А. С. ПУШКИН НОМИДАГИ ТИЛ
ВА АДАБИЁТ ИНСТИТУТИ

# АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИ ТИЛИНИНГ ИЗОҲЛИ ЛУҒАТИ

# I

ЎЗБЕКИСТОН ССР ФАНЛАР АКАДЕМИЯСИ МУХБИР АЪЗОСИ
Э. И. ФОЗИЛОВ ТАҲРИРИ ОСТИДА

ТОШКЕНТ — 1983

Ўзбек адабий тилининг асосчиси Алишер Навоий асарларининг изоҳли луғати улуғ шоирнинг барча лексик бойликларини қамраб олган. Луғат Навоийнинг туркий асарлари материаллари бўйича ҳозирги замон лексикография ва тарихий-филологик таҳлил асосида тузилган, унда сўзларнинг мукаммал изоҳи берилган.

Луғатни тузувчилар Навоийнинг танқидий ва оммавий нашрларидан ташқари, унинг бадиий ва илмий нодир қўлёзма асарларидан ҳам фойдаландилар. Луғат XV аср ўзбек адабий тилининг нормасини акс эттиради. У китобхонларга буюк мутафаккир асарларини чуқур тушунишда катта ёрдам беради. Бу луғатдан туркий халқларнинг қадимги қўлёзмаларини, эски обидаларини ўқиш ва ўрганишда фойдаланиш мумкин. У мутахассислар учун тарихий, қиёсий-тарихий грамматика бўйича керакли фактик материаллар беради. Луғат арабча, форсча сўзлар семантикасининг эволюциясини ҳамда ўзлаштирилган сўзлар тарихини аниқлашда муҳим манбадир.

Луғат илмий ходимларга, шунингдек, олий ўқув юртлари филология факультетларининг ўқитувчи ва студентларига мўлжалланган.

*Таҳрир ҳайъати:*



$М \frac{70105-1835}{М 355(04)-83}$ 133—82 4602020000

## СЎЗ БОШИ

Луғат Ўзбекистон Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институтининг тарихий лексикология ва лексикография бўлимида тайёрланган.

I томни тузувчилар: **Э. Фозилов** — ишнинг раҳбари, луғатнинг илмий лексикографик принципларини ишлаб чиққан, қадимги туркий (ўзбек) сўзларининг луғавий маъносини талқин қилган, айрим асарлар бўйича тузилган глоссарий, шарҳ ва изоҳларни манбалар асосида сўз ва маънолар билан тўлдириб, бирлашган луғат-мақолалари қилиб тузган, XVI—XX асрларда Навоий асарлари асосида тузилган луғатлардаги сўз изоҳларини қиёсий текшириб чиққан, «Алишер Навоий асарлари тили изоҳли луғати»нинг тузилиши ва ундан фойдаланиш тартибини ёзган;

**Қ. Муҳитдинов** — «Хамса» асарининг луғатини тузган, форсий, арабий сўз, ибора ва байтларнинг изоҳи ва талқинини берган, «Мажолисун-нафоис», «Лисонут-тайр» асарларининг луғатларини тузишда иштирок этган;

**Ж. Эфтихор** — «Хазойинул-маоний» асарининг «А—Б» (**БОРЛИҒ** сўзигача) ҳарфларининг луғатини тузган;

**Ю. Шокиров** — «Хазойинул-маоний» асарининг «Б» (**БОРЛИҒ** сўзидан) ҳарфидан бошлаб луғатини тузган;

**Н. Хўжаев, Ж. Лапасов** — Алишер Навоий насрий асарларининг («Д» ҳарфини **«ДИЁНАТ»** сўзигача) луғатини тузган;

**А. Юнусов** — «Арбаин», «Назмул-жавоҳир» асарларининг луғатини тузган, бирлашган луғат-мақолаларни тузишда қатнашган;

**И. Носиров** (Қ. Муҳитдинов билан ҳамкорликда) — «Мажолисун-нафоис» асарининг луғатини тузган;

**Н. Асилова** — Алишер Навоий насрий асарларининг (**«ДИЁНАТ»** сўзидан) луғатини тузган;

**З. Ҳамидов** (Қ. Муҳитдинов, Н. Хўжаев билан ҳамкорликда) — «Лисонут-тайр» асарининг луғатини тузган.

Луғатнинг мукаммал бўлишида Алишер Навоийнинг барча асарларидан **Б. Бафоев** тўплаган картотека фондидан тўла фойдаланилди.

Сўзларнинг изоҳи ва текстларни қўлёзма манбалари билан В. Раҳмонов аниқлаб чиқди.

«Фарҳод ва Ширин» достони асосида тузган луғати билан А. Каримов қатнашди.

Луғат картотека фонди ва материалларини тўпловчилар: **Э. И. Фозилов, Ж. Лапасов, А. Юнусов, И. Носиров, З. Ҳамидов, Н. Шораҳмедова, Н. Ҳусанов, А. Чайковская, Б. Бафоев, А. Каримов, Қ. Усмонов, Л. В. Данилова, М. Зиёева, Л. Г. Чичулина, С. Муҳамедов, Х. Рустамова, Н. Қаюмова.**

**Н. Асилова** алоҳида асарлар луғатини «А» ва «Б» (**БОРЛИҒ** сўзигача) ҳарфлари бўйича дастлабки жамлаш вазифасини бажарди. Шунингдек, Ж. Эфтихор томонидан «Хазойинул-маоний» материали асосида «Б» (**БОРЛИҒ** сўзигача) ҳарфига берилган изоҳларни тартибга солди.

Қўлёзмани нашрга тайёрлашдаги техник ишларни **Ҳ. Дадабоев, Б. Юсупов, А. Мадвалиевлар** бажаришди.

# АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИ ТИЛИ ИЗОҲЛИ ЛУҒАТИНИНГ ТУЗИЛИШИ ВА УНДАН ФОЙДАЛАНИШ ТАРТИБИ

Тил миллий маданиятнинг энг муҳим таркибий қисмидир, сўз эса халқ маданияти, фалсафаси ва тарихини тушунишга имкон берувчи воситадир. Буюк сўз санъаткорларининг тилини, сўз бойлигини ўрганмай туриб, шу ёзувчилар мансуб бўлган халқнинг тарихини мукаммал билиб бўлмайди. Россия тарихи Пушкин, Горький тилисиз тўла тушунарли эмас, Англия тарихини Шекспир, Байрон, Голсуорси тили таҳлилисиз билиш мумкин эмас, ўзбек халқининг тарихини тушуниш учун эса Алишер Навоий тилини билиш жуда зарур. Луғат — давр кўзгуси, дил акси, жавоҳирлар хазинасидир.

Навоий асарлари тилининг изоҳли луғати кенг китобхонлар оммасини адибнинг бебаҳо ижоди билан тўлароқ танишиш ва уни чуқурроқ билиш имконини яратади. Бу луғат туркий халқларнинг ҳам адабий ва тарихий обидаларини, қўлёзма манбаларини ўқиш ва ўрганишга хизмат қилиши мумкин.

## Луғат таркиби

Луғатга Алишер Навоий асарларида истеъмолда бўлган сўз, фразеологик иборалар ва турғун бирикмалар киритилган.

Алишер Навоий изоҳли луғатини яратишда Ўзбекистон Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти тарихий лексикология ва лексикография бўлимидаги картотека фонди база бўлиб хизмат қилди. Луғатда барча сўз туркумларига оид туб, ясама, қўшма сўзлар форс-тожик, арабий ва бошқа тилларга мансуб бўлган ўзлаштирмаларнинг барчаси изоҳланди. Луғатга форсча, арабча шеър ва иборалардаги сўзлар киритилмаган бўлиб, уларнинг шарҳларини иловада бериш мўлжалланган. Атоқли отлар, географик, шахсий ва китоб номлари иловада берилган.

## Луғат мақоласининг тузилиши

Алишер Навоий асарларида учрайдиган ҳар бир сўз (мустақил, ёрдамчи сўз, юклама, ундов) луғатда алоҳида бош сўз-мақола сифатида талқин қилинган. Бош сўзлар алфавит тартибида жойлаштирилган. Сўзнинг грамматик формалари бир сўз сифатида қаралган. Отларда келишик, эгалик, кичрайтиш, эркалаш, кўплик аффикслари, феълларда шахс-сон, замон, майл, сифатдош, равишдош қўшимчалари сўзнинг грамматик формалари сифатида талқин қилинган. Равишдош ва сифатдошлардан фақат бошқа сўз туркуми вазифасида қўлланганлари луғатга киритилган ва шарҳланган.

Бир сўзнинг турли фонетик вариантлари бир луғат мақоласида берилган.

**АВВАЛҚИ//АВВАЛҒИ** — биринчи, дастлабки, олдинги, аввалги; бурунги, илгариги.
**АЁҚ//АЁҒ** — оёқ.
**АЙБГЎ//АЙБГЎЙ** — бировнинг айбини айтувчи, камчилигини юзига солувчи.
**АЙБЖЎ//АЙБЖЎЙ** — бировнинг айбини қидирувчи, фисқу фужур юритувчи, қора ниятли.
**АЛОЧЎҚ//АЛОЧУҒ** — чодир, капа.
**АНДЕША//АНДИША** — ўй, хаёл, фикр, мулоҳаза.
**АНДОҚ//АНДОҒ** — ундай, шундай, шунча, шу қадар, шу даража.
**АСАРЛИҚ//АСАРЛИҒ** — таъсирчан, жозибадор.
**АФЗУНЛИҒ//АФЗУНЛУҒ** — кўплик, ортиқлик, зиёдалик.
**БАДРЛИК//БАДРЛИҒ** — тўлин ойлик; порлоқлик, тўлинлик.
**БАҲОДИРЛИҚ//БАҲОДИРЛУҚ//БАҲОДУРЛУҒ** — қаҳрамонлик, жасурлик, баҳодирлик, қўрқмаслик, паҳлавонлик.
**БЕДИЛЛИК//БЕДИЛЛИҚ//БЕДИЛЛИҒ** — юраксизлик, қўрқоқлик, беҳоллик, бемажоллик.

Оммавий нашрларда хато ўқилиб кетган айрим сўзлар қавс ичида келтирилган.

Масалан:

**БЕКАРОН (БЕГАРОН)** — чексиз, чегарасиз, ҳадсиз, бепоён; баҳосиз.
**ГОЗУРЛУҚ (КОЗУРЛУҚ)** — кир ювишлик, ювғичилик.

Қўшма сўзлар бош сўз сифатида берилмай, ўз таркибидаги компонентлардан бири мақоласи ичида, асосан биринчи компонент мақоласида келтирилган:

**АВД** — қайтиш:

Булар қилмайин авд, побўс этиб,
Ки бир ўзга хайли малойик етиб.
*Садди Искандарий*, 239 б 4;

≈ **эт-//қил-** — қайтмоқ, қайтиб келмоқ:

Авд этди тутуб жаҳонни ёши,
Маъюс бори уруғ-қаёши.
*Лайли ва Мажнун*, 37;

Қилиб авд, майли ватан айласанг,
Ичиб бода, азми чаман айласанг,
*Хазойинул-маоний*, II а-467.

**АЗЛ** — бўшатиш, четлатиш, узоқлаштириш; ≈ **у фавт** — мансабдан бўшатиш:

Шоҳға зебу фар жамолидин онинг
Азлу фавти ҳам жалолидин онинг.
*Лисонут-тайр*, 115-11;

≈ **қил-** — 1. узоқлаштирмоқ; амалдан бўшатмоқ:

Қубод... Мадойинға етиб подшоҳлиққа ўтурди ва Сухрони вузаротдин азл қилмади. *Тарихи мулуки ажам*, 519;

2. рад қилмоқ, истеъфо бермоқ:

Мавлоно Низомиддин... икки қатла Ҳирий шаҳрининг қазосин таклиф била анга бердилар. Иккаласи қатла азл қилди. Умид улким, бу қатли қабул қилғай ва азл қилмағай.
*Мажолисун-нафоис*, 144;

≈ **эт** — ҳайдамоқ, узоқлаштирмоқ; йўқотмоқ:

Аввал бу эрдиким, кўнгул кишваридин ул ҳазратнинг ғайрининг хаёлин азл этиб... *Вақфия*, 717.

Омоним сўзларнинг ҳар бири алоҳида мақолаларда бош сўз тарзида берилиб, рим рақамлари билан бир-биридан фарқланган.

**АЗМ** I — ният, мақсад, майл, қатъий қарор, жазм; ирода.
**АЗМ** II — суяк, устухон.

**АЛАМ** I — ранж, ғам, қайғу, дард, азоб; изтироб, ҳасрат.
**АЛАМ** II — байроқ, туғ.
**АРЗ** I — ер, замин, ер юзи.
**АРЗ** II — изҳор, баён, мурожаат, истак, илтимос; шикоят.
**АРЗ** III — бирор нарсанинг кенглиги, эни.
**БАШОҚ** I — бошоқ.
**БАШОҚ** II — ёй ўқи учига ўрнатилган ўткир учли темир, ёй ўқининг ўткир учи.

Бош сўз ёлғиз ишлатилмасдан, бирикма таркибидагина қўлланган бўлса, бош сўздан кейин ўша сўзнинг бирикмадаги ҳолати шарҳланади, айрим ўринларда бош сўз изоҳланиб, сўнгра бирикма ёритилади:

**АВР** — **авр ўл-** — ялангоч бўлмоқ:

Авр ўлуб гулхан этти кошона,
Кул аро ўзни қилди девона. *Сабъаи сайёр,* 109.

**АЁҒЛАН-** — **тўрт аёғлан-** — тўрт оёқлаб юрмоқ, эмакламоқ:

Борур эрди тўрт аёғланиб тез,
То қилди замона фитна ангез.

*Лайли ва Мажнун,* 85*а*5..

**АЖАМИЙ** — форсий; **ўзни ажамий айла-** — ўзни гўлликка солмоқ:

Ким ажамий айлаб ўзни ёна,
Бу нав сурар лабинг фасона.

*Лайли ва Мажнун,* 46.

**БАСТ** — очилиш; тарқалиш; ≈ **эт-** — очилмоқ; тарқалмоқ:

Такаллуф била мажлис оро бўлуб,
Иши баст этарга мадоро бўлуб. *Сабъаи сайёр,* 299 *а* 4.

Баъзи ҳолларда бирикмалардаги асосий сўзга ишора қилиниб, бош сўзнинг асосий маъноси келтирилган:

**АНЖУМБЎС** қ. **ГУРД.**
**АҲЗОН** — ғамлар, қайғу-аламлар; қ. **КУЛБАИ АҲЗОН.**
**АҲРОР** — олижаноб ва ҳимматлилар; *Хазойинул-маоний,* II *а*-405; қ. **МУРШИД** ва ҳ.

Синоним, маънодош сўзлар алфавит тартибида ўз ўрнида бош сўз сифатида берилиб, мустақил равишда изоҳланган.

Луғат мақоласининг асосий вазифаси сўзнинг маъносини ёки маъноларини шарҳлаш, таркибида шу сўз мавжуд бўлган қўшма сўз, фразеологик, турғун бирикмаларни изоҳлаш ва сўзнинг ҳар бир маъносига тасдиқловчи иллюстратив материал келтиришдан иборат.

Бош сўзга тааллуқли барча материаллар луғат мақоласини ташкил қилади. Луғат мақоласи қуйидаги элементлардан иборат:

— бош сўз транслитерация асосида берилган;
— нодир қўлёзмалардаги сўзнинг арабча типик ёзув шакли илова-да келтирилган;
— бош сўзнинг маъно ёки маъноларининг изоҳи;
— бош сўзнинг маъноларини тасдиқловчи қўлёзма ва нашрлардан олинган мисоллар;
— қўлёзманинг саҳифа ва қаторлари, нашр қилинган манбаларнинг варақлари;
— изофа, идиоматик, фразеологик, турғун бирикмалар, қўшма от ва феъллар шарҳи ва иллюстратив материал;
— бош сўзнинг фонетик варианти параллел чизиқдан сўнг берилган:

**АЙ-** — айтмоқ, демоқ, гапирмоқ:

... Анбиё қисматгоҳи илми ўн оламча эканлардин юз батар ортуқроқтурким, айған ва бани Исроил тарбиятгоҳида юз йигирма тўрт минг ҳариф орасидин ўзни тўрт соҳиббайт масобатиға солған...

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

**АРБОҒ** — авроқ, авраш; афсун:

Зулфи савдосида билмаслар Навоий нуктасин,
Ким жунун гуфторидур ёхуд йилоннинг арбоғи.
*Хазойинул-маоний,* 111 *б*-588.

**АРУСАК** — ўйинчоқ, қўғирчоқ:
Қиш меҳрини чун итикрак эттинг,
Қорнинг садафин арусак эттинг.
*Лайли ва Мажнун,* 53 *а* 1.

**АТА-** — 1. ном бермоқ, от қўймоқ, номламоқ:
Чун Сосон орадин чиқиб эрди, ани Бобак оти била атадилар. *Тарихи мулуки ажам,* 515;
Скандар атади Самарқанд они,
Самарқанди фирдавс монанд они.
*Садди Искандарий,* 272 *а* 7;
2. бағишламоқ, атамоқ:
Подшоҳ қизин Баҳромға бериб, мулкин ҳам анга атаб, валиаҳд қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 518.

Луғатда изоҳланган сўз ёлғиз қўлланмаган тақдирда ўша сўз билан келган бирикма берилиб, шарҳланган.

## Сўз маъносининг изоҳи

Ҳар бир сўзнинг Алишер Навоий асарларидаги маъноси қисқа, лўнда ва аниқ изоҳ билан ифода этишга ҳаракат қилинган.

Сўзларнинг мустақил маънолари бир-биридан араб рақамлари билан ажратилган, ҳар бир маънога тааллуқли маъно нозикликлари айрим ўринларда ажратилмай, мисоллар келтириш билан кифояланган. Масалан:

**АВРОҚ** — 1. варақлар, саҳифалар:
Китоб авроқидек бўлғай мусаттаҳ қолмайин даври,
Ғамим тошиға бўлса бир нафас тўққуз фалак ҳомил.
*Хазойинул-маоний,* I *б*-385;
Оз фурсатда бу руқъалар жам бўлуб ва номалар йиғилиб эрдиким, бу авроқ зимнида сабт бўлди.
*Муншаот,* 87;
2. барглар, япроқлар:
Яхши очилмиш баҳоринг гуллари, эй боғбон,
Ғам хазони хуштур авроқини барбод этмаса.
*Хазойинул-маоний,* I *а*-386;
Қилиб зарҳал хазон наққоши тартиб,
Қилурға боғ авроқини тазҳиб.
*Муншаот,* 92;
3. бўлаклар, парчалар, қисмлар:
Уйқуни оҳим ели кўздин учурди бу кеча,
Ақлу ҳис авроқу ажзосин совурди бу кеча.
*Хазойинул-маоний,* IV *а*-357;
Жон пардаларидин анда авроқ,
Жондин бериб ул варақни ушшоқ.
*Лайли ва Мажнун,* 76;
4. қоғозлар, ҳужжатлар:
Тенгизда равон қилған асбоқини
Чекилган мисоҳатнинг авроқини.
*Садди Искандарий,* 312*а*19;
5. ёзилган нарсалар, ёзувлар (шеър, рисола ва ш. к.), китоблар:
Ва икки мураттаб бўлган девонлардин янги айтилған абёт ададн аксар ва ... хотирға келур эрдиким, агар бу авроққа рабт ва тартиб берилмаса...
*Хазойинул-маоний,* I *а*-60;

6. бирор нарсалар мажмуаси, қомуси, йиғиндиси:
Скандарни доноға топширди чуст,
Ки донишнинг авроқин этгай дуруст.
*Садди Искандарий,* 9;

≈ **и сим** — нуқра, кумуш варақлар; тонг ёришиши, қуёш нурлари:
Таоний била жунбиш айлаб насим,
Ёйиб мушк зимнида авроқи сим.
*Садди Искандарий,* 238 *а* 18.

Бош сўзларнинг мустақил кўчма маънолари араб рақамлари билан ажратилган.

**АХТАЧИ** — 1. отбоқар, отлар билан шуғулланувчи:
Боғ аро чун ки кирди ул маҳзун,
Ахтачи илгида эди «Гулгун».
*Сабъаи сайёр,* IX-197;

2. қосид:
Ахтачидин иноят қилиб йибарган оғзи муҳрлуқ битикни ўқуб, жавоб олғунча, ахтачи ошуқуб кетган эрмиш.
*Муншаот,* 113.

Сўзларнинг маъноларини очишда қуйидаги усуллардан фойдаланилган:
— қисқа тушунтириш йўли билан изоҳлаш;
— кенг тушунтириш йўли билан изоҳ бериш;
— синонимлар орқали изоҳлаш;
— қисқача энциклопедик маълумот келтириш йўли билан изоҳлаш;
— антонимлар орқали изоҳлаш;
— реалияни кенгроқ изоҳлаш (масалан: **АЁЛҒУ** — музика асбобларидан бири);

Айрим ўринларда сўзларга грамматик изоҳ берилди.

Луғатда тарихий принципга амал қилинган ҳолда сўзларнинг тарихий-тадрижий равишда юзага келган маъноларини очиб беришга ҳаракат қилинган. Сўз маъноларини жойлаштиришда уларнинг бир-бирига яқинлиги, ўзаро ички муносабатлари асосга олинди.

Кўп маъноли сўзларни изоҳлашда олдин уларнинг бош маънолари, сўнг ҳосила маънолари берилган. Масалан:

**БАНД** — 1. тугун:
Ишқдин чун бор эрди кўнглида банд,
Бандини кўрса эрди ҳожатманд.
*Сабъаи сайёр,* 137-18;

2. бўғин:
Ишқ аро панд этмаким не суд, эй аҳбобким,
Ҳар фиғонда банд-бандим бир-биридин айрилур.
*Хазойинул-маоний,* II *а*-76;

3. кишан, тушов, бўғов:
Телба қулоғиға панд — қуюн оёғиға банд.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;

4. кишан, ҳибсга олиниш:
Сайид Қутб Лакаданг... басе заҳмат тортилди,
то бандға қарор топти. Банддин қочиб ҳоло Самарқандда
ким, мажолисда Сайид Қуроза била мажлисоройдур...
*Мажолисун-нафоис,* 94;

5. арқон, матрап:
Қайси каманд ўлмади ҳаргиз каманд,
Равзаи фирдавс ғазолиға банд.
*Ҳайратул-аброр,* 3-6;

6. даста, тутқич, ушлагич:
...Гулдаста бандиким райоҳин орасида хошокни сиғурғай.
*Назмул-жавоҳир,* 28;

7. макру ҳийла, амал:

Агарчи сипеҳр золининг макри бешумордур ва
лекин ҳунари доғи бордурким, нечукким, иззу
илосининг мадори йўқтур, банду балосининг ҳам
эътибори йўқтур.

*Муншаот,* 151;

8. тўсиқ, басталик:

Шарт буким етса газанде санга.
Солса фалак ҳийласи банде санга.

*Ҳайратул-аброр,* 123-14;

9. тутқунлик, тўрга илинганлик:

Қушқа юнг маскан аро хушроқдурур озодлиғ,
Бўлғанидин банд аро сайёд ипак доми била.

*Хазойинул-маоний,* II *а*-312;

10. соч, зулф ҳалқалари:

Мусалсал сунбулининг банд — банди,
Қарору ҳуш сайдининг каманди.

*Фарҳод ва Ширин,* 89;

11. боғлиқлик, мафтунлик, вобасталик:

Кўнгул меҳри узоринг бирла хурсанд,
Сочинг ҳар topиғa жон риштаси банд.

*Фарҳод ва Ширин,* 110.

**Луғатда фразеология.** Луғатда фразеологик бирликларни турларга ажратиш мақсад қилиб қўйилмаган. Луғат мақолаларида икки, ундан ортиқ сўздан иборат бўлган, яхлит лексик маъно билдирилган тил бирликлари, фразеологик ва турғун иборалар шарҳ қилинган. От, сифат, феъл ва бошқа туркумдаги сўзлар билан бирикиб ҳосил бўлган мураккаб бирикмаларнинг доимий, типик бўлганларига ҳам луғатда изоҳ берилди. Булар кўп ўринда биринчи компоненти орқали изоҳланиб, ҳар бирига манбалардан тасдиқловчи мисоллар келтирилган. Арабча ва форсча изофаларнинг барчасига изоҳ берилган:

**БУНЁД** — асос, негиз, пойдевор:

Эйки, дерсиз ишқ аро сабринг уйин обод қил,
Мундоқ этгунча ҳаётим қасри бунёдин бузунг.

*Хазойинул-маоний,* III *а*-183;

≈ **айла-//эт-// қил-** — 1. юзага келтирмоқ, вужудга келтирмоқ, пайдо қилмоқ, қурмоқ:

Ўртанур эл фирқатингдин нола бунёд айласам,
Қўзғалур олам ўкурмак бирла фарёд айласам.

*Муншаот,* 107;

2. ёзмоқ; киришмоқ, жазм этмоқ:

Алар «Туҳфатул-аҳрор»ни бунёд қилиб...
бу фақирға элдин бурун кўргузганларининг шарҳи.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

≈ **бўл-** — вужудга келмоқ, пайдо бўлмоқ:

Ифрот кўргузмакдурки, бошиға салтанат
ҳавоси бунёд бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 105;

≈ **и амал қил-** — амалга оширмоқ:

Чиққач айтиб сўзлар ул олий маҳал,
Қилди мусҳил доғи бунёди амал.

*Лисонут-тайр,* 120-4.

Фразеологик бирликлар, турғун иборалар ва мураккаб бирикмалар бир марта шарҳланган. Бош сўз ўрнида тильда ≈ белгисидан фойдаланилган.

Фразеологик ибора одатда унинг семантик марказини ташкил этув-

чи, шакли ўзгармайдиган ва бошқа сўз билан алмашинмайдиган компонент сўз мақоласида изоҳланди.

Феълли фразеологик бирликлар феъл-сўз мақоласида изоҳланиб, иллюстратив материал билан таъминланди.

Лекин агар феълнинг маъноси ибора таркибида мавҳум бўлиб, унинг функцияси боғлама вазифасига яқинлашиб қолган ва фразеологик бирликнинг маъно марказини грамматик жиҳатдан тобе от-сўз ташкил қилган бўлса, иборанинг изоҳи ва иллюстратив материали от-сўз мақоласида берилди.

Сифат ва отдан ташкил топган бирикмалар одатда от-сўз мақоласида изоҳланди ва мисоллар билан таъминланди.

Алишер Навоий асарлари тилида фразеологик бирлик ва турли хил идиоматик бирикмалар билан бир қаторда форс-тожик ва араб тилларидан бутунлигича ўзлаштирилган ва маълум даражада турғунлашган иборалар, шунингдек, мазкур тиллар доирасидаёқ идиоматик маънога эга бўлган бирикмалар ҳам кўплаб учраб туради. Бундай ибора ва бирикмаларнинг изоҳи ниҳоятда қийин бўлиб, уларни изоҳлаш учун форс-тожик, араб тилларининг идиоматик луғатларидан фойдаланилди.

## Иллюстратив материалнинг берилиши

Луғатдаги иллюстратив мисоллар луғат мақоласидаги сўз ва ибораларнинг маъно ҳамда маъно нозикликлари Алишер Навоий асарлари тилида мавжудлигини, ўша маъноларда ишлатилганлигини тасдиқлаш учун хизмат қилади.

Насрий асарлардан олинган мисоллар қисқартириб берилган, бунда изоҳланаётган сўзга бевосита алоқаси бўлмаган қисмигина тушириб қолдирилган. Цитатанинг қисқартирилган қисми ўрнига айрим ҳоллардагина кўп нуқта қўйилган:

**БАЛЧИҚ//БАЛЧИҒ** — лой, ифлос лой, балчиқ:

...маҳбуб баҳор айёмида бир ён борадурмиш бўлгай ва ёғин жиҳатидин ер балчиғ бўлмиш бўлғай...

*Мажолисун-нафоис,* 252.

**БЕЛГУЛУК** — белгилик, нишоналик:

...кафш ва дасторларин ва ёғлиқларин ва анинг учида тугунгинаси бўлса, белгулукларин мулозимларға топшуруб...

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*. 528.

Зарур ўринларда квадрат қавс ичида айрим аниқликлар ва тўлдиришлар берилган.

Сўзнинг у ёки бу маъносига оид цитаталар танлашда мисолларнинг мазмуни, ранг-баранглиги, грамматик формаларнинг ҳар хиллигига аҳамият берилди. Луғат мақолаларида келтирилган ҳар бир мисол-цитатадан сўнг қўлёзманинг бет ва сатри, нашр қилинган манбаларнинг жилди ва саҳифаси кўрсатилган.

* * *

Алишер Навоий асарлари тили луғатини тузиш процессида сўзларнинг маъноларини изоҳлашда контекст, сўзнинг ҳозирги тилдаги лексик, грамматик эквиваленти назарда тутилган.

Сўзнинг маънолар системасини адиб давридаги қўлланилиш доирасини аниқлашда қўлёзма манбалар ва бир қатор чоп этилган тадқиқотлар, луғатлар муҳим роль ўйнайди. Булар кўп асрлик анъаналарга эга. Толи Имоний Ҳиравий. **«Бадоиъул-луғат».** Бу ноёб асар XV аср охирларида яратилган бўлиб, унда Навоий назмининг жавоҳирларидан мингга яқини шарҳлаб берилган. Луғатда асосан Навоий (қисман

Лутфий, Мир Ҳайдар) асарларидаги туркий сўзларни форс тилида изоҳланган.

**Асосий адабиёт:** А. Қ. Боровков. «Бадāъи ал-луғат». Словарь Тāли ʻИмани Гератского. Изд-во Восточной литературы. М., 1961, 265 с.; А. М. Щербак. Грамматика староузбекского языка. М.—Л., 1962, с. 53; А. Рустамов, Э. Фазылов. Рецензия на книгу А. К. Боровкова «Бадāъи ал-луғат». Словарь Тāли ʻИмāни Гератского к сочинениям Алишера Навои. Научные труды ТашГУ им. В. И. Ленина. Выпуск 229, Востоковедение, Ташкент, 1964, с. 215—219.

**Абушқа.** Луғат «абушқа» (қария, кекса) сўзи билан бошланган бўлиб, илм аҳлига шу ном билан танилган. Асар муаллифи ҳанузгача аниқланган эмас. Луғатда изоҳланаётган сўзларга асосан Алишер Навоийнинг бадиий, илмий, тарихий асарларидан мисоллар берилган бўлиб, Лутфий, Ҳусайн Бойқаро, Бобир, Комил, Раҳматуллоҳ каби адибларнинг шеърларидан ҳам намуналар келтирилган. Луғатда икки мингдан ортиқ сўз жамланган. «Абушқа» луғати 1869 йилда Армен Вамбери томонидан проф. Жозеф Буденц таҳрири остида нашр қилинган. 1868 йилда акад. В. В. Вельяминов-Зернов томонидан луғат унинг манбалари ва қўлёзмалари ҳақида маълумот берувчи француз тилидаги сўзбоши билан чоп этилган.

**Асосий адабиёт:** Armin Vambery. Abuska. Csagatajtörök szógyüjtemény. Elöbséddel és jegyzetekkel kisérte József Budenz. Pest, 1862, 110 s., Словарь джагатайско-турецкий. Изд. В. В. Вельяминов-Зернов. СПб., 1868; А. Н. Самойлович. Собрания стихотворений Императора Бабура. Петроград, 1917; А. М. Щербак. Грамматика староузбекского языка. М.—Л., 1962; А. К. Боровков. Лексикографическая традиция в словарях чагатайского языка. Лексикографический сборник, вып. IV, М., 1960; Х. Фаттоҳов. Абушқанинг янги қўлёзмаси. «Ўзбек тили ва адабиёти» ж-ли., Тошкент, 2-сон, 1980.

Мирзо Меҳдихон. **«Санглох».** Низомуддин Муҳаммад Ходиул Ҳусайн Сафовий Мирзо Меҳдихоннинг «Санглох» асари 1760 йилда яратилган. Луғатда тушунилиши қийин бўлган саккиз мингга яқин сўз форс тилида изоҳланган. «Санглох»да Алишер Навоийнинг йигирмадан ортиқ асаридан шунингдек, Лутфий, Бобир, Фузулий, Ҳусайнмирзо, Али Усмон, Саъдиддин Сафойи Румий каби адибларнинг асарларидан мисоллар ҳам келтирилган.

**Асосий адабиёт:** А. Н. Самойлович. Персидский тюрколог XVIII века Мирза Мехди-хан. Отдельный оттиск из «Известий Общества обследования и изучения Азербайджана», №5, Баку, 1927, с. 15; Н. А. Баскаков: Тюркские языки, М., 1960; Р. Расулов. Ўзбек тилининг ўрганилиш тарихидан. «Ученые записки Анд. ПИ», № 2, 1955; З. А. Умаров. Грамматика страоузбекского языка «Мабани ул-луғат» Мирзы Мехдихана. Канд. дисс., Ташкент, 1967; К. Мухитдинов. «Санглох» Мирзы Мухаммеда Мехдихана (Исследование комментарии, перевод и транскрипция). Канд. дисс., Ташкент, 1971; А. М. Щербак. Грамматика староузбекского языка. М.—Л., 1962; R. E. Denison. The Mabāni'l-lughat being a grammar of the turki language in Persian by Mirza Mehdi Khan. Bibliotheca Indica. New series, N 1225. Calcutta, 1910; Besim Atalay. Mirza Mehdi Mehmet Han. Senglah. Lugati Nevai. Istanbul, 1950; Sanglah. A. Persian Guide to the Turkish Language by Muhammad Mahdi Xan. Facsimile Text with an Introduction and Indices by Sir Gerard Clauson, London, 1960; J. Eckmann. Mirza Mehdis Darstellung der tschagataischen Sprache. Bibliotheca orientalis Hungarica V, Budapest, 1942—1947, ss. 156—162; K. H. Menges. Das Cagataische in der persischen Darstellung von Mirza Mahdi Xan. Abhandlungen der Geistes und sozialwissenschaftlichen

Klasse. N 9, Akademie der Wissenschaften und der Literatur, Mainz, 1956.

Ф а з л у л л а х о н. **«Луғати турки».** Эски ўзбек тили лексикаси ва грамматикасининг айрим масалалари ёритилган ушбу луғатда Навоий асарларида учрайдиган юзларча сўзларга изоҳ берилган. Асар 1825 йилда Калькуттада чоп этилган.

**Асосий адабиёт:** А. К. Б о р о в к о в. Лексикографическая традиция в словарях чагатайского языка. Лексикографический сборник. вып. IV, М., 1960. А. М. Щ е р б а к. Грамматика староузбекского языка. М.—Л., 1962.

Ф а т ҳ А л и х о н Қ о ж а р. **«Луғати атрокия»** XIX асрда ёзилган бўлиб, саккиз мингдан ортиқ сўз форс тилида изоҳланган. Луғатда Алишер Навоий асарларидан ташқари Лутфий, Мир Ҳайдар, Бобир, Ҳусайн Бойқаро, Искандар Мирзо, Баннойи, Камолий, Убайдхон, Фузулий, Соқий каби шоир ва адибларнинг асарларидан олинган сўзларга шарҳ берилган.

**Асосий адабиёт:** А. А. Р о м а с к е в и ч. Новый чагатайско-персидский словарь. «Мир-Али-Шир», Л., 1928; А. М. Щ е р б а к. Грамматика староузбекского языка. М.— Л., 1962.

Ш а й х С у л а й м о н Б у х о р и й. **«Луғати чиғатойи ва туркиусмоний».** Сулаймон Бухорий (1820/1—1880/1) икки жилдли луғат тузган бўлиб, саккиз мингга яқин сўзни ўз ичига олувчи биринчи жилди 1882 йилда Истанбулда нашр этилган. Асарнинг иккинчи жилди чоп этилмаган, қўлёзманинг тақдири ҳозиргача аниқланмаган. Луғатда Алишер Навоий асарларидан 350 сўзга изоҳ берилиб, тасдиқловчи цитаталар келтирилган. Асарда юздан ортиқ ўзбек классикларидан намуналар келтирилган. Муаллиф ўзбек халқ ижодидан ҳам кенг фойдаланган.

**Асосий адабиёт:** Э. Ф о з и л о в. Сулаймон Бухорий. Ўзбек Совет Энциклопедияси. 10-том, Тошкент, 1978, 403-бет.

М у ҳ а м м а д Я қ у б Ч и н г и. **«Келурнома».** Бу луғатда эски ўзбек тилида қўлланган 1316 та сўзга форс тилида изоҳ берилган.

**Асосий адабиёт:** А. И б р а г и м о в а. Исследование «Келурнаме» Мухаммеда Якуба Чинги. Канд. дисс., Ташкент, 1976.

П а в е д е К у р т е й. **«Шарқий туркий луғат».** 1870 йилда Парижда чоп этилган Паве де Куртейнинг луғати асосан эски ўзбек тили лексикасини тадқиқ этишга бағишланган. Луғатда Алишер Навоий, Ҳусайн Бойқаро, Бобир асарларидан олинган олти мингга яқин сўзга француз тилида изоҳ берилган.

**Асосий адабиёт:** Abel Pavet de Courteille. Dictionnaire turk-oriental. Amsterdam Philopress, 1972.

П о р с о Ш а м с и е в, С о б и р ж о н И б р о ҳ и м о в. **«Навоий асарлари луғати»** (Тошкент, 1972). Алишер Навоий асарларининг ўн беш жилдли нашрига илова тарзида навоийхонларга ёрдам учун тузилган фойдали ва шубҳасиз керакли луғатдир. Ушбу луғатда ҳаммаси бўлиб 2062 сўзга бевосита Алишер Навоий асарларидан олинган тасдиқловчи цитаталар билан изоҳ берилган. Бу луғат 1963 йилда Тошкентда нашр этилган «Ўзбек классик адабиёти асарлари учун қисқача луғат» асосида яратилган.

**Асосий адабиёт:** П. Ш а м с и е в, С. И б р о ҳ и м о в. Навоий асарлари луғати. Алишер Навоий асарларининг ўн беш томлигига илова. Тошкент—1972; Ўзбек классик адабиёти асарлари учун қисқача луғат. Тузувчилар: филология фанлари кандидатлари *П. Шамсиев, С. Иброҳимов.* Тошкент, 1953.

**«Хамса бо ҳалли луғат».** Алишер Навоий «Хамса» асарининг 1845—46 йилларда Қўқонда кўчирилган қўлёзмасининг ҳошияларига ёзилган бўлиб, саккиз мингга яқин сўзга изоҳ берилган. Бу нодир қўлёзма «Садди Искандарий», «Лайли ва Мажнун», «Сабъаи сайёр»

асарларидан ташкил топган бўлиб, ундаги луғатда ушбу достонлардаги арабча, форс-тожикча ҳамда туркий сўз ва ибораларга қисқача шарҳ берилган.

СВР, VII, 84, № 5076;

АНҚАК, 36, № 41.

**«Луғати Амир Навоий».** Ўзбекистон ССР Фанлар академияси Шарқшунослик институтининг қўлёзмалар фондида 9954 рақамда (1 а варақдан 10 б варақкача) сақланаётган ушбу луғатда бобул алифдан бошланиб, бабул нунда тугайди. Луғатда арабча, форсча-тожикча ва туркий сўзларга изоҳ берилган. Луғатнинг муаллифи, ёзилган йили аниқ эмас.

**Асосий адабиёт:** Х. Фаттахов. Мухаммад Риза Хаксар и его «Мунтахаб-ал-лугат» (филологическое исследование, транслитерация, комментарий, указатели, факсимиле). Канд. дисс., Ташкент, 1974.

**«Дар баёни луғати Навоий».** Қўлёзма Ўзбекистон ССР Фанлар академияси Шарқшунослик институтининг қўлёзмалар фондида 3324 рақамда (3 б бетдан 4 б бетгача) сақланади. Унда туркий сўзларга форсча-тожикча изоҳ берилган. Асар муаллифи, битилган йили маълум эмас.

**«Ҳалли луғати чиғатойи Хамсайи Навоий».** Ўзбекистон ССР Фанлар академияси Шарқшунослик институтининг қўлёзмалар фондида 5197 рақамда (1 б варақдан 5 а варақкача) сақланиб келмоқда. Луғатда ўзбекча сўзларга форсча-тожикча изоҳ берилган. Луғат муаллифи номаълум. 1888—1890 йилларда Бухорода кўчирилган, деб тахмин қилинади.

**«Ҳалли луғати Хамсайи Навоий».** Қўлёзма Ўзбекистон ССР Фанлар академияси Шарқшунослик институтининг қўлёзмалар фондида 6803 рақамда (329 б варақдан 343 б варақкача) сақланаётган ушбу луғатда «Хамса»даги тушунилиши қийин бўлган арабча-форсча сўзларга ўзбек тилида изоҳ берилган. Қўлёзма муаллифи маълум эмас, 1853—1854 йилларда кўчирилган, деб тахмин қилинади.

**Асосий адабиёт:** Х. Фаттоҳов. Навоий асарлари бўйича тузилган луғатлар. «Ўзбек тили ва адабиёти» ж-ли. 4-сон, 1973, 81-бет.

**«Ҳалли луғоти чиғатойи».** 1864—1865 йилларда Хивада кўчирилган луғат бўлиб, ҳозир Туркманистон Фанлар академиясининг Тил ва адабиёт институтида 1672 рақамда (44—65-саҳифалар) сақланади. Луғатда Алишер Навоий асарларидан олинган сўзларга форсча-тожикча изоҳ берилган.

**Асосий адабиёт:** З. Б. Мухамедова. Предварительные замечания о словаре «Хелл-и луғат-и чагатаи». Тюркская лексикология и лексикография. М., 1971, с. 111—121.

**«Нисоби Навоий».** Алишер Навоийнинг 1571 йилда кўчирилган «Хамса» асарининг 202 б — 203 а — 203 б варақлари ҳошиясига номаълум шахс томонидан ёзилган 76 мисрали шеърий луғат бўлиб, ўзбекча сўзларнинг форсча эквивалентлари шеърий йўл билан изоҳланган.

**Асосий адабиёт:** Э. Умаров. Навоий асарига шеърий луғат. Адабий мерос, 3-т. Тошкент, 1973, 288—289-бетлар.

**Муҳаммад Ризо Хоксор.** «Мунтахабул-луғот». Луғат 1798—99 йилларда тузилган бўлиб, унда Алишер Навоий, Жомий, Лутфий, Фирдавсий, Низомий Ганжавий, Фузулий, Ҳусайн Воиз, Юсуфий, Нозим, Муин, Умархўжа каби адибларнинг асарларидаги арабча сўзларга изоҳ берилган. Луғатда икки минг тўрт юз сўз шарҳланган.

**Асосий адабиёт:** Ҳ. Фаттахов. Мухаммад Риза Хаксар и его «Мунтахаб-ал-лугат» (Филологическое исследование, транслитерация, комментарий, указатели, факсимиле). Канд. дисс., Ташкент, 1974.

СВР, I, 210, № 477, 478; V, 210—211, № 3825, 3826, 3827.

Алишер Навоий асарлари тилидаги сўзларни изоҳлашда Шарқ олимларининг асарлари, айниқса Маҳмуд Қошғарийнинг «Девону луготит-турк», Абу Хайённинг «Китобул-идрок лисонул-атрок», Жамолиддин Туркийнинг «Китоб булгатал-муштоқ фил-луғат ит-турк вал-қифчоқ», муаллифлари номаълум бўлган «Китоб ат-туҳфа аз-закия филлуға ат-туркия», «Таржумон турки ва ажами ва мугали», «Таржумон ас-сиҳоҳ», «Ал-қавонин ал-кулия ли-забтил луғатит-туркия» кабилар муҳим аҳамият касб этади.

Қадимги ёдномаларга бағишланган тадқиқотлар, туркий тилларнинг тарихий, этимологик, икки тилли, диалектологик луғатлари ўтмиш классикларининг асарларидаги сўзларни шарҳлашда ёрдам берди. Обидаларни ўрганишда В. В. Радлов, П. М. Мелиоранский, А. Н. Самойлович, Л. З. Будагов, С. Е. Малов, К. К. Юдахин, А. К. Боровков, Э. В. Севортян, И. А. Батманов, Х. К. Баранов, М. А. Ғаффоров, А. Н. Кононов, Ш. Шоабдураҳмонов, С. М. Муталлибов, С. Иброҳимов, Ш. Ш. Шукуров, А. М. Щербак, С. Н. Иванов, С. Г. Кляшторний, Э. Р. Тенишев, В. М. Наделяев, Д. М Насилов, И. В. Кормушин, Л. Ю. Тугушева, О. У. Усмонов, А. Шерматов, Ю. А. Рубинчик, Ф. В. Мюллер, М. Т. Хоутсма, А. Лекок, Ю. Немет, Л. Лигети, Дж. Клоусон, А. Занончковский, Г. И. Рамстедт, П. Пельо, В. Банг, А. Габен, Раҳмати Арат, Умар Осим Аксўй, Ферит Девеллиоглу, Огоҳ Левенд, Я. Экман, К. Эраслан, Г. Алпай, Л. Базен, Х. Н. Ўркун, Бесим Аталай, В. Котвич, Э. Триярский, Ханс Веер, П. Циме, Самих Тезжон, Усмон Сартқоя каби олимларнинг тадқиқот ва луғатлари тилшуносларнинг диққат марказида бўлмоғи лозим.

Булардан ташқари, форс-тожик тилида яратилган фарҳанглар: «Фарҳанги забони тоҷики» (т. I—II, М., 1969), «Фарҳанги Амид», «Фарҳанги Жаҳонгири», «Баҳори Ажам», «Ғиёсул-луғот», «Фарҳанги Рашидий», «Луғоти фурс», «Фарҳанги Ҳусайн Вафойи» («Фарҳангнома»), «Бурҳони қотиъ», «Ахтари кабир» кабилар классикларимиз тилини ўрганишда ва уларнинг асарларидаги сўз ва ибораларни таҳлил қилишда муҳим манба бўлиб хизмат қилади. Ниҳоят, «Турк тил қуруми» томонидан чоп этилган саккиз томлик «Tarama sözlüğü» (Анқара, 1963—1977 йиллар) тарихий лексикология ва лексикография бўйича катта аҳамиятга молик асарлар қаторига киради.

## МАНБАЛАР ВА УЛАРНИНГ ҚИСҚАРТМАЛАРИ

### *ХАЗОЙИНУЛ-МАОНИЙ*

Ғаройибус-сиғар. Биринчи том, Тошкент, 1963. (I *а*).
Ғаройибус-сиғар. I, Тошкент, 1959 (I*б*).
Наводируш-шабоб. Иккинчи том, Тошкент, 1963. (II*а*).
Наводируш-шабоб. II, Тошкент, 1959 (II*б*).
Бадоеъул-васат. Учинчи том, Тошкент, 1965. (III*а*).
Бадоеъул-васат, III, Тошкент, 1960. (III*б*).
Фавоидул-кибар. Тўртинчи том, Тошкент, 1965. (IV*а*).
Фавойидул-кибар. IV, Тошкент, 1960. (IV*б*).
Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 677.

СВР, II, 207—208, № 1251[1]

АНҚАК, 11,1.

Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 1280.

СВР, II, 208 № 1252; АНҚАК, 12,2.

Алӣшӣр Нава'и. Диван, Издание текста, предисловие и указатели *Л. В. Дмитриевой*. М., 1962.
Алишер Навоий. Куллиёт. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонаси Шарқ қўлёзмалар фонди. инв. ГПБ № 55.
**Алишер Навоий. Илк девон.** 1466 йили кўчирилган қўлёзманинг факсимил нашри. Нашрга тайёрловчи: филология фанлари доктори, проф. Ҳамид Сулаймон. Тошкент, 1968.

### *ҲАЙРАТУЛ-АБРОР*

Алишер Навоий. Хамса. Ҳайратул-аброр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1970.
Хамса. Ҳайратул-аброр, Олтинчи том, Тошкент, 1965.

### *ФАРҲОД ВА ШИРИН*

Хамса. Фарҳод ва Ширин. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1963.
Хамса. Фарҳод ва Ширин, Еттинчи том, Тошкент, 1964.

---

[1] «Собрание Восточных рукописей АН УзССР», т. II, 1952, с. 207—208 (*қисқ*. СВР); Муниров Қ., Носиров А. Алишер Навоий қўлёзма асарлари каталоги. Тошкент, 1970, 11—12-бетлар (*қисқ*. АНҚАК).

## *ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН*

Хамса. Лайли ва Мажнун. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Лайли ва Мажнун. Саккизинчи том, Тошкент, 1965.

## *САБЪАИ САЙЁР*

Хамса. Сабъаи сайёр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1956.
Хамса. Сабъаи сайёр, Тўққизинчи том, Тошкент, 1965.

## *САДДИ ИСКАНДАРИЙ*

Хамса. Садди Искандарий. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Садди Искандарий. Ўнинчи том, Тошкент, 1965.

## *ХАМСА*

*Ҳайратул-аброр*

*Фарҳод ва Ширин*

*Лайли ва Мажнун*

*Сабъаи сайёр*

*Садди Искандарий*

Нашрга тайёрловчи: Порсо Шамсиев. ЎзССР Фанлар Академияси нашриёти, Тошкент, 1958.
Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 5018.

СВР, II, 195, № 1213; АНҚАҚ, 30, I.

Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 7554.

СВР, VII, 75, № 5057; АНҚАҚ, 31, II.

Хамса. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг Шарқ қўлёзмалари бўлимидаги 560 рақамли Султонали Машҳадий томонидан кўчирилган қўлёзма.

## *ЛИСОНУТ-ТАЙР*

Лисонут-тайр. Илмий-танқидий текст, тайёрловчи: Ш. Эшонхўжаев, Тошкент, 1965.
Лисонут-тайр. Ўн биринчи том, Тошкент, 1966.
Лисонут-тайр. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг шарқ қўлёзмалар фонди. Инв. ГПБ № 55.

## *МАЖОЛИСУН-НАФОИС*

Мажолисун-нафоис. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: **Суйима Ғаниева,** Тошкент, 1961.
Мажолисун-нафоис. Ўн иккинчи том, Тошкент, 1966.
Мажолисун-нафоис. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди № 9762/I,

АНҚАК, 50, I.

## *Маҳбубул-қулуб*

Маҳбубул-қулуб. Текстни нашрга тайёрловчи А. Н. Кононов, М.—Л., 1948.
Маҳбубул-қулуб. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.
Маҳбубул-қулуб. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 9762/II.

СВР, VIII, 219, № 5326; АНҚАК, 52—53, I.

## *АРБАИН*

Арбаин. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 3902—V. АНҚАК, 64, I.
Арбаин. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

## *МУНШАОТ*

Муншаот. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

## *ВАҚФИЯ*

Вақфия. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 11138/II. АНҚАК, 61, I.
Вақфия. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

## *ХАМСАТУЛ-МУТАҲАЙЙИРИН*

Хамсатул-мутаҳаййирин. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 9762/V.

АНҚАК, 59, I.

Хамсатул-мутаҳаййирин. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ҲОЛОТИ САЙЙИД ҲАСАН АРДАШЕР*

Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ҲОЛОТИ ПАҲЛАВОН МУҲАММАД*

Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *МУҲОКАМАТУЛ-ЛУҒАТАЙН*

Муҳокаматул-луғатайн. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusieurs ourrages de l'emir Ali-Schir, 1841.
Муҳокаматул-луғатайн. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *МЕЗОНУЛ-АВЗОН*

Мезонул-авзон. Критик текст, тайёрловчи: Иззат Султон, Тошкент, 1949.
Мезонул-авзон. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ТАРИХИ МУЛУКИ АЖАМ*

Тарихи мулуки ажам. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusieurs ourrages de l'emir Ali-Schir, Paris, 1841.
Тарихи мулуки ажам. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *НАЗМУЛ-ЖАВОҲИР*

Назмул-жавоҳир. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди: № 9361, № 9944.

АНҚАҚ, 66, I; 67, 4.

Назмул-жавоҳир. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

# А

**ААЗЗ** — энг азиз; азизроқ:

Ҳақдин азизлик тиласанг, элдин уз тамаъ,
Ким халқнинг аazzи деди: «Азза ман қанаъ».
*Хазойинул-маоний,* III*б*-292;

≈ **и аҳбоб** — дўстларнинг энг азизи, муҳтарами:

Агарчи аларким ахасси асҳоб ва аazzи аҳбоб эрдилар, кўп қатла бу иш иртикобиға илтимос ва таклиф қилур эрдилар.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-762.

**АБ** — ота:

Базмида ҳуб ила адаб ҳам,
Ул навъки амму холу аб ҳам. *Лайли ва Мажнун,* 74.

**АБАД** — чексизлик, давомийлик, ниҳоятсизлик, сўнгги йўқ замон (азалнинг зидди):

Зиҳи ниҳоятинг охир келиб абад аввал,
Вале хабар бера олмай бидоятингға азал.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-368;

Ҳаётингиз зулоли абадға дегинча жорий ва давлатингиз
қуёши қиёматғача завол касофатидин орий бўлсун, омин.
*Муншаот,* 138;

≈ **нуқтаси** — ягона бир дона хол, гўзалликнинг доимий ва ўзгармас белгиси:

Эй сафҳаи рухсоринг азал хаттидин иншо,
Дебочаи ҳуснунгда абад нуқтаси туғро.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-23;

≈ **умри** — туганмас, боқий умр:

Кўйида ўлсам, абад умрича бор ул умр агар,
Қилмаса хориж танимни, итларига судратиб.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-41;

Эй, Навоий, гар насибингдур абад умри керак
Хотирингда ёрдин ўзга таманно бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-15;

≈ **ҳаёти** — туганмас, мангу ҳаёт:

Абад ҳаёти каби васлиға етишкунча,
Фироқ маҳлакаси ичра умр омон бермас.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-245.

**АБАДИЙ** — доимий, ҳамишалик:

Абадий давлат мустадом ва сармадий саодат бардавом бўлсун. *Муншаот,* 135;

Масти абадий бўлғуси мен янглиғ азалда,
Ҳар кимки фано дайрида бир жом сумурди.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-588.

**АБАДО** — доимо, ҳамиша:

Халлада оллоҳу мулкаҳу абадо (Оллоҳ унинг давлатини ҳамиша абадийлаштирсин). *Сабъаи сайёр,* 38-7.

**АБАС** — бефойда, кераксиз, беҳуда, бекор:
Етар бўлса филҳол ўлумдин газанд,
Абас бўлди бас ҳабсу зиндону банд.
*Садди Искандарий,* 248*а*12.

**АБВОБ** — 1. эшиклар, дарвозалар:
Кўнглум ичра яралар чун бутти қўйди доғи ишқ,
Хозин ул янглиғки, босқай муҳр абвоб устина.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-220;

2. боблар, бўлимлар, ёзув фасллари:
Ишқ абвобин ёзарға яхши жисмим хомаси,
Хоссаким тийғи фироқинг айлади бошимни шақ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-173;
Араб тилининг сарфий истилоҳининг абвобида бир бобдурки, анга муфоала боби от қўюбтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 16;

≈ **ул-мулук** — шоҳлик йўлланмаларининг йўлбошчиси:
Хоқонеким абвобул-мулук қиблатул-ҳожот кошиси била қадр меъмори олий даргоҳи китобасин музайян этти.
*Вақфия,* 716.

**АБДОЛ** — тоат-ибодат қилувчи(лар), дарвеш(лар), қаландар(лар), авлиё(лар):
...Бобо Худойдодким, дерларким, абдолдин эрмиш...
*Мажолисун-нафоис,* 157.

**АБДОЛВАШ** — қаландарсифат:
Сайид Муслимий... абдолваш йигит эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 56.

**АБЁТ** — 1. байтлар:
Хожа Масъуд Қумий... кўп рангин абёт ҳам шеърларида бордур. *Мажолисун-нафоис,* 46;
Варақики, абёт жонфизоси эди,
Барчаси дарди ҳажр адоси эди. *Сабъаи сайёр;* 84;

2. шеърлар:
Қатра хайлиқ оразинг васфин Навоий қилғали,
Лутфи табъ абёт назмин дурри макнун қилдило.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-19;
Абётиға назми оташолуд,
Назми чиқариб димоғиға дуд. *Лайли ва Мажнун,* 37.

**АБЖАД** — араб алифбосининг махсус тартибда тузилган сираси, бунда ҳар бир ҳарф маълум бир сон қийматига эга[1]; алифбе:
Агар ҳикматда ул миқдор булким,
Уқусун Бу Али оллингда абжад. *Хазойинул-маоний,* II*а*-596.

**АБЖАДХОН** — мактабга янги келган бола; етарли илмга эга бўлмаган шогирд, ўқувчи:
...олтинчи айвон донишмандидур омий ва нодон ва ҳар толиби илм олинда Аторидким, иккинчи суффа мустаидидур тифли абжадхон. *Вақфия,* 719.

**АБИД** — қуллар, зангилар:
Ва Яъқуб алайҳис-саломға бу фарзандлар муяссар бўлғандин сўнг, қўй ва сойир мавоший ва абиддин (убайддин) кўп жамият ҳосил бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**АБИР** — хушбўй ҳид, модда; анбар:
Марғулаи сунбулунг очайин,
Оламға абиридин сочайин. *Лайли ва Мажнун,* 93*б*5;

---

[1] Жувонмардиев А. Ҳарф ва рақам. Тошкент, 1971.

≈ **и жаннат** — жаннатга мансуб абир, хушбўй ҳид:
Абири жаннат исин айламас писанд улким,
Муаттар айласа майдин машом мен янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-163.

**АБИРАФШОН** — ёқимли ҳид тарқатувчи, хушбўй ҳид таратувчи, абир сочувчи:
Зулфиму оҳим елидин совурур оламға мушк,
Ё сабо таҳрикидин сунбул абирафшонмудур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-95.

**АБИРОСО** — абирдек, абир каби; хушбўйдек:
Сунбулин Лайли очибтур, ел абиросо эмас,
Доғини Мажнун қонатмиш, лолаи ҳамро эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-196.

**АБИРСИРИШТ** — анбарга йўғрилган, қорилган; энг қоронғи:
Ясабон гулбари абирсиришт,
Базмини қилди гулистони биҳишт. *Сабъаи сайёр,* 132-4;
Ул кечаким эди абирсиришт,
Қадр аро ғайрати саводи биҳишт. *Сабъаи сайёр,* 6.

**АБКАМ** — тилсиз, гунг, соқов:
Навоий айтсун ўз дардиники, дард мени
Қилибтур ул сифат абкамки, айта олмасмен.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-281.

**АБКАМЛИҚ** — соқовлик, гунглик; лол бўлмоқлик; ожизлик:
Не ҳусну нутқ эрур, ё рабки, зоҳир айласанг андин,
Қуёшқа тийралиғ бўлғай аён, Исоға абкамлиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-170.

**АБКОР** — қиз; янги, тоза, нозик, латиф; ишлатилмаган ҳеч ким кўрмаган:
...турк тили била қалам сурдум ва ҳар нечук қоидаким, маъни абкориға зийнат ва оройиш кўргузуб эрдилар...
*Мезонул-авзон,* 4.

**АБЛАҚ** — 1. икки рангли, ола-була; оқ-қора:
Савуғ оҳимдин ўлсанг бетаҳаммул кўзга келтур юз,
Ки анда аблақ этмишмен мураттаб теграси қундуз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-116;

2. ола-була от:
Тер оқизған аблақингдектур сени келгайму деб,
Ҳар сари тушкан кўзум юз минг дурри ғалтон аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-11;

≈ **замона аблақи** — кеча-кундуз:
Замона аблақи қолғай равишдин,
Ул ошуби замон сакратса абраш. *Хазойинул-маоний,* IIб-259.

**АБЛАҒ** — балоғатлироқ, етукроқ:
Китобинг ўзга кутубдинки, бордурур аблағ,
Балоҳатингға муносиб ҳақ айламиш иблоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-299.

**АБЛАҲ** — нодон, калтабин, тентак, ақлсиз; камфаҳм:
Килур жунуну қадаҳ маънини манга зоҳид,
Дегайму телбаға бу сўзни бўлмаса аблаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-367.

**АБЛУК** — пасткаш; мунофик, икки юзлама:
Сайидзодаи Мунший... аблук йўсунлуқ йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 10.

**АБНО** — болалар, ўғиллар, фарзандлар, авлод:
≈ **йи даврон** — даврон фарзандлари, замондошлар:
Соқиё, абнойи даврон жавриниңг поёни йўқ,

Уйла соғар тутки, зойил айлагай ҳушу хирад.

*Хазойинул-маоний,* IVб-125;

≈ **йи даҳр** — замона одамлари, дунё аҳли:

Меҳру вафо айбидин покдур абнойи даҳр,
Пок назардурким ул сори назар солмамиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-282;

≈ **йи жинс** — ҳамжинслар, инсонлар, одамлар, уруғдошлар; ҳамфикр улфатлар:

Сени қилди чун холиқи корсоз,
Ўз абнойи жинсинг аро сарфароз. *Садди Искандарий,* 322а9;

Андоқки, оз фурсатда жамиъ абнойи жинс борини мағлуб қилиб, бориға фоиқ ва ғолиб келибдур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;

≈ **йи замон** — замондошлар, замон аҳли:

Тинди абнойи замоннинг ихтилофи табъидин,
Кимки ўз табъини бекасликка мўътод айлади.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-339;

...абнойи замонға ким бир вафо гули очтиким, алардин юз жафо тикани бағриға санчилмади. *Муншаот,* 150.

**АБО** — енгсиз уст кийим:

Турфа абойи анга истаб кўнгул,
Ранги сақарлот била долу гул.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 204.

**АБОБИЛ** — тоғ қуши; узун қанот:

Кўрки не бир лаҳзада бўлди қатил,
Тайри абобил ила асҳоби фил. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 244.

**АБР** — булут:

Абрки, ҳар қатра гуҳардур анга,
Гул очилурдин не хабардур анга. *Ҳайратул-аброр,* 105-3;

≈ **и бало** — бало булути, офатли булут, фалокат булути:

Ғам елидин ул навъ ўтум урди аламким,
Юз барқ ясар абри бало ҳар шараримдин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-496;

≈ **и баҳор** — баҳор булути, кўклам булути:

Кирди сиймобий либос ичра яна ул гулъузор,
Ул қуёшдекким анга мониъ бўлур абри баҳор.

*Хазойинул-маоний,* Iб-169;

≈ **и баҳорий** — баҳорги, серёғин булут:

Ҳажрдин абри баҳорий кибидур тийра кўзум,
Кўз юмуб очқунча, эй барқи висол, они ёрут.

*Хазойинул-маоний,* IIа-45;

≈ **и гуҳарбор** — 1. гавҳар ёғдирувчи булут; 2. саховатли киши, манфаатдор ва баҳраманд қилувчи шахс:

Султон соҳибқирон... салтанат баҳрининг дурри яктоси... саховат ҳавосининг абри гуҳарбори ва шижоат бешасининг ҳизабр шикори... *Мажолисун-нафоис,* 178;

≈ **и гуҳарсанж** — гавҳар ёғдирувчи булут:

Ғарқи ҳаво абри гуҳарсанждек,
Туфроғ ичинда итибон ганждек. *Ҳайратул-аброр,* 43;

≈ **и эҳсон** — карам, саховатда мардоналик, лутфу карам билан тўкин-сочин қилувчи:

Шоҳ Баҳром абри эҳсони,
Лутф бирла кўкартти они. *Сабъаи сайёр,* 157-12;

≈ **и карам** — карам булути, саховат булути; нозу неъматга бой булут:

Май ички халқ гуноҳин юмоққа абри карам,

Еғар маҳалда эмас ринду порсо малҳуз.

*Хазойинул-маоний,* Іб-302;

Журм ўтиға бўлмаса ғар шуъла тез,
Абри карам қайда бўлур қатра рез.

*Ҳайратул-аброр,* 14-9;

≈ **и кофурбез** — қор ёғдирувчи булут:
Вале мушк уза абри кофурбез,
Жаҳон узра якдаст кофуррез. *Садди Искандарий,* 269б8;

≈ **и мутир** — кўп ёғинли булут;
Ҳаё гулистонида абри мутир,
Адаб осмонида меҳри мунир. *Садди Искандарий,* 245б10;

≈ **и навбаҳор** — баҳор мавсумининг бошланиш даврідаги серёмгир булут:
Юзунг ғамидин эрур абри навбаҳор кўзум,
Не айб ер юзини қилса лолазор кўзум.

*Хазойинул-маоний,* Іб-452;

≈ **и найсон** — найсон булути, баракали булут, апрель ойи булутлари, серёмғир булут:
Истабон васлинг гулистонин ҳавоий бўлмасам,
Абри найсондек кўзум дурбор бўлгайму эди?

*Хазойинул-маоний,* IVа-261;

Чу гулзор уза абри найсон ёғиб,
Дема қатраким, дурри ғалтон ёғиб.

*Садди Искандарий,* 297б19;

≈ **и пурбор** — қалин, серёғин булут:
Қаро тупроғ уза ул абри пурбор,
Туруб қилди ўзин ул навъ дурбор. *Фарҳод ва Ширин,* 19;

≈ **и раҳмат** — раҳмат ёғинини келтирадиган, баҳраманд қиладиган булут:
Гунаҳ шуъласин чун чекиб ул тамуғ,
Қуюб абри раҳмат нечук ким мамуғ.

*Садди Искандарий,* 237а9;

≈ **хиром** — булутга сакрайдиган, булутдек тез чопадиган:
Бу қофила аҳлиға ҳарам шавқи тамом,
Жаммозалари пўя била абр хиром.

*Хазойинул-маоний,* IVб-763;

≈ **и қийр монанд** — қора булут:
Даврон уза абри қийр монанд,
Тун қийри юзига қийр пайванд. *Лайли ва Мажнун,* 59а1;

≈ **и ғуррон** — момақалдироқли даҳшатли булут:
Наъра била кирди абри ғуррон
Ул абрға барқ тийғи буррон. *Лайли ва Мажнун,* 75б20;

≈ **и ҳасрат** — зарар еткизадиган, армонда қолдирадиган булут:
Абри ҳасрат ёмғири-ю тийрборони фано
Кисвати мавту ҳалоким хирқа тору пудидур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-167.

**АБРАС** — пес касалига учраган одам, териси оқарган, баданига оқ тушган:
Ҳадиси поку нутқи жонфизойингдин топиб Исо,
Ки анфоси қилиб ибро, агар абрас ва гар акмаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-521.

**АБРАШ** — 1. оқ ва қизил ранг аралаш, ранг-баранг:
Не абрашдурки сакратмиш яна майдонға ул маҳваш,
Қизил, оқ гул била елдин магар халқ ўлди ул абраш.

*Хазойинул-маоний,* Іб-272;

2. ола-була от, холдор от:
Оламни агар қўзғабон ўт солса, тонг эрмас,

Ул шўхки, сархуш чиқибон сакратур абраш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-260.

**АБРОР** — яхши ахлоқу одоблилар, эзгулар, хайр соҳиблари, софдиллар:
Ҳайрати аброр кўруб зотини
«Ҳайратул-аброр» дедим отини. *Ҳайратул-аброр,* 200-17.

**АБРУ** — қош; **камон абрў** — қоши камондай:
Ишқ аро юз минг маломат ўқиға бўлдум нишон,
Бир камон абрўда тузлукдин нишоне топмадим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-430.

**АБТАР** — 1. калта, қисқа, узилган, чала, хунук; нуқсонли:
Мени махмурлуғ ранжидин озод этсанг, эй соқий,
Ёзармен, гарчи илким титрамактин келса абтар хат.
*Хазойинул-маоний,* IVа-157;

2. арзимас, кераксиз, бекор, фойдасиз:
Паришонмен, эй оҳ, афлокдин,
Бу абтар варақларни барбод қил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-373;

3. нотинч, вайрон, хароб:
Мени бу кеча музтар айлабтур,
Зор кўнглумни абтар айлабтур. *Сабъаи сайёр,* 30;
Истасангким, бўлмағай ошуфтаю дарҳам, дегил,
Қилмасун бизни паришонҳол абтар кокулунг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-193;

4. хаста, нотавон:
Оллоҳ-оллоҳ, бўйла офатнинг гирифтори бўлуб,
Найлагай бир мен каби зору заифу абтаре.
*Хазойинул-маоний,* IIб-584;

5. бефойда:
Ҳар кимки адабсиздур, ишин абтар бил,
Алқисса эранларга адаб зевар бил. *Назмул-жавоҳир,* XV-22;

6. аруз поэтикаси термини:
Аммо фуруъи: мафоъилун — мақбуз; мафоъилу — макфуф... фаъ — абтар. *Мезонул-авзон,* 140.

**АБТАРВАШ** — парокандаҳол, паришонсимон:
Мавлоно Муҳаммад Хуросоний лоуболи ва лавандшева, абтарваш кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 144.

**АБТАРШЕВА** — феъл-атворида бирон етишмовчилиги бор одам, ҳардамхаёл:
Мавлоно Хайрий... девонаваш, абтаршева йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 160.

**АБУ** — ота, атоқли отдан олдин келадиган куня, **Абу Бакр** — Бакрнинг отаси:
Амирулмуъминин Абу Бакр Сиддиқ таърифида.
*Лисонут-тайр,* 140.

**АБУШҚА** — кекса, қари эр, умуман эр:
Бир ёндин ўғул ғаму шиканжи
Бир ёндин абушқа дарду ранжи. *Лайли ва Мажнун,* 89б18.

**АБЯЗПЎШ** — оқ тусга кирган, оқарган; **субҳи абязпўш** — ёришган, оқарган тонг:
Нафас урғунча субҳи абязпўш,
Бирида йўқ эди нафас, балҳуш. *Сабъаи сайёр,* 90.

**АБҲАР** — бўтакўз, наргис; **абҳар шамим** — наргис ҳидли; хушбўй:
Урди нафас нафҳаи анбар насим,
Етти варақ сафҳаи абҳар шамим. *Ҳайратул-аброр,* 48;
Келиб бешадин атри анбар насим,
Қилиб тийра туфроғин абҳар шамим.
*Садди Искандарий,* 283а7.

**АВБОШ** — бадкор, безори, йўлтўсар, бебош:

Бошин силади фироқи авбош,
Ким ёғдурғум бу бош уза тош. *Лайли ва Мажнун,* 60б10;
Эйки сахо кўйида авбош сен,
Телбау усрук киби зарпош сен. *Ҳайратул-аброр,* 88-7.

**АВБОШЛИҚ** — бетартиблик, тарбиясизлик, ўзбошимчалик:

Ким эрур ушбу иши қаллошлиқ,
Ринду қаландарвашу авбошлиқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 197.

**АВВАЛ** — 1. биринчи, илк:

Фақир ул рисоланинг аввал саҳифасин очиб хутбасин ўқумоқ бунёд қилдим. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* 697;

Эй ки бердинг ишқ султониға кўнглунг кишварин,
Англағилким, жону ақлу дин эрур аввал хирож.
*Хазойинул-маоний,* IIа-56;

2. дастлаб, олдин, илгари:

Улки холиқға шукр дер, аввал
Шокир ўлмоқ керак халойиқдин. *Арбаин,* XV-56;
Дебон ким қаю олди аввал жаҳон,
Жаҳон они не янглиғ этти ниҳон.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

3. бошланғич, ибтидо, бош, охирнинг зидди:

Али Макка сафариға борғанда Бағдоддин бағоят рангин нома битиб эрдилар. Ул нома аввалида бир ғазал битиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* 701;
Азал ҳам сен, абад ҳам сен, не аввал бирла охирким,
Анга йўқ ибтидо пайдо, мунга йўқ интиҳо пайдо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-8;

≈ **и жулус** — мажлис, маросимнинг бошланиши:

Мухлисона дуодин сўнгра қуллуқ арздошт улким, аввали жулусдаким, хуршеди авжи салтанат олам аҳли кўзин ўз партави била баҳраманд қилди. *Муншаот,* 104;

≈ **и офариниш** — яратилиш боши:

Аввали офаринишдин инқирозға дегинча аҳволеки, воқеъ бўлубтур ва бўлғусидур, барчасида ул ҳазратнинг муъжизотидин бор. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* 703;

≈ **и ҳол** — дастлаб, даставвал:

Мавлоно Муҳаммад Бадахший... аввали ҳолида андин таҳсил учун чиқиб Самарқандға борди. *Мажолисун-нафоис,* 127.

**АВВАЛАН** — биринчидан; дастлаб, бошдан, аввалда, дастлабки вақтда:

Агарчи аввалан Ануширвон қавоид ва русумин маръий тутти, аммо оз гуноҳга кўп сиёсат қилир жиҳатдин эл ондин мутаваҳҳим бўлдилар ва мужиби танаффур бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* 521.

**АВВАЛИН** — олдинги; **аввалин ва охирин** — олдинги ва сўнгги; бошланиш ва тугалланиш:

Вужуди мулоҳазасида офариниш номавжуд, зоти мутолаасида аввалин ва охирин буди нобуд. *Маҳбубул-қулуб,* 2.

**АВВАЛИЯТ** — илгарилик, биринчилик; азалий борлиқ:

Аввалғи муножот ҳақнинг аввалиятидаким, хирад анга соний билмас. *Ҳайратул-аброр,* 7.

**АВВАЛО** — биринчидан; олдиндан, бошдан:

Жафо биносини бузғил, нединки муҳдис эрур,
Хилоф шаръи бино қилдинг аввало иҳдос.
*Хазойинул-маоний,* IVб-94.

**АВВАЛОҚШОМ** — кечқурун, тун бошланиш пайти:

Шамъ аввалоқшом-ўқ кўйди фиғоним ўтидин,
Ким мен ўт сочқан булутдек тортиб афғон йиғладим.
*Хазойинул-маоний*, Iа-294.

**АВВАЛҚИ//АВВАЛҒИ** — биринчи, дастлабки, олдинги, аввалги, бурунғи, илгариги:

Яна бири улки, аввалқи жузви мафъулу бўлғайки, ҳазажнинг бири жузвин харб қилибдурлар ва ани ахраб дерлар.
*Мезонул-авзон*, 35;

Алар амрининг итоати чун вожиб эрди, фақир дағи аввалги девонғаким, туфулиятда рангин назмнинг ғаробати бор «Ғаройибус-сиғар» от қўйдум. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 70б;

Аввалги, ўлук танимға жон бермакдур,
Иккинчи, ҳаёти жовидон бермакдур. *Муншаот*, 134.

**АВВОРА**: ≈ **и бехонумон** — уй-жойсиз, саргардон, тентиган:

Етгач ул мажмаъға мундоқ қўзғалон,
Ҳар бири аввораи бехонумон. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 111.

**АВД** — қайтиш:

Булар қилмайин авд, побўс этиб,
Ки бир ўзга хайли малойик етиб.
*Садди Искандарий*, 239б4;

≈ **эт-//қил-** — қайтмоқ, қайтиб келмоқ:

Қилиб авд, майли ватан айласанг,
Ичиб бода, азми чаман айласанг.
*Хазойинул-маоний*, IIа-467;

Авд этди тутуб жаҳонни ёши,
Маъюс бори уруғ-қаёши. *Лайли ва Мажнун*, 37.

**АВЖ** — 1. баланд; юқори:

Аён бўлмайин баҳри зотинғға мавж,
Анинг мавжиға не ҳазизу не авж. *Садди Искандарий*, 1;

2. бирон нарсанинг энг юқори нуқтаси, юксак даража, чўққи:

Не ой даври чатри фалак фарсойингча,
Не кўк авжи хоки кафи пойингча. *Муншаот*, 117;

3. баландлик:

Икки гуҳар ўрни бўлди бир дурж,
Икки қуёш авжи бўлди бир бурж.
*Лайли ва Мажнун*, 87б13;

4. осмон, фалак:

Қадриға ул авж узра поя,
Ким меҳр тутуб тошда соя. *Лайли ва Мажнун*, 56б182;

5. уст, юқори (сўнг кўмакчи):

Ул зулфмудур икки кўзунг авжида ёхуд,
Гулзор ичида мушк сочар икки ғазола.
*Хазойинул-маоний*, IIб-529;

≈ **и муқарнас** — осмон, кўк гумбази:

Бўлуб сақф ўрниға авжи муқарнас,
Бисоти узра ёйди чархи атлас.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)* 295;

≈ **и рифъат** — юқори мартаба, юксак даража:

Юз эллик қари авжи рифъат анга,
Яна мунча дағи захомат анга.
*Садди Искандарий*, 272а13;

≈ **и сипеҳр** — осмон чўққисининг энг юксак ўрни:

Ҳам авжи сипеҳр тахтгоҳинг,
Ҳам нуқтаи меҳр хоки роҳинг. *Муншаот*, 120;

≈ **и шараф** — улуғлик мартабаси, буюкликнинг юқори чўққиси:

Авжи шараф узра офтоб ўлди ҳаё,

Бўстони саодатға саҳоб ўлди ҳаё.

*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

≈ **и ҳақиқат** — ҳақиқат осмони; ҳақиқатнинг юқори даражаси:

Нафсу ҳаво девига бермакка тоб,
Авжи ҳақиқат фалакида шиҳоб. *Ҳайратул-аброр,* 136-2;

≈ **оҳангини қил-** — юқорига интилмоқ:

Қуёш чун қилиб авж оҳангини
Ерутти яна чарх аврангини. *Садди Искандарий,* 252а2;

≈ **бер-** — юқори даражага, юксак мартабага етказмоқ, муваффақиятликка эришмак:

Руҳ ул нурдурурким, ҳақ анга бермиш авж,
Нафс зулматқа қолиб, қилмиш анга поя ҳубут.

*Хазойинул-маоний,* IVб-285;

≈ **ол-** — кучаймоқ, зўраймоқ:

Ишқдин куйди танимда ҳар чурук бўлған сўнгак,
Ким кўрубтур мундоқ авж олмоқ чоқин хошокдин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-471;

≈ **тила-** — юқори мартаба ва юксак ўринга интилмоқ, майл этмоқ:

Туз бўл ўқтек гар тиларсен авж ёким эгридур,
Давр ҳар бир гўшадин бўғзиға солибтур кериш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-276;

≈ **топ-** — юксак ўрин олмоқ, юқори даража ва мартабага етмоқ; тараққий қилмоқ:

Руҳи исён туфроғидин авж топмас ўйлаким,
Бир малак журм айлабон слий маконидин тушуб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-58;

≈ **тут-** — юксак даражага, юқори ўринга, баланд чўққиларга кўтарилмоқ:

Пар уруб бошингға тутма авжким ҳар неча мўр,
Ким қанотланғай қачон учмоқ анга мақдур эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-173;

Авж тутуб шуълаи жабборлиқ,
Мавж уруб лужжаи қаҳҳорлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 12-19;

≈ **и камол топ** — камолот чўққисига эришмоқ:

Неча меҳрдек топти авжи камол
Фалак давридин топти охир завол.

*Тарихи мулуки ажам,* 517.

**АВЗАҲ** — равшан; равшанроқ:

Султон Ҳусайн... ва авзаҳ алал оламин.

*Лайли ва Мажнун,* 12.

**АВЗОН** — 1. вазнлар; шеърий ўлчов; аруз вазнлари:

Шеър авзонидин ушбу вазндурким, назм устодлари анга ҳадде муайян қилибдурлар. *Мезонул-авзон,* 35;
Учинчи доиранинг тўртунчи баҳри хафифдур ва бу баҳрнинг матбуъ авзонида ажам шуароси маснавийлар битибдурлар.

*Мезонул-авзон,* 56;

2. музикадаги ўлчов:

Яна турк улуси, батахсис чиғатой халқи аро шойиъ авзондурким, алар сурудларин ул вазн била ясаб, мажолисда айтурлар.

*Мезонул-авзон,* 67.

**АВЗОЪ** — тавр, ҳолат; аҳвол; шароит:

Халал йўл берма ишрат васфиғаю тут ғаниматким,
Дамодам даҳр авзоин кўрармен ихтилол ичра.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-568;

Ўз авзоиға боқса сар то қадам,

Топар айласа яхши андеша ҳам.

*Садди Искандарий,* 301а12.

**АВЛИ//АВЛО** — сазовор, яхшироқ, афзалроқ:

Кўнглига заъф бўлди муставло
Деди: «Ё раб, не қилғаним авло?» *Сабъаи сайёр,* 141-1;
Чун дейилгуси шоҳлар қавли,
Шоҳ мадҳин бурун демак авли. *Сабъаи сайёр,* 33—19.

**АВЛИЁ** — валилар, эътиқодли, диндор кишилар, муқаддас, азиз одамлар; руҳонийлар:

Ҳар неким айтур ўлса худоу расулдин,
Андин сўнг ўлса мужтаҳиду авлиё сўзи.

*Маҳбубул-қулуб,* 25;

Бу навъ каромат авлиёнинг комидин воқе бўлмиш бўлғайким, ўттуз йил ортуғроқдин сўнгра натижа зоҳир бўлмиш бўлғай.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;

≈ **и изом** — улуғ мартабали авлиёлар; ≈ **и мурсалин** — худо томонидан юборилганлар:

Уламои исломға алардин фойдаи умид, авлиёи изом алар анфосидин мустафид, авлиёи мурсалинни аларға модиҳ бил-гил малоикаи муқаррабин аларға эгачи сингил.

*Маҳбубул-қулуб,* 59.

**АВЛИЁУЛЛОҲ** — худога яқин кишилар:

Яна машойих ва аимма ва авлиёуллоҳдин ҳам кўп азимуш-шаън элнинг назми, балки девони ва маснавий тариқи била китоблари бор. *Мезонул-авзон,* 7;

Чун «Насоимул-муҳаббат» нафаҳоти баёнидин килким файзра-сон бўлубтур, авлиёуллоҳ муқаддас руҳи файзидин олам тўлубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 23.

**АВЛО** — афзалроқ, яхшироқ:

Телба итдек ҳажр сўзидин келурмен ўт сочиб,
Офият аҳлиға авлодур йўлумдин тарқамоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-174;

Ўт нафъ еткурур йироқтин, андин мунтафеъ бўлмоқ авло қироқтин. *Маҳбубул-қулуб,* 130.

**АВЛОД** — болалар, фарзандлар, ўғиллар, насл:

Искандар чун Эрон мулки била форсни фатҳ қилди, бу мамоликни билган салотин ва авлодин йиғди.

*Тарихи мулуки ажам,* 514.

**АВЛОДЛИҒ** — фарзандлик, туғишганлик, қариндошлик:

Ва мавлонойи мазкурнинг кутуб байъу широсига ҳам му-носабати, ҳам ҳазрати хожага авлодлиғ нисбати бор.

*Хамсатул мутаҳаййирин,* 697.

**АВЛОДМОНАНД** — ўғилдай, фарзанддай, туғишгандай, қариндошдай:

...балки ходим ва шогирдкирдор ва бу фақирнинг фарзанди аржуманд кўрмагим ва риоятингни авлодмонанд.

*Муншаот,* 154.

**АВН** — ёрдам, мадад:

Яна Ардашер ибн Ҳурмузға кави
Етишти чу ул тенгридин топти авн.

*Садди Искандарий,* 247б11.

**АВОИЛ** — бирон нарсанинг бошланиш даври, ибтидоси; аввалги даврлар:

Шоҳруҳ султон замони авоситидин Султон Абу Саид замони-нинг авоилигача шаҳрда сокин эрдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

Бори кичик ёшидин шабоб аҳдининг авоилигачаким Жом ви-

лоятида эрмишлар — аларға фоида еткурур киши оз топилған жиҳатидин. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

**АВОМ** — омма, халойиқ, оддий халқ:

Ки суҳбат муносибдурур этса шом,
Ки топқай сукун уйқу бирла авом.

*Садди Искандарий,* 270б21;

Андоқки халойиқда тафовут бор, буларнинг ҳам тафовутлари беҳисобдур ва бешумор. Бу тафовут уч қисмдур. Бири авомдур, бири хосдур, бири хосулхосдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 58;

≈ **арозили** — оддий халқнинг энг паст табақалари:

Йўқким, харобот дурдиўшлари, балки муножот хирқанўшлари ва демайким авом арозили, балки хавос афозилининг тилларига жорий ва кўнгулларига корий тушар.

*Фавоидул-кибар,* IVа-45.

**АВОМИР** — амрлар, буйруқлар:

Нечук ким борий таоло авомирию навоҳийсининг тамшияти.

*Назмул-жавоҳир,* XV-26.

**АВОМУННОС** — халқ оммаси, умум халқ:

Аввалғи қисм авом ишқидурки, авомуннос орасида бу машҳур ва шоеъдур. *Маҳбубул-қулуб,* 93.

**АВОН** I — давлат посбони, миршаб; жазоловчи жаллод:

Нақди жон истаб мени қийнаса кофир кўзунг,
Неткамен бермай ким, ул турк мастедур авон.

*Хазойинул-маоний,* IIа-249.

**АВОН** II — вақт, пайт, замон, мавсум:

Шод эдим ҳусн аҳли онидин қани ул аҳли ҳусн,
Эй кўнгул, мен ғофилу эрмиш ғанимат ул авон.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-501.

**АВОНИ** — идишлар, қоплар:

Яна ёшимдин минг авонию зарф
Латофат аро бир-биридин шигарф.

*Садди Искандарий,* 292б15.

**АВОРИЗ** — ҳодисалар, турли тасодифлар, ишлар, машғулотлар:

Хожа хурд... мунча машоғил ва авориз била чун лутфи табъи ғолибдур. *Мажолисун-нафоис,* 157.

**АВОСИТ** — 1. ўрта(лар), давр ўрта(лар)и, ўрта замон:

Шоҳруҳ Султон замони авоситидин султон Абусаид замонининг авоилиғача шаҳрда сокин эрдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12;

Учунчи девонким, умр авоситида воқеъ бўлган бадеъ никотдур «Бадоеъул-васат»қа мавсум бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;

2. ўртадагилар; ўртача:

Булардин авосит аротур ашад,
Ки нуқсонлари фош ўлур беадад.

*Садди Искандарий,* 258а14.

**АВОХИР** — бирон даврнинг охирлари, кейинги пайтлар:

Яна «Фавоидул-кибар» девонидурким, ҳаёт авохирида тахайюлум хомаси ани рашки нигорхонаи Чин ва ғайрати хулди барин қилибдурким, анда улуғларга фойдалар зулолин еткурубмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* 22.

**АВР** — ялангоч:

Нединким эрур бир жаҳон халқи авр,
Солиб даҳр аро нолайи тафхи савр.

*Садди Искандарий (Мунтахабул-луғот),* 200а;

≈ **ўл-** — яланғоч бўлмоқ:

Авр ўлуб гулхан этти кошона,
Кул аро ўзни қилди девона. *Сабъаи сайёр,* 109.

**АВРАНГ** — 1. тахт; ўрда:

Синуқ сафол ила вайрон аро гадо Жам эрур,
Ул анга жому бу Жамшид боғлаган авранг.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-186;

Мусаллам анга эрди аврангу тож,
Ки боғишлади етти йиллиқ хирож.
*Садди Искандарий,* 19;

2. шараф, гўзаллик:

Ҳусни мулкида шаҳ ул юз чатри мушк бўлди қош,
Не ажаб бўлса зумурраддин анга авранг хат.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-160;

3. ақл, ирфон; билим:

Ҳар кимки мақоми умр авранги эмиш,
Ғафлат майининг ҳамиша дилтанги эмиш.
*Назмул-жавоҳир,* XV-11.

**АВРАТ** — уятли жой, киндикдан паст:

Не манъи нола ғавғосиға онинг,
Не сатри аврат аъзосиға онинг.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 273.

**АВРОД** — бомдод, тонг намозидан сўнг ўқиладиган дуо ёки оят; зикрлар, дуолар:

Ғафлатидин авродида алоло, нечукким мастлар базмида «дирно талоло». *Маҳбубул-қулуб,* 60;

Дайр пири ўғлуким қайдин кетарди ваҳ, не тонг,
Гар дуоси ҳар сабуҳи вақти авродимда бор.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-196.

**АВРОҚ** — 1. варақлар, саҳифалар:

Китоб авроқидек бўлғай мусаттаҳ қолмайин даври,
Ғамим тошиға бўлса бир нафас тўққуз фалак ҳомил.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-385;

Оз фурсатда бу руқъалар жам бўлуб ва номалар йиғилиб эрдиким, бу авроқ зимнида сабт бўлди. *Муншаот,* 87;

2. барглар, япроқлар:

Яхши очилмиш баҳоринг гуллари, эй боғбон,
Ғам хазони хуштур авроқини барбод этмаса.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-386;

Қилиб зарҳал хазон наққоши тартиб,
Қилурға боғ авроқини тазҳиб, *Муншаот,* 92;

3. бўлаклар, парчалар, қисмлар:

Уйқуни оҳим ели кўздин учурди бу кеча,
Ақлу ҳис авроқу ажзосин совурди бу кеча.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-357;

Жон пардаларидин анда авроқ,
Жондин бериб ул варақни ушшоқ.
*Лайли ва Мажнун,* 76;

4. қоғозлар, ҳужжатлар:

Тенгизда равон қилған асбоқини,
Чекилган мисоҳатнинг авроқини.
*Садди Искандарий,* 312*а*19;

5. ёзилган нарсалар, ёзувлар (шеър, рисола ва ш. к.), китоблар:

Ва икки мураттаб бўлган девонлардин янги айтилган абёт адади аксар ва... хотирға келур эрдиким, агар бу авроққа рабт ва тартиб берилмаса... *Ғаройибус-сиғар,* I*а*-60;

6. бирор нарсалар мажмуаси, қомуси, йиғиндиси:

Скандарни донога топшурди чуст,

Ки донишнинг авроқин этгай дуруст.

*Садди Искандарий,* 9;

≈ **и сим** — нуқра, кумуш варақлар; тонг ёришиши, қуёш нурлари:

Таъоний била жунбиш айлаб насим,
Ейиб мушк зимнида авроқи сим.

*Садди Искандарий,* 238*а*18.

**АВРОҚЛИҚ** — варақлиқ: саҳифага оид:

Муқаддас авроқлиқ мадрасасида каррубийлар ифода ва истифодаси учун ижлос қилди. *Вақфия,* 714.

**АВСАТ** — ўрта, ўртача:

Яна «Бадоеъул-васат» девонидурким, умр авсатида хаёлим хомаси анинг зебиға нақшбандлиғ ва зийнатига сеҳрпайвандлиғ қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

Булардин гар авсатародур ашад,
Ки нуқсонлари фош эрур беадад.

*Садди Искандарий,* 40;

≈ **сўз** — қисқа сўз; ихчам сўз:

... ва авсат сўз жамоати фусаҳойи балоғат шиор.

*Назмул-жавоҳир,* 19.

**АВСАТУН-НОС** — ўрта табақадан бўлган кишилар:

Мавлоно Биноий авсатун-носдиндур.

*Мажолисун-нафоис,* 74.

**АВСАЪ** — кенгроқ, васеъроқ:

Тушар кўнглумга ул юз партави кўксум шикофидин,
Бу равзанни не бўлди қилсанг, эй тийғи қазо, авсаъ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-309.

**АВСОФ** — васфлар, мақтовлар, таърифлар:

Номасин қуш кетуруб, сайраса авсофида кўп,
Йўқ ажаб, чунки бўлур аҳли рисолат лаффоз.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-159;

...ул ҳазрати гардун рифъат авсофин табаррукан котиб лавҳ қалам илкига олса... *Назмул-жавоҳир,* 29*а*1;

≈ **и ҳамида** — эзгуликлар, яхши сифатлар мадҳияси:

... анинг авсофи ҳамидаси киби ҳаётидин халойиқ коми моломол бўлғай. *Вақфия,* 720;

≈ **и ҳилм** — тоқат, бардош, юмшоқлик, ҳалимлик сифатларининг мақтови:

Ки эй ғусса ошомида қофи ҳилм,
Сенинг зотингга содиқ авсофи ҳилм.

*Садди Искандарий,* 318*б*7;

≈ **ин бит-** — таъриф-тавсифини ёзмоқ:

Хожа Абулвафоий Хоразмий... Хожа авсофини ҳар киши битир бўлса, алоҳида бир китоб битмак керак.

*Мажолисун-нафоис,* 11.

**АВТОД I** — қабила пешволари; бир жамоанинг улуғ ҳурматли кишилари; тўрт авлиёнинг бошлиғи; худога етишганлар:

Каъбада автод ила ақтоб аро.
Ўйла эрдиким наби асҳоб аро. *Лисонут-тайр,* 67-19.

**АВТОД II** — икки ҳижоли аруз рукни:

Ва не автоддин, андоқким, байт... *Мезонул-авзон,* 9.

**АВТОН** — ўрин, макон; ватанлар:

Лутф ва эҳсон автонида фориғул-бол бўлғайлар.

*Вақфия,* 716.

**АВТОР** — торлар:

Навоий, бўлмайин зору заиф ўлмас наво топмоқ,
Бу эрмиш пири чанг автор идин дайр ичра талқинлар.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-175.

**АВҚОТ** — 1. вақтлар, дамлар, пайтлар:
Чун ул авқотда фақирнинг назмлари Хуросонда шуҳрат тутуб эрди. *Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.
Базм ичраки демайки барча авқот,
Махлуқ анга маҳз лутфдин зот. *Лайли ва Мажнун,* 74;
2. умр, ҳаёт, замон, давр:
Аммо умидим борким, ул ҳазрат давлатидин онча фароғат даст бергайким, кечган ҳаётим бақиясин ва ўтган авқотим татиммасин бир ишга сарф қилғаймен. *Вақфия,* 20;
3. умр кечириш, вақт ўтказиш:
Бири дебким, важду ҳолотинг қани?
Зуҳд ила покиза авқотинг қани? *Лисонут-тайр,* 76;
Иши йиғлайу узри мофот эди,
Анга тонггача бўйла авқот эди. *Садди Искандарий,* 30;
≈ **жоми** — вақтлар жоми; вақт жараёни; вақтнинг сиғдириш ҳажми:
Ва бар тақдиреким, қойил жунуни илож қобили бўлғай ва авқот жоми салоҳ бодасидин тўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IVб-763;
≈ **сур-** — ҳаёт кечирмоқ, умр ўтказмоқ:
Ки тиларменки улча бўлса ҳаёт,
Ушбу даргоҳда сургамен авқот. *Сабъаи сайёр,* 176-1.
**АВҚОФ** — вақфлар:
Ҳама авқофни садр амлок этиб,
Вале кўпрагин май учун ток этиб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-471;
Яна улким, судурға ҳукм бўлсаким, вилоят авқофидин хабардор бўлсалар, бузулғанин тузатсалар, мутағаллиба илгида бўлса, чиқариб, ҳосилин масрифиға еткурсалар.
*Муншаот,* XIII-131.
**АВҲОМ** — ваҳмлар, қўрқув, ўйлар, туйғулар:
Кимки ул ваҳму хаёли аро зотингни киюрди,
Қилмади ғайри ҳаёлот ила авҳом таманно.
*Хазойинул-маоний,* VIб-11.
**АГАР** — 1. агар, борди-ю:
Олим мулкининг интиқоли бўлмас,
Шоҳ олим агар бўлса заволи бўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-44;
Кўнгли киши хушлуғидин хуш керак,
Нохуш агар бўлса мушавваш керак. *Ҳайратул-аброр,* 141-4;
2. гарчи, ...са ҳам, ...са-да:
Агар масжидда кирдим ҳалқаи зикринг аро, эй шайх,
Вале майхонау мутриб сори мен ҳар замон мойил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-217;
Насиби анинг бир аёқ ош эрур бас,
Агар ганжи Қорун эрур муддаоси.
*Хазойинул-маоний,* Iа-479;
3. хоҳ..., ё..., ёки...:
Бас манга мунча шарафким, бергамен нисбат анга,
Ҳолима андин агар идбор, агар иқболдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-163;
Сипеҳрдин не шикоят эрур чу қисми азал,
Агар вафо етишур гар бўлуб жафо ҳодис.
*Хазойинул-маоний,* IIб-94;
≈ **ҳам** — агарда, яна, агар:
Мажлисафрўзе агар ҳам бўлса мажлис аҳлининг

Бағрини куйдургали оҳи жигарсўзе керак.
*Хазойинул-маоний,* IIа-250;

≈ **ҳуд** — эса-да:
Сенинг кибриё остонингда яксон,
Агар худ салотин ва гар худ раоё
*Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**АГАРЧИ** — 1. гарчи, ҳарчандки:
Агар бир дам унутсам они, ҳақдин истарам ўлмак,
Агарчи ўлтурур ҳар дам мени бедилни ёди ҳам,
*Хазойинул-маоний,* IVб-432;
Ул агарчи бўлса дарвешу гадо,
Тенгрининг амрини хўб айлар адо. *Лисонут-тайр,* 109;

2. шундай бўлганда ҳам:
Агарчи юзи зебдин эрди фард,
Ниёз оҳидин лек топти новард, *Садди Искандарий,* 242а3;
Одамиға агарчи воқеъдур,
Қариған сари барча ишда ҳалал. *Арбаин,* XV-56.

**АДАБ** — 1. одоб, яхши хулқ, атвор:
Ҳаёу адаб бирла тузгил маош,
Яна айла таъзиму ҳурматни фош. *Маҳбубул-қулуб,* 143;
Есун итинг жигаримни узуб-узуб, нега ким,
Қесиб-кесиб қошиға ташламоғлиқ эрмас адаб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-32;

2. илми дониш, билим, фазлу камол:
Булуғ ҳаддиға еткандин сўнгра салтанат гавҳари ўз ишин қилиб, козурлуқ ишин макруҳ тутуб, илм ва фазл ва адаб касбин қилиб... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;

3. одоб-тарбия ва илму дониш:
Олтун-кумуш этма касб давлат кунидин,
Ким тортар адаб улусни меҳнат тунидин,
Гар йўқтур адаб, не суд олтун унидин,
Элнинг адаби хушроқ эрур олтунидин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-16;

4. танбеҳ, тарбия, таъзир, жазо:
Адаб сиёсати чекти кўзумга мужгондин,
Синонки баҳра далирона қолмағай ондин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-499;
Ул девона беэътидолликлар қилса эрди, анга таъзир ва адаб қилилур эрди. Фақир тиладимким, анга адаб буюрғаймен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;

≈ **аҳли** — хушодоблилар; донишмонд кишилар, адиблар:
Тавозуъ ва адаб аҳлиға таъзим ва ҳурмат етар ва ул донани эккан жавоҳир бу маҳсулни жамъ этар.
*Маҳбубул-қулуб,* 81;

≈ **биноси** — одоб ва ахлоқ чегараси, пардаси:
...ва адаб биносин йиқма ва ҳаё ва ҳурмат хилватидин ташқари чиқма. *Маҳбубул-қулуб,* 143;

≈ **тарки** — беадаблиқ, одобсизлик:
Ҳомким, Нўҳ алайҳис-саломнинг ўғлидур, ул ҳазратқа адаб тарки қилиб, ул ҳазрат дуоси била ранги қаро бўлуб, наслидин мунқатеъ бўлди. *Муншаот,* 127;

≈ **расми** — одоб-ахлоқ қоидаси, тартиби:
Гаҳи беҳудлуғумдин сесканиб тутсам адаб расми,
Белида чирмашурда шавқнинг ифрати чоғинда.
*Ғаройибус-сиғар,* Iа-87;

≈ **ет-** — жазосини тортмоқ:

Сен ҳеч нима демагилким, анча адиб етгусидир.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 17;

≈ **қил-** — 1. тарбия бермоқ, адаб ўргатмоқ:
Хайлингга адаб қилиб асиғ еткургил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-15;

2. жазо бермоқ, жазоламоқ; огоҳлантирмоқ:
Қадингға сарв бош индурмамиш эмас акси,
Ки даҳр адаб қилур они солиб сув ичра нигун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-514;

Санга тақлид қилмиш гулки, осиб кўза бўйнидин,
Тикан устига они турғузуб гардун адаб қилмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-262.

**АДАБСИЗ** — ҳурматсиз, назокатсиз:
Қадам қўйма адабсиз бу хазон кўрган чаман ичра,
Ки бир гул ранг юзининг сафҳасидур ҳар сориғ яфроғ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-166.

**АДАБСИЗЛИҒ** — беадаблик; ҳурмат сақламаслик:
Ҳамоноки сўз поку софийдурур,
Адабсизлиғимга талофийдурур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1642.

**АДАД** — 1. сон, саноқ, ҳисоб:
Тўрт юз эрди барчасиға адад,
Ҳар бири ожизи ҳакими хирад. *Сабъаи сайёр,* 72-8;
Жону кўнглумни бир ўпмоққа тиларсен унамон,
Ортуқ айла ададин, йўқса баҳосин ўксут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-76;

2. қатор:
Баъзи тарихда ани мулук ададиға киюрмайдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 522;

3. бош, дона, нафар:
Минг адад қўй бирла муздур шубон,
Музд олиб қўйларға бўлмиш посбон. *Ҳайратул-аброр,* 131;

4. бўлак, парча:
Ғамингни чеккали ёлғуз кўнгул эди ожиз,
Ки тийғи фурқат ила они юз адад қилдинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-375;

5. марта:
Гарчики бу неча адад бўлди рад,
Аҳли қабул ўлди бу неча адад. *Ҳайратул-аброр,* 133-24;

≈ **махласи** — ҳисоб, санаш натижасида ҳосил бўлган сон: ҳосила, йиғинди:
Муҳосиблар ани ҳисоб эттилар,
Адад махласин интихоб эттилар. *Садди Искандарий,* 31262.

**АДАДЛИҒ** — саноғлик:
Келиб анжум ададлиғ боргоҳи,
Вале мўру малах янглиғ сипоҳи.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 369.

**АДАДСИЗ** — сонсиз-саноқсиз, беҳисоб кўп:
Ададсиз дарду ранжим саъб экониму қилойин шарҳ,
Сифатқа рост келмас шавқум ошуби балосинму?
*Хазойинул-маоний,* Iа-362;
Деди шоҳ ким неча аҳли қалам
Ҳисоб айласун ул ададсиз рақам.
*Садди Искандарий,* 3126I.

**АДАМ** — йўқлик:
Ёшурғай аҳли бақо оразини гарди фано,
Чу ел совурса адам куйида ғуборимни.
*Хазойинул-маоний,* IIа-347;

Оғзим сўзин айлагач такаллум,
Бўлурму экин адам аро гум? *Лайли ва Мажнун,* 35;

≈ **вилояти** — йўқлик, нобудлик вилояти:
Чу дарди ишқ биёбонларини қилдим қатъ,
Адам вилоятидин нори юз хатар топтим.
*Хазойинул-маоний,* Iа-296;

≈ **дарёси** — йўқлик дарёси; йўқлик оқими:
Ғунчанг анфоси насими завраҡи жон қасдиға
Еткурур ҳар дам адам дарёсидин мавжи фано.
*Хазойинул-маоний,* Iа-95;

≈ **дуржи** — ўзликни йўқотадиган жой:
Адам дуржики оғзинг ҳуққасидур, марҳаме андин,
Даводур ғунчадек кўнглумдаги доғи ниҳонимға.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-13;

≈ **иқлими** — йўқлик мамлакати:
Шоми ҳижроники, ғоятсиз эрур тийралиги
Адам иқлимиға ул келди саводи аъзам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-420;

≈ **кишвари** — йўқлик мамлакати, нариги дунё:
Анга доғи элдин етиб интиқом,
Адам кишвари сари қилди хиром. *Тарихи мулуки ажам,* 521;

≈ **кунжи** — йўқлик бурчаги:
Ғунча ичра жола лоф урса тишинг бирла не тонг,
Бу адам кунжига қолиб, ул топибдур ерни кенг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-366;

≈ **куйи** — йўқлик кўчаси, манзили:
Эй ажал, қўйким, қўяй юз ёрнинг кўйигаким,
Қўйғудектурмен адам кўйига армон бирла юз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-425;

≈ **мисри** — йўқлик шаҳри, йўқлик мамлакати:
Ишқ истар эмиш сени адам мисри сари,
Борғилки, эрур эл тилаган ерда азиз.
*Ғаройибус-сиғар,* Iа-489;

≈ **мулки** — йўқлик мамлакати, нариги дунё:
Тош хаёли била бошларин тарк эттилар ва адам мулки тахтгоҳиға кеттилар. *Маҳбубул-қулуб,* 105;

≈ **ниҳонхонаси** — йўқлик, яширинлик, кўринмаслик; йўқдан бор бўлиш; туғилиш, дунёга келиш:
Ҳар ким адам ниҳонхонасидан вужуд анжуманиға қадам урубтур ва бу бақосиз оромгоҳда бир нафас ўлтурубтур.
*Маҳбубул-қулуб,* 150;

≈ **риштаси** — йўқлик ипи, йўқлик тузоғи:
Ҳирс ўлса қаноат ўтига ёқ ани,
Яъники адам риштасига тоқ ани. *Назмул-жавоҳир,* 20;

≈ **саҳроси** — йўқлик саҳроси:
Ишқ ила топтим адам саҳросидин мулки вужуд,
Ошиқ ўлдум, дард қилғунча вужудимни адам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-402;

≈ **тариқи** — йўқлик йўли:
Адам тариқиға туштум, тилаб онинг оғзин,
Сўруб киши манга ул роздин нишон бермас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-245;

≈ **туни** — пайдо бўлишдан аввалги йўқлик:
Кўнгулнинг адам тунидин қутулиб вужуд субҳига ҳамнафас бўлуб, малак олами баҳористонининг ранго-ранг азҳори ва гуногун ашжорин тамошо қилғани...
*Ҳайратул-аброр,* 28;

≈ **хонақоҳи** — ўзлигини, худодан ўзгани унутиш жойи:
Карам боргоҳида маснаднишин,
Адам хонақоҳида хилватгузин. *Ғаройибус-сиғар,* Iа-467;
≈ **и муносибат** — боғлиқликнинг йўқлиги, боғланмай қолишлик:
...ё ул ҳуллау ҳарирни мурассаъ қилған жавоҳирда адами муносибат сабабидин футуре зоҳир бўлса...
*Ғаройибус-сиғар,* Iа-66;
≈ **и ризо** — норозилик:
Агар мундоқ қилса, улча анга қазодур, анинг муқобаласида ҳам фузуллуқ, ҳам адами ризодур. *Маҳбубул-қулуб,* 90;
≈ **и таайюн** — бетайинлик, бевошлик; ишончсизлик:
Вусъати машраб била адами таайюн жиҳатидин гоҳи бирор аёқ ичарда. *Мажолисун-нафоис,* 145;
≈ **и тамаъ** — бетамаълик, тамаъ қилмаслик:
Тамаъ била улким ола олур ва олмас, бу адами тамаъ ҳеч саховатдин қолмас. *Маҳбубул-қулуб,* 127;
≈ **и тарбият** — тарбият қилмаслик:
Қобилға тарбият қилмамоқ зулмдур ва ноқобилға тарбият — ҳайф. Ани адами тарбият била зойиъ қилма.
*Маҳбубул-қулуб,* 143;
≈ **и улфат** — дил яқинлигининг бўлмаслиги, ноошнолик, ўзаро қадрсизлик:
Ул мазмундаким такаллуфлуқ тўн мужиби кулфатдур ва бетакаллуфлуқ адами улфат. *Ғаройибус-сиғар,* Iа-482;
≈ **айла** — йўқ қилмоқ, нобуд қилмоқ:
Навоий ўздин асар топмон ўлғали ошиқ,
Не ишқ эдики, адам айлади вужудимни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-598;
≈ **бўл-** — 1. йўқ бўлмоқ, йўқолмоқ;
Сизнинг бу адоватингиз ҳаргиз адам бўлмас,
*Маҳбубул-қулуб,* 159;
2. ўлмоқ, ер юзидан йўқолмоқ:
Ки қўйди вужуд уйига чун қадам,
Яна анга бўлмоқ керактур адам, *Тарихи мулуки ажам,* 525;
3. ўзликни йўқотмоқ; ёмон аҳволга тушмоқ:
Бовужудиким адам бўлдум ғамидин қайғуруб,
Ҳеч оғзининг сўроғин лаълидин топмон сўруб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-102;
≈ **қил-** — йўқ қилмоқ:
Чун вужудин бу сифат қилғай адам,
Сўнгра бу йўл азмиға урғай қадам. *Лисонут-тайр,* 128-8;
≈ **эт-** — йўқ қилмоқ, йўқ бўлмоқ; ҳалокатга яқинлаштирмоқ:
Вужудум этти адам оқибат бу ҳайратким,
Адамдек оғзи аро сўз не навъ топти вужуд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-126;
≈ **йўлин тут-** — йўқотишга киришмоқ:
Навоийни тила андин бурунки, дегайлар,
Адам йўлин тутуб ул зору бенаво итти.
*Хазойинул-маоний,* Iб-623.

**АДАМВОР** — йўқлик; ≈ **айла-** — йўқ этмоқ; унутиб юбормоқ:
Аларни даври чарх айлаб адамвор,
Менинг жисмимни худ туфроққа ҳамвор.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 568.

**АДАМГОМ** — қадам қўймаган, учрамаган, бор бўлмаган:
Пайкига вужуд то адамгом,
Ул пайкка рахш доғи ҳамгом.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 658.

**АДАС** — ясмиқ:

Рангсиз ҳолинг жамолинг хонида, эй сиймбар,
Ё адасдур, ё ёпушмиш бир адас чоғлиғ шакар,

*Хазойинул-маоний,* IIб-139.

**АДАШ** — ҳамном, номдош:

Ул пари ишқида отим бўлди мажнунлуққа фош,
Андин ортуқ ким бурун мундин манга эрди адаш.

*Хазойинул-маоний,* Iа-214.

**АДВОР** — 1. даврлар. айланишлар; 2. музика асбоби; наво чалиш:

Эй Навоий, дахл қилма, гар тилар эрсанг наво,
Ҳар неча хориж наво кўрсанг сипеҳр адворини.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-592;

3. музикашунослик; музикага оид китоблар:

Яна қўшуқдурким, орғуштак усулида шоеъдур ва баъзи адвор кутубида ул усул зикр бўлубтур.

*Мезонул-авзон,* 67;

≈ **илми** — музикашунослик илми, музика назарияси:

Бу сурудни рамали мусаммани маҳзуф вазниға элитиб, мусиқий ва адвор илмида мулойим табълиқ беназир йигитлар ғариб нағамот ва алҳон била ажаб тасарруфлар қилиб султони соҳибқирон мажлисида айтурлар.

*Мезонул-авзон,* 68;

Мусиқий ва адвор рисоласин битидиларким, бу фанда андоқ мунаққаҳ ва муфид рисола йўқтур.

*Хамсатул-мутаҳайййрин,* 706.

**АДД//АД** — сон, саноқ:

Истасанг йўл касратиға адду ҳад,
Халқ анфоси била тенг бил адад, *Лисонут-тайр,* 158;
Димоғ ичра хабт ўлди беҳадду ад,
Футур ўлди ойину раъйу хирад. *Садди Искандарий,* 77.

**АДЁН** — динлар:

Салоти хамсани адёнға айладинг носиҳ,
Бу панжа бирла малакнинг юзига урдинг кож.

*Хазойинул-маоний,* IIб-96;

Мухбири содиқ шаҳийким, қилди дину шаръни,
Бори адён носиҳи андоқки мумкин эрди туз.

*Маҳбубул-қулуб,* 28.

**АДИБ** — тарбиячи, мураббий, ўқитувчи:

Эй Навоий, уддек ҳар дам кўрарсен гўшмол,
Гўйиё сен тифли раҳ, чархи мухолифдур адиб.

*Хазойинул-маоний,* IIа-34;

Не айб, телба кўнгулни қочурса носиҳлар,
Бўлурму тифлға рағбат адиблар сари.

*Хазойинул-маоний,* IIа-343.

**АДИЛ** — монанд, ўхшаш, баробар, тенг:

Подшоҳеким анга йўқтур назир,
Не шарику, не адилу, не вазир. *Лисонут-тайр,* 5-6;
Сўзни айлаб улар сўзига адил,
Балки тағйир этиб бериб табдил. *Садди Искандарий,* 10.

**АДИЛСИЗ** — мислсиз, ўхшаши йўқ, тенги йўқ; ягона:

...бу девонлар ул ҳазратнинг адилсиз табъидин беназир.

*Ғаройибус-сиғар,* Iа-67.

**АДИМ** — топилмас, йўқ:

Эрур суннатуллоҳи расми қадим,
Билурда сенинг даги мислинг адим,

*Садди Искандарий,* 318б18.

**АДЛ** — 1. адолат, одиллик, ҳақлик, тўғрилик, ҳаққонийлик:

Ҳақни ботилдин бировким қилди фарқ,
Адли бирла равшан этти ғарбу шарқ. *Лисонут-тайр,* 14-2;

2. инсоф:

Навоий, улча керак айладинг не қилғайсен,
Ишингни адл била сўрса, ёр агар ноғаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-557;

Мулку кишвар элига дод айла,
Адл ила иккисини обод айла.
*Хазойинул-маоний,* IVа-409;

≈ **авзони** — ҳақиқат ўлчови, мезони:

Ва жадид наът ва қариб дуруд ул нозимғаким, олам аҳли интизоми учун шариат мезонини адл авзони била рост кетурди, *Мезонул-авзон,* 3;

≈ **аёғи** — мурувват жоми; яхшилик; марҳамат, ҳаққонийлик нашъаси:

Адл аёғин тутки, бўлуб шод ичай,
Одил давронни қилиб ёд ичай, *Ҳайратул-аброр,* 78-23;

≈ **амри** — одиллик йўл-йўриғи; одиллик кўрсатмаси:

Шоҳ эшитгач, бўлди адл амриға хос,
Қилди мудбирга равон ҳукми қисос, *Лисонут-тайр,* 50—13;

≈ **аҳли** — адолатлилар; одиллар:

Ҳадисида ҳам бу башоратдурур,
Ки адл аҳли сари ишоратдурур, *Садди Искандарий,* 253а5;

≈ **бозуси** — адолат қўли; ирода:

Яна тузди олтун тарозусини,
Қавий айлабон адл бозусини. *Садди Искандарий,* 252б6;

≈ **бунёди** — ҳаққонийликни ўрнига қўйиш, адолатни тиклаш:

Бу янглиғ қўюб адл бунёдини,
Ярим кунгача берди эл додини.
*Садди Искандарий,* 252а20;

≈ **бўстони** — адолат боғи; адолат гуллаши, яшнаши:

Адли бўстонида юз хайли туйур
Кўрмасинлар зулм тошидин футур.
*Лисонут-тайр,* 211-10;

≈ **адл ва дод//адлу дод//адл ила дод** — адолатпарварлик, яхшилик, ҳаққонийлик (билан арз тинглаш):

Дороб чун Ҳумой ўрниға ўлтурди, адл ва дод пеша қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 512;

Ярим кунгача адл ила дод эди,
Яна кун сўнгғи яхши бунёд эди.
*Садди Искандарий,* 252б1;

≈ **жўйбори** — адолат, инсофни йўлга қўйилиши:

Адл жўйборидин мулк боғинда фароғат ашжори шодоб бўлди ва инсофи тарбиятидин амният ашжоридин фароғат гуллари очилди ва осойиш мевалари етилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 520;

≈ **занжири** — адолат силсиласи:

Кисро тоқин ул ясади ва адл занжирин ул ости.
*Тарихи мулуки ажам,* 520;

≈ **тариқи** — адолат йўл-йўриғи:

Адл тариқиға қўюб гомни
Адл ила ўрганмади исломни. *Ҳайратул-аброр,* 183-11;

≈ **қонуни** — адолат йўл-йўриги, кўрсатмалари:

Гарчи жуз жом дам-бадам чекмай,
Адл қонунидин қадам чекмай, *Сабъаи сайёр,* 43-6;

≈ **қуёши** — одиллик, адолатпешаликнинг порлоқ анъанаси:

Агар башарият тағофулидин шариф рўзгори ҳавосида зулм

булутлари адл қуёши юзин ёпардек бўлса бу қул зурван арзға еткургай, то ул булутларни надомат оҳи сарсари била оламдин чиқарғай. *Вақфия,* 718;

≈ **созини туз-** — адолат ўрнатмоқ:

Зулм торини ул сифат узмиш,
Адл созини ул сифат тузмиш. *Сабъаи сайёр,* 131-10;

≈ **уйи маъмур айла-** — адолатлик, ҳаққонийликни ўринга қўймоқ; адолатлик буржини яшнатмоқ:

Шоҳ адли уйини айлайин деб маъмур,
Саъй айладим ул қадарким, эрди мақдур. *Вақфия,* 718;

≈ **эшигин кушод айла-** — адолат, мурувват қила бошламоқ:

Адл эшигин элга кушод айлади,
Тахт уза ўлтирдию дод айлади. *Ҳайратул-аброр,* 77-5;

≈ **айла-** — инсоф, ҳаққонийлик кўрсатмоқ, адолат йўлини тутмоқ:

Сипоҳ хотирин лутф ила шод қил.
Раиятни адл айлаб обод қил. *Садди Искандарий,* 320б6;
Адл айлаки, ул халқ ҳаёти бўлмиш,
Хуш ул кишиким, адл сифоти бўлмиш.
*Назмул-жавоҳир,* XV-20;

≈ **қил-** — адолат юргизмоқ:

Бўлмағил ҳеч нафас ғафлат ила,
Адл қил, йўқ эса бўл ишрат ила.
*Хазойинул-маоний,* IVа-409.

**АДЛЧА** — адолат каби, адолатчалик, одилликча:

Аммо бировниким, тенгри таоло бир сурук бандалари устига ҳоким қилди — анга ҳеч амр итоати адлча бўлмас ва ҳеч наҳйдин ижтиноб чогир таркича бўлмас.
*Муншаот,* 101.

**АДН** — жаннат, боғ:

Жанноти аднин фадхулуҳо холидинким, вазни: «мустафъилун, мустафъилун, мустафъилон»дур. *Мезонул-авзон,* 7;
Бадв фитратда биҳишту адн аро,
Шохсори хулд аро достон саро. *Лисонут-тайр,* 29-7.

**АДНО** — 1. энг паст, қуйи, тубан:

Яна адно табақаси жамоатедурларким, назми била кўнгуллари хушнуд ва хурсанд ва розию баҳраманддурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-21;
Аълоларидур railinки дерсен аъло,
Аднолари ҳам барча аднодин адно.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-21;

2. озгина:

Уйки, адно тебранур сокинга хотир жамъ эмас.
Не ажаб гар амн йўқтур гунбази гардон аро.
*Ғаройибус-сиғар,* Iа-81;

3. кичиккина, арзимаган:

Қани Ҳотам, қани Қорун, қани Жамшиду Афридун?
Бас эҳсон қил санга гардундин адно эътибор ўлғач.
*Хазойинул-маоний,* Iб-115;
Не муҳлик води эрмиш Каъбаи мақсад биёбони,
Ки адно мўрдин бор аждаҳоларға хатар ҳар ён,
*Хазойинул-маоний,* IIIб-503;

4. пастки табақа одамлари, жамиятнинг қуйи табақаси; хору зор кишилар:

Етмагай аднодин аълоға шикаст,
Бўлмағай ашраф ахас оллинда паст. *Лисонут-тайр,* 20;

≈ **ав адно** — пастроқ, яқинроқ (қуръондаги бир оятга ишора):

Тахти остида фарши ав адно,

Тожи устида дурри мо авҳо. *Вақфия, 714.*

**АДО** — 1. ўташ, тўлаш, бажариш:

Мушкиллик илаки иш адоси келди,
Сўнгра анга «ал-айш» нидоси келди.

*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

Намоз адосиға қилғил кўнгулни тенгрига туз:
Кўнгул туз ўлса, эмас бок, бўлса қибланг каж.

*Хазойинул-маоний, IVб*-98;

2. баён, ифода:

Сабт ўлмаса Навоий оти назм зайлида,
Фаҳм айлар аҳли дард каломи адосидин.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-470;

3. талаффуз; маъно:

Яна арабий сарф истилоҳда икки мафъуллуқ феъллар борки, анинг адоси дағи муътабар ва куллийдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 17;

4. сўз; ибора:

Ишқ зор этти халойиқ ибтилосидин мени,
Ҳар замон бир таънагар муҳлик адосидин мени,

*Хазойинул-маоний,* III*а*-381;

Муқриъки эрур покраву зоҳидваш,
Алҳони хушу ҳусни адоси дилкаш. *Маҳбубул-қулуб,* 34;

5. бирон ишнинг ижроси, бажарилиш йўсини; талаффузга солиш:

Мундин сўнгра уч навъ тилдурким, асл ва мўътабардур ва ул тиллар ибората гавҳари била қойилининг адосиға зевар ва ҳар қайсининг фуруи бағоят кўптур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

Назм адосида мувофиқ ясаб ун,
Жоми май назми нигорандаға сун.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-415;

6. сўз охири, қўшимча:

Яна бир адолари борки, баъзи алфознинг сўнгғида «ч, и» ки, «чи» лафзидур, орттурурлар, ё мансабнинг ё ҳунарнинг ё пешанинг изҳори учун, форсийда йўқтур, балки алар ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 17;

≈ **и маънавий** — ички руҳий ифода, кўнгилни сўзсиз баён этиш:

Булбул ар гулбонг урар гул суратидин мен хамуш,
Ким такаллум тахтиға кирмас адои маънавий.

*Ғаройибус-сиғар,* I*а*-440;

≈ **и фарз қил-** — бурчни ўтамоқ:

Чун қилдим адойи фарзи бари
Қўл борди давоту хома сари. *Лайли ва Мажнун,* 60*а*13;

Хожа Алоуддин... бу яқинда силаи раҳм риояти учунки, адои фарз қилғай, Хуросонға келиб эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 189;

≈ **айла** — бажармоқ:

Шоҳ хизматини тузлук ила айлағил адо,
То икки жаҳонда бўлғасен комраво. *Муншаот,* 102;

≈ **бўл-** — бажо келтирилмоқ, амалга ошмоқ; охирига етказилмоқ, тугамоқ:

Адо бўлди чун ҳамду наъту сано,
Бу оворадин юз туман минг дуо.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-466;

≈ **ет-** — охирига етмоқ, тугалланмоқ, тамом бўлмоқ:

Қилиб дониш ойин дуо ибтидо,

Дуодин сўнг етти бу янглиғ адо.
*Садди Искандарий,* 295б12;

≈ **топ-** — ифодаланмоқ:
Ҳар не бир достонға солди садо,
Мунда бир байт бирла топқай адо. *Сабъаи сайёр,* 42-40;
Шеъp ҳар синфки қилдим ибтидо,
Турк алфози била топти адо. *Лисонут-тайр,* 209-12;

≈ **туз-** — ёзиб тугатмоқ; изҳор қилмоқ:
...чун нома саводи зулматидин «Зубдатут-таворих» адосин тузубмен, салотин ўлган отин бу ҳайвон суйи била тиргузубмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* 120;

≈ **қил-** — 1. бажо келтирмоқ, бажармоқ, ўтамоқ:
Амриға иқдом одатдур манга,
Чун адо қилдим саодатдур манга. *Лисонут-тайр,* 125-11;
Неки дастур эди билурлар эди,
Ҳар йил ани адо қилурлар эди. *Сабъаи сайёр,* 45-17;

2. ўринлаштирмоқ:
Бўлуб шод шаҳға дуо қилдилар,
Садоқат тариқин адо қилдилар.
*Садди Искандарий,* 313а10;

3. еткизмоқ:
Халқ ниёзини адо қилғали,
Барча халойиқни дуо қилғали. *Ҳайратул-аброр,* 192-12;
Ҳақ сўзини элга қилурда адо
Тенг кўрунуб олида шоҳу гадо, *Ҳайратул-аброр,* 57-18;

4. бошдан соқит қилмоқ:
Аҳли дин ул дурурки қилғай адо,
Бот агар зиммасинда дайн ўлғай. *Арбаин,* XV-58;

5. баён этмоқ, ифодаламоқ:
Золим ёрни зулм қилмоқта беихтиёрлиғи айтилибдур ва ўзининг мазлумшиорлиғини хуброқ важҳ била адо қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 249;
Чу шоҳ қилди бу нав сўзлар адо,
Тарабдин бу худ қилди жонин фидо.
*Садди Искандарий,* 277б21.

**АДОВАТ** — душманлик, қарама-қаршилик, ўзаро зиддият:
Инсон била шайтон орасида адоватдур ва табиий мухолафат: бири ўтдин яратилди ва бири туфроғдин. Бу адоват ораларидадур ул чоғдин: ўт ғолиб бўлса, туфроғни кул қилур ва туфроғ ғолиб бўлса, ўтни ўчурур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;

≈ **абвоби** — адоват, душманлик эшиги:
Аҳиббои давронға ким бир муҳаббат эшиги очтиким, алардин юзига юз адоват абвоби очилмади. *Муншаот,* 150;

≈ **нинг айёми** — душманчилик даври, муддати:
Қатиғлаштилар ишда ҳаддин фузун
Адоватнинг айёми чекти узун. *Садди Искандарий,* 265б16;

≈ **кўргуз-** — қаршилик қилмоқ:
Бухл айласа, нафсингға адоват кўргуз,
Ҳар нимаки топилса, саховат кўргуз.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21.

**АДОВИЙ** — дорилар, дори-дармонлар; порох:
Ичининг халосин мало қилдилар,
Адовийдин они тўло қилдилар. *Садди Искандарий,* 64.

**АДОЛА** — одиллик; **жоми адола** — одиллик қадаҳи; инсоф юзасидан тутилган жом:
Дайр ичра Навоийға қилур муғбачалар зулм,

Гар пири харобат тутар жоми адола.

*Хазойинул-маоний,* II6-529.

**АДОЛАТ** — ҳаққоният, инсофлик, шафқатлик, одиллик:

Беасл иши бўлмади адолатқа далил,
Доноли́ғ эрур элда асолатқа далил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-40;

≈ **авжи** — адолат осмони; яшноқ чўққиси:

...бу адолат авжининг тўлун ойиға камлик юзланмасун.

*Мажолисун-нафоис,* 55;

≈ **жаҳони** — одиллик дунёси; олам; давр:

Асолат сипеҳрида рахшанда меҳр,
Адолат жаҳониға олий сипеҳр. *Садди Искандарий,* 245б11;

≈ **олами** — инсоф, раҳмдиллик дунёси; давр:

Ошкор айлаб адолат оламин,
Еб сувда мавжуд қурту қуш ғамин. *Лисонут-тайр,* 3-11;

≈ **партави** — адолат нури, шуъласи; ёлқини; нур тарқатиши:

...адолат партавидин зулм зулумотин йитурмак ва сиёсат сини аррасидин бидъат ва фасод дарахти тубин қатъ текурмак. *Назмул-жавоҳир,* 26;

≈ **сипеҳри** — адолат осмони, юксак одиллик:

...Рифъат жаҳонининг қуллаи гардунхароши, адолат сипеҳрининг саҳоби гавҳарпоши, фазлу камол ҳадиқасининг булбули хушнавоси... Абул Ғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 34;

≈ **тариқи** — инсоф, одиллик йўл-йўриғи, қонуни:

Бу қонундин ар бўлса иш мухталиф,
Адолат тариқи бўлур мунҳариф.

*Садди Искандарий,* 285а21;

≈ **чамани** — адолатнинг барқ урган пайти:

...адолат чаманининг сарви сарбаланди... султонус-салотин Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон.

*Мажолисун-нафоис,* 208;

≈ **ҳавоси** — инсоф йўл-йўриғи:

Ҳаким ўйла ким кўргузуб эрди йўл,
Адолат ҳавосин билиб эрди ул. *Садди Искандарий,* 254б4;

≈ **уйин Садди Искандар эт-** — ҳаққонийлик тузумини мустаҳкамламоқ:

Мулозимларини Скандарфар эт,
Адолат уйин Садди Искандар эт.

*Садди Искандарий,* 245б5.

**АДОЛИҚ** — 1. жарангли:

Изҳори бу нав ақида эрдим ким, бу навъ... салис иборатлиқ, латиф адолиқ шеър фақир кўрмайдурмен,

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

2. ифодали:

Қилмай даъвийи хуш адолиқ
Арз айла Навоийо гадолиқ. *Лайли ва Мажнун,* 55б10.

**АДОМА УМРАҲУ** — тангри унинг умрини узоқ қилсин:

Султон Ҳусайн Баҳодирхон ҳалладаллоҳу мулкаҳу ва адома умраҳу ва давлатаҳунинг ҳар навъ назм бобида таълим ва тарбиятлари била... ажам шуароси ва фурс фусаҳоси ҳар қайси услубдаким, сўз арусиға жилва намойиш бериб эрдилар, турк тили била қалам сурдум.

*Мезонул-авзон,* XIV-135.

**АДУ//АДУВ** — душман, ёв, рақиб:

Шаҳеки сидқи анинг тенгри бирла туз бўлғай,

Не ғам адуси анинг бир, йўқ эрса юз бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 17;

Эй Навоий, кўзга кўнглумдин адуврoқ менки бор,
Манга кўнглум меҳнати, кўнглумга бор кўзнинг офати.
*Хазойинул-маоний,* IIб-600;

≈ **доми** — душман тузоғи; душман макрига гирифтор бўлиш:
Қўргузуб ихлос ишида ихтисос,
Сени адув домидин айлай халос. *Ҳайратул-аброр,* 123-16;

≈ **дин мубарро қил-** — душмандан холи қилмоқ, қутултирмоқ:
Адувдин мубарро қилиб маъманин,
Жаҳондин чиқарсам эди душманин.
*Садди Искандарий,* 264а17;

≈ **қасди қил-** — душманни янчишга бел боғламоқ:
Агар шоҳдин халқи хурсанд эмас,
Адув қасди қилса хирадманд эмас.
*Садди Искандарий,* 265б6.

**АДУВБАНД** — душманни бандга солувчи, асир олувчи:
Расул айтти: к-эй, шоҳи покрой,
Адувбанд, йўқ-йўқки кишваркушой.
*Садди Искандарий,* 288б5;

Кўп этти чу лутфу карам ошкор,
Деди: к-эй, адувбанд, ваҳший шикор.
*Садди Искандарий,* 303а17.

**АДУВВАШ** — душмансифат:
Ниҳони игна санчар ёрлардин,
Адувваш новакафганлар кўп ортуқ.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 709.

**АДЪИЯ** — дуолар:
Яна фиқҳ илмида ибодотдин фаройиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳаббот ва бу ибодатға мувофиқ адъияким, кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодға мазбут ва маҳфуз эмас. Паҳлавонға мазбут эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**АДҲАМ** — 1. қора; қора тўриқ от:
Чаман сарқи қолиб бебар, менинг сарвим бўлуб дилбар,
Ани ел айлабон музтар, бу елдин секратиб адҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVа-233;

Туну кун адҳамию ашҳабини,
Чархи тавсаннинг икки маркабини. *Сабъаи сайёр,* 6;

2. исм; Иброҳим (балхлик)нинг отасининг исми:
Мақоми Броҳими Адҳам келиб,
Ки гарди раҳи чархи аъзом келиб.
*Садди Искандарий,* 139.

**АДҲОН** — хушбўй модда; ёғлар; руҳий баҳраланиш:
Нағма туз эй қумрийи бўстони ҳол,
Нағманг ичра мундариж адҳони ҳол.
*Хазойинул-маоний,* Iа-111.

**АЁ** — эй:
Қилур эсанг манга сомон, аё рафиқ, ҳавас,
Анинг аёғиға еткур менинг бошимнию бас.
*Хазойинул-маоний,* IIа-421.

**АЁЛ** — хотин, бола-чақа; рўзғор:
Аёлу ватан узра то жони бор,
Киши ҳарб этар токи имкони бор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 140.

**АЁЛАТ** қ. **ИЁЛАТ.**

**АЁЛҒУ** — 1. музика асбобларидан бири:
Совурурда дўст жаврин захм ичра дарж этиб,

Дўстлар бедоду зулмин ҳам, аёлғу келтуруб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-342;
Ул қила олмаса ҳамовозлиқ,
Қилса аёлғу била дамсозлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 37-4;
2. ўлан, ашула, куй, қўшиқ:
Ҳолимға ҳажр базми аро тортсам суруд,
Бор навҳа мадди телба кўнгулнинг аёлғуси.
*Хазойинул-маоний,* Iб-597.

**АЁЛҒУЧИ** — музикант, ашулачи:
Воизки, дастёрсиз ўлмас сухангузор,
Анга ёроду мунга аёлғучи ҳукми бор.
Тенгри сўзин аёлғучи бўлмай дейалмағай,
Бир сўз бўлса ҳам керак ул қилғай ихтиёр.
*Маҳбубул-қулуб,* 40.

**АЁН** — аниқ, равшан, маълум, ошкор, очиқ.
Аён сув ичра ҳар ён юз ғаройиб,
Бўлуб минг зоҳир ул юз бўлса ғойиб. *Муншаот,* 96;
Яна бир амри азим эҳсондурким, анинг баёнида кўп сўз аёндур. *Маҳбубул-қулуб,* 107;
≈ **айла-** — маълум қилмоқ, ошкор қилмоқ:
Майға оҳанг эт, Навоийким, муғанний ҳар замон,
Айш таҳрисин аён айлар лисони уд ила.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 542;
Ул шарафларки бирла андоқ пеш хаёл
Ким аён айлаб тааббир сари майл. *Муншаот,* 5;
≈ **бўл-** — ошкор бўлмоқ: кўринмоқ, кўзга ташланмоқ:
Жисмимдин оқиб қони, пайкони аён бўлди,
Шох узра бўлур доим гул кетса, самар пайдо.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-21;
Не суд гулшан аро ичмакинг ниҳон бода,
Ки юзда гуллар очардин бўлур аён бода.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-307;
**ўл-** — аниқ бўлмоқ; белгиланмоқ:
Қаю бирнинг ўлғач аён навбати,
Соғиндики, жовид эрур мулкати. *Тарихи мулуки ажам,* 515;
≈ **қил** — равшан қилмоқ, маълум қилмоқ; ошкор қилмоқ; билдирмоқ:
Хатоға тадорук недур бехилоф,
Аён қилмоқ ўз саҳвиға эътироф. *Маҳбубул-қулуб,* 144;
Киши нуктани қилса мажмул аён,
Яқинким анинг шарҳи топмас баён.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;
≈ **эр-** — маълум, равшан бўлмоқ:
Чун эрурлар қуббалар ичра ниҳон,
Ҳақдин ўзга кимсага эрмас аён. *Маҳбубул-қулуб,* 18;
Ул аён эрмас адам сори назар очилмайин,
Бу яқин бўлмас вужуд асбобидин айрилмайин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-663;
≈ **эт** — ошкор этмоқ; чиқармоқ, кўрсатмоқ:
Бўйнини сунмай аён этконда таън,
Солибон бўйниға анинг тавқи лаън. *Лисонут-тайр,* 5;
Зиҳи гул ичра кулар чоғ этиб аён ғунча,
Чу ёпилиб қила олмай киши гумон ғунча.
*Хазойинул-маоний,* IIб-531.

**АЁҚ//АЁҒ** — 1. оёқ:
Ҳар соя ҳаракатидин бағирда тоб ва ҳар аёқ унидин кўнгулда изтироб. *Муншаот,* 94;

Хиромин асру севармен, вале кўнгул ичра,
Аёғ чу қўйди, тилармен, кўтармағай қадамин.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-249;

2. охир, сўнг, интиҳо:
Бу хаёлинг келди беҳосил хаёл,
Балки боштин то аёқ ботил хаёл. *Лисонут-тайр,* 140-1;
3. поя, қуйи, паст:
Тахт аёғи сари солиб такягоҳ,
Ётиб эрди, боши узра келди шоҳ. *Лисонут-тайр,* 204-2;
Юзидин ўртанибон талпинур оллида кўнгул,
Шамъ аёғида урунған киби парвона куюб.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-39;

≈ **ёланг//яланг** — 1. яланғоч оёқ; пойафзалсиз оёқ:
Аёғ ёланг бориб қилдинг иморат каъбаи гўё
Аёғинг ўпмаки бирла бузуғ кўнглумни шод айлаб.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-40;

2. бепарво, ўйловсиз; бетартиб:
Негаки майкада ичра аёғ яланг, яқо чок,
Ичарга дурди қадаҳ ҳар тараф шитоб манга.

*Хазойинул-маоний,* VI*б*-20;

≈ **беркит-** — тоқат қилмоқ, чидамоқ, бардош бермоқ:
Мен аёғ кўйида беркиттим жафодин қочмайин,
Гарчи бошимға бало ёғди мунунг подошиға.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-313;

≈ **остида қол-** — эзилмоқ, жабр тортмоқ, тепкиланмоқ:
Мен андоқ мўрдурменким, аёқ остида қолмишмен,
Кўнгул мулкини бузғанда сипоҳи ишқ туғёни.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-636;

≈ **остондин торт-** — бир ерга боришни тарк этмоқ:
Борғоли кўйига эгнимдин чиқар гўё қанот,
Жавридин десам, аёқ ул остондин тортайин.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-275;

≈ **торт-** — дўстликни, муносабатни узмоқ, тарк этмоқ:
Бошиға десамки эврулуб ўпай тобонини,
Войким дам аёғ тортар бу саргардонидин.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-468;

≈ **узат-** — ўрин олмоқ, жойлашмоқ:
Ҳар барг ки хаставор ётти,
Ер бистарида аёғ узотти. *Лайли ва Мажнун,* 92*а*14;
≈ **чек-** — четлашмоқ, узоқлашмоқ:
Келмаса равшан зулол, албатта бўлур чашма кўр,
Бас аёқ чекма Навоий дидаи гирёнидин.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-468.

**АЁҚ//АЁҒ** — 1. қадаҳ, жом; май:
Ташна лаблар ҳоли бу водийда не бўлғайки сув
Кўз ёшидур, доғи ўтлуқ лолалар жоми аёқ.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-316;

Давр аёғин ичмайин давронға солдинг рустахез
Кўрмади давр ичра сендек аҳли даврон ичкучи.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-651;

2. коса:
Насиби анинг бир аёқ ош эрур бас,
Агар ганжи Қорун эрур муддаоси.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-479;

≈ **ич-** — май, шароб ичмоқ:
Гар Навоий бир аёғ, гоҳи ичар ғам дафъиға,

Зоҳид андин ўзни ғамгин тутса ичдинг, эмди қўш.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-139;

≈ **тут-** — май, қадаҳ тутмоқ:
Эй, Навоий, чун кўнгул бир дам очилмас бодасиз,
Истасанг ул уйни равшан дам-бадам тутғил аёғ.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-300.

**АЁҚЧИ//АЁҒЧИ** — соқий, май қуювчи:
Ва аёқчиларға гоҳи муғаннийлар бода илтимоси учун бу назм била мутаранним... *Муншаот*, 93;
Аёқчи маҳвашу май дилкашу аҳли тараб сархуш,
Қадаҳ келтурки, қилмоқ порсолиқ йўқтур имконим.
*Хазойинул-маоний*, III*а*-219.

**АЁҚЧИЛИҚ** — соқийлик, косагуллик:
Аёқчилик этиб ҳар сори ойин,
Ачиғ май тутқали бир сабзи ширин. *Фарҳод ва Ширин*, 50.

**АЁҒЛАН-** — **тўрт аёғлан-** — тўрт оёқлаб юрмоқ, эмакламоқ:
Борур эрди тўрт аёғланиб тез,
То қилди замона фитнаангез. *Лайли ва Мажнун*, 85*а*5.

**АЁҒЛИҚ** — оёғлик; **тўрт оёғлиқ** — ҳайвон:
Итмен илигингда бўйни боғлиқ,
Деб қилди ўзини тўрт аёғлиқ.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 806.

**АЖАБ** — ҳайратли, ғаройиб, ҳайратга соладиган, ҳайратомуз; ажойиб, етукли; маъқул:
Бахилдин амонат ажаб, каримдин хиёнат ажаб.
*Маҳбубул-қулуб*, 157;
Ажаб сўз айттинг, биз бу уч-тўрт кунда бу қасидасин ўқуб, хушҳол бўлиб, ғоят хуш келгандин жавоб ҳам айтибмиз.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 699;
Руҳни ошуфта айлаб ҳайъати,
Юз ажаб суратға солиб сурати. *Лисонут-тайр*, 70;

≈ **қол-** — ҳайратда қолмоқ, таажжубланмоқ:
Ул ой жамоли аро зулфидин ажаб қолдим,
Ки ой аросида қилмиш аён занаб сурат.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-88.

**АЖАБ-АЖАБ** — қизиқ-қизиқ, турфа-турфа, янги-янги; ҳайратли:
Турлук-турлук иллат бадани уйида ўкулуб, ажаб-ажаб мараз касратидин ҳаётдин тўнгулуб...
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-77.

**АЖАБВАШЛИҚ** — ажабвашлик, таажжублантиришлик, ажаблантиришлик:
Эй сабо, кўйида этти кўнглумниким, айлар эмиш,
Бул ажабвашлиқлар ул ошуфтаи расво басе.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-584.

**АЖАБЛИҚ** — ажойиблик, таажжублилик; тушунмаслик:
Чу ҳал бўлди бўлуб бир дам тараблиқ,
Бўлуб рафъ ул ажаб ишдин ажаблиқ. *Фарҳод ва Ширин*, 38.

**АЖАЛ** — ўлим пайти, ўлим муҳлати:
Ҳижрон балосидин жониға етиб, ажалға илтижо қилур.
*Мажолисун-нафоис*, 248;
Ёрдин айру Навоий ўзига истар ўлум,
Эй ажал, жонинг учун берма анга кўп танқис.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-277;

≈ **гўри** — ўлим гўри:
Гўр учун очмоқ недур ҳар лаҳза баҳроми каманд,
Чун сени Баҳромдек айлар ажал гўри шикор.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-190;

≈ **дарвозаси** — ўлим дарвозаси, эшиги; ўлим йўли, ўлим вақтининг яқинлашиши:

Тикканин етгач очар пайкони кўксум чокининг
Ул калид ўлмиш, ажал дарвозаси гўё бу чок.

*Хазойинул-маоний,* Iа-247;

≈ **доми** — ўлим тузоғи, ҳалокат тузоғи:

Юз кўнгул сайдин ажал домидин озод айлади,
То жамолинг тоблиғ зулфини барбод айлади.

*Хазойинул-маоний,* IIа-419;

Ани худ шоҳ иқболи паст айлади,
Ажал домиға пойбаст айлади.

*Садди Искандарий,* 268б17;

≈ **дўзахи** — ўлим дўзахи; азобли, машаққатли ўлим:

Ясоле ки қалмоқ хони ясаб,
Ажал дўзахидин нишоне ясаб. *Садди Искандарий,* 261а18;

≈ **ели** — ўлим ели; сўнгги нафас, ўлим нишонаси:

Кўзин очибон элга айлаб нигоҳ,
Ажал елидек чекти бир савуғ оҳ.

*Садди Искандарий,* 316а11;

≈ **жоми** — ўлим пайти; ўлим ҳолати:

Йўқ бу дайр ичра берур жоми ажал таъмини май,
Ким эрур паймона тўлмоқдин нишон паймона ҳам.

*Хазойинул-маоний,* Iа-293;

Ногаҳон чекти ажал жомини шоҳ,
Тахтни шаҳзода қилди жилвагоҳ. *Лисонут-тайр,* 146;

≈ **заҳри** — ўлим оғуси, заҳари:

Фироқ ичра ажал заҳрин тут, эй соқийки, ишқ андоқ
Очиғ шарбатни бу қотиқ маразға судманд этмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-258;

Майға, эй соқий, ажал заҳри эзиб бир жом тут,
Тори уммедимни, яъни риштаи ҳижрондин уз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-204;

≈ **илги** — ўлим қўли:

Ҳар кимники, оламда забардаст эттинг,
Охир ажал илгида ани паст эттинг.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;

Чу урди ажал илги табли раҳил,
Бақо бўйниға солди ҳабли раҳил.

*Садди Искандарий,* 317а5;

≈ **майи** — ўлим нашъаси:

Бу диққат пеша зарофат андеша азизлардин агарчи баъзи ажал майидин маст ва бехабардурлар.

*Мажолисун-нафоис,* 170;

≈ **нахли** — ўлим дарахти:

Ажал нахлиға ҳар бири соқ ўлуб,
Сапидорнинг соқидек оқ ўлуб.

*Садди Искандарий,* 280б21;

≈ **пайки** — ўлим элчиси:

Ажал пайки қачонким етса, филҳол,
Вадиатин дегач, топшур, десам, ол. *Вақфия,* XIII-162;

≈ **сарриштаси** — ўлим ипининг учи; ўлим воситалари:

Кўнгул уз чарх золидин, фирибин емаким, охир,
Ажал сарриштасидин ўзга бўйнунгға каманд этмас.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-131;

≈ **сарсари** — ажал шамоли, ўлум қуюни:

Ажал сарсари бўлди гетинаворд
Қаро қилди олам юзин тийра гард.

*Садди Искандарий,* 317а8;

≈ **тийғи** — ўлим ханжари; ўлим тиғи:
Ажал тийғи не бўлғай элни майдон ичра қатл этса,
Ки эл ғавғосидин чобуксуворим эмди отланмас.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-129;
≈ **тоши** — ўлим тоши:
Авло улдурким, фалак бошини ажал тоши била янчқай.
*Маҳбубул-қулуб,* 58;
≈ **уйқуси** — ўлим уйқуси:
Тушта васлин кўргали, ваҳким, ажал уйқусиға,
Бордиму кўнглум аро қолди ул уйқу ҳасрати.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-600;
≈ **хайли** — ўлим лашкари; ўлим ғалабаси ғолиблиги:
Ки мендинки, йўқ мендек озурдае,
Ажал хайли илгида пажмурдае. *Садди Искандарий,* 316*а*19;
≈ **хори** — ўлим тикани; ўлим азоби:
Санчилған ажал хори ишқ учраса билгайсен,
Ким жонға бало нешин ҳажр ўзгачарак санчар.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-169;
≈ **чобуки** — ўлим чавандози; ўлим аломатлари:
Эй жисм, ажал чобуки ҳар гўйким ўйнар,
Майдони фано ичида бошинг соғинурмен.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-467;
≈ **шоми** — ўлим оқшоми; ўлим қоронғилиги; умр тугаган пайт:
Қўйди юз шоми ажал зулфин паришон айлагач,
Умр хуршиди уёқти чеҳра пинҳон айлагач.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-58;
Ажал шоми тонг йўқ агар бўлса фош,
Ки Баҳман кунига уёқти қуёш.
*Садди Искандарий,* 264*б*14;
≈ **қасри** — ўлим қўрғони; йўқлик олами:
Ажал қасрин ҳакими сунъ бас мушкин тилисм этмиш,
Ки ҳар ким анда кирди, бўлмади андин хабар пайдо.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-21;
≈ **қафаси** — ўлим қафаси, гўр:
Қуш то таманнойи хомға тушмас — сайёд илгида домға тушмас ва анга то ажал қафаси эшиги очилмас, сайёд дому донасиға майл қилмас. *Маҳбубул-қулуб,* 129;
≈ **қуллоби** — ўлим чангаки; ўлим таноби:
Ғарқ ўлай май баҳри ичра рост ул ғоятқача,
Ким солиб бўғзум аро чеккай ажал қуллоби шаст.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-96.

**АЖАМ** — 1. араб мамлакатларидан бошқалар; Эрон:
Эй Навоий, то муқаррар қилдим оҳанги Ҳижоз,
Гаҳ Ироқу гаҳ Ажам сори тараннум айларам.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-448;
Яна Хисрав ул турки ҳиндий лақаб,
Ки сўз бирла олди Ажам то Араб.
*Садди Искандарий,* 323*б*8;
2. араб бўлмаган (форс):
Учунчи доиранинг тўртунчи баҳри ҳафифдур ва бу баҳрнинг матбуъ авзонида ажам шуароси маснавийлар битибдурлар. *Мезонул-авзон,* XIV-172;
≈ **тили** — форс тили; араб тилидан бошқа тил:
Тўртинчи доира икки баҳрдур, мутақориб ва мутадорик ва ажам тили била асли маснавий мутақориб баҳридур.
*Мезонул-авзон,* 58.

**АЖАМИЙ** — форсий; ≈ айла- — ўзни гўлликка солмоқ:
Ким ажамий айлаб ўзни ёна,
Бу навъ сурар лабинг фасона. *Лайли ва Мажнун,* 46.

**АЖДАР** — баҳайбат, катта илон, афсонавий илон:
Зулфи қонлиғ пайкаримни чекти печу хам била,
Ул сифатким, тортқай аждар биравни дам била.
*Хазойинул-маоний,* IVб-539.

**АЖДАРВАШ** — аждарга ўхшаш, аждардек; қўрқинчли, баҳайбат:
Танида ҳар сари мў бир синондек,
Синон йўқ, балки аждарваш йилондек.
*Фарҳод ва Ширин,* 76.

**АЖДАРОСО** — аждардек, аждар каби:
Йўқ, йўқки, шубонлиқ ичра Мусо,
Илгингда асо ҳам аждаросо.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 811.

**АЖДАҲО** — 1. аждар; оғзидан ўт уфурувчи ва кишига ҳамла этувчи, дамига тортувчи афсонавий ваҳший маҳлуқ:
Таворихда аждаҳо ва каркидон ўлтурди дебтурлар. Ҳар тақдир била Қайсар ани куёв қилиб, қизин анга берди.
*Тарихи мулуки ажам,* 510;
Ул бири ким мас хартум айлади,
Аждаҳо андоми маълум айлади. *Лисонут-тайр,* 159;
2. қасд қилувчи, ҳалок этувчи; бало, офат, душман:
Дўзах ўти дудиға йўқ интиҳо,
Халқ ҳалокига бўлур аждаҳо. *Ҳайратул-аброр,* 62;
3. қўриқчи, кучли посбон:
Жаҳон ганжиға шоҳ эрур аждаҳо,
Ки ўтлар сочар қаҳри ҳангомида.
*Хазойинул-маоний,* IIа-413;
Бу махзанки, ҳар тошидур бебаҳо,
Бўлуб бу халойиқ анга аждаҳо.
*Садди Искандарий,* 300б9;
≈ **уйи** — аждаҳо макони, ини (афсонага кўра хазина беркитилган жойда аждаҳо бўлар эмиш):
Борғали ул ҳусн ганжи ғам бузуғ кўнглумдадир,
Аждаҳо уйи бизинг вайрона бўлди оқибат.
*Ғаройибус-сиғар,* Iа-113;
≈ **аждаҳосини мўр айла-** — зўравонлигига шикаст бермоқ, кучсизлантирмоқ:
Чу ҳабли матининг аён қилди зўр,
Мунунг айлади аждаҳосини мўр.
*Садди Искандарий,* 238а12.

**АЖДАҲОВАШ** — аждаҳосифат, аждаҳосимон, аждаҳога ўхшаш; ғамалам етказувчи:
Машаққат ғори ичра аждаҳоваш,
Маломат жомидин заҳри балокаш. *Фарҳод ва Ширин,* 162.

**АЖДАҲОКУШ** — аждар ўлдирувчи; ботир, қўрқмас:
Қатлим этмаслар ғаму дардинг, вале таҳқирдин,
Мўр қатлин аждаҳокушлар қачон айлар писанд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-120;
Димоғимдин олиб бир жом ила ҳуш,
Мени қил девбанду аждаҳокуш. *Фарҳод ва Ширин,* 64.

**АЖДАҲОКУШЛИК** — аждар ўлдирувчилик; аждар ўлдиришга ярайдиган:
Фарҳоднинг аждаҳоваш кўҳ пайкарига миниб аждаҳокушлик тиғин чекиб, аждаҳо водисиға кириб, аждаҳо уни ўқ йилонидин дамор чиқарғандек аждаҳони ўқ йилони била

тору мор қилмоғи... *Фарҳод ва Ширин,* VII-109.

**АЖДАҲОЛИК** — аждаҳолик; зўравонлик; ≈ **қил-** — зўравонлик қилмоқ:

Йўлумда неким аждаҳолиқ қилиб,
Қўлумда мададға асолиқ қилиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1237.

**АЖДОД** — бобо, ота-боболар, аждод:

Ҳам обоси бу хонадон бандаси,
Ҳам аждоди аждодим афкандаси.
*Садди Искандарий,* 256б16;

Амир Давлатшоҳ... обо ва аждоди тарийқидинким, аморат ва зоҳир азамат ва тажаммули бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 171.

**АЖЗ** — 1. ожизлик, заифлик, кучсизлик, нотавонлик; иқтидорсизлик:

Жонида ҳарф ғами ёзар таҳририға кўнгли ажз ва нотавонлиғидин унмаслиғиға тадбир ва чора топмасдан бечоралиғ зоҳир қилур. *Мажолисун-нафоис,* 246;

Ошиқ иши ажзу нотавонлиқ,
Гумон қилдинг бу ишни нуктадонлиқ. *Вақфия,* 717;

Ул ажзиға эътироф қилса,
Ҳамдингдин ўзин маоф қилса. *Лайли ва Мажнун,* 55б7;

2. хасталик:

Ишқ шиддати ажзидин кўзни аъмолиққа хитоб қилгани басе дардмандона тушубдур. *Мажолисун-нафоис,* 236;

3. ожизликни, хоксорликни тан олиш:

Хирадға солиб ажз зотинг сенинг,
Хирад аҳлиға муъжизотинг сенинг.
*Садди Искандарий,* 5;

≈ **у ниёз** — ожизлик, ёлбориш, илтижо:

Айлади ажзу ниёзингни қабул,
Нолау сўзу гудозингни қабул. *Лисонут-тайр,* 50-8;

≈ **ет-** — ожизлик қилмоқ:

Навфал кўруб ул хилофи одат,
Ҳайрат анга ажз этиб зиёдат. *Лайли ва Мажнун,* 38;

≈ **кетур-** — ожизлик кўрсатмоқ; тарк қилмоқ:

Риёға ажз кетурсам тонгирғама, эй шайх,
Ул ишда чун ёратибдур мени худо ожиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-209;

≈ **ўз ажзини адо қил-** — ўз забунлигини бўйнига олмоқ:

Яъс ила ўз ажзини қилгач адо,
Қилди анга ҳозифи ғайбиб нидо. *Ҳайратул-аброр,* 29.

**АЖЗКЕШ** — ожизлик, камтарликни ўзига йўл-йўриқ қилиб олган:

Деди Ҳудҳуд: К-эй забуни ажзкеш,
Шавқу дард ичра кўнгулни иста реш. *Лисонут-тайр,* 44-8.

**АЖЗО** — 1. жузвлар, бўлаклар, парчалар, бутуннинг қисмлари:

Зарра эрмасим, қуёш ажзоси нур айларга касб,
Ул пари қасриға равзандин қилур ҳар дам нузул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-392;

Токи бир йилда топибон тартиб
Топти ажзоси барчаси таркиб. *Сабъаи сайёр,* 99-14;

2. китоб қисмлари, жузвлари, кичик рисола:

Яна даги расоилға қалам сурубмен ва макотибға рақам урубменки, форсий сеҳрсозлар ва паҳлавий афсонапардозлар ҳамда анда авроқ ороста ва ажзо пироста қилибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIII-23.

**АЖЗПАЙВАНД** — ожизликка, нотавонликка мутбало; мадорсиз, бемажол:

Бениёзлиги жанбида чархи нигун бир гадойи ниёзманд ва чорасозлиги оллида даҳри буқаламун бир бечораи ажзпайванд. *Маҳбубул-қулуб,* 2.

**АЖИБ** — 1. ажойиб, ҳайратли, ҳайрон қоларли:

Султонус-салотиннинг ғариб шафқат ва улфати ва ажиб иноят ва нисбати Паҳлавон борасида бор эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

Ҳар парида юз туман ранги ажиб,
Лек ҳар рангда юз нақши ғариб. *Лисонут-тайр,* 21-12;

2. одамни ҳайратга соладиган; ўта яхши:

...бу икки байтнинг даги маъниси... ғариб тартиб ва ажиб таркиб тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 215.

**АЖИЛЛА** — улуғлар, катталар:

... бу балоғат тазйин ажиллағаким, табълари натижасидин олам аҳли ҳушҳол... *Мажолисун-нафоис,* 82;

≈ **и асҳоб** — улуғ суҳбатдошлар:

Аммо баъд: ажиллаи асҳоб оллида андоқ маъруз бўлур ва аиззаи аҳбоб хизматида андоқ арза еткурулур. *Муншаот,* 87;

≈ **и аҳбоб** — улуғ дўстлар, мўътабар қадрдонлар:

...дебочасида шарҳ била аиззаи асҳоб ва ажиллаи аҳбоб хизматларида арз қилиб эрдим. *Ғаройибус-сиғар,* Iа-58.

**АЖЛОФ** — қўполлар, билимсизлар, гўллар:

Турк элида ажлоф ва содда эл сартдин зиёдадур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107.

**АЖМАЛ** — яхши, гўзал, энг гўзал; яхшироқ; кўринишлироқ:

Қаю мазҳарки ажмал келса мавсуф,
Ажаб йўқ анда кўпрак бўлса машъуф. *Фарҳод ва Ширин,* 146.

**АЖНАБИЙ** — бошқа, ёт, чет:

Эй Навоий, ҳеч билмонким унағайму кўнгул,
Анга мунча ажнабий сўзларки иршод айладим. *Хазойинул-маоний,* IIб-415.

**АЖНИҲА** — қанотлар:

Ҳар бири бир ажниҳа товус бўлуб,
Донайи тасбиҳ санга маънус ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 33.

**АЖНОС** — 1. жинслар, турлар:

Қиймати ажносидин чун шадда боглар ҳафт ранг,
Ҳусни бозори аро зоҳир бўлур колоси чўх. *Хазойинул-маоний,* IVб-115;

...ва гулшане йўлуқти, гуллари сипеҳр ахтаридин дурахшандароқ; ҳарими атрофи эл аёғи етмакдин масун ва ажноси гаройиби гайр илги тегмакдин маъмун. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;

2. либос, мол, мато:

...нафис ажносни аяб чопон киймаса, лазиз ағзияни исиркаб қуруғ нон емаса... *Маҳбубул-қулуб,* 41;

≈ **у нақд** — мол ва маблағ:

Токи кўп харж айлабон ажносу нақд,
Ром этиб ул дилрабони қилди ақд. *Лисонут-тайр,* 119.

**АЖОЙИБ** — 1. ажиб, ҳайратли, ҳайрон қоларли:

Баҳрий жонвардин ажойиб сувар ғоятсиз ва дарёйи суратдин ғаройиб пайкар ниҳоятсиз. *Муншаот,* 96;

Ким ниҳоний ривоятим бордур,
Бас ажойиб жиноятим бордур. *Сабъаи сайёр,* 47-21;

2. ажиб нарса, ҳайратга солувчи мавжудот; ажойибот, ғаройибот:

Бу ажойибдинки етти раҳбанинг аввалғиси,
Зоҳир этти, солди туғёнға кўнгулнинг ҳайратин.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-391;

3. ёқимли, чиройли, жозибали:

Кўрдилар ўзни қаёнким тушти кўз,
Оллоҳ-оллоҳ, не ажойибдур бу сўз. *Лисонут-тайр,* 188;

≈ **ул-махлуқот** — таажжублантирувчи нарсалар, гўзал, тенги йўқ махлуқ:

Мавлоно Шиҳоб — мудаввин лақаби била машҳурдур ва ани ажойибул-махлуқот деса бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 132;

**«АЖОЙИБУД-ДУНЁ»** — асар номи. *Мажолисун-нафоис,* 12.

**АЖРИҒ** — ажриғ:

Орада бўлған ўлса туфроқ руст,
Асраған бўлса ажриғ ани дуруст. *Сабъаи сайёр,* 193-7.

**АЖРОМ** — жисмлар, осмондаги жисмлар:

Бир фано аҳли елидин сарбасар барбод ўлур,
Гар ҳаво узра булут ажромини сажжода эт.
*Наводируш-шабоб,* II*а*-54.

**АЖСОД** — гавдалар, жасадлар, ўликлар:

Мўмин ул ажсод ҳашриғау даъво қилма кўп,
Ким азобу неъматин тонгла қилур идрок руҳ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-110.

**АЖУБА//АЪЖУБА** — 1. кишини ҳайратга соладиган, ҳайратомуз, ажойиботлар:

Алардин бири будурким, Ҳиндистон мулкининг ажубасин эшитиб, тафарружин ҳавас қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 518;

Қилкни чун варақ нигор этайин,
Анга аъжуба ошкор этайин. *Сабъаи сайёр,* 33-16;

2. ажиброқ, ғаройиброқ:

Йўқки, қақнусдурур намудори,
Косасидан ажуба минқори. *Сабъаи сайёр,* 43;

≈ **пайкар** — ажаб қоматли, ажойиб чеҳрали, кишини ўта ҳайратга солувчи жамол:

Мойил ўлди кўк тамошосиға ҳисси босира
Топти чун ҳар лаҳза бир аъжуба пайкар руъятин.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-392;

**АЖУЗ** — 1. қари, кекса; кампир:

Кезиб топтилар бир йинғоч бўйла туз,
Валекин анинг молики бир ажуз. *Садди Искандарий,* 291*а*3;

Ажузлар чархини марди била анинг дуосиға нағмасоз ва канизаклар момуқ сабамоқ уни била анинг алқишига нағмапардоз. *Маҳбубул-қулуб,* 10;

2. жодугар, маккора:

Бу даҳр ажузеки, вафоси йўқ анинг,
Бир фоҳишадекдурки, ҳаёси йўқ анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

Даҳр золиға кўнгул бермаки, Рустамларни
Макр ила айлади ожиз бу ситамгора ажуз.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-219.

**АЗ** — олд кўмакчи; чиқиш келишиги қўшимчаси *-«дан»*нинг функциясини бажаради.

**АЗАЛ** — энг аввал, бошланиш, ибтидосиз қадим:

Барча қушнинг оти булбул бўлмади,
То азалдин ишқ аро кул бўлмади. *Лисонут-тайр,* 154;
Азалда чунки рақам топти толиху солиҳ,

Манга бу пандларинг бежиҳатдур, эй носиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-106;
Эй санга мабдода абаддек азал,
Зоти қадаминг абадий лам язал. *Ҳайратул-аброр,* 7-1;
≈ **девони** — қисмат, насиба, тақдир, пешонада ёзилган толе:
Сизу васл, эй ишқ аҳликим, Навоий жониға
Анда ҳижрони азал девонидин таъйин эрур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-157;
≈ **наққоши** — яратувчи, тангри, худо:
Азал наққошиким чекти янги ой нақшини гўё,
Қалам соф айлар эрди сизғали ул дилрабо қошин.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-283;
≈ **соқийси** — тақдир битувчи, тангри, худо:
Ташналаб ўлма, Навоий, чун азал соқийсидин,
«Иширабу ё айюҳал атшон» келур ҳардам нидо.
*Ғаройибус-сиғар,* I*а*-75;
≈ **субҳи** — энг олдинги тонг отар пайти; энг аввалдан:
Азал субҳиким мавж уруб баҳри жуд,
Бериб офаринишға нақши вужуд.
*Садди Искандарий,* 244*б*8;
≈ **то абад//дин то абад** — аввалдин охир, бутун борлиқ давомида; бошдан-оёқ:
Силсила бу навъ азал то абад
Келучию кетгучи беҳадду адд. *Ҳайратул-аброр,* 147-1;
Эй жамолинг меҳридин равшан азалдин то абад,
Зарра янглиғ ул ёруғлуқ ичра саргардон хирад.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-118;
≈ **хатти** — энг қадимий ёзув; тақдир:
Эй сафҳаи рухсоринг азал хаттидин иншо,
Дебочаи ҳуснунгда абад нуқтаси туғро.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-23;
≈ **қассоми** — қисмат битувчи, яратувчи, худо:
Навоий бенаво бўлким, азал қассоми қилғанда
Халойиққа наво тақсим, бизни бенаво қилмиш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-153;
≈ **қисмати** — энг аввалги насиба, тақдир:
Саъй била азал қисматин ортурай, деган ёгин риштасиға гиреҳ урай дер. *Маҳбубул-қулуб,* 72;
Йиғлаб айтур кўзки, йўқ эрди манга ҳам ихтиёр,
Ким санга ишқ ўти-ўқ эрмиш азалнинг қисмати.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-601.

**АЗАЛИЙ** — азалга мансуб; азалий; доимий:
Ҳудҳудки, қўйдилар азалий тож бошиға,
Тушгайму жола ёққан ила тож бошидин.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-726;
Зотимда чун майи азалий чошниси бор.
Ҳар сари маст қўл солиб андоқки, токмен.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-481.

**АЗАЛЛ** — аруз вазни зиҳофларидан бирининг номи:
Аммо фуруъи: мафоилун-мақбуз; мафоъийлу-макфуф... фаъул-мажбуб; фоъ-азалл; фаъ-абтар. *Мезонул-авзон,* 140.

**АЗАМАТ** — 1. улуғворлик, улуғлик; буюклик:
Азамат бобида гумондин улуғ,
Неким андин улуғроқ ондин улуғ. *Сабъаи сайёр,* 3;
Не азамат ичра анга суд ўлуб,
Не жабарутиға зиёнбуд ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 10-15;
2. салтанат, ҳукмронлик, амалдорлик:

Абдувон бинни Ялош Ашконийларнинг сўнгги подшоҳи эрди, азамат ва тажаммули ва мулкининг вусъати ул табақадаги салотиндин ортти. *Тарихи мулуки ажам,* 115;
Қози Исо... мукнат ва азамати чоғи ҳеч иш қилмадиким, андин деса бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 187;
≈ **кўргуз-** — катталик қилмоқ, керилмоқ:
...ҳар неча қози Исо элға истиғно ва азамат кўргузди. *Мажолисун-нафоис,* 187.

**АЗБАР** — ёддан, ёдаки; ≈ **айла** — ёдламоқ, ёдда тутмоқ:
Фасонаи ғаму меҳнат буюрдунг айламак азбар,
Қаноат этмай улусқа мени фасона ҳам эттинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-361.

**АЗБАС** — чунки, шунинг учун, зеро:
Тушса илгимга ити, азбас инёзу меҳрдин,
Они мен Мажнун қўлидин элга қутқармоқдур иш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-251;
Буким қолибдур ул ой ҳажрида ҳаёт манга,
Ҳаёт қолмамиш, азбаски бор уст манга.
*Хазойинул-маоний,* IIа-13.

**АЗДОД** — зидлар, зиддиятлар:
Қила кўр маҳзу инсониятингдин,
Не ким аздод эрур они мувофиқ. *Муншаот,* 144.

**АЗЗА МАН ҚАНАЪ** — қаноат қилган киши иззатли бўлади; азиздир қаноатли киши:
Хорлиғлар боши тамаъ билгил,
Доимо азза ман қанаъ билгил. *Маҳбубул-қулуб,* 137;
Иззат тамаъ ким айласа тарк этмайин тамаъ,
Ул хорлиққа мужиб эрур азза ман қанаъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-292.

**АЗЗА ШАЪНУҲ (У)** — азиздир оллоҳ; улуғ шаънли;
Шаънин билмай хирадға андуҳ,
Жалла жалолуҳу ва азза шаънуҳ. *Лайли ва Мажнун,* 4.

**АЗИЗ** — 1. топилмас, ноёб:
Эрур озки, фируза бўлмиш азиз,
Чу хармуҳра кўндур ани бир пашиз.
*Садди Искандарий,* 275а14;
Чунки фикр этти жон азиз эрди,
Ул мақом асру фитнахез эрди. *Сабъаи сайёр,* 166-27;
2. улуғ, қадру қимматли, муҳтарам, мўътабар:
Фақир ул азиз фарзанд марсияси била ул азиз ота дуоси бобида бу байтни айтиб эрдим.
*Хамсатўл-мутаҳаййирин,* 698;
Чун тушурди азиз меҳмонни,
Юзидин равшан этти айвонни. *Сабъаи сайёр,* 87-7;
3. тенги оз, тенгсиз; улуғвор:
Мавлоно Лутфий... азиз ва мутабаррук киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 72;
4. шоҳ; катта амалдор; улуғ зот:
Ёниб Миср фатҳиға қилди ситез,
Сипеҳр ани Миср узра этти азиз.
*Садди Искандарий,* 254б15;
5. олий қадр, табаррук:
Мавлоно Машриқий... Мир Маҳмуд кўп азизлар хизматиға етиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 59;
≈ **бил-** — азиз тутмоқ, азизламоқ, эъзозламоқ:
...сўл кўзни хор, ўнг кўзни азиз билгай.
*Маҳбубул-қулуб,* 90;

≈ **бўл-** — эътиборли бўлмоқ; ҳурматли бўлмоқ:

...анинг замонида ҳунар аҳли азиз бўлдилар ва ҳунар такмил топти. *Тарихи мулуки ажам,* 515;

≈ **тут-** — азизламоқ, ҳурмат-эҳтиром қилмоқ, эъзозламоқ, қадрламоқ:

...борча риндларни азиз тутқайлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.

**АЗИЗЛИҚ** — иззатлик, обрў-эътиборлик; улуғлик, устунлик:

Ҳақдин азизлиқ тиласанг, элдин уз тамаъ,
Ким халқнинг ааззи деди азза ман қанаъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-292.

**АЗИМ** — 1. катта, улкан, буюк:

Мавлоно Муин Воиз... ҳоло ўзи дағи азим воиздур ва муридлари кўп. *Мажолисун-нафоис,* 144;

2. муҳим:

...яна бири лутф ва тавозуъ ва адаб ва юмшоқ сўзким, бу барчадин азимроқдур. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527; Бу амр сифатиға мавсуф бўлмоққадур мундин азимроқ амр не навъ бўла олур. *Маҳбубул-қулуб,* 107;

3. оғир; қийин:

Азим анингдек эрур ишқ маҳмиликим, анга
Қазо фалакни икки бўлса бўлғай икки жарас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-244;

4. жуда кўп, бениҳоя, ҳисобсиз:

Ёдгор Муҳаммад Мирзоким, мулк вориси эрди, азим черик била ул ҳазратнинг устига юруди. *Тарихи мулуки ажам,* 518; ...азим таъзимлар қилиб узоттилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;

5. бой, мартабали:

Сиздин ар бўлсун азим ар худ ҳақир,
Тавру вазъ ичра сағир ар худ кабир. *Лисонут-тайр,* 2;

≈ **шони** — улуғ шонлик, мартабалик:

Шахси эди бир азим шони,
Рифъатда сипеҳрдин нишони. *Лайли ва Мажнун,* 17.

**АЗИМАТ//АЗИМА** — 1. катта, улкан:

...бир доираи азимада жамъ қилиб... *Мезонул-авзон,* 22;

2. қасд, ният, жазм; интилиш:

Подшоҳ Қундуз вилояти азиматиға черик отланғанда аларнинг ва ҳеч кимнинг ул юруш дилхоҳи эмас эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701,

≈ **бўл-** — етиб бормоқ; йўлланмоқ:

Ҳамул учурда подшоҳ Марв қишлогиға озим бўлдилар. Иттифоқо неча кундин сўнгра азимат бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;

≈ **қил-** — 1. қарор, аҳд қилмоқ, бирон ерга боришга отланмоқ, кетмоқ; сафарга жўнамоқ:

Кўбтию қилди азимат Румға,
Дину имонсўз марзу бумға. *Лисонут-тайр,* 87;

Самарқандга ҳазрати Хожа Насриддин Убайдуллоҳ шарафи суҳбатлариғаким... мушарраф бўлурға азимат қилдилар. Хожа бир неча кун суҳбатлар тутуб, таъзим ва ташрифлар топиб, яна Ҳирот шаҳриға азимат қилдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;

2. интилмоқ; йўл олмоқ:

Шайтон йўлидин айла ҳазимат зинҳор,
Қилгил раҳмон сори азимат зинҳор.

*Низмул-жавоҳир,* XV-36;

Ҳар душвор ишки, мол сарф этмак била муяссардур — қилмасанг жонға хатардур, сарфин ғанимат бил ва саломат сари азимат қил. *Маҳбубул-қулуб,* 123;

3. қўшин тортиб бормоқ, юриш қилмоқ; жўнамоқ;

Алар анинг тек турғанидин ул ишга ризо фаҳм қилмоқ туҳмати била Ҳурмузни ҳалок қилиб, оз киши била Парвизни Фирот суйидин ўткариб, Рум азимати қилдилар. *Тарихи мулуки ажам,* 522;

Макканн бузғоли азимат қилиб эрдиким, бори таоло тайри Абобилни йибариб, ани ва черикин ҳалок қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 520;

4. вафот қилмоқ, ўлмоқ; йўлланмоқ; ўтмоқ:

Оқибат ул дағи ўзгалар азимат қилғандек озим бўлди ва анинг подшоҳлиғи қирқ йил эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 515.

**АЗИМУШ-ШАЪН** — баланд мартабали, эътиборли, ҳурматли:

Гарчи сен ҳам азимуш-шаън кишисен,
Олам аҳлида шаҳншон кишисен. *Сабъаи сайёр,* 19;

Агарчи мезбони ани танимади, аммо чун бағоят важиҳ ва мутакаллим киши эрди, зиёфат қоидасини яхши маръий тутти ва билдиким, азимуш-шаън кишидур. *Тарихи мулуки ажам,* 519.

**АЗЛ** — бўшатиш, четлатиш, узоқлаштириш; мансабдан бўшатиш:

Шоҳға зебу фар жамолидин онинг,
Азлу фавти ҳам жалолидин онинг. *Лисонут-тайр,* 115-11;

≈ **қил-** — 1. узоқлаштирмоқ, сургун қилмоқ; амалдан бўшатмоқ:

Қубод... Мадойинға етиб подшоҳлиққа ўлтурди ва Сухрони вузаротдин азл қилмади. *Тарихи мулуки ажам,* 519;

Сиз агар Хисрони подшоҳ қилибсиз, айтмонким, филҳол ани азл қилинг. *Тарихи мулуки ажам,* 218;

2. рад қилмоқ, истеъфо бермоқ:

Мавлоно Низомиддин... икки қатла Ҳирий шаҳрининг қазосин таклиф била анга бердилар. Иккаласи қатла азл қилди. Умид ул ким, бу қатла қабул қилғай ва азл қилмағай. *Мажолисун-нафоис,* 144;

≈ **эт-** — ҳайдамоқ, узоқлаштирмоқ; йўқотмоқ:

Аввал бу эрдиким, кўнгул кишваридин ул ҳазратнинг ғайрининг хаёлин азл этиб... *Вақфия,* 717.

**АЗМ** I — ният, мақсад, майл, қатъий қарор, жазм; ирода; қасд:

Сафар азмида мусофиридин айрилур чоғда ҳайрбод мазмунлуқ алфоз радиф қилиб айтқан шеърининг матлаи фурқатнамо келибдур. *Мажолисун-нафоис,* 227;

Вале эмди азмим будурким, худой,
Агар бўлса умрумға муҳлат физой. *Тарихи мулуки ажам,* 525;

2. бориш, жўнаш, отланиш:

Эмди мавъид фалон кун ўлди яқин,
Азм учун соат айладук таъйин. *Сабъаи сайёр,* 151-1;

Бу манзилдин манга йўл азмиға боисдурур бу ким,
Етар бир корвон ҳар дам, ўтар бир корвон ҳар дам. *Хазойинул-маоний,* IVб-400;

≈ **и асар** — таъсирнинг катталиги; ҳаддан ортиқ таъсир:

Мулк бўстониким, азми асаридин базм анжуманида иноят саҳобидин зафар дурлари сочилди. *Хазойинул-маоний,* IVб-764;

≈ **и бедод айла-** — зулмга қасд қилмоқ; ёвуз ният билан отланмоқ:

Оҳким, номеҳрибоним азми бедод айлади,
Бир йўли меҳру вафо расмини барбод айлади.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-339;

≈ **и ватан қил-** — ватанга жўнамоқ:
Гоҳ ғурбатда алил ва ғариб элга залил бўлдум,
Гоҳ бу шиддатлардин азми ватан қилдим.
*Маҳбубул-қулуб;* 5;

≈ **и висол айла-** — висолга интилмоқ, бормоқ, висолга етмоқ, мақсадга етишишга интилмоқ:
Йил тугангач қилғасен азми висол,
Мен муҳайё айлабон базми висол. *Лисонут-тайр,* 84;
Эй тойири давлат, айласанг азми висол,
Бу чок кўнгулни уз урубон чангол. *Муншаот,* 145;

≈ **и дайр қил-** — бутхона томон бормоқ; отланмоқ:
Қаъбадин андоққи қилди азми дайр,
Дайрдин ҳам Қаъбаға кўргузди сайр. *Лисонут-тайр,* 85-12;

≈ **и жавлон айла-** — кезмоқ, қасд қилмоқ:
Ваҳ, недур майдонда ҳар ён азми жавлон айламак,
Бизга етгач ўзга ён оҳанги майдон айламак.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-246;

≈ **и зуннор айла-** — бошқа динга ўтмоқ; бутпараст бўлмоқ:
Куфр дайри ичра маъво айлайин,
Азми зуннору чалипо айлайин. *Лисонут-тайр,* 67-13;

≈ **и само эт-** — осмон томон йўлланмоқ; самони ўрганишға киришмоқ:
Бири бўлди оламда фикратнамо,
Вале бир гуруҳ этти азми само.
*Садди Искандарий,* 296-21;

≈ **и сафар айла-** — сафарга отланмоқ, қасд қилмоқ:
Айладим азми сафар, бўлғай дебон ишқ ўти кам,
Ул худ афзун бўлди ҳар манзил демайким, ҳар қадам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-402;

≈ **и сафар қил-** — қасд қилмоқ, сафарга отланмоқ:
Қилғали азми сафар улким манга дилхоҳдур,
Огаҳ ўз ҳолимдин эрмасмен, худо огоҳдур.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-90;

≈ **и тасбиҳу мусалло қил-** — тасбиҳу жойнамозни қўлга олмоқ, намоз ўқиб, тиловот қилишга киришмоқ:
Ул бири дом эрди, бу бир дона эл сайди учун,
Ҳар қачон ким азми тасбиҳу мусалло қилди шайх.
*Ғаройибус-сиғар,* I*а*-131;

≈ **и тавоф қил-** — зиёратга боришни ният қилмоқ:
Дедиким, эй арш матофинг сенинг,
Каъба қилиб азми тавофинг сенинг.
*Ҳайратул-аброр,* 70-10;

≈ **и хилват қил-** — хилватга чекилмоқ, холи бир жойга кирмоқ:
Пари пайкар деди жонимға миннат
Равон қўптию қилди азми хилват.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-315;

≈ **и ҳарам қил-** — ҳажга бормоқ; ихтиёр қилмоқ; Каъба йўлига қадам қўймоқ:
Сидқ бирла айлабон азми ҳарам,
Бодия қатъиға урдилар қадам. *Лисонут-тайр,* 90;
Эшитгач бу сўз боштин айлаб қадам,
Киши йўлаким қилса азми ҳарам.
*Садди Искандарий,* 322б12;

≈ **айла-** — қасд қилмоқ, отланмоқ, кетмоқ, жўнамоқ:
Шайх айлар чоғда гўё азми Рум,
Анга маскан эрмиш ўзга марзу бум. *Лисонут-тайр,* 85-10;
Ўл худ айлар азм мен ҳам хастадурмен ҳам ғариб,
Гоҳ-гоҳи бўлгасен мендин хабардор, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-391;
≈ **қил-** — қасд қилмоқ; отланмоқ, раво бўлмоқ:
Не янглиғ ул қуёш кўйинга ёлғуз азм қилғаймен,
Ки бўлмоқ истабон ул ён борурга соя ҳамроҳим.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-407;
Дедилар: Азм қилмамоқ авло,
Ки эрур шоҳға заъф муставло. *Сабъаи сайёр,* 186-18;
≈ **эт-** — қасд қилмоқ, отланмоқ, қўл урмоқ:
Саъд ер ўпти дағи азм этти,
Ўз висоқида майли базм этти. *Сабъаи сайёр,* 121-24;
Хирадмандға эл хатосидин панд етар ва савоб йўлиға азм этар. *Маҳбубул-қулуб,* 147.

**АЗМ** II — суяк, устухон; ≈ **и рамим** — чириган, эски суяк:
Рўзи этти елга руҳосо шамим,
Қим шажарға топти жон азми рамим. *Лисонут-тайр,* 4-1;
Эрур лек бу бирда дурри ятим,
Яна бирда бир неча азми рамим. *Садди Искандарий,* 32.

**АЗМСОЗ** — тайёргарлик кўрувчи; бир ишни йўлга қўйиш:
...баъзи авқотда олам кишвари фатҳига азмсоз ва баъзи ҳолотда кишвар аҳли ободонлиглари сари сеҳрпардоз...
*Ғаройибус-сиғар,* I*а*-64.

**АЗО** — 1. мотам, мусибат:
Султон Бадиуззамон Мирзоким Мозандарон мулкидин киши йибариб, алар азоси учун баъзиға либослар илтифот қилиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳайййирин,* 708;
Ёлғуз ота йўқки, қавму хайли
Тортиб бу азода вою вайли. *Лайли ва Мажнун,* 93*б*16;
2. дод-фарёд, қичқириқ:
Кундуз эли уйда топмай они,
Бошлаб яна навҳаю азони. *Лайли ва Мажнун,* 72*а*19;
≈ **сўр(а)-** — кўнгул сўрамоқ, таъзия билдирмоқ:
Мажлисда ўлтурғач, фақирларнинг рутбаси шавкатидин ва мажлис савлатидин ҳаср бўлуб, ҳеч навъ сўзким, далолат азо сўрмоқға қилғай айта олмадим.
*Хамсатул-мутаҳайййирин,* 699;
≈ **тут-** — мотам тутмоқ; йиғламоқ:
Фалак вафога азо тутқан ўлса аҳли вафо,
Тирик етиб юрўгайлар жамоати мафлук.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-327;
Зўргар чун топмади бир кун ғизо,
Бошлади ўз ҳолиға тутмоқ азо. *Лисонут-тайр,* 56.

**АЗОБ** — машаққат, азият; озор, дард, алам:
Ҳар не хато қилғаннинг ўлгач ҳисоб,
Бўлғусидур ҳар бирига юз азоб. *Ҳайратул-аброр,* 74-4;
Қариға бажуз даҳр азоби эрмас,
Боғида йигитлик обу тоби эрмас. *Назмул-жавоҳир,* XV-44;
≈ **и алим** — изтиробли азоб:
Чекти Муқбил басе азоби алим,
То анга қатъ бўлди дашти қайим. *Сабъаи сайёр,* 160-5;
≈ **ояти** — азоб аломатлари:
Ҳажрида барча азоб оятлари шаънимдадур,

Барча раҳмат оятидек нозил онинг шонида.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-530;

≈ **айла-** — қийнамоқ, озор бермоқ, ранжитмоқ:
Кетур, эй ҳурваш соқий, майи кавсар зулолидек,
Ки дўзахдек хумори ҳажр жонимға азоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-107;
Ҳажркиm жоним тилар ҳар дам азоб айлаб, эрур
Золимеким, қийнаб элдин нақди пинҳон истагай.
*Хазойинул-маоний,* IIа-363;

≈ **еткур-** — азобламоқ, азоб бермоқ, қийнамоқ:
...бир неча изо ва азоб била ҳам бўлмағусидур, балки ул изо ва азоб еткурурда бу фақирнинг заъфлиғ мизожиға тараддуд ва ташвиш кўпрак етгусидур. *Муншаот,* 155;

≈ **эт-** — азоб бермоқ, қийнамоқ:
Гар санга бўлса азоб этмак ғараз,
Мен бўлай бу нотавонларга эваз. *Лисонут-тайр,* 132.

**АЗОЛИҚ** — мотам; мотам тутишлик:
Деб бўйла суруди бенаволиқ,
Е навҳаки айлагай азолиқ. *Лайли ва Мажнун,* 91а5.

**АЗОМАТ** — шумлик, ғараз, хусумат, ёмонлик:
Ким рози бўлуб азоматимга,
Бўйнингни қўйуб маломатимға. *Лайли ва Мажнун,* 59.

**АЗРАҚ** — 1. кўк, ҳаворанг:
Бири азрақ либос аҳли хирад,
Бўлуб оромгоҳи кўк гунбад. *Сабъаи сайёр,* 111;
Кўз азрақ, соқол сариғу тийра юз,
Чиқиб барчанинг монгларидин мунгуз.
*Садди Искандарий,* 112;

2. осмон:
Азрақ уза ким бўлубон бахясоз,
Анжуми наҳси фалаки нақшбоз. *Ҳайратул-аброр,* 79-5.

**АЗУБАТ** — тотлилик, ёқимлилик:
Тилдин азубат дилписанддур. *Маҳбубул-қулуб,* 127.

**АЗФАР** — ўткир ҳид; ўткир ҳидли; **мушки азфар** — ўта хушбўй мушк:
Ҳирот дорус-салтанасининг... қаро туфроғи мушки азфар ва таблан анбарга таънсоз тоғе воқеъдур. *Вақфия,* 718.

**АЗҲАРУ МИНАШ-ШАМС** — қуёшдан ёруғроқ, равшанроқ; жуда аниқ, маълум; энг машҳур:
Мавлоно Муҳаммад Гўштигир... чун камолоти азҳару минаш-шамсдур. *Мажолисун-нафоис,* 136.

**АЗҲОР** — гуллар; гўзаллик, зийнатлилик:
...малак оламининг баҳористони ранго-ранг азҳори ва гуно-гун ашжори тамошо қилғани. *Ҳайратул-аброр,* 28;
...фарзанд мевасидин ўзга жамиъ азҳору фавокиҳ била музайян эрканин айтмоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 31;

**ҳадойиқи номутаноҳий азҳори** — чексиз боғларнинг гуллари; бирор асар тилининг сўз бойлиги, ранг-баранглиги:
Чун [«Арбаин ҳадис»] мутолаасиға машғул бўлдум, алфозидин ҳадойиқи номутаноҳий азҳори ва маонийсидин ҳақойиқи илоҳий анвори зоҳир бўла киришти.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704.

**АИЗЗА** — азизлар; улуғлар; донишмандлар:
Бу латофат ойин аиззаға ва бу балоғат тазйини ажиллағаким, табълари натижасидин олам аҳли хушҳол.
*Мажолисун-нафоис,* 136;

≈ **и аҳбоб** — азиз дўстлар, иззатли, ҳурматли жўралар; кўнгилга яқин кишилар:

Аммо баъд ажиллаи асҳоб оллида андоқ маъруз бўлур ва аиззаи аҳбоб хизматида андоқ арзға еткурулур.

*Муншаот,* 87.

**АИММА** — имомлар, пешволар:

...[Саийд Ҳасан Ардашер] асрнинг уламо ва ашроф ва аиммаси била доим мусоҳиб эрдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

≈ **и ислом** — ислом имомлари, ислом динининг пешволари:

Андоқким, бу маънига аиммаи ислом, балки хавос ва авомдин кўпи воқифдурлар ва бу бобда таҳсинлар қилиб, инсофлар берурлар. *Вақфия,* 719.

**АЙ-** — айтмоқ, демоқ, гапирмоқ:

...анбиё қисматгоҳи илми ўн оламча эканлардин юз батар ортуқроқтурким, айған ва бани Исроил тарбиятгоҳида юз йигирма тўрт минг ҳариф орасидин ўзни тўрт соҳиббайт масобатиға солған... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

**АЙБ** — нуқсон, хато, камчилик, гуноҳ:

Чун ўғул айбини ато кўрмас,
Кўрса ҳам қилғанин хато кўрмас. *Сабъаи сайёр,* 205-20;
Эл айбини айтурға бировким узотур тил,
Ўз айбини фош айлагали тил узотур, бил.

*Маҳбубул-қулуб,* 141;

≈ **кўзи** — нуқсон қидирадиган кўз:

Айб кўзи чунки бўлур тезбин,
Заҳр кўрар гарчи эрур ангабин. *Ҳайратул-аброр,* 139-21,

≈ **кўр-** — айб топмоқ; нуқсон, камчилик кўрмоқ:

Эй хушо, улки айб кўрмоқ ила,
Юз ҳунарвар маротибин топқай. *Арбаин,* XV-60;

≈ **айла-** — айбламоқ, маломат қилмоқ:

Дайр аро усрук кўруб зоҳид мени айб айламиш,
Билмамиш мискинки, ҳеч иш хорижи тақдир эмас.

*Хазойинул-маоний,* Iа-111;

≈ **қил-** — айбламоқ; таъна-маломат қилмоқ:

Ўзунг ўз сирringни асрай олмаганингни билурсен, яна бировани фош этса, айб ҳам қулурсен. *Маҳбубул-қулуб,* 162;
Истаса куйган кўнгул ўтлуқ юзингни, қилма айб,
Ихтиёри йўқтур айларда самандар ўтқа майл.

*Хазойинул-маоний,* IIб-369;

≈ **эт-** — айбламоқ, таъна-маломат қилмоқ:

Навоий дарди ҳолидин дам очмас бўлса, айб этманг,
Не дам очсун, бировким, топмади оламда бир ҳамдам.

*Хазойинул-маоний,* IIа-238;

Қоши оллинда Навоий берса жон, айб этмангиз,
Гар будур меҳроб, бир-бир қўйғусидур барча бош.

*Хазойинул-маоний,* IIа-208.

**АЙББИНЛИҚ** — бадниятлик, қора кўнгиллик, тирноқ тагидан кир ахтариш:

Айббинлиқ назарлари, айбжўйлиқ ҳунарлари. Кайду фирибда фусунсоз макру ҳийлада сеҳрпардоз.

*Маҳбубул-қулуб,* 57.

**АЙБГЎ//АЙБГЎЙ** — бировнинг айбини айтувчи, камчилигини юзига солувчи:

Улки, санга элдин эрур айбгў,
Элга дағи сендин ўлур айбжў. *Рубоийлар,* 44.

**АЙБЖУ//АЙБЖУЙ** — бировнинг айбини қидирувчи, фисқ-фужур юритувчи, қора ният:

Айбжўй маъюб, айбгўй манкуб. *Маҳбубул-қулуб,* 132.

**АЙБЖУЙЛИҚ** — бировнинг камчилигини қидиришлик, фисқ-фужур юритишлик, қора ниятлилик.

*Маҳбубул-қулуб,* 57; *қ.* **АЙББИНЛИҚ.**

**АЙБЛИҒ** — нуқсонли:

Ложарам анда айлагум печиш,
Айблиғ бўлмасун дебон ҳеч иш. *Сабъаи сайёр,* 44-2.

**АЙБПЎШ** — айб яширувчи, бировнинг камчилигини кўрмасликка ҳаракат қилувчи; айб кечирувчи:

Муҳтасиб таъзир этар вақти таним қилди яланг,
Дайр пирининг қулидурменким, улдур айбпўш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-139.

**АЙВОН** — 1. кўшк, қаср:

Сурди чун тўртинчи айвонға асос,
Шоҳи анжум айлади нур иқтибос. *Лисонут-тайр,* 10-12;
Эй жамолингнинг хаёли хотири вайронда нақш,
Шамсадин қолған асар янглиғ бузуғ айвонда нақш.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-139;

2. олтинчи қават осмон, фалак; олтинчи қаср:

...ҳар мударриси қошида Муштарийким, олтинчи айвон донишмандидур — олий ва нодон ва ҳар толиби илми олинда Аторидким, иккинчи суффа мустандидур тифли абжадхон...
*Вақфия,* 719;

3. қуёшнинг 12 буржидан бири:

Бу таназзул шараф қилиб санга фош,
Ҳамал айвонида нечукки қуёш. *Сабъаи сайёр,* 12-8;

≈ **и мунаққаш** — безакли, нақшинкор айвон; фалак, чарх:

Чарх айвони мунаққашдур, вале наққоши сунъ
Чекмади нақши вафо бу тоқи мийнакорда.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-299;

≈ **и рифъат** — юксак айвон; осмон:

Меҳр ила гар келди чарх айвони рифъатдин манеъ;
Жом қўйған дайри тоқин англағил андин рафеъ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-163.

**АЙЁБ** — айбловчи:

Ҳукумат давлат айёбға мавоизосо калом ва насойиҳи мо ло калом демак. *Садди Искандарий,* 145.

**АЙЁМ** — кунлар, давр, пайт, замон, вақт:

Иттифоқо Паҳлавон хизматлари ҳам ул айёмда Машҳадда эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
Муғанний ҳазин нағма бунёд қил,
Йигитликнинг айёмини ёд қил. *Садди Искандарий,* 278б15;

≈ **и висол** — етишув кунлари, учрашув пайти:

Жилва кўргузгай ҳамул аввалғи ҳол,
Зоҳир ўлғай сизга айёми висол. *Лисонут-тайр,* 29-19;

≈ **и шабоб** — ёшлик даври:

Эй Навоий, сендек этган зойеъ айёми шабоб,
Суди йўқ анжум киби ашки надомат шоми шайб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-71;

≈ **и ҳажр** — айрилиқ кунлари, жудолик дамлари, ҳижрон вақти:

Эрур шомдек тийра айёми ҳажр,
Не бўлғай хаёл айлагил шоми ҳажр. *Ҳайратул-аброр,* 113;

≈ **и адл кўргуз-** — адолат, инсоф кўрсатмоқ, ҳаққонийлик даври, замони бўлмоқ:

Кетур, соқиё, тўлдуруб жоми адл,
Ки кўргузди Искандар айёми адл.

*Садди Искандарий,* 252б9.

**АЙЁР** — ҳийлагар, фирибгар, маккор; сеҳргар:

Ул нур ошиқи маҳжур кўзи равзани шишалари равзан кўзан кўзи шишаларидек ҳайрон қилиб ишқи бебок айёри ул равзан йўлидин ўзин кўнгул маъмурасиға ташлар.

*Маҳбубул-қулуб,* 92;

≈ **кўз** — маккор нигоҳли; мафтун қилувчи нигоҳ:

Кўз учидин ваъдан васл айлаб имо олди жон,
Гўйиё бози бериб жон олди ул айёр кўз.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-113.

**АЙЁРА** — мунофиқ, ҳийлагар, алдовчи, маккора; кўҳна дунё:

Гармме҇р ўлған ила золи фалакдин топма фириб,
Ким бу айёранинг асру кўп эрур макру фани.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-587;

Жаҳон айёрасидин тут канора,
Ки макру фаниға йўқтур шумора.

*Хазойинул-маоний,* IIа-398.

**АЙЁРЛИҚ** — устакорлик, ҳийлагарлик:

Бу сифатким топти ул айёрлиқ сарриштасин,
Тонг эмасдур, гар отин қўйиғайлар онинг сўзани.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-408.

**АЙЁШ** — ишратпараст, айш-ишратни севувчи:

[Хурмуз бинни Ялош] айёш киши эрди ва овни севар эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* 515;

Бойсунғур Мирзо хуштабъ ва сахий ва айёш ва ҳунарпарвар подшоҳ эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 199.

**АЙИЛ-** — айрилмоқ; уйғонмоқ, ҳушга келмоқ; тушунмоқ, фаҳмламоқ:

Неча дерсенки, соқий бизни бир май бирла маст этсун,
Ғуруру жаҳл ичинда мастлиғдин бир айил боре.

*Хазойинул-маоний,* IVа-371;

Навоий басе кеч айилдинг дариғ,
Йигитликни барбод қилдинг дариғ.

*Садди Искандарий,* 278б16.

**АЙИЛДУР-** — уйғотмоқ, ҳушга келтирмоқ; ажратмоқ:

Масти ишқ ўлмиш Навоий, бермагил панд, эй ҳаким,
Ким магар соқий айилдурғай бу майнинг бехудин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-461.

**АЙИР** — ажратмоқ; жудо қилмоқ:

Яъни чун ишқ айирса жондин
Чиққунгдур сурхрў жаҳондин. *Лайли ва Мажнун,* 92б11;

Киши айирса бир бедилни ёри дилпазиридин,
Умид улким, айирғай тенгри они ногузиридин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-494;

Шеър тақтиъи иборат андиндурким, байт алфозини бир-биридин айирғайлар.

*Мезонул-авзон,* 25.

**АЙИҚ-** — озиқмоқ; уйғонмоқ, ҳушга келмоқ; адашмоқ:

Тийғ ила бошима келдингки, бу кун қатл нииида,
Хўблар ичра саромад сен ўлубсен айиқиб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-67.

**АЙИҒ** — айиқ:

...инсонният ва мусулмонлиқдин йироқ, тўнгуз ва айиғ одамийлиғда алардин яхшироқ.

*Маҳбубул-қулуб,* 50.

**АЙЛА-** — айламоқ, қилмоқ, этмоқ:

Ўртаб, эй ҳижрон, мени дудумни қил кўйида миғ,

То ул ой ҳусниға айлай олмағай наззора эл.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-286;
Деманг ул шўхи бало усрук етишти, қил ҳазар,
Ваҳ, нетайким, бу балодин айлай олмон эҳтироз.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-121.

**АЙЛАН-** — 1. айланмоқ, буралмоқ; гирдидан юрмоқ:
Икки парвонаки, бир шамъ устига айлансалар,
Гаҳ мувофиқ, гаҳ мухолиф, шак йўқ ўлмоқ муҳтариқ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-315;
Тизгиниб, уйлаким қуюн айланиб, уйлаким тутун,
Рахши солиб чу дубдурун хайли балони қўзғатиб.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-60;

2. кезмоқ; ҳозир бўлмоқ:
То бузуғ кўнглум аро зулфунг хаёли айланур,
Аждаҳоедурки, бир вайрона ичра тўлғанур.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-79;

3. ўзгармоқ:
Қўр ғамим афзунлуғун ҳар дамки ашким хайлининг
Қатраси баҳр ўлди, эмди айланибтур қонға ҳам.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-309;
...бу адолат авжининг тўлун ойиға камлик юзланмасун ва бу салтанат буржининг хуршиди оламоройи камол даражасидин айланмасун. *Мажолисун-нафоис,* 255;

4. қайтмоқ, юз ўгирмоқ:
...ўз ақидаларидин айланиб, фақирнинг ақидасиға келдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
Чун йигит бўлдунг ҳам ондин ёнмадинг,
Лаҳзаи ўз ҳолингга айланмадинг. *Лисонут-тайр,* 107;

5. ўгирилмоқ, бурилмоқ:
Таважжуҳ ҳақ субҳонаҳу таолоға юзланмак ва ул ён айланмоқдур ва халқдин тааллуқ торин узуб, анга уланмоқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 86;
Мен киму густох ўпмак илгинг, эй султони ҳусн,
Итларингнинг чун кафи пойин ўпармен айланиб.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-35.

**АЙЛАНДУР-** — айлантирмоқ; **тегирмон тоши айландур-** — жабру жафо кўрсатмоқ; қийнамоқ:
**Кўк** тегирмон тоши айландурмак истар бошима,
Дема ою кун бошим узра буким сайёрдур.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-185.

**АЙМАН** — дарахт номи; **нори айман** — шуълали бир дарахт:
Гоҳи Изом узра ламъа афкан,
Шох узра нечукки нори айман. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*14.

**АЙМОН** — қасамлар; ваъдалар:
Бири буким, мунча панд ва насиҳат ва ташниъ ва маломат ва онт ва аймон била бировким, мунтабиҳ бўлмамиш.
*Муншаот,* 155;
Қуллуғунгга маҳкам эт имонини
Айлагил имонидек аймонини. *Ҳайратул-аброр,* 64-2.

**АЙН** I — араб алифбесидаги *а, и* ҳарфларининг номи:
Меҳр англаб ошиқ ўлдум, сўнгра етса кўҳи ғам,
Не ажаб ишқ ибтидоси айн эрур, поёни қоф.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-323.

**АЙН** II — 1. кўз, дида; кўз корачиғи:
Чек айнима ишқ тўтиёсин,
Ур қалбима ишқ кимиёсин. *Лайли ва Мажнун,* 36;
Кўзи айни махмурлуғ ичра маст,

Майи лаълидин мастлар майпараст.

*Садди Искандарий,* 269*б*16;

2. булоқ, чашма; белги, кўзгу:

Юзунгдур поклик меҳри, кўзумдур ростлиқ айни,
Анингдек юзга мундоқ кўздин ўзга кўз маозаллаҳ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-576;

Лаълидин токим такаллум қилди ул шўхи малиҳ,
Хизрнинг айни ёшунмиш кўкдин инмас ҳам Масиҳ.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-657;

3. манба; сабаб:

Аввал ўзунг, охиру мобайн ўзунг,
Барчаға холиқ, бариға айн ўзунг. *Муншаот,* 11;

4. моҳият; жиҳат:

Гар бебасарлиқ айнидин наргис кўзунгдин лоф урар,
Аҳли назар англарким, ул ҳам кўр эрур, ҳам бад алаф.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-311;

≈ **и бебоклик** — итоатсизликнинг айни ўзи, худди ўзи:
Филвоқеъ холиқ ибодатининг тарки ва махлуқ бандалиғининг иштиғоликим, айни бебоклик ва маҳзи беоқибатлиғдур. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

≈ **и биниш** — чуқур тушунувчи, билимдон кишилар, аҳли назар:

Қайу ердаким айни биништдурур,
Сабабни билур ким ики ишдурур.

*Садди Искандарий,* 325*а*4;

≈ **и жалодат** — азаматлик юзасидан; чаққонлик, чабуклик:

Эй сурубон айни жалодат аро,
Рахшни майдони шижоат аро. *Ҳайратул-аброр,* 158-1;

≈ **и замон** — замоннинг яхшиси, улуғи; олам кўзи; ҳамманинг назари:

Бу чашмани айни замон васф этмиш,
Бир бандани шоҳи жаҳон васф этмиш.

*Назмул-жавоҳир,* 29;

≈ **и иззат** — иззат юзасидан, важидан:

Не таҳаммул, гар юзига тушса номаҳрам кўзи,
Ўз кўзумни айни иззатдин чу маҳрам истамон.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-273;

≈ **и иноят** — иноятнинг айни ўзи; холис меҳрибонлик:

Навоий қонин ул кўз бирла тўктунг,
Тирик бўлким, будур айни иноят.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-43;

≈ **и инсон** — ҳақиқий, юксак даражадаги инсон:

Демай айни инсонки инсонки айн,
Ҳам инсону ҳам айн Султон Ҳусайн.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-236;

≈ **и ифлос ва фалокат** — кучли, ўта тушкунлик ва фалокат; кирли кўз:

Бу фақирни айни ифлос ва фалокат ва сарнавишт Машҳад сори тортиб элтти. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

≈ **и карам** — карам юзасидан:

Ки айни карамдин қачон ким илоҳ,
Гуноҳкордин ўткарур бир гуноҳ.

*Садди Искандарий,* 237*а*1;

≈ **и касофат** — касофат манбаи; ўта касофат:

Нокаслар ишин айни касофат билгил,
Давлатларини эранга офат билгил. *Назмул-жавоҳир,* 25;

≈ и **мақсуд** — асл мақсад, ҳақиқий мақсад:
Чунки мақсуд ичра нобуд ўлди ул,
Ул фанода айни мақсуд ўлди ул. *Лисонут-тайр,* 180-11;
≈ и **маъшуқлуқ** — *сўз ўйини* «айн» ҳарфи ҳам «кўз»; бутун борлиқ:
Айни маъшуқлуқда жилваи зот
Ўзини кўргали тилаб миръот. *Сабъаи сайёр,* 7-19;
≈ и **муҳаббат** — муҳаббат туфайли; холис муҳаббат:
Басо тифлеким, айни муҳаббатдин ато сақоли тукин тортиб узубтур ва сажжодаси меҳробида беадаблиғ кўргузубтур.
*Маҳбубул-қулуб,* 160;
≈ и **назоҳат** — асл покизалик, ҳақиқий мусаффолик:
Айни назоҳатда бу аъзам жаҳон,
Барча жаҳон аҳли кўзидин ниҳон. *Ҳайратул-аброр,* 43-17;
≈ и **ноз** — ноз туфайли; нозли кўз; ёлғиз ноз қилишлик:
Қолдиму ноз уйқусинда туну кун кофир кўзунг
Ё очилмас нотавонлар сари айни ноздин.
*Хазойинул- маоний,* IIа-247;
Дема айни ноздин ул кўз очилмайдурки, бор
Кофиреким мастлиғ ифротидин уйқудадур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-179;
≈ и **нур** — нурнинг худди ўзи, ўзи ёриғлиқдан иборат:
Ўйлаки хуршед эрур айни нур,
Кўзни ёрутмоқда анга не шуур. *Ҳайратул-аброр,* 105-2;
≈ и **расволиқ** — ўта расволик, расволикнинг ўзи:
Бийик қироати маҳзи раъънолиқ ва анонният жамоатдин илгари чиқмоғи айни расволиқ ва нафсоният.
*Маҳбубул-қулуб,* 32;
≈ и **рашк** — рашк туфайли, рашк тақозоси билан; рашкли назар:
Ерни ағёр била кўра олмаслиғидин кўз қони деб айни рашкдин бу матлаъ хуб адо топибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 201;
≈ и **ризо** — назари марҳамат, қабулият назари; розилик жиҳатидан:
...эшитгучи айни ризодин ўз шонин унутмағай ва ғояти таъзимдин ўнг кўзин ул хидмат учун илгари тутмағай.
*Маҳбубул-қулуб,* 90;
Бу ишки, сенинг ризонг учун қилмишмен,
Ҳам айни ризо била қабул эт, ё раб. *Вақфия,* 722;
≈ и **сафо** — сафо азми, манбаи; холис софлик:
Бири назар илмини идрок этиб,
Айни сафодин назарин пок этиб. *Ҳайратул-аброр,* 54-6;
≈ и **талаттуф** — нозик муомилада бўлиш туфайли; биргина яхшилик:
Эрур маҳз тақвий ва лекин риёсиз,
Убудият сирфу айни талаттуф. *Хазойинул-маоний,* IVб-311;
≈ и **ярақон** — сариқ касаллиги билан оғриган кишининг кўзи:
Наргис арилмай маразидин ариқ,
Кўзлари айни ярақондин сариқ. *Ҳайратул-аброр,* VI-32;
≈ и **ҳаётафзо** — ҳаёт бағишловчи, тирилтирувчи, илтифотли кўз:
Ҳам хати хазроси хуштур, ҳам лаби гўёси хуш,
Ҳам Хизир хуш, ҳам анинг айни ҳаётафзоси хуш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-254,
**АЙНАЛ-МАФАР** — қочмоқ қайда; қочадиган жой қайда:
Қазодин манга тушди мундоқ сафар,

Қадар ҳукмидин элга айнал-мафар.

*Садди Искандарий,* 125.

**АЙНАК** — кўзойнак:

Кўзга чу очти басардин чароғ,
Шишаи айнакдур анга эски доғ. *Хазойинул-маоний,* 168-17;
Ки пўя қилса назар солғали йигитларға,
Валек жисми асо истаса, кўзи айнак.

*Хазойинул-маоний,* IVб-738.

**АЙНУЛ-ҚАМОЛ** — камолот, балоғат; биргина камолат важидан: Бу тийра рўзгорни ҳам сиғуруб ва раёҳин дастасида **айнул-камол** газанди манъи учун хошокни чеккандек бу хоксорни ҳам киюруб эрдилар. *Назмул-жавоҳир,* 28.

**АЙНУЛ-ЯҚИН** — бирор нарса ҳақида аниқ маълумот:

Етишгай бегумон айнул-яқин асрориға ҳар ким,
Аёғинг туфроғидин кўзларига тўтиё чекса.

*Хазойинул-маоний,* Iа-380;

Ул жумладин дағи бир нечаким, айнул-яқин бўлубтур, битимаги муносиб кўрунди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;

≈ **аҳли** — чин, ҳақиқатни билувчи, мушоҳада этувчи кишилар ўткир кўзлилар:

Уружунгда айнул-яқин аҳлининг
Кўзига ғуборинг бўлуб тўтиё. *Хазойинул-маоний,* IVб-12.

**АЙНУЛ-ҲАЁТ** — 1. ҳаёт булоғи, тириклик чашмаси: Адолат ойини таърифидаким салотиннинг зулумоти зулми орасида айнул-ҳаёти жовидоний дурур ва ичганга зулоли зиндагоний еткурур. *Садди Искандарий,* 252б13;

Кўзларим боғи сочарда ашки гулгун оштилар,
Бу бири айнул-ҳаёт, ул бир гулафшондин доғи.

*Хазойинул-маоний,* IIа-341;

2. асар номи:

Яна «Айнул-ҳаёт» қасидаси зулолин еткурубменки, ғафлат аҳлининг ўлук баданлариға жон киюрубмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 27.

**АЙРИЛ-//АЙРУЛ-** — 1. ажралмоқ, бўлинмоқ; ажрамоқ, жудо бўлмоқ; узоқлашмоқ:

Чун ҳашаму хайлдин айрилғасен,
Де ки бу аъмол ила не қилғасен? *Ҳайратул-аброр,* 75-26;
Эй кўнгул, ҳижрон кунидур, тортиб афғон йиғлағил,
В-эй кўз, айрилғунгдур ул гулчеҳрадин, қон йиғлағил.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-209;

2. ажралиб чиқмоқ:

Айрилур гўё қуёшдин бир шиҳоб,
Оти наълидин ҳар ўтким айрилур.

*Ғаройибус-сиғар,* Iа-176.

**АЙРУ** — 1. бошқа, ўзга:

Зулфу рухсорингдин айру гарчи йўқ шомимға субҳ,
Шамъдек ҳар кеча то субҳ ўртанурмен шомдин.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-261;

Уйлаки, бу шартлар имкони бор,
Шартдин айру дағи аркони бор. *Ҳайратул-аброр,* 65-11;

2. айрим, алоҳида, ташқари:

Мақсудки, пир иршодидин айру бу йўлға қадам урмамоқ керак. *Маҳбубул-қулуб,* 153;

...Мундоқ бўлғондин сўнгра киши нечук ота ризосидин айру дам урғай ё қадам қўйғай. *Муншаот,* 127;

3. айрилган, узоқлашган (ҳолда); узоқда:

Хазони ҳажр аро қолдим йироқ баҳоримдин,

Юрурмен итдек улуб, айру шаҳриёримдин. *Муншаот,* 136;
Тирик юрурмену бор мендин айру жононим,
Бу умр бирла юруб ўлмаган менинг жоним.
*Хазойинул-маоний,* Iб-428;

≈ **бўл-** — бўлак-бўлак бўлмоқ, ажралиб кетмоқ:
Бўлур жисм уза айру-айру бўғун,
Бир индекки бўлғай паё-пай тугун.
*Садди Искандарий,* 279а17;

≈ **сол-** — айирмоқ; ажратмоқ, узоқлаштирмоқ:
Солди бир ойдин айру мени ибтилоға чарх,
Қолдик ўз ойи ҳажрида мендек балоға чарх.
*Хазойинул-маоний,* Iб-129;

≈ **туш-** — айрилмоқ, ажралмоқ, узоқлашмоқ, четлашмоқ:
Бири айру тушмаклик аҳбобдин,
Киши бағри ўртанмак ул тобдин.
*Садди Искандарий,* 304б11;
Ҳар ким аларға ёвушти, ҳақдин йироқ тушти,
Ҳар ким алардин айру тушти, ҳақнинг яқинлариға йўлуқушти. *Маҳбубул-қулуб,* 158.

**АЙТ** — 1. айтмоқ, гапирмоқ, сўзламоқ:
Замон аҳлидин ўзин соҳибдил тутқан ёлғон айтур ва бедил тутқаннинг ҳам сўзи ёлғонлиқ сари қайтур.
*Маҳбубул-қулуб,* 124;
Нечаким зорлиғ била Масъуд
Дедиким, айтингиз недур мақсуд? *Сабъаи сайёр,* 186-14;

2. ёзмоқ, битмоқ:
Ажам шуаросининг мутааххирларидин баъзи мақбузи аслам биносин ўн олти рукнга қўюб назм айтибдурлар.
*Мезонул-авзон,* 60;
Фақирнинг «Туҳфатул-афкор» қасидамдинким, аларнинг [Жомийнинг] отиға айтилибдур.
*Хамсатул-мутаҳайййирин,* 701;

3. ўқимоқ:
Агар мунглуғ истар эсанг анда байт,
Навоийнинг ошуфта назмидин айт.
*Садди Искандарий,* 315а5;

4. куйламоқ, хониш қилмоқ:
Мулойим мутрибки, табъ ва фаҳм анга ёр бўлғай, одамий кўнгли тошдин бўлса, анга зор бўлғай, хусусанки, ҳам айтқай ва ҳам чолғай, кўнгул мулкига не қўзғолонларки солғай. *Маҳбубул-қулуб,* 35;
Яна турк улуси, батахсис чиғатой халқи аро шойиъ авзондурким, алар сурудларин ул вазн била ясаб, мажолисда айтурлар. *Мезонул-авзон,* 67.

**АЙТИКЛИК** — чақимчилик, иғво; гап-сўз; таъна:
Айтиклик била юз қизартмоқ аларға тазйин, сўз асносида юзига қаро тиламак аларға ойин. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**АЙТИЛ-** — айтилмоқ, айтиб ўтилмоқ:
Айтилған икиси бетааммул
Ул навъки айлади таҳайюл. *Лайли ва Мажнун,* 9;
Шаҳе ким, васфи юз минг йил туганмас, деса юз минг тил,
Бу айтилғанча юз минг йил яна ҳар бирни юз минг йил.
*Хазойинул-маоний,* IVа-459.

**АЙТИШ-** — гапиришмоқ, сўзлашмоқ; баҳслашмоқ:
Чу айтиштилар шубҳа рафъ ўлди пок,
Скандар бўлуб хурраму завқнок.
*Садди Искандарий,* 314а13.

**АЙТМОҚ** — айтиш, гапириш:

Фано аҳлиға кўп айтмоқ мардуддур ва кўп эшитмак матлуб ва маҳмуд. *Маҳбубул-қулуб,* 10.

**АЙУРУЛ-** — ажралмоқ, бошқа-бошқа бўлмоқ:

Заҳҳокдин эл айурулуб эрдилар.

*Тарихи мулуки ажам,* 507.

**АЙУР-** — фарқламоқ; ажратмоқ:

Чун байтларни бу фан била мезон қилиб, мавзунини номавзундин айурурлар, гўёки қиймат ва баҳоси маълум бўлур. *Мезонул-авзон,* 8.

**АЙШ** — 1. яхши турмуш, ҳаёт:

Бахилнинг молин асрардин меҳнати қаттиғ ва ҳасуднинг феъли уётидин айши аччиғким, ул ўз аносидин залилдур ва бу ўз қилигидин алил. *Маҳбубул-қулуб,* 122;

Тоқ киши айши уйин бил нигун
Уйга қачон ҳомил эрур бир сутун.

*Ҳайратул-аброр,* 106-14;

2. хурсандчилик, шоду хуррамлик, роҳат-фароғат; кўнгилхушлик:

Мундоқ фаслки, ҳеч фасл нишотға мундин лойиқроқ эмас ва мундоқ вақтки, ҳеч вақт айшқа шундин мувофиқроқ киши нишон бермас. *Муншаот,* 92;

Яна чун шабобу куҳулат доғи
Эрур элга айшу фароғат чоғи. *Садди Искандарий,* 270б18;

Не ёрлиғ ўлғайким, ҳар неча тонг отқунча
Сен айш ила уйқуда, мен ранж била уйғоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-321;;

≈ **аҳли** — айш-ишрат қилувчилар, базмдагилар:

Кеча айш аҳли муғанний лаҳнидин хушҳол эмас,
Ончаким, мен тонгға тегру итлари фарёдидин.

*Хазойинул-маоний,* IVб-469;

≈ **базми** — ўйин-кулги, хурсандчилик, вақти хушлик базми:

Бўйла мавсумда керактур айш базмин тузгали
Ҳам зумуррад ранг ер ҳам бодаи ёқут ранг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-181;

≈ **гули** — хурсандчиликнинг яшнаган пайти:

Баҳор фасли бўлуб айш гули очилғани...

*Мажолисун-нафоис,* 248;

≈ **гулбуни** — шодлик гуллаб-яшнаган чоғ:

Войким, бир гул хазонга солди айшим гулбунин
Ушбу фасл ичраки топмиш жумлаи олам баҳор.

*Хазойинул-маоний,* Iа-152;

≈ **даврони** — хурсандчилик вақти; вақти хушлик даври:

Давр аёғин, соқиё, қўйма йигит жонинг учун,
Ким йигитлик рўзгори айш даврони эмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-287;

≈ **жоми** — хурсандлик қадаҳи:

Ақл васвоси хароб этмиш мени ҳужжат била
Соқиё, бир айш жоми тут мангау ани енг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-366;

≈ **коми** — ҳаловат; айш таъми:

Заҳри ҳижронинг чу айшим комини қилди ачиғ,
Нўши васлинг элга еткандин манга йўқтур осиғ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-305;

≈ **сози** — айшу ишратга зарур асбоб-анжомлар ва озиқлар; айшу ишрат қилишга лойиқ:

Айтмон бир сарв қадду моҳ рухсор истагил

Айш сози, қотили шўхи ситамкор истагил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-390;

≈ **субҳи** — висол умиди; хурсандчилик бошланиши:
Қилди айшим субҳини ул шўх лаъби тийра тун,
Тифл ўйнаб ўт ўчургандин сўнг ўлғандек тутун.
*Хазойинул-маоний,* IIа-255;

≈ **таҳриси** — айшу ишрат истаги, шавқи:
Майға оҳанг эт, Навоийким, муғанний ҳар замон
Айш таҳрисин аён айлар лисони уд ила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-542;

≈ **хати** — хурсандчилик номаси; мурод номаси:
Лек нишон муждаи жони бўлуб,
Айш хати завқ нишони бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 139;

≈ **и мудом** — доимий роҳат-фароғат майи, хурсандлик кайфи:
Ўксумайин айши мудоминг сенинг,
Жоми жаҳолат била коминг сенинг. *Ҳайратул-аброр,* 152-2;

≈ **и мустадом** — доимий хурсандчилик; узлуксиз айш-ишрат:
Ойинаким, ул хуршеди авжи камол олтун жом ичра асфар май била сархуш ва анинг кайфияти ҳароратидин олам аҳлиға зарфишонлиғи ҳазоносо, балки хуршедвашдурким, айши мустадоми мудом бўлсун. *Муншаот,* 92;

≈ **у ишрат** — айш-ишрат, кайф-сафо:
Айшу ишрат жомидин бўлсун юзи гулгул, вале
Кўнглига ғам гулбунидин хорхоре бўлмасун.
*Хазойинул-маоний,* Iа-338;

Ким санга бу келишу кетмакдин
Айшу ишрат худ эмас эрди мурод.
*Хазойинул-маоний,* VIа399;

≈ **у ком** — хурсандчилик истаги; фароғат, мақсадга эришиш; роҳат-фароғатли ҳаёт:
Шарҳ қил оғоз ила анжомини,
Аввал эмгак, сўнгра айшу комини. *Лисонут-тайр,* 150-3;
Ўттуз қирқ ичра эрур айшу ком,
Ваҳки, манга ул даги эрди ҳаром. *Ҳайратул-аброр,* 169-10;

≈ **у мурод** — мақсадга, хурсандчиликка етишиш:
Васл боғида гули айшу мурод,
Онча топти жон насимидин кушод. *Лисонут-тайр,* 187;

≈ **у нашот** — шоду хуррамлик, вақтичоғлиқ:
...айшу нашот базми қурулғай эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 55;
Мен балокашмен, манга базм ичра ҳижрон заҳри бас,
Соқиё, айшу нашот аҳлиға тут жоми висол.
*Хазойинул-маоний,* IVа-203;

≈ **у тараб** — шодлик, хурсандлик, ўйин-кулги:
Эл кўнглидин кетти ранжу тааб,
Булар ўрниға келди айшу тараб.
*Садди Искандарий,* 292а9;

Доим тилаган айшу тараб нохушдур,
Нўш айламаган ранжу тааб нохушдур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-40;

≈ **айла** — айш-ишрат сурмоқ, кайф-сафо қилмоқ:
Бўлса манга даги йўл, андаки айш айлар ул,
Қилсам эди маст ўлуб қолу мақол ўзгача.
*Хазойинул-маоний,* IVа-311;

≈ **эт-** — хурсандчилик, кайф-сафо қилмоқ, кўнгилхушлик қилмоқ:
Айш этиб ул хисрави олий мақом,
Топиб ул гулчеҳрадин ҳар лаҳза ком. *Лисонут-тайр,* 164;

Узди мендин дўстлиқ ул шўхи сиймин тан яна;
Анчаким мумкиндур этгил айш, эй душман, яна.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-540.

**АЙШГУЗИН** — ишратпараст, айшу ишратни севувчи:
...«арлотий» исмлик садрнишинлар ва «тархоний» расмлик айшгузинлар ва «қиёт» насаблиқ мутааййинлар мавжуд эрди. *Вақфия,* 716.

**АЙШСОЗ** — айш-ишратсоз; ≈ **бўл-** — айш-ишратга машғул бўлмоқ:
Неча куп бўлуб пардада айшсоз,
Ки фаҳм ўлмай ул пардадин ҳеч роз.

*Садди Искандарий,* 300*а*1.

**АЙЮҲАС-СОҚИЙ** — эй соқий:
Тийраликдур даҳр иши софий фано жомию бас,
Айюҳас-соқий лано даъ мо кадар хуз мо сафо.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-24.

**АЙҒОҒ** — айғоқ, сир бой бериш:
Нодонға сўз демак айғоғдур ва кўп демаги йўртоғдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 140.

**АҚА** — ака, оға:
Мавлоно Маҳрамий... хожа Мансурнинг акасидур.

*Мажолисун-нафоис,* 115.

**АҚБАР** — улуғ, катта; энг катта:
Лек жиҳод ичра бу асғардурур,
Нафс била айлаган акбардурур. *Ҳайратул-аброр,* 164-11.

**АҚБОДПАЙВАНД** — жигарбандлар, туғишганлар:
...балки ходим ва шогирдкирдор ва бу фақирнинг фарзанди аржманд кўрмагим ва риоятингни авлодмонанд, балки акбодпайванд маръий тутмоғим шоҳ ва гадо оллида возиҳ ва яхши-ёмон қошинда лойиҳ бўлди. *Муншаот,* XIII-154.

**АҚЛ** — емак, емиш; овқат:
Акл ила шурб айламагай рўзадор,
Лекин икинчига будур эътибор. *Ҳайратул-аброр,* 67-24.

**АҚМАЛ** — энг комил, энг етук, баркамол, афзал:
Гар валиким халқдин акмалдур ул,
В-ар наби қил фарзким мурсалдур ул. *Лисонут-тайр,* 176-5;
Қатл ҳукми айласа ўлтурубон ушшоқини,
Ишқ аро чунким мен акмалмен тақаддум айларам.

*Хазойинул-маоний,* Iб-448;

Чун ўзлари даги фақир ва фано тариқи акмал вожеҳ била зоҳир эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

≈ **и даврон** —даврнинг етук кишиси:
Гар камол аҳли жалои ватан эрмас андин,
Нега туфроғдур, ул акмали даврон ватани?

*Хазойинул-маоний,* II*а*-403.

**АҚМАҲ** — туғма кўр:
Ҳадиси поку нутқи жонфизоингдин топиб Исо,
Ки анфоси қилиб ибро, агар абрас ва гар акмаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-521.

**АҚНОФ** — ён-атроф, чегара:
...анинг кишвари гулистонининг ҳарими атрофида ва мулки бўстонининг чамани акнофида кўрмас нимадин қулоғимни бинафша қулоғидек кар ва тутмас нимадин илгимни чинор илгидек шал... қилдим. *Вақфия,* 717.

**АҚНУН** — энди, эндиликда, шу вақт, шу лаҳза, шу дам:
Агарчи акнун афюн касрати ани ақл ҳулясидин орий қилибдур, ул вақтда бу фанда «Аслул-васл» отлиғ китобни тасниф қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706.

**АКОБИР** — улуғлар, аъёнлар, мартабали кишилар; мансабдорлар:

Ҳафтада икки кунким, эшикда акобир жамъ бўлурлар. *Муншаот,* 130;

...бир мажлисга акобир сари боқиб Шоҳрух Мирзодин нақл қилдилар. *Мажолисун-нафоис,* 196;

Акобирки мулк ичра мавжуд эди,
Ким ул хайл мулк ичра мақсуд эди.
*Садди Искандарий,* 28*а*17;

≈ **у изом** — энг катта, улуғ кишилар:

Улус аро акобиру изомдин сойири авомғача ва сипоҳи аро аморат маснадида базм тузгандин... *Вақфия,* 718.

**АКОБИРА** — сосонийлар сулоласи подшоҳларининг лақаби:

Тўртунчи табақа сосонийлардуркким, аларни акобира дебтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* 515.

**АКОСИРА** — сосонийлар сулоласи подшоҳларининг лақаби:

Акосира отланур бўлса эрди, расм эрдиким, сипоҳ йироқтин ҳалқа уруб, отлиғ турарлар эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 524.

Чун Шеруя вафот қилди ва жамъ мулк тегар оғо инисини ўлтуруб эрди, ҳеч киши акосирадин топмадиларким, подшоҳ қилғайлар. *Тарихи мулуки ажам,* 523.

**АКРАМ** — энг олижаноб, энг сахий, ўта ҳимматли; ≈ **ул-акрамин** — саховатлиларнинг энг олий ҳимматлиси; каримлар карими, тангри, худо:

Карам сифати акрамул-акрамин ишидур, соҳиб карам киши ҳақнинг бу навъ сифатиға мутобеъ кишидур.
*Маҳбубул-қулуб,* 112;

Чу сен мукрим аҳли карамдур сабаб,
Десам акрамул-акрамин не ажаб.
*Садди Искандарий,* 236*б*21.

**АКРИМУЗ-ЗАЙФА** — меҳмонни ҳурмат қилингиз:

Ишингга солиб акримуз-зайфа нур,
Тутуб маръи ойнни хайрул-умур.
*Садди Искандарий,* 295*а*17.

**АКС** — 1. сурат, тасвир, шакл; инъикос:

Муртафеъ шохлар шамъ шуъласидек барглар шакли шарҳига бўстон музаккирлари мутакаллим ва ул шуълаосо барглар акси шишаи ҳалабийда ойнаи чиний каби зулол ичра тушгандин чаман қушлари мутаранним.
*Муншаот,* 91;

Қаро кўзда ким тутса аксинг вужуд,
Малойик нечук қилмағайлар сужуд.
*Садди Искандарий,* 236*б*9;

Бўлса иккимизнинг юзи акси сувда пайдо,
Ул сув не тараф борса очилғай гули раъно.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-93;

2. шуъла, ёлқин; қуёшнинг акси, нури, ёруғлиги:

Кавкаби жом акси ламъафиган
Тоб аро айлаким Суҳайли Яман. *Сабъаи сайёр,* 36-20;

Ҳар бири бир қуёш нишиман этиб,
Буржни акси бирла равшан этиб, *Сабъаи сайёр,* 99-7;

3. тескари томон, тараф: тескари, қарама-қарши, зид:

«Гузида»да мундоқ битибдуркким, Ардашер бағоят хирадманд ва доно киши эрди... Аммо Банокатий мунинг акси битибтуркким, ул бағоят золим ва жобир эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 216;

Эй Навоий, тушта ул ой дедиким, васл истама,
Акс эрур туш сен талабни улча мумкин бор қил.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-406;

≈ **айла-** — кўрсатмоқ, тасвир қилмоқ:
Тиласанг файз кўнгул айла хавотирдин пок,
Айламас акс қабул ўлса мукаддар кўзгу.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-518;

≈ **кўргуз-** — аксланмоқ, шуъласи тушмоқ, акси тушмоқ:
Ғам туни, билмон, шафақдур ё фалак миръотида
Акс кўргузган кўзумнинг лаългун ёшимудур?
*Хазойинул-маоний,* III*а*-93;

≈ **сол-** — тасвирини чизмоқ; акс этмоқ:
Қуёш ҳаёт суйида кўрунди, ё соқий,
Жамол аксини солди майи зулол ичра.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-565;

Бўл сафо аҳлиға ҳамдам ёр васлин истасанг,
Аксини солғайму соқий бўлмағунча бода соф.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-323;

≈ **тол-** — акси, тасвирини кўрмоқ, қабул қилмоқ:
Соф қил сафҳаи хотирни тилар бўлсанг файз,
Акс топмоқ гар эрур тийра не имкон кўзгу.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-532;

≈ **туш-** — сурати, тасвири тушмоқ:
Кўзгуда юзунг акси, гар яхши назар қилсанг,
Бор уйла биайниҳким кун акси тушар суда.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-546;

Шоҳиди мақсуд акси кўнглума тушмас деданг,
Ғайр нақшидин магар пок эрмас ул кўзгу ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-223;

≈ **тут-** — тескари, зид иш қилмоқ:
Мухолафат мазамматидаким, мух ҳасад била улфат дурур ва мухл андиша била офат кўрунурки, аксин тутса мусадоқат юз берур. *Садди Искандарий,* 257*б*21.

**АҚСАР** — 1. кўп, кўпчилик, кўпчилик қисм:
Муҳаммад Али Жалойир... чун Хуросон аҳлининг аксари билурлар битмак бефойдадур. *Мажолисун-нафоис,* 176;
Табарий дебтурким, йиғочдин тахта ул кесиб, уйларга эшик ясади ва аксар конларни ул чиқарди.
*Тарихи мулуки ажам,* 506;

Чу ёғди тоши Навоийға кўп шикаст ўлди,
Қуруқ йиғочқа ёғиб жола синди аксар шох.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-131;

2. кўпинча, умуман:
Дема кўнглунг лавҳиға ёзғил хирад ойинини,
Баски қўйдунг доғи ишқ ул сафҳадур аксар қаро.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-22;
Мавлоно Фиғоний... ани аксари авқот хуштабълик иллат паришон тутар. *Мажолисун-нафоис,* 103;

3. кўпроқ, ошиқроқ:
Ва мураттаб бўлған девонлардин янги айтилган абёт адади аксар... *Ғаройибус-сиғар,* I*а*-60.

**АҚСАРАШ** — кўпчилик, кўплари; кўпинча; кўпи билан:
...ва ҳар тарафдан келган фуқаро ва ғурабо ва аксараш ўн кун, балки бир ой икки ойғача тавақкуф қилсалар эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 95-96.

**АКТОФ** — елка, кифтлар, чегара:
Чун Шопур олиб Қоф то Қофни,

Чиқарур эди беҳадд актофни. *Тарихи мулуки ажам,* 216.

**АЛ//ЭЛ** — қўл; олд, рўпара:

Дема Навоийғаким, берма ихтиёр алдин,
Муни деким, манга ким берди ихтиёримни.
*Хазойинул-маоний,* IIа-347;
Деди: Чиндин бу?— деди: Чиндур бу,
Шоҳ деди: Алиға тутунг кўзгу! *Сабъаи сайёр,* 127-15;

≈ **дин чиқар-** — қўлдан бермоқ, йўқотмоқ:

Гарчи мумкин йўқ вале бир қатла кирсанг илгима,
Борса бош, алдин чиқармоқ ўзга не имкон сени.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-377.

**АЛАДДАВОМ** — доимо, ҳамиша, мудом:

Ул ҳазратнинг шариф мажлислари маоний жавоҳирининг кони эрди ва мудом назм ва насрдин сўз мазкур ва аладдавом шеър ва муаммодин табъ натойижи мастур бўлур эрди. *Мезонул-авзон,* 4;
...аладдавом бу фақирни ўз суҳбати била масрур тутар эрди. *Муншаот,* 110.

**АЛАЗ** (3) — энг лаззатли:

Не жондин алаз, не оби ҳайвондин алаз,
Ким, ҳарнеки йўқ, ондин алаз, ондин алаз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-748.

**АЛАМ** I — 1. ранж, ғам, қайғу, дард, азоб, изтироб; ҳасрат:

Ёмонларға лутфу карам, яхшиларға мужиби зарар ва алам, мушукка риоят — кабутарға офатдур. *Маҳбубул-қулуб,* 122;
Чун Талаб водийсиға қўйсанг қадам,
Оллингға ҳар дам келур юз минг алам. *Лисонут-тайр,* 151;

2. аланга:

Ўт алам тортар эмиш афлокка,
Барқ тушкандек хасу хошакка. *Лисонут-тайр,* 168;

≈ **еткур-** — озор бермоқ, оғритмоқ:

Аммо азоби чоғинда Мусо алайҳис-салом дуоси била тенгри таоло ул азобдин алам еткурмай, биҳишти жовидонға элтти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-220;

≈ **чек-** — дард чекмоқ, куйинмоқ, азоб тортмоқ:

Ёд қил ул ҳусни бенуқсонни ҳам,
Ўтдек ул гулшан сари чеккил алам. *Лисонут тайр,* 33;
Неча кимса ҳижронда чекса алам,
Агар оқибат васл топса, не ғам.
*Садди Искандарий,* 304а16;
Кўнглига сипоҳ чекиб аламлар,
Оҳи ўти кўргузуб аламлар. *Лайли ва Мажнун,* 64б19;

≈ **қўй-** — ғам-андуҳга солмоқ, хафа қилмоқ:

Хожа асҳоб аро алам қўйди,
Юрубон кемага қадам қўйди. *Сабъаи сайёр,* 105-14;

**АЛАМ** II — 1.байроқ, туғ:

...таяммун учун анинг йиғочқа боғлаб алам қилған сахтиёнини мурассаъ қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 508;
Ҳавосқа дилфиребедур савт ва нағам била авомға роҳзанедур таблу алам била. *Маҳбубул-қулуб,* 38;

2. нишон, аломат, белги:

Масалан: «от» лафзики, бир маъниси аламдур, яна бир маъниси маркабдур ва яна бир маъниси амрдурки, «тошни ё ўқни от» деб буюрғайлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 11;

≈ **сутуни** — байроқ дастаси; ғалаба белгиси:

Биров олди сўз кишварин якқалам,

Ки қилди қаламни сутуни алам.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

≈ **и заркаш** — зарланган байроқ; қуёш:

Тун яшурур шуққаи анбарвашин,
Субҳ чиқарур алами заркашин. *Ҳайратул-аброр,* 195-20;

≈ **и йиқуқ** — ожиз, қўли паст; мағлуб:

...ҳайбатидин йўллар қароқчидин холи ва қўллар тўла улус моли ва забтидин амалдорлар қалами синуқ ва ситамкорлар алами йиқуқ. *Маҳбубул-қулуб,* 9;

≈ **айла-** — машҳур этмоқ, ҳаммага танитмоқ:

Эй кўнгул, кимки Навоий кабн васл истади они
Ишқ расволиғ била олам ичинда алам айлаб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-63;

≈ **қил-** — машҳур этмоқ, ҳаммага танитмоқ; байроқ қилиб кўтармоқ:

Маст агар ўлсам асоға боғлабон зуннорни,
Қил алам кўйинг аро айлаб мазор, эй муғбача.

*Хазойинул-маоний,* IIб-558;

≈ **бўл-** — машҳур бўлмоқ, ном чиқармоқ, танилмоқ:

Чун Навоий наътинг айтурға тилар бўлғай алам,
Не ажаб гар бўлса бот олимлар ичра аъламе.

*Хазойинул-маоний,* Iа-11;

≈ **кўтар-** — байроқ кўтармоқ; кўтарилмоқ; чиқмоқ (қуёш); нур таратмоқ:

Ганжа қуёшики кўтаргач алам,
Айлади сўз мамлакатин яққалам. *Ҳайратул-аброр,* 28-14;

≈ **ур-** — 1. байроқ тикмоқ; жазм қилмоқ, мақсад қилмоқ; ном чиқармоқ; ягона бўлмоқ:

Водийи ғайратқа қадам урмаған,
Кунгури ҳимматқа алам урмаған. *Ҳайратул-аброр,* 90-16;

Иккинчи навъ бу жамоатдин мутасаввирроқ ва бу гуруҳдин худписандроқ ва мутакаббирроқ ул хайледурким, нубувват даъвоси майдониға маркаб сурдилар ва бу фосид хаёл қалъаси буржиға алам урдилар. *Маҳбубул-қулуб,* 105;

2. кўтарилмоқ, зўраймоқ, кучаймоқ, авж олмоқ; мартабага эришмоқ:

Чун иккинчи авж ила урди алам,
Дурфишон бўлди Аторудға қалам. *Лисонут-тайр,* 10-10;

Вале ичидин урубон ўт алам,
Шайх муриди бўлубон ўғли ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 118-8;

3. нишона, белги бермоқ:

Май ўти бут юзидин урғач алам,
Куйдуруб ул шуълаға мусҳафни ҳам.

*Ҳайратул-аброр,* 112-15;

≈ **чек-** — 1 байроқ тикмоқ, байроқ кўтармоқ; юриш қилмоқ; гўзаллик кўрсатмоқ:

Ёд қил, эй ҳусни бенуқсонни ҳам,
Ўтдек ул гулшан сари чеккил алам. *Лисонут-тайр,* 33-1;

2. юқорига кўтарилмоқ, зўраймоқ:

Топиб чу вуқуф бу азоға,
Ашжор алам чекиб ҳавоға. *Лайли ва Мажнун,* 64б7;

То жилва қилди ул санам, Лайли сўзи бўлди адам,
Савдом ўти чеккач алам паст этти Мажнун шуҳратин.

*Хазойинул-маоний,* Iа-355;

≈ **и нигунсор бўл-** — таслим бўлмоқ, тан бермоқ, ер билан яксон бўлмоқ:

Яздижурд муддате саъй қилиб, илик-оёғ урди ва бўлдура олмади ва амирул-мўъминин Умар разий аллоҳу анҳу черикига мулкин олдуруб, қочиб араб илкига тушти ва ислом ливоси сарафроз бўлуб, куфр алами нигунсор бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* 525.

**АЛАМАНГЕЗ** — ғамли, қайғули, дардли:
Таҳайюр айлади Фарҳоду Вомиқу Мажнун,
Чу боқтилар аламангез достонимға.
*Хазойинул-маоний,* IIа-308.

**АЛАМКАШ** — байроқдор, байроқ кўтарувчи; ≈ ўл- — юқорига кўтарилмоқ:
Гар ўлса фалак сори аламкаш,
Бор эрди кўзига тўтиёваш. *Лайли ва Мажнун,* 89а4.

**АЛАМОН** — ундов сўз; қутқариш ҳақида илтижо, ёрдам:
Лаҳза-лаҳза бош чекар ишқим шарори, эй рафиқ,
Аламон, шавқу муҳаббат шуъласидин аламон.
*Хазойинул-маоний,* Iб-461.

**АЛАМПАРВАРД** — дарду ранжли, ҳасратли:
Дедиким: Эй улусда нодиру фард,
Бўлмасун хотиринг алампарвард. *Сабъаи сайёр,* 206-16.

**АЛАМСАНЖ** — ғаму ҳасратли, азоб тортувчи:
Кўп бўлди сенинг учун аламсанж,
Кўнглига ишингда ёқти кўп ранж. *Лайли ва Мажнун,* 85б15.

**АЛАМСИЗ** — ғамсиз, дардсиз, беғам:
Замон навойибидин кўнгли ғамсиз, фалак ҳаводисидин хотири аламсиз. *Маҳбубул-қулуб,* 62.

**АЛАМТИРОЗ** — сурати байроқни безовчи:
Дин нусратининг аламтирози
Яъни Султон Ҳусайни Ғозий. *Лайли ва Мажнун,* 57б5.

**АЛАМШЎЙ** — дард-аламни кетказадиган:
Соқиё, тут манга гулбўй қадаҳ,
Халқ кўнглидин аламшўй қадаҳ. *Хазойинул-маоний,* IVа-11.

**АЛАПАКА** — ўрдакнинг бир тури:
Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан, жўрка ва эрка, суқтур, олмабош ва чокир қанот ва темир қанот ва алдалдаға ва алапака ва боғчол ва бу йўсунлуқ дерларки, етмиш навъ бўлурким, сорт барисин мурғоби — ўқ дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15.

**АЛАР** — 1. улар:
Шайх дебким, йўқ алар бирла ишим,
Ким харобот ичрадур истар кишим. *Лисонут-тайр,* 76-5;
Вуслатлари гарчи элга ғам кўплугидир,
Қил вуслат аларғаким ҳашам кўплугидур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;

2. у (ҳурмат маъносида):
Чун алар кичик ёшдин фазойил ва камолот иктисобиға авқотларин сарф қилур эрмишлар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**АЛАС-САБОҲ** — эрта тонгда, азонда, эрталаб:
Қуллуқ арзадошт улким, бу банда алас-сабоҳ эшикка ҳозир бўлганнинг жиҳати ул эрдиким, муборак дийдорингизни кўруб қолғаймен. *Муншаот,* 114.

**АЛАС-САВИЯ** — баб-баравар, барча баравар, тенг:
[Қози] маҳкамаси махзани улуми шаръия ва ҳукм қилурида ошною бегона анга алас-савия. *Маҳбубул-қулуб,* 22;
...бу икки тоифанинг йигити ва қариси, балки улуқдин ки-

чик бориси орасида — ихтилот алас-савиядур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 6.

**АЛАСТ** — азалият, ибтидосиз замоннинг дастлабки пайти; **гулзори аласт** — дунёнинг бошланиши:

Кўргуз, эй товуси гулзори аласт,
Жилваиким, қилғасен давроқни маст. *Лисонут-тайр,* 30-11;

**жоми аласт** — тақдир насибаси:

Тонг эмас бўлса Навоий маст то шами абад,
Ким азал субҳида бўлмиш қисмати жоми аласт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-97.

**АЛБАТТА** — шубҳасиз, мутлақо, аниқ, қатъий:

...барча худ бирдек эмас, албатта, тафовут бор.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;

Шак йўқтурким, асру бот мақсуд восил ва мурод ҳосил бўлғай, албатта. *Муншаот,* 150.

**АЛАФ** — ўт, кўкат; емиш:

Барисидин алаф баҳо кўтариб,
Сабзаи умри айшдин кўкариб. *Сабъаи сайёр,* 37-25.

**АЛБИСА** — кийимлар, либослар:

[сортлар] маъҳудий албисадин мисли дастор ва қалпоқ ва наврўзий ва тўппи ва ширдоғ ва дакла ва ялак ва ёғлиқ ва терлик ва қур йўсунлуғ нималарни борисин турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16;

Қилиб зеб албиса фирўзни,
Ҳарам аҳли моҳи дилафрўзни. *Садди Искандарий,* 278а16.

**АЛВИДОЪ** — хайр-хўш, алвидо, яхши қолинг; ≈ **қил-** — хайрлашмоқ, тарк этмоқ; видолашмоқ:

Истасангким, урғасен давронға тийғи инқитоъ,
Ул видоъ этгунча сен қилғил бурунроғ алвидоъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-306.

**АЛВОН** — ранглар, бўёқлар, ранг-баранг, турли-туман:

Алвон била ток барги раъно,
Раъно коф аро нигору ҳинно. *Лайли ва Мажнун,* 92б1;

Неча байрамларда кийган жандасин фақр аҳлининг
Хор кўрма, эйки хилъатдур неча алвон санга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-23.

**АЛДА** I — ҳийла, макр:

Сен чу бўлуб сархушу хилватгарой,
Алда қилиб ҳар не тилаб нафсу рой. *Ҳайратул-аброр,* 75-7.

**АЛДА** II — 1. ёлғон сўзламоқ; лақиллатмоқ, алдамоқ:

Топакўр они, чу топсанг, ҳар қаён озим эса,
Бошиға эврул қуюндек, дағи алдаб қайтару.
*Хазойинул-маоний,* IVб-513;

2. юпатмоқ, тасалли бермоқ:

Маҳзун кўнглини алдаб, дилрабосининг келур хабарини дебтур. *Мажолисун-нафоис,* 247;

Қўйингиз бир нафасе, жонима бедод айлай,
Тифл ё телба киби манъ этибон алдамангиз.
*Хазойинул-маоний,* IVа-117;

**АЛДАЛДАҒА** — ўрдакнинг бир тури:

Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан... алдалдаға ва алапақа ва боғчол ва бу йўсунлуқ дерларки, етмиш навъ бўлурким, сорт борисин мурғоби — ўқ дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 15.

**АЛДАРА-** — саросимага тушмоқ, довдирамоқ, шошиб қолмоқ:

Анга еткур сўзум, эй оҳким, ул ҳусн миръоти

Чу қилди жилва кўзгу акси янглиғ алдарайдурмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-470.

**АЛИЛ** — бемор, касал, дардманд, иллатли, нотавон, мубтало:
Гоҳ ғурбатда алил ва ғариб элга залил бўлдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 5;
Кўнгул алил эса фориғ эмас хавотирдин,
Жароҳат узра йиғилмоқ эрур чибинга хос.
*Хазойинул-маоний,* Iб-285;
≈ **қил-** — хор қилмоқ; тортинмоқ, ҳазар қилмоқ; оғритмоқ, хасталантирмоқ:
Одами табъини жаҳл айлаб залил,
Ҳар ямон ахлоқдин қилса алил. *Лисонут-тайр,* 187.

**АЛИМ** — аламли, машаққатли, оғир:
Тан хок эса хасмдин, салим англа ани,
Зарбеки, ҳабиб урар, алим англа ани.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34.

**АЛИФ** — 1. араб алфавитидан биринчи ҳарф; ўқ, найза; ҳаёт воситаси:
Жон аросиға кирар ҳар дам хиромон қоматинг,
Гарчи сокиндур алифким жонга бўлмишдур васат.
*Хазойинул-маоний,* Iа-225;
Ўпуб кўзумга қўюб, жоним ичра ер бердим,
Алиф кибики бўлубтур макони жон ичра. *Муншаот,* 118;
Дема ики шамъи мунхасифдек,
Ошиқ танида икки алифдек. *Лайли ва Мажнун,* 90а13;
2. келишган, тик (қад, қомат):
Етгач, алиф қадин қилиб дол,
Мажнунни аёғин ўпти филҳол. *Лайли ва Мажнун,* 76б8;
3. оҳ, нола, кин; из, акс; нишона:
Зор жисмимда қиличинг захми ҳарён мухталиф,
Ҳар биридур сарв қаддинг ҳасратидин бир алиф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-322;
4. кишининг баданига (аксар юзига) чекилган холнинг тикка шакли; из, кесиш изи:
Қоматинг ёдида кўнглум ичра ҳар кескан алиф,
Рост бўлмиш ул «алиф»декки, ёзилғай жон аро.
*Хазойинул-маоний,* IVа-11;
≈ **кес-** — баданга, юзга алиф шаклида хол ўймоқ; машаққат чекмоқ:
Қади ҳажридаки, кўксумда алифлар кестим,
Бўлди андуҳу бало кулбасиға дандона.
*Хазойинул-маоний,* IIа-321;
≈ **чек-** — алиф шаклида чизмоқ, ёзмоқ:
Қаддинг ҳажрида юз девор уза қўйдим, чу заъфимдин
Чекилди бир алиф ҳар қатра ашкимдин нишон онда.
*Хазойинул-маоний,* IIа-19.

**АЛКАН** — лол, соқов, дудуқ:
Ҳар нечаки чекти тилни савсан,
Гул васфида келди лолу алкан. *Лайли ва Мажнун,* 81а18;
Ясармен юз мақолот, бўлур кўргач ани ногаҳ,
Кўзум ҳайрон, таним ларзон, ишим вола, тилим алкан.
*Хазойинул-маоний,* Iб-506.

**АЛЛОМ** — ўта билағон, олим; тангри:
Ҳазрати малики алломнинг каломи муъжиз низоми нозил бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 2.

**АЛЛОМА** — атоқли, буюк олим:
Мен не бўлғумким, агар алломалар,
Сурса йиллар васфинг ичра хомалар. *Лисонут-тайр,* 192-5;

Илмдин орий улуснинг жоҳили худкомаси,
Ўрганурга жидду жаҳд этган жаҳон алломаси.
*Маҳбубул-қулуб,* 145;

≈ **и кишвар** — мамлакатнинг етук олими:
Суруб нукта ҳар сори донишваре,
Билик ичра алломаи кишваре. *Садди Искандарий,* 252а7.

**АЛЛОН** — туҳфачи:
Неча кун бўлди нарди ичра даранг,
Бўлди аллон бар усру кўп дилтанг. *Сабъаи сайёр,* 58.

**АЛЛОФ** — ғалла сотувчи, савдогар; тегирмончи; ун бозори:
Итмакчи танури андин қизиқ, аллоф бозори андин иссиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 47.

**АЛЛОҲ** — худо, тангри:
Ё набия аллоҳ саломатдин бўлуб мен мунҳариф,
Бир иноят бирла аҳволимни қилғил мустақим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-397.

**АЛЛОҲ-АЛЛОҲ** — Эй ажабо! Ҳайрат, таажжуб ифодалайдиган ундов:
Аллоҳ-аллоҳ, не нури воло бу,
Йўқ эди офариниш илло бу. *Сабъаи сайёр,* 11-10;
Аллоҳ-аллоҳ, не от эрур бу,
Не поку хужаста зот эрур бу. *Лайли ва Мажнун,* 58б1.

**АЛМОС** — олмос, қимматбаҳо қазилма, металл:
Тилни чу метин узатиб ўт солур,
Хорадин алмос ила ёқут олур. *Ҳайратул-аброр,* 87-16.

**АЛО** I — ҳой, огоҳ бўл, эшит *(ундов):*
Ало, то қуёш зарфишон ўлғуси,
Саҳоб илги гавҳарфишон ўлғуси. *Садди Искандарий,* 246а4;
Ало, токи ҳар шаҳки ком истагай,
Жаҳон мулки тахтин мақом истагай. *Муншаот,* 100.

**АЛО** II — юксаклик, олий даража; **иззу ало** — иззат ва юксак мартаба, даражага эгалик:
Навоий ўлди басе хору паст хас янглиғ,
Сенинг йўлунгда эса бас анга бу иззу ало.
*Хазойинул-маоний,* IVб-13.

**АЛО-БУЛА** — ола-була:
Тун-кун ҳарир бўлди қуёшнинг амомаси,
Чун чирмади ало-була дастор бошиға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-531.

**АЛОЙИҚ** — алоқалар, муносабатлар; дунё молига майлу ҳавас:
Эй Навоий, файздин анфосим ўлмиш руҳбахш,
То Масиҳодек алойиқ зулматидин покмен.
*Хазойинул-маоний,* IVа-271.

**АЛОЛО** — 1. шовқин-сурон, ғавғо, қий-чув:
Базмда ул лаҳза алолони кўр,
Кўйи харобот аро ғавғони кўр. *Ҳайратул-аброр,* 34-23;
Коинот бозорининг ғавғоси ва унсурийёт чорсусининг алолоси бу такаллуму тараннум биладур. *Маҳбубул-қулуб,* 96;
2. овоза, можаро; гап:
Ҳусн аро оламда ғавғоси онинг,
Шаҳру кишварда алолоси онинг. *Лисонут-тайр,* 190;

≈ **айла-** — дод-вой қилмоқ, шовқин кўтармоқ:
Телбалар таври алоло айлай,
Телба итлар киби ғавғо айлай.
*Хазойинул-маоний,* IVа-427;

≈ **сол-** — шовқин-сурон солмоқ, ғавғо кўтармоқ:
Гаҳи масжид ичра алоло солиб,
Харобот аро гоҳ ғавғо солиб.
*Садди Искандарий,* 241а4;

≈ **туш-** — ғала-ғовур тўполон бошланмоқ:
Фалак аҳли ичра алоло тушуб,
Малак хайлиға шўру ғавғо тушуб.
*Садди Искандарий,* 239б1.

**АЛОМАТ** — 1. белги, нишон; из:
Осори ҳажр агар будурурким, кўрар кўнгул,
Дўзах аломати бу сифат ҳоийл ўлмағай.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-337;
Нўширавон... мутаҳаййир бўлуб, андин бу аломат кайфиятин истифсор қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 521;
Журмеки ёнидадур надомат,
Ул келди нажотдин аломат. *Лайли ва Мажнун,* 96а7;
2. ҳодиса:
[Жомийнинг] туфулиятлари айёмидаги бу навъ осор ва аломат кўп манқулдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

**АЛОМОН** қ. **АЛОХОН.**

**АЛОНИЯ** — ошкора, очиқ, рўй-рост:
Аларнинг сир ва алониясидин воқиф бўлмағай.
*Вақфия,* 715.

**АЛОХОН** — **алохону аломон** — хонумонсиз, уй-жойсиз, хонавайрон; ҳаёт ташвишлари:
Хонумондин айириб қилғанда зиндон ичра ҳибс,
Қилма лутфунг мен алохону аломондин жудо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-11;
≈ **айла-** — хонумон айламоқ, хонавайрон қилмоқ:
Қўзғабон кўнглум алохону аломон айлади,
Не алохону аломон, хонумоним ўртади
*Хазойинул-маоний,* IIIб-603.

**АЛОЧА** — олача, мато номи:
Алоча ҳошиялиқ тўн кийиб ул рашки пари,
Ол этук бирла хиром этса, эрур кабки дари.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-324.

**АЛОЧУҚ//АЛОЧУҒ** — чодир, капа:
Чопиб эрди кўп шоҳи саҳронавард,
Ики-уч алочуқ аро етти фард. *Садди Искандарий,* 295а20;
**ақл алочуғи** — ақл уяси, мия; кўнгил:
Ишқ елин еткурубон тунду тез,
Ақл алочуғин этиб рез-рез. *Ҳайратул-аброр,* 6-3;
≈ **эли** — кўчманчи халқ:
Баҳроми Гўр ҳикояти ким, ул алочуқ элига меҳмон бўлди.
*Садди Искандарий,* 295а18.

**АЛОҚА** — 1. муносабат, боғланиш; муомала пайдо бўлиши:
Қози Исо... Султон Яъқуб они ул мартабада таъзим ва тарбият қилдиким, ҳеч подшоҳ аҳли алоқадин ҳеч кишини онча тарбият қилғанини тарихларда кўрулмайдур.
*Мажолисун-нафоис,* 162;
Алоқа бариға саросар ипак,
Дуру лаъл у фируза мунчоғидак. *Садди Искандарий,* 292б12;
2. салла печи:
Таврларидин ошуфтароқ аларға дастор ва дастор алоқасидин учаларида озор. *Маҳбубул-қулуб,* 17.

**АЛОҚАЛИК** — печлик:
Керакки, бошиға қўйса алоқалик дастор,
Ёнарда ҳам анинг эгнида маволийдек.
*Маҳбубул-қулуб,* 16.

**АЛОҲИДА** — бошқалардан холи, айрим; ягона, ўзгача:

Ўз ҳовлим гўшасида алар учун бир мухтасар маскане алоҳида тартиб қилиб эрдим.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

...бир доираи азимада жамъ қилиб, ҳар бирининг ўрнига алоҳида мисол келтуруб... *Мезонул-авзон,* 22.

**АЛТОФ** — 1. лутфлар, илтифот, марҳамат:

Бу бесомони кам бизоат ва бу нотавони беиститоат бу алтоф муқобаласида не дей олғаймен.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

Шаҳ алтофини чун кўруб беқиёс,
Қўпуб ройи Ҳинд айлади илтимос.

*Садди Искандарий,* 282*б*12;

2. ёқимлироқ, латифроқ:

Бу сўз ки-офариништин ашрафдурур,
Анинг даги мавзуни алтофдурур. *Ғаройибус-сиғар,* I*а*-468.

**АЛФ** — минг:

Китобатда бирдекдур алфу алиф,
Ҳисоб ичрадурлар басе мухталиф.

*Садди Искандарий,* 52;

≈ **у алф** — минг-минг, минглаб:

Ё расулаллоҳ, алфу алф салом,
Бика мин зил-жалоли вал-икром. *Сабъаи сайёр,* 11-5.

**АЛФОЗ** — 1. сўзлар, иборалар, жумлалар:

Шайх солғач маҳваш алфозиға гўш,
Ишқ туғён айлабон, чекти хушўр. *Лисонут-тайр,* 84;

Андоқки «оғир» ва «боғир» алфозин «содир» ва «қодир» алфози била қофия қилса бўлур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 14;

2. гапириш услуби, талаффуз:

...баъзининг алфозидин кишига маъни маълум бўлур ва баъзидин бўлмас. *Назмул-жавоҳир,* 19;

3. тил:

Бу фақирға амр қилдиларким, сенинг даги назминг туркча алфозда чун мутааддид бўлубтур, сен даги ҳар бирининг бир исм била мумтоз қил. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;

Шеър ҳар синфинки қилдим ибтидо,
Турк алфози била топти адо. *Лисонут-тайр,* 209.

**АЛЯҚ** — энг лойиқ, энг муносиб; муносиброқ, лойиқроқ, ўхшашроқ; келишган:

Вазир виздрин муштақдур ва бу феъл анинг зотиға аҳақ ва аляқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 14;

Қошингға қоба қавсайн оятидин йўқ нима аляқ,
Сочингға йўқ саводи лайлатул-меърождин ашбаҳ.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-521.

**АЛҚА-** — олқишламоқ, кўкларга кўтариб мақтамоқ:

Сенда ноз ўлди, Навоийда ниёз, эрмас ажаб
Ким бас сен они қарғаған сайин сени ул алқамоқ.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-174.

**АЛҚИШ-** — олқиш, дуо:

Жонон муроди қатлим ўлуб, қилса жон ибо,
Жонимға қарғишимдуру жононға алқишим.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-229.

**АЛҚОБ** — 1. лақаб(лар), ном(лар), тахаллус(лар):

Нозим ўлуб сўз дурри серобиға,
Чарх низоми ёзиб алқобиға. *Ҳайратул-аброр,* 27-12;

2. сифатловчи, мақтов сўзлар:

Симни алқобинг этиб муҳтарам,

Сиккаи қадрингға кавокиб дирам. *Ҳайратул-аброр,* 72-4;
Бу рубоийлар шаҳ алқобиға назм силкида интизом топтилар. *Назмул-жавоҳир,* 32.

**АЛҲАҚ** — ҳақиқатан, тўғриси, дарҳақиқат, ростдан:
Бор эди девонаи олий сифот,
Халқ Мажнун алҳақ айтиб анга от. *Лисонут-тайр,* 135;
Ёр қадди ҳажридин сарв майлин мафқуд дебдур ва юзи шавқидин гул орзусин нобуд билибдур, алҳақ равшан ва рост тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 230.

**АЛҲОН** — 1. яхши, ёқимли товуш, овоз, қуш сайраши:
Сойири халқ ичинда пинҳоний,
Шоҳни ҳам вола айлаб алҳони. *Сабъаи сайёр,* 173-12;
Ким наво қушлар тили алҳонидур,
Дилкаш афғони ҳазин достонидур. *Лисонут-тайр,* 210;
2. куй, оҳанг, наво:
...андалиб хуш навоси нубувват баёни била ва рисолат нағмаи алҳони била суруд кўргузур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 4;
...баъзи маҳалда рангин алҳон ва тараннум била андоқ адо қилур эрдиким, аксар мажлис ҳуззориға насридин хабар ва назмидин асар воқеъ бўлуб, риққатлар даст берур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534.

**АЛҲОННАМОЙ** — ранг-баранг оҳангларда куйловчи, ширин тил билан ҳикоя қилувчи:
Бу зебо базмининг алҳоннамойи
Бу янглиғ бўлди сўз достонсаройи.
*Фарҳод ва Ширин,* VII-36.

**АЛҲОНСАРО** — сайроқи, сайровчи:
Ки эй, булбули зори алҳонсаро,
Вале сўз риёзида достонсаро. *Садди Искандарий,* 243б7.

**АМ(М)** — амаки:
Султони русул бирла қадам барқадам ул,
Фарзанду рафиқу куёв ибн ам ул. *Назмул-жавоҳир,* 15.

**АМАД** — ёғоч, устун:
Ҳамоно куярдин қилиб манъ су,
Ки куймас амад шамъ бўлса ғулу.
*Садди Искандарий,* 313б14.

**АМАЛ** I — 1. иш, амал, ҳаракат:
Ҳақ йўлида ҳар кимга ибодат бўлғай,
Яхши амал асбоби саодат бўлғай.
Гар яхши амал кишига одат бўлғай,
Умри бу амал бирла зиёдат бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;
2. куй, оҳанг:
Мавлоно Соҳиб Балхий... ўз ғазалларини ўз амалларига боғлабдур. *Мажолисун-нафоис,* 19;
Деб ул маънида табъ аҳли ғазал кўп,
Муғаннийлар ясаб савту амал кўп.
*Хазойинул-маоний,* IVа-307;
3. мансаб, хизмат, вазифа:
Амалға боқмаки бебаҳри фазл эрур яксон,
Фузайл Бармакий ўлсун, вагар Фузайл Аёз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-294;
Амал ҳирси чоғи асас мужримнинг тутулмоғиға сойи, аммо ўз матлубини ҳосил қилғандин сўнгра қутулмоғига дойи.
*Маҳбубул-қулуб,* 45;
≈ **аҳли** — амалдорлар:

...амал аҳли фасодидин заиф раоённнг сипориш истамаги. *Вақфия,* 720;

≈ **мезони** — амал ўлчови:

...охират илми савдосидин эърозлари ва амал мезони адолатиға эътирозлари. *Маҳбубул-қулуб,* 43;

≈ **айла-//қил-** — 1. (бирон ишни) бажармоқ, ижро этмоқ

Амал бир оят ила айламас, чу йўқ тақдир,
Биравки айласа «Кашшоф»да ўзин шориҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-106;

Бир амал ҳаргиз риёсиз қилмадим,
Ризқсиз ҳаргиз ўзумни билмадим. *Лисонут-тайр,* 7-11;

2. риоя этмоқ, иш тутмоқ:

Илм, Навоий санга мақсуд бил,
Эмди ки илм ўлди, амал айлагил. *Ҳайратул-аброр,* 130-16;

Лекин ул илм даги нафъи этмас,
Билибон бўлмаса амал қилмоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-705.

**АМАЛ** II — умид, орзу, тилак, истак:

Дебонким: чун жаҳоннинг йўқ вафоси,
Эмас маҳкам амал қасри асоси. *Фарҳод ва Ширин,* 31;

...амал риштасин тамаъ игнасига чекиб, ул безабоннинг кўрар кўзин ҳам тикиб, мақсуди ани сайёд қилмоқ ва ўзга жонлиғлар қасдиға жаллод қилмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 51.

**АМАЛА** — амалдорлар, хизматчилар:

...мадраса ва хонақоҳнинг муддарисдин ё талаба ва мутаваллн ва шайх ва ҳуффоз ва сойир амаласидин номашруъ амре содир бўлса, икки қатлағача шаръан ҳар мувоҳазаға муставжиб бўлсалар... *Вақфия,* 721.

**АМАЛДОР** — мансабдор, вазифали, лавозимли шахс, маъмур:

[Одил Султон] ҳайбатидин йўллар қароқчидин холи ва қўллар тўла улус моли ва забтидин амалдорлар қалами синуқ ва ситамкорлар алами йиқуқ. *Маҳбубул-қулуб,* 9;

Мавлоно Муҳаммад Амин... кўпроқ авқот нависанда ва амалдорлар теграсида бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 60

**АМАЛИЙ** — амалий, практик:

Шеър ва муаммо бобида илмий ва амалийсида Паҳлавон соҳиб вуқуф ва жалд эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533.

**АМАЛСИЗ** — асарсиз, тадқиқотлари бўлмаган, илмига амал қилмовчи:

Хайрсиз ғаний — ёгинсиз саҳоб ва амалсиз олим — доббаки анга юклагайлар китоб. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**АМВОЖ** — мавжлар, тўлқинлир:

Жибол тоши ва дашт қумиға ноқа сурган, биҳор амвожи талотумидин нафъ ва зарар кўрган. *Маҳбубул-қулуб,* 41;

Тириклик қушларига ёпибон дом,
Тенгиз амвожидин андоқки сайёд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-393.

**АМВОЛ** — молу мулк, молу дунё, бойлик:

Бир бўлур ҳамки, шаҳ қулоққа солур,
Қиймати мулк, ибраси амвол. *Муҳокаматул-луғатайн,* 2;

Юклабон неча тонг аро амвол,
Анда мавжуд ҳар не қилса хаёл. *Сабъаи сайёр,* 147-17.

**АМВОТ** — ўликлар; баҳорда дарахтларнинг уйғонишига ишора:

Қилғали амвотни эҳё насим,
Фош этиб анфоси Масиҳо насим. *Ҳайратул-аброр,* 46-19;

**боғ амвоти** — қиш уйқусидаги дарахт ва ўсимликлар:

Тонг насимин Исоосо айлади,
Боғ амвотини эҳё айлади. *Лисонут-тайр,* 3-15;

≈ **эт-** — хазон қилмоқ; қишки уйқуга кирмоқ (дарахт ҳақида):
Бу ел Исо анфосин исбот этар,
Ки боғ ичра эҳёи амвот этар. *Садди Искандарий,* 102.

**АМДО** — қасддан, атайлаб, жўрттага:
Меҳри худ йўқ, лек амдо зоҳир айлар илтифот,
Ким халойиқ жонима қасд айлагайлар еб ҳасад.
*Хазойинул-маоний,* IVб-125;

Яна ишқ атворидаким, ашк ва йиғламоқ муқобаласида оҳ ва исиғ дам амдодур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 11.

**АМЖОД** — юксак даражали, шуҳратли, олийнасаб:
Хоқони Саид Шоҳрух Мирзоким, авлод ва амжод орасида отасининг қойим мақоми бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 196.

**АМИЙМ** — умумий, омма, барчага тенг; ≈ **и лутф** — барчага тенг илтифот:
ва амиймн лутф табассуми била хато хайлиға... баҳри ғуфрондин ювмак истамак. *Садди Искандарий,* 10;

**лутфи амийм** — барчага тенг илтифот:
Онча базла ғолибу лутфи амим,
Онча лутфи муфриту хулқи карим. *Лисонут-тайр,* 165-10.

**АМИН** — 1. ишончли, омонатни сақловчи, хазиначи; кафил:
...муътамад амин кишилар алар муҳофазати учун таъйин қилиб, эшикни устидин боғлатиб, ул муҳофизға ташқаридин посбонлиқ буюрурлар эди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

Чиқариб риёзатда қирқ арбаин
Бу беш ганж розиға бўлди амин.
*Садди Искандарий,* 323б8;

2. хавфсиз, тинч, саломат:
Мурид шайхқа дедиким, йўқ,.мен таваккул қадами била бу йўлға қадам қўюбмен амину маълумни тилар.
*Маҳбубул-қулуб,* 73;

3. вакил, вафодор, ишончли киши:
Шайх Бистомий амини ганжи роз,
Аҳли маъни тахти узра сарфароз. *Лисонут-тайр,* 138-10.

**АМИР** — подшоҳ, ҳукмдор:
Ҳукмин сурубон амирлардек,
Лайлини чекиб асирлардек. *Лайли ва Мажнун,* 42;
Яна бир сойил деди тортиб нафир,
К-эй бори қушларға сархайлу амир. *Лисонут-тайр,* 100-5.

**АМИРЗОДА** — амирнинг ўғли, шаҳзода:
Мозий салотиндин — ул ерда боғ ясарға аморат сийтин солған амирзодалар, балки салтанат кўсин чолған шаҳзодалар, орзу ниҳолин тикиб... *Вақфия,* 718;

**АМИРУЛ-МЎЪМИНИН** — 1. мўъминлар амири (халифаларга берилган ном):
Мавлоно Муин Воиз... бир қатла ҳазрат амирул-мўъминин Алининг имони тақлиди экандур, деганга ул ҳазратнинг руҳидин ғариб сиёсат ва шиканжалар кўрди.
*Мажолисун-нафоис,* 124.

**АМИРУЛ-УМАРО** — амирларнинг амири:
Мир Ҳусайн Али Жалойир... Али Жалойирнинг ўғлидурким, отаси Ёдгор Мирзо эшигида амирул-умародур.
*Мажолисун-нафоис,* 148.

**АМИҚ** — чуқур, теран:
Деди, қаздилар давриға ҳар фариқ,

Очуқ хандақ, аммо бағоят амиқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1564;

≈ **зеҳн** — ўткир зеҳн, теран фикр:

...назм либоси аларнинг амиқ зеҳнлари мўйшикофлиғидин санъат ва салосат нақш ва нигоре топадур.

*Мажолисун-нафоис,* 83;

≈ **айла-** — атрофлича фикр юритмоқ:

Деди кордон фикрин айлаб амиқ,
Қи бу сўз аро нуктаедур дақиқ. *Садди Искандарий,* 266а7;

≈ **ўл-** — чуқур бўлмоқ; ниҳоясиз бўлмоқ:

Бу дашт қатъи ажаб саъб эрур, тут эй соқий,
Тўла қадаҳки, ғамим баҳри янглиғ ўлса амиқ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-314.

**АМЛАҲ** — энг ширин, гўзал, малоҳатли; ≈ **ўл-** — энг гўзал, барно бўлмоқ:

Зиҳи тилинг ана афсаҳ такаллумида фасиҳ
Сен амлаҳ ўлдунг агар дилраболар ўлди малиҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-119.

**АМЛОК** — мулклар, бойликлар:

Ҳам авқофни садри амлок этиб.
Вале кўпрагин май учун ток этиб.

*Хазойинул-маоний,* Iа-471.

**АММО** — зидловчи боғловчи; лекин, бироқ:

Яна бирда сабт айладинг собитот,
Анга сайр, аммо буларға сабот.

*Садди Искандарий,* 236а1;

Йўқ ул сенда пинҳонки сен анда гум.
Жаҳолатдин аммо ишинг уштулум.

*Садди Искандарий,* 301б15.

**АММОЛ** — солиқ солувчилар:

Жуҳҳол ситамидин шеваси азо бўлғанларнинг сўгворлиғи ва аммол қаламидин рўзғори қаро бўлғанларнинг беқарорлиғи.

*Вақфия,* 720.

**АММОР//АММОРА** — буюрувчи, ундовчи (ёмон йўлга):

Малак таслими шайтон кибридекдур буки ақл ўзни,
Қилиб маъмури амр истар аморат нафси аммора.

*Хазойинул-маоний,* IVб-783.

**АМН** — 1. тинчлик, омонлик, осойишталик:

Шайх дастурликка қўлин узотди, [Муриднинг] илкин тутуб, чекти баҳр соҳилиға ва маҳлака ғарқобидин судради амн манзилиға.

*Маҳбубул-қулуб,* 153;

2. тинч; хилват, роҳат:

Бир мақоми амн топ, анда бурун ором тут,
Сўнгра туз базму дилоромингға ҳар дам жом тут.

*Хазойинул-маоний,* IIб-76;

Манзил дағи амну кўнгул асҳобдин эмин,
Май дағи эрур беғашу руҳ андин этиб ғаш.

; *Хазойинул-маоний,* IIб-255;

≈ **ва амон//у амон** — осойишталик ва роҳат, тинчлик, тотувлик; хотиржамлик:

Қолиб фитна хайлиға аҳли замон,
Адам куйига қочти амну амон. *Садди Искандарий,* 257б17;

Рубъи маскунда ҳукмунгуз равон бўлсун ва рубъи маскун аҳлиға адлингиздин амн ва омон. *Муншаот,* 118.

**АМНИЙЯТ** — тинчлик, омонлик; хавфсизлик; беташвишлик; хотиржамлик:

Мулк аро чун ки бўлди амният,

Юзланур мулк элига жамият. *Сабъаи сайёр,* 131-12;
Умрни ғанимат бил, сиҳҳат ва амниятқа шукр қил.
*Маҳбубул-қулуб,* 161;

Хуштурур бу навъ амнийят, вале оқшомғача
Гар фалакдин бир хиёнат ошкоро бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-15.

**АМНОБОД** — 1. осойишта, роҳат-фароғат, осуда жой:
Баъзи кунлар алар... йиқилсалар эрди, аларни отадек кишиларнинг амнобод уйларига ётқузуб қуфл қилдуруб...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

2. тинчлик, омонлик тилаги, олқиш:
Бу заифнинг хаёлида улдурким, ўз дуо ва ниёзим амнободин ул ҳазрат теграсига ҳисор қилибмен. *Муншаот,* 100.

**АМО** — кўрлик:
Етмаса гарди раҳинг кўҳли бўлуб руҳуллоҳ,
Ожиз айлар чоғи хуффош амосиға даво.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-9.

**АМОМА** — салла, дастор:
Ҳам тўниға тегуруб шамома,
Ҳам бошиға чирматиб амома. *Лисонут-тайр,* 75-5;
Бошиға қўйдилар амома дағи,
Анда сандал насим шамома даги. *Сабъаи сайёр,* 77.

**АМОН** — 1. хавфсизлик, осойишталик:
Ул амон ичинда бўлсун, эй Навоий, гарчи мен,
Бир замон ишқида меҳнатдин амоне топмадим.
*Хазойинул-маоний.* I*а*-299;

Ало, токи шаҳсиз чу бўлғай жаҳон,
Замон аҳлиға бўлмағуси амон. *Тарихи мулуки ажам,* 525;

2. нажот, қутулиш, халос бўлиш:
Ул чибинлардин амон истар эсанг, шаккарни еп.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-74;

≈ **бер-** — тинчлик бермоқ, хавфу хатардан холи қўймоқ; қутқармоқ:
Кўз юмулмиш ҳажрдин, ул юзга очмоқ истарам,
Лек ҳижрон кўз юмуб очқунча ҳам бермас амон.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-243;

≈ **топ-** — 1. тинчлик, фароғатда бўлмоқ; осуда бўлмоқ:
Бир неча кун умрдин топсам амон,
Шарҳи ишқим назм этай бир достон. *Лисонут-тайр,* 93-9;
Жаҳон аҳли нифоқидин қаён борсам эмон эмин,
Тилармен ул жаҳонни топқамен шояд амон онда.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-20;

2. нажот топмоқ, қутулмоқ:
Адолат қўлин тутти андоқ бийик,
Ки топти амон арслондин кийик.
*Садди Искандарий,* 252*б*7;

Тушти сипоҳи бирисин чопқали,
Шоҳ ясоқидин амон топқали. *Ҳайратул-аброр,* 109-9.

**АМОНАТ** — 1. ишончлилик, тўғрилик; садоқат:
Хозин ҳунари амонат бўлур ва тасарруфи хиёнат бўлур.
*Маҳбубул-қулуб,* 30;

Бахилдин амонат ажаб, каримдин хиёнат ажаб.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;

2. сақлаш учун берилган нарса:
...вазир амонат ҳуққани тилаб, ул розни ошкоро қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 516;

Биров амонатини асрай олмас, арчи эрур

Худой амонатини асрамоқ ҳаволат анга.

*Хазойинул-маоний,* IVб-14.

**АМОНАТДОРЛИҚ** — бировнинг амонатини асраб берувчилик:

Рафиқу ёрлиқ мундоқ бўлурму,
Амонатдорлиқ мундоқ бўлурми? *Фарҳод ва Ширин,* VII-314.

**АМОНИЙ** — авф, кечирим; **хатти амоний** — авф этувчи, кечирим хати, озодлик хати:

Номангки манга муждаи жоний эрди,
Ҳижрон ғамидин хатти амоний эрди. *Муншаот,* 104.

**АМОНЛИҒ** — қутулиш, омон қолиш:

Гар юз йил улки комронлиғ этти,
Чун топмади маргдин амонлиғ нетти? *Маҳбубул-қулуб,* 150.

**АМОРАТ** — амирлик, ҳокимлик, беклик:

...кўп вақтлар Чаҳоржўй навоҳисидин Адоқ навоҳисиға дегинча аморат қилди. *Мажолисун-нафоис,* 174;

Қўюб аморату бебоклик биҳамдиллаҳ,
Ки фақр кўп насиб этти кирдикор манга.

*Хазойинул-маоний,* IIб-712;

≈ **сийти** — амирлик, ҳокимлик шон-шуҳрати:

Мозий салотиндин — ул ерда боғ ясарға аморат сийтин солған амирзодалар. *Вақфия,* 718;

≈ **девони** — маҳкама:

Амир Маҳмуд Барлос... подшоҳ эшигида аморат девонида муҳр босадур. *Мажолисун-нафоис,* 188.

**АМОРАТМАОБ** — амирлик мансабида турувчи, амирликни кузатувчи:

Аларким эрурлар амoратмаоб,
Қилурлар наёбат учун изтироб. *Садди Искандарий,* 258а9.

**АМОРИЙ** — одам ташиш учун туя, филга ортилган кажава:

Дедики кетурдилар аморий,
Азм айлади ўз висоқи сори. *Лайли ва Мажнун,* 88б-12;

Борғил, эй Мажнунки, ул ой завроқидек тез эмас,
Жўнгким Лайли аморийсин чекар ҳомун аро

*Хазойинул-маоний,* Iб-40.

**АМР** — 1. буйруқ, ҳукм, фармон, фармойиш:

Қачон ким буюрсанг бу янглиғ тилисм,
Бу бир амр эрурким, эрур бизга қисм.

*Садди Искандарий,* 296а17;

Кимки ато амриға қўймас бўюн,
Пир ила махдум ишин дер ўюн. *Маҳбубул-қулуб,* 120;

2. иш, қилмиш:

Фикрати ҳар амрда фархундарой,
Ройи бари уқдада мушкилкушой.

*Ҳайратул-аброр,* 53-26;

Мавлоно Абдулваҳҳоб... Астработқа иҳтисоб амрин анга ружу қилиб йибардилар. *Мажолисун-нафоис,* 58;

3. бобида, ҳақида, хусусида:

Бир кишини қилмиш ул нақши хаёл,
Нақшу тасвир амрида соҳиб камол. *Лисонут-тайр,* 27-3;

≈ **и иттифоқий** — бир-биридан хабарсиз ҳолда бир хил иш қилиб қўйиш, айнан бир хил шеър ёзиш; қўққисдан ҳодисанинг рўй бериши:

...ажаб амри иттифоқий бизнинг ва сизнинг оралиқда воқеъ бўлған эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

≈ **и маҳол** — қийин, бажариш мушкил бўлган иш:

Ким эрур васфида онинг нутқи лол,
Ақл оллинда эрур амри маҳол; *Лисонут-тайр,* 126-15;

Не ҳуснига руъяту не ишқимға мақол,
Биллаҳ мену ошиқлиқ эрур амри маҳол.
*Хазойинул-маоний,* Iб-761;

≈ **и хилоф** — буйруққа хилоф иш қилиш:
Бировки амри хилофидин айлагай эъроз,
Агар улус шаҳидур йўқ онинг киби муртоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-294;

≈ **и ғариб** — диққатни жалб қилувчи ҳодиса:
Қодиреким қудратидин мунча юз амри ғариб,
Бўлса ҳар соатда мавжуд андин эрмастур ажиб.
*Маҳбубул-қулуб,* 2;

≈ **и ҳидоят** — тўғри буйруқ, ҳаққоний буйруқ; тўғри йўл:
Қилдилар бори яна ондин савол,
К-эй ҳидоят амрида соҳиб камол. *Лисонут-тайр,* 66-11;

≈ **у наҳй** — буйруқ ва манъ этиш:
Не эл қавлу феълиға андин таадди,
Не ҳақ амру наҳйиға андин тасарруф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-311;

≈ **айла-** — буйруқ бермоқ, буюрмоқ, фармон бермоқ;
Эрур ҳар зулмким, амр айлагунгдур,
Ўқунгдек жисми урёнимға нофиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-69;

≈ **қил-//эт-** — буюрмоқ, фармон бермоқ:
Бу фақирға ҳам амр қилдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
Эй Навоий, кўнглума амр этма тарки ишқ ким,
Ул самандардур, эмас ўт фурқати имкон анга.
*Хазойинул-маоний,* IIа-11.

**АМРОЗ** — касалликлар, беморликлар:
Қолиб амрозининг моддаси кўп емакдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 101.

**АМРЎД** — нок, олмурут, нашвати:
Ширада зардолу этиб қанд ҳал,
Йўқ каду амрўд кадўйи асал. *Ҳайратул-аброр,* 166-20.

**АМСОЛ** I — ўхшашлар, монандлар:
Халойиқ орасида такаллумда ақрон ва амсолдин имтиёз ва эътибор ва улуғ от била овоза ва иштиҳорғаки, ул ҳазратнинг иноят ва эҳтимомлари боис бўлди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 38.

**АМСОЛ** II — мисоллар, мақоллар, маталлар, масаллар; далиллар:
Мавлоно Муқбилий... надимшева ва ҳакимваш кишидур, мажлисда амсол ва назойир кўп келтурур.
*Мажолисун-нафоис,* 95.

**АМТОР** — ёмғирлар, ёғин-чочин; қатралар:
«Шавоҳидун-нубувват» ...маонийси ийқон ашжори асморин таҳқиқ саҳоби амтори била шаҳдноб этар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;
Тутилгач эрур файзи амтор анга,
Ҳавода борми яна осор анга. *Садди Искандарий,* 13.

**АНА** — мен; ≈ **афсаҳ** — мен энг фасиҳман, мен ўткир нотиқман:
Зиҳи тилинг ана афсаҳ такаллумида фасиҳ
Сен амлаҳ ўлдунг, агар дилраболар ўлди малиҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-119.

**АНБАР** — анбар, хушбўй модда:
Ул руқъаки, сочиб эди кофур уза анбар,
Ҳар нуктаси мушк эрдию ҳар нуқтаси гавҳар.
*Муншаот,* 148;

≈ **соро** — тоза, холис анбар; хушбўй ҳидли; жуда ёқимли ис:
Туфроғи мушку анбар соро,
Оти олам аро «Жаҳон оро». *Сабъаи сайёр,* 203-2;
≈ **насим** — анбар ҳидини келтирувчи, анбарин ҳид таратувчи:
Урди нафас навҳаи анбар-насим,
Ёпти варақ сафҳаи абҳар-шамим.
*Ҳайратул-аброр,* VI-34.

**АНБАРАФШОН** — анбар сочувчи, хуш бўй таратувчи:
Шамимким сочибон зулфи анбарафшонинг
Бўлуб савомиъ қудсий элига атри димоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-299;
≈ **айла-** — ёйиб юбормоқ, ҳидини таратиб юбормоқ:
Ҳусни ортар юзда зулфин анбарафшон айлагач,
Шамъ равшанроқ бўлур торин паришон айлагач.
*Хазойинул-маоний,* Iа-126.

**АНБАРБЕЗ** — анбар сочилган, хушбўй, муаттар:
Муроди субҳи висолингни тийра қилмоқ эрур,
Ки ҳажр шомин этар мушк пошу анбарбез.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-203.

**АНБАРБОР** — анбар ёғдирувчи, ёқимли ҳид тарқатувчи:
Қўрқарамким, бўлмағай озурда нозук қоматинг,
Эгнингга хуш-хушки солмиш чуғди анбарбор бор.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-162.

**АНБАРВАШ** — анбарга ўхшаш, анбар исли:
Тун яшурур шуққаи анбарвашин,
Субҳ чиқарур алами заркашин. *Ҳайратул-аброр,* 195-20.

**АНБАРИН** — анбар тусли, исли, хушбўй, муаттар; анбар аралашган; ≈ **афъи** — қора тусли илон; соч ўрими:
Ўрулганда топиб чу тобу шиканж,
Ики анбарин афъи ул жисм-ганж.
*Садди Искандарий,* 238а8;
≈ **зулф** — 1. анбар ҳидли қора соч:
Қилиб жилва ҳар соқийи маҳжабин,
Сочиб анбарин зулфдин мушки Чин.
*Садди Искандарий,* 294а7;
2. қоронғи кеча:
Шом кашмирининг сиёҳ пардаларининг анбарин зулфин насими шабгир паришон қилиб... *Вақфия,* 720;
≈ **фом** — анбар тусли, ҳидли; зулф:
Юзунг сунбули анбарин фом аро,
Саодат тазарви тушуб дом аро.
*Садди Искандарий,* 238а9;
≈ **хол** — қора хол:
Агар кўз қилса мардум ашкин ол,
Талаб кофургун юз анбарин хол. *Вақфия,* 717.

**АНБАРОСО** — анбарга ўхшаш, анбарин:
Не икки анбаросо зулф ваҳ-ваҳ,
Не икки жонфизо лаб оллаҳ-оллаҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**АНБАРСИРИШТ** — анбар аралаш, хушбўй:
Суйи латофатда зулоли биҳишт,
Туфроғи гул нафҳау анбарсиришт. *Ҳайратул-аброр,* 53-6;
Анинг муздидур бу риёзи биҳишт,
Ели мушксо, гарди анбарсиришт.
*Садди Искандарий,* 253б20.

**АНБАРСО//АНБАРСОЙ** — анбар суртилган; тонг қоронғилиги:
Бўлди ошуфта димоғимга футур,
Ҳар дам ул турфаи анбарсодин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-398;

Жамол бирла жалолиётингдин ўлди бу навъ
Саҳар узори уза шоми зулфи анбарсой.
*Хазойинул-маоний,* IIб-579.

**АНБАРФИШОН** — хушбўйлик таратувчи, анбар сочувчи, хуш ҳид тарқатувчи:
Зулфу холи фитнадин анбарфишон,
Фитна ул янглиғ киши бермай нишон. *Лисонут-тайр,* 168-1;
Агар булбул десанг Ҳиндистон тун,
Қаро зулмат дема, анбарфишон тун. *Фарҳод ва Ширин,* 14.

**АНБАРШАМИМ** — анбар ҳидли:
Борми ул икки ўрулған гесуи анбаршамим,
Ё этак солмиш Муҳаммадда ёзилған икки «мим».
*Хазойинул-маоний,* IIIб-397.

**АНБИЁ** — пайғамбарлар, набилар, ялавочлар:
Тоатда узун умр шумори охир,
Топқанга бил анбиё шиори охир. *Назмул-жавоҳир,* XV-35;
Мавлоно Хуррамий... Макка ва Мадина ва Байтул-муқаддас кўпрак анбиё ва машойих мазоротин яёқ бориб, зиёрат қилди. *Мажолисун-нафоис,* 93;
≈ **йи мурсалин** — элчилар, расуллар:
Анбиёйи мурсалин еткандин назарларин мақсуддин олмай.
*Маҳбубул-қулуб,* 98;
≈ **ҳалқасининг хотими** — пайғамбарларнинг охири (Муҳаммад пайғамбарга нисбатан айтилади), *Хазойинул-маоний,* Iа-57.

**АНБОЗ** — шерик, эш, жуфт; ≈ **ўл-** — шерик, эш, ўртоқ бўлмоқ:
Гар хасм жафосидин сарандоз ўлғунг,
Доим таабу аламға анбоз ўлғунг. *Назмул-жавоҳир,* XV-16;
≈ **кел-** — мос келмоқ, мувофиқ тушмоқ:
Фаол қазо ҳукмиға анбоз келиб
Ғаддор қадар амриға дамсоз келиб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-61.

**АНБОЗЛИҒ** — шериклик; ҳамроҳлик, ҳамдастлик:
Соҳибқиронлиқ лақаби била сарафроз қилибдурлар ва бемисл ва анбозлиғ васфи била мумтоз этибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 32.

**АНБОНЧА** — халта, тўрва:
Тутмак мутааззир эрди гўша
Анбончада ҳар не эрди тўша. *Лайли ва Мажнун,* 77б1.

**АНБОР** — омбор, хирмон, уюм:
Ўкулган нофадин харвор-харвор,
Тўкулган мушк худ анбор-анбор. *Фарҳод ва Ширин,* 59;
≈ **айла-** — йиғмоқ, жамламоқ:
Нажосат йўлидин қўюб гулханий,
Заҳирам деб анбор айлар ани. *Садди Искандарий,* X-15.

**АНБОРҚАШ** — хас-хашак ташувчи, гўнг ташувчи; тўпловчи:
Боғ аро анборкашлиғ бирла хуш,
Боғбон йўқким дегил анборкаш. *Лисонут-тайр,* 45-5;
Забунедур боркаш, хоркаш, балки анборкаш.
*Маҳбубул-қулуб,* 133;
Бўлмас эди гулхани анборкаш,
Бўлмаса мурдор исидин табъи хуш. *Ҳайратул-аброр,* 154-8.

**АНБОРҚАШЛИҒ** — хас-хакаш ташўвчилик, гўнг ташувчилик:
Боғ аро анборкашлиғ бирла хуш,
Боғбон йўқким дегил анбаркаш. *Лисонут-тайр,* 45-5.

**АНБАРОЛУД** — анбарли, анбардек қоп-қора; анбар аралаш:
Чиқорди ул саводи анбаролуд,
Саводи хома янглиғ бошидин дуд. *Фарҳод ва Ширин,* 183.

**АНБУР** — омбир, қисқич:

Чун сипеҳр заргарининг анбури учидин бир кулча олтун секриб сувға тушди. *Муншаот,* 89;

Су мавжин оғзида қилғил тасаввур.
Қи бир жавшании ҳардам тутқай анбур,
*Фарҳод ва Ширин,* 98;

Танғи жузв ўлди ўқунг ул навъким, ондин они
Олмоқ анбурлар била тортиб не имкондур яна.
*Хазойинул-маоний,* Iа-374.

**АНБУҲ** — 1. кўп, тўда, ҳисобсиз, сон-саноқсиз:

Илму тақвосидин кўнгулларда шукуҳ ва диққат, фаросатидин беднёнатлар кўнглида анбуҳ андуҳ.
*Маҳбубул-қулуб,* 22;

Ул ишда тағофул анбуҳ санга,
Ортар тавқир кўҳ то кўҳ санга. *Назмул-жавоҳир,* XV-15;

2. жамоат, гуруҳ:

Бу вилоятосор ва бу фасоҳатшиор анбуҳларнинг руҳларииким, халойиқ руҳи уларнинг жонпарвар нафасларидин тозадур. *Мажолисун-нафоис,* 32;

Қилур барча олий иморатни паст,
Берур бори анбуҳ ёғочга шикаст. *Садди Искандарий,* 71.

**АНВАР** — энг нурли, энг равшан, порлоқ:

...маърифати сонқасидин руҳ шуъласи анварига ҳариқ этсун. *Мажолисун-нафоис,* 32;

Йўлунг изидин ўзни равшан қилибон кавкаб,
Рахшинг нуридин кўзни ҳар дам қилиб анвар чарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-112.

**АНВОР** — 1. нурлар, ёруғликлар:

Куёшча манга тушта анғор эди,
Яна бир қуёш ҳам падидор эди. *Садди Искандарий,* 288а11;
Елдин ул бурқаъ чу бўлди бартараф,
Ул қуёш анвори тушти ҳар тараф. *Лисонут-тайр,* 70-10;

2. чеҳра, нурли чеҳра:

Кўз қани ул ой юзиға солғуча,
Ул қуёш анворидин нур олғуча. *Лисонут-тайр,* XI-78;

≈ **и шоханшаҳ** — шаҳаншоҳлик белгиси: шоҳлик нурлари; улуғ кўриниш:

Жабинида анвори шоҳаншаҳи,
Каломида эҳёйи руҳуллаҳи. *Вақфия,* 71б;

≈ **ул-ҳудо** — тўғри йўл нурлари:

Ашрақат мин акси шамсил-каъси анворул-ҳудо
(Қадаҳ қуёши аксидан тўғри йўл нурлари порлайди).
*Хазойинул-маоний,* Iб-21.

**АНВОЪ** — турлар, хиллар; турли-туман, ҳар хил:

...яна от анвоидаки, тубучоқ ва арғумоқ... йўсунлуқ — борини туркча—ўқ айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15;

≈ **и балият** — турли хафаликлар; ҳар хил кўргиликлар:

Бу матлаъ дағи ҳоли шарҳидаким, анвои балият бир ишқ жиҳатидин бир-бирининг устида бўлмиш бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 237;

≈ **и зарар** — турли-туман зарарлар:

Лаълдин халойиққа анвои зарар мутасаввардур.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;

≈ **и изо ва зарар** — жуда кўп, турли кулфат ва зарарлар, азиятлар:

Султон Абу Саид Мирзо ҳар кишида жавоҳир бўлса олиб, бўлмаса тафаҳҳусида муболағалар қилиб, элга анвои изо

ва зарар етказиб эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;

≈ **и ниёзмандлиғ** — турли-туман ҳожатмандлик:

...Мавлоно хизматида анвои ниёзмандлиғлар қилғандин сўнгра фақирға андоқ шуур ҳосил бўлди.

*Мажолисун-нафоис,* 34;

≈ **и фисқ** — турли-туман фисқу фужур:

Неча мажҳулга анвои фисқни мубоҳ балки ҳалол қилғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 24.

**АНГАБИН//АНГУБИН** — асал, бол:

Сочинг ранги анбармудур, мушки Чинму,
Лабинг таъми шаккармудур, ангабинму.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-516;

Лабингда ҳаловат бўлур муфрит андоқ,
Ки гул яфроғида бўлур ангубин жамъ.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-157;

Лаъли ҳадисида демонким, сифат ўйла кирпигин
Оғзима чунки сончилур неш бу ангубин аро.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-27.

**АНГАЛ** — халал етказувчи, ортиқча, бегона; ёқимсиз киши:

Муяссардур, Навоий, ёр васли хилвате топсанг,
Ки яъни бўлмаса ул хилват ичра ўзлукунг ангал.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-384.

**АНГАЧА** — унгача; у пайтгача, у вақтгача:

Бу фақирнинг ҳолидин хабар топғандин сўнгра ҳар кун қадам ранжи қилиб, улча қоидаи шафқат ва ёрлиғ ва... ғамкорлиқ бажо келтурур эрдилар — ангачаки, мараз дафъ бўлди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**АНГЕЗ//АНГИЗ** — қасд, хоҳиш, тезлаш; интилиш:

Қонима ҳар дам кўзунгнинг ўзгача ангези бор,
Ким онинг мужгони бирла ғамзаи хунрези бор.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-75;

≈ **айла-//қил-** — бошламоқ, кўтармоқ; баён қилмоқ:

Неча юз кимса бирла гоҳи ситез,
Бир шабихун чу айлади ангез. *Сабъаи сайёр,* 43-15;
Гарчи ул қилди узрлар ангез,
Ки ўти ўзга барқдин эди тез. *Сабъаи сайёр,* 169-22.

**АНГЛА-** — 1. тушунмоқ, фаҳмламоқ; билмоқ, хабардор бўлмоқ:

Даҳр бўстони аро барқу булутдин англадим,
Йиғламоқ юз қатладур бир қатла кулгу ўрнида.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-549;

Хато ва саҳвин англаб мутанаббиҳ бўлған, саодатманд одамийдур. *Маҳбубул-қулуб,* 143;

Кичик Мирзо... шеър ва муаммони хуб англар эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 202;

2. ажратмоқ, фарқ қилмоқ:

Чу йўқ шоми ҳижрон ҳумориға субҳ,
Ичиб англаолмай субҳни шомдин.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-456.

**АНГУШТНАМО** — шуҳрат, донг таратган, обрў-эътиборли; ҳаммани қойил қолдирган:

Бу қатла худ элга ангуштнамо бўлуб, яна Ҳумойга ани битидилар. *Тарихи мулуки ажам,* 512.

**АНГУШТХОЙ** — ҳайратда қолган, ҳайрон; афсусланиш:

Дин чекибон мотамиға ҳой-ҳой,
Пири хирад тифлдек ангуштхой. *Ҳайратул-аброр,* 115-25.

**АНДА** — унда; у ерда:

Мавлоно... Абдураззоқ... хусусан тарих илмиким, анда му-

саннафати бор. *Мажолисун-нафоис,* 42;

Қадинг ҳажрида юз девор уза қўйдим, чу заъфимдин,
Чекилди бир алиф ҳар қатра ашкимдин нишон анда.
*Хазойинул-маоний,* IIа-19.

**АНДАК** — бир оз, озгина, пича, жиндай:

Бу учурда чархи нилун қазосидин ва сипеҳри дун иқтизосидин андак ғуборе ва андак изтирореким, ул ҳазратнинг рўзафзун давлати ва ҳумоюн зотиға мутаважжиҳ бўлди. *Муншаот,* 98.

**АНДАЛИБ** — булбул:

Номасидин тил топибон сўз насиб,
Ўйлаки гул сафҳасидин андалиб. *Ҳайратул-аброр,* 133-27;
Чу ҳусн даври вафосиздур, эй гули раъно,
Қил илтифот гаҳи андалиблар сари.
*Хазойинул-маоний,* IIа-343;

≈ **и нағмасарой** — куйловчи булбул; билағон, донишманд:
Назм гулистонининг андалиби нағмасаройи, яъни Алишер... мундоқ арз қилур... *Муҳокаматул-луғатайн,* 2;

≈ **и суханвар** — гапирувчи булбул, ширин сўз булбул; билимдонлик куйчиси:

...ва унс гулистонининг андалиби суханвари... жаноби маҳдуми мавлоно Абдураҳмон Жомий.
*Хазойинул-маоний,* VIа-458;

≈ **и хушнаво** — ёқимли куйловчи булбул; набийлик белгиси:
Андалиби хушнавоси нубувват баёни била ва рисолат нағмаи алҳони била суруд кўргузур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 4.

**АНДАР** — *-дар* олд кўмакчининг қадимги формаси; ўрин-пайт келишиги қўшимчаси «*да*»га тўғри келади.

**АНДАҒИ** — ундаги; у ердаги, у жойдаги:
Агар андағи ишларда беэҳтимомлиғ воқе бўлса, Мирзо тобуғида бу қул уётлиғ бўлғусидур деб, қуллуқ арзадошт битилди. *Муншаот,* 115.

**АНДЕШ//АНДИШ** — 1. фикр-ўйлов, мулоҳаза:
Кел, эй соқию бу андешлардин бизни қутқарғил,
Вафо жомини тутким, бевафодур чарх даврони.
*Хазойинул-маоний,* IVб-636;

2. мулоҳазали:
Ўзни тутқайсиз салоҳ андеш ҳам,
Бир-бирингизни дебон дарвеш ҳам. *Лисонут-тайр,* 86-14.

**АНДЕША//АНДИША** — 1. ўй, хаёл, фикр, мулоҳаза:
Нотавонлиғ ошиқ элга пешадур,
Балки жон тарки мудом андешадур. *Лисонут-тайр,* 101-2;
Чун бу муважжаҳ хаёл кўнгулда устувор бўлди ва бу мақбул андеша хотирда қарор тутти. *Вақфия,* 719;

2. мақсад, қасд:
Ўғул атоға бози бермак пешалари, дағаллиқларин киромулкотибиндин яширмоқ андешалари. *Маҳбубул-қулуб,* 43;
Сўнгғиси муфтийи ҳиял беша бил,
Ҳийла била макр анга андеша бил. *Ҳайратул-аброр,* 132-16;

3. қўрқинч, хавф:
Агар шоҳға зулм пеша — элида ҳам зулмидин андеша.
*Маҳбубул-қулуб,* 20;
**Чун ҳаво айлаб кўруб ул бешани,**
Жазм этиб ўтун йиғар андешани. *Лисонут-тайр,* 196-13;

≈ **и гумроҳ** — эътиқод:
Тенг тутуб андешаи гумроҳ ила,

Лот лосин лойи иллоллоҳ ила. *Лисонут-тайр,* 76-13;
≈ **и нур** — чуқур хаёл, фикр:
Сиз гуруҳе ҳечу камроқ ҳечдин,
Шоҳ бу андешаи нур печдин. *Лисонут-тайр,* 184-12;
≈ **қил-** — ўйламоқ, фикр қилмоқ:
Васл қадрин билмайин ўлдум ғами ҳажрида вой,
Ким висол айёми ҳажр андешасин қилмас киши.
*Хазойинул-маоний,* IIа-762;
Умр ўтмакин андеша қил, давронға йўқтур меҳр бил,
Эй шоҳ, гадони кўзга ил, ким не гадо қолур, не шаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-301.

**АНДЕШАВОР** — мулоҳазали фикр, мақсади монанд, ≈ **бўл-** — фикр, мақсад жиҳатидан ўхшамоқ, монанд бўлмоқ; мулоҳазали бўлмоқ:
Чу Фарҳодға бўлдум андешавор,
Туз эттим басе тоғ бўлуб тешавор.
*Садди Искандарий,* 323а18.

**АНДЕШАЛИК** — мулоҳазали, фикрли:
Бойсунғур Мирзо... салтанат тахтида фақр пешалик ва макрамат бисотида фано андешалик йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 206.

**АНДИЖОНЛИК** — Андижон шаҳридан чиққан, андижонли:
Мавлоно Сафоий — андижонликдур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-59.

**АНДИН** — ундан:
(Парвизнинг) макиат ва шавкати бир ерга еттиким, андин бурунғи салотинға муяссар бўлмайдур эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 522.

**АНДОЗ** — 1. қасд, душманлик:
Мир Ҳайдар... сулуки тарийқида кўп офат ва андоз бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 172;
2. отиш, улоқтириш:
Новакинг кўнглумда гар итти ҳамул андоз ила,
Они топмоқ истасанг, жоно, яна бир новак от.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-79;
Новакандоз ўлғали кофир кўзунг, эй қоши ё,
Кимсага жон қолмағай, фаҳм айладим андоздин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-247;
3. мўлжал, интилиш, чамага олиш:
То қолибдурсен кўнгул парвозидин,
Шоҳ қасри томининг андозидин. *Лисонут-тайр,* XI-31.

**АНДОЗА** — 1. ўлчов, қолип; ҳад, меъёр:
Нукта ёқардек анга беҳад дебон,
Беҳаду андоза хушомад дебон. *Ҳайратул-аброр,* 159-24;
Тушта Юсуф ҳайъатин кўрдум ҳабибим ёдидин,
Гўйи ул қолиб, бу руҳи маҳз учун андозадур.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-105;
2. намуна, қиёс; солиштириш, ўхшаш:
Темурдин ясаб анда дарвозае,
Фалак тоқидин тоқи андозае. *Сабъаи сайёр,* 272а14;
Доғима андоза марҳамлиқ момуғдин истаган,
Кўнглум ичра бўйла ҳар ён доғи беандоза бил.
*Хазойинул-маоний,* IVа-213;
3. юксаклик, баландлик:
То қолибдурсен кўнгул парвозидин,
Шоҳ қасри томининг андозасидин. *Лисонут-тайр,* 130;
Фитна хайлиға мамар дарвозаси,

Фитнагар тоқи сипеҳр андозаси. *Лисонут-тайр,* 70-1.

**АНДОЗАСИЗ** — беқиёс, беўлчов; беҳисоб, чексиз, чегарасиз:

Қадаҳ бу дайрда андозасиз тутунгким, бор
Бошимда муғбачалар шўри ишқи андози.
*Хазойинул-маоний,* IIа-376;

Ким юбон ҳайвон суйи бирла оғиз,
Йўқ ўн ва юз қатлаким андозасиз. *Лисонут-тайр,* 23-15.

**АНДОМ** — 1. қадди-қомат, тан, бўй; бадан, жисм:

Ичкали гулранг май наргис масаллик жоми бор,
Савсани тўн бирла улким сарвдек андоми бор.
*Хазойинул-маоний,* IVа-101;

Қадду андомим ушалди жилвасидин, дўстлар,
Ваҳ, не дилкаш қомату не дилфириб андоми бор.
*Хазойинул-маоний,* IIб-188;

2. афт, башара; қиёфа:

Кирса ёлғончи куйгай андоми,
Пишгай ул сувда пайкари хоми. *Сабъаи сайёр,* 162-18;

Алар ким май ичгайлар ором ила,
Кўрунур аларға юз андом ила. *Садди Искандарий,* 293а3;

3. оройиш, тартиб; ярашиғлик:

Бу восита била кўнглум ўтиға ороме ва ишқим бедори ноҳамворлиғиға андоме ҳосил бўлур эди.
*Хазойинул-маоний,* Iа-60;

4. кўркамлик, манзурлик; оройиш, тартиб:

Бўйла сўзлар хитоби ҳаққа мудом.
Буки: Йўқ, ишларингда ҳеч андом. *Сабъаи сайёр,* 160-25;

5. кўриниш:

Ақл ожиз сайр ила оромида,
Ҳуш қосир вазъ ила андомида. *Лисонут-тайр,* 96-3;

6. аъзолар, инсон аъзолари:

Тушти жони пок фаржомиға ишқ,
Кирди қондек етти андомиға ишқ. *Лисонут-тайр,* 72-7;

≈ **и руҳафзо** — руҳлантирувчи қиёфа:

Солланиб чун жилва айлар, халқни вола қилур,
Ҳам қадди раъноси, ҳам андоми руҳафзоси чўх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-115;

≈ **бер-** — зеб, оройиш, кўрк бермоқ; тартибга солмоқ:

Соликнинг атвориға андом бергучи сафар.
*Маҳбубул-қулуб,* 154;

...аммо тавсани атфол табъини жафо била ром қилғучи, ноҳамвор сиғор тавриға сиёсат билан андом бергучи.
*Маҳбубул-қулуб,* 32.

**АНДОҚ//АНДОҒ** — ундай, шундай, шунча, шу қадар, шу даражада:

Кўрдиларки, аларнинг гирифторлиғи андоқ ерда эрмаски, ўзлуклари била ё букровнинг саъй ва эҳтимом била халослиқ мумкин бўлғай. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

Ки мулки андоқу ойини мундоқ.
Сипоҳи андоғу тамкини мундоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 298;

Сояким покиза бўлди жилвагар,
Айлди ул сояға андоғ назар. *Лисонут-тайр,* 63-14.

**АНДУД** — *қопланган, суртилган, сувалган;* мустақил маъноли сўзларга қўшилиб қўшма сўз ва иборалар ҳосил қилади.

**АНДУЗ** — қўшма сўзларда ёрдамчи компонент бўлиб келиб *ҳосил қилувчи, олувчи* каби маънолар беради.

**АНДУҲ** — ғам, алам, қайғу, дард, ранж:

...тарки жон айлаган бехонумон кўнгли ёди била ўз андуҳин зиёд қилур. *Мажолисун-нафоис,* 248;

Чарх дард аҳлиға бедод айлабон
Тоғ-тоғ андуҳ ижод айлабон. *Лисонут-тайр,* 72-18;

≈ **ели** — ғам шабадаси, шамоли:
Кўнглума андуҳ елидин ғубоper редур яна,
Гўйи они қўзғаған чобук суворедур яна. *Хазойинул-маоний,* Іб-564;

≈ **туфроғи** — қайғу, алам тупроғи; машаққат билан тайёрланган тупроқ:
Ул кирпични андуҳ туфроғи ва ҳасрат сувидин қуюб эрдилар. *Вақфия,* 718;

≈ **Яъжужи** — ғам лашкари, ғам-алам балоси:
Ғаму андуҳ Яъжужиға ҳар девор саддедур,
Фано майхонасидек топмадук дорул-амон ҳаргиз. *Хазойинул-маоний,* Іа-185;

≈ **ғизоси** — ғам ейиш, алам чекиш:
Соқиё, тут бир қадаҳ майким, эритгай тошни,
Ким ғаму андуҳ ғизосидин эрур кўнглум сақил. *Хазойинул-маоний,* Іб-407,

≈ **и даврон** — давр, замон, ғам, аламлари:
Жом давридин халос ўлмоқни зинҳор истама,
Эйки бўлмоқ истадинг андуҳи даврондин халос. *Хазойинул-маоний,* Іа-221;

≈ **и фироқ** — фироқ қайғуси:
Васл чоғи етти андуҳи фироқ,
Ҳар не дер эрдинг йироқ эрмиш йироқ. *Лисонут-тайр,* 185-15,

≈ **и фурқат** — айрилиқ ғами, дарди, қайғуси:
Навоий андуҳи фурқатда ўткариб умри,
Агар даме топибон васли доғи ўлса, не бок. *Хазойинул-маоний,* IVб-341.

**АНДУҲАФЗО** — ғам, қайғу келтирувчи; мунгли, қайғули, ғамгин:
...ҳамул радифда бу матлаи дағи асру дилоро ва андуҳафзо тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 232;
...бу матлаъ нишот фарсо ва андуҳафзо воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 244.

**АНДУҲЗО** — қайғу, ғам орттирувчи, қайғу келтирувчи:
Дема, афғонимда булбул ноласидин йўқ нишот,
Бу ҳам андуҳзо эмас, гар ул нишот афзо эмас. *Хазойинул-маоний,* Іа-196;

≈ **хайлхонаси** — қайғу хаёлхонаси:
Қайснинг ҳажр шомида андуҳ хайлхонасидин чиқиб, висол қабиласиға азм эткани... *Лайли ва Мажнун,* VIII-57.

**АНДУҲЛИҒ** — қайғули:
Юз туман меҳнат ўқи андуҳлиғ жонимдадур.
То ҳаводин сарзаниш сарви хиромонимдадур. *Хазойинул-маоний,* Іб-168.

**АНДУҲНОК** — ғамли, қайғули, дардли:
Ғам туни ҳар кавкабинким жилвагар қилди, мени
Маҳвашим ҳижронидин андуҳнок этти сипеҳр. *Хазойинул-маоний,* IIIб-174.

**АНДУҲОСО** — ғам аралаш, қайғу, ғам билан:
Сафар азмида мусофирдин айрилур чоғда хайрбод мазмунлиқ алфозни радиф қилиб айтқан шеърнинг матлаи фурқатнамо келибдур ва андуҳосо айтилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 227.

**АНДУХТА** — йиғилган, тўпланган, ҳосил қилинган, натижа:
...навоиб ғамандуз зиндонидағи меҳнат андухталари наво-

зиши кибриёси айвони паноҳиға сиғурмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* 27;

≈ **и иштиёқ** — шавқ-завқ, истак борлиги; шавқ тўлқини:
Сўхтаи фироқ ўлмакдин анга ғам йўқ, андухтаи иштиёқ куймакдин анга алам йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* 78.

**АНЖОМ** — 1. оқибат, охир, интиҳо, поён, тугаш, сўнг; натижа:
Шоҳ Баҳромнинг бутуб коми,
Мундоқ ўлди ишининг анжоми. *Сабъаи сайёр,* 191-18;
Яъқуб эрди шоҳ толеъ аҳкомида,
Ки анинг ҳаётининг анжомида. *Садди Искандарий,* 315а2;

2. бажариш, тугалланиш:
Кетур, соқиё, муждае жомдин,
Ки пажмурда бўлмишмен анжомдин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-456;

≈ **и адл** — адолат натижаси:
Соқийи гулчеҳра, кетур жоми адл,
Кўрки не гуллар очар анжоми адл. *Ҳайратул-аброр,* 78-22;

≈ **айла-** — қасд қилмоқ, лойиқ кўрмоқ:
Жаҳл бирла тарки ислом айлаган,
Ўзга дўзах азмин анжом айлаган. *Лисонут-тайр,* 112-14;

≈ **бер-** — тугатмоқ, охирига еткизмоқ:
Сўзга бергунча қиссага анжом,
Ғойибидин нишон топиб Баҳром. *Сабъаи сайёр,* 185-4;

≈ **топ-** — тугамоқ, охирга етмоқ, тамом бўлмоқ:
Дедим: ишқингда ўлмак топтим анжом,
Кулуб деркимм, ҳануз оғозидур бу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-524;

≈ **иға ет-** — тугамоқ, тамом бўлмоқ:
Ғаразким, бу сўз етса анжомиға,
Бу тарих юз қуйса итмомиға. *Тарих мулуки ажам, 525;*
Ки яъни бу сўз етти итмомиға
Бу тарих оғози анжомиға. *Садди Искандарий,* 319б13.

**АНЖУМ** — 1. юлдузлар:
Ул қачон бўлса бу ародин гум,
Сангадур, ер, чарх ила анжум. *Сабъаи сайёр,* 134-27;
...ҳажр шоми суубатида ўзини анжум ва афлок била машғул тутар. *Мажолисун-нафоис,* 242;

2. дурлар:
Баҳрида анжумдин ўлмиш Зебу фар,
Ҳар кеча дур янглиғ ўлиш жилвагар. *Лисонут-тайр,* 18-2;

≈ **анжумани** — юлдузлар тўдаси:
Фалак гунбазида анжум анжумани тун қаро киши ичра олачуғида қуёш турки саҳобнинг хокистарий ниҳон ва рўзғор синжобида пинҳон. *Муншаот,* 93;

≈ **арқоми** — астрология термини (юлдузлар ўрни бўйича ҳисоблаш):
Қилиб ҳукмлар анжум арқомида,
Рақамлар қўюб эрди аҳкомида. *Садди Искандарий,* X-10;

≈ **гули** — юлдузлар гули; ҳисобсиз гул:
Ким то фалак офоқ уза давр қилур,
Анжум гули ҳар тун бу чамандин очилур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 35;

≈ **дирамлари** — юлдуз тангалари; юлдуз нурлари, кўринишлари:
То меҳр фулуриси кўрунгач, анжум дирамлари итгай ва то субҳ ҳулласи ошкор бўлғач, кеча палосининг рақамлари кетгай. *Муншаот,* 145;

≈ **дурри** — юлдузлар:

Ки анжум дуррин гар тўкар чархи куз,
Эмас бир гуҳарнинг баҳоси ҳануз.

*Тарихи мулуки ажам,* 525;

≈ **кўзи** — юлдузлар ёруғлиги, нурли кўриниши:

Чекти гардунға нолаи жонкоҳ,
Тикти анжум кўзига новаки оҳ. *Сабъаи сайёр,* 71-13;

≈ **тирноғи** — юлдуз қирралари:

Кун шуоий хатлари эрмаски тутмиш мотамим,
Юзни анжум тирноғи бирла қилиб афгор субҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iа-*127;*

≈ **сипоҳ** — сонсиз-саноқсиз, беҳисоб қўшинли:

Бу олийжоҳ подшолар ва анжум сипоҳ фалак дастгоҳлардин... арши сарир қилғай. *Мажолисун-нафоис,* 117;
Олийқадр подшоҳлар ва рафъе мартаба анжум сипоҳлар рангин абёт ва ширин ғазалиёт айттилар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 33;

≈ **сипоҳи** — юлдузлар лашкари:

Анжум сипоҳи кўпрак эрур анжуманорой, тун бўлса қоронғу. *Хазойинул-маоний,* IIIа-373;

≈ **хайли** — юлдузлар лашкари; юлдузлар тўдаси:

Кеча ул ой кўйи давридa чекибмен ўтлуғ оҳ,
Хайли анжумни шарар бил, гунбази гардонни дуд.

*Хазойинул-маоний,* Iа-137;

≈ **и ашк** — кўз ёши қатралари:

Чарх мен саргашта ёшидин хижил бўлдики,
Анжуми ашким шиҳобосо югурди бу кеча.

*Хазойинул-маоний,* IVа-307;

≈ **и наҳс** — ёмонлик келтирувчи юлдузлар, бахтсизлик юлдузлари:

Азроқ уза ким бўлубон бахясоз,
Анжуми наҳсу фалаки нақшбоз. *Ҳайратул-аброр,* 79-5;

≈ **и пайкон** — беҳисоб найзалар, тиғлар; кўз ўқи:

Қутқарай деб чарх жавридин мени саргаштани,
Анжуми пайкон била жисмимни гардун қилдило.

*Хазойинул-маоний,* Iа-389;

≈ **и рахшон** — порлоқ юлдузлар:

Ғам туни тийра доғи анжуми рахшон демаким,
Ер юзин тутти шарарлар била оҳим тутуни.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-325;

≈ **и сипеҳр нишин** — осмонга тақалган юлдузлар; баланд, ёруғ юлдузлар:

Назми рифъат аро сипеҳри барин
Нукталари анжуми сипеҳр нишин. *Сабъаи сайёр,* 23-1;

≈ **и улувви рифъат** — энг баланд, юксак юлдузлар; юксаклик юлдузлари:

Мундоқ киши керакки... шоҳмолин берурдин ибо қилмаса ва забун шерикка жафо қилмаса то донаси дурри саодат бар бергай ва тухм сочиб, анжуми улувви рифъат тергай.

*Маҳбубул-қулуб,* 47;

≈ **и шабгард** — тунда айланиб юрувчи юлдузлар:

Ройиҳадин айлади бу сувда мушк
Анжуми шабгард димоғини хушк. *Сабъаи сайёр,* XI-111;

≈ **соч-** — бахт-саодат бермоқ:

Дуосиға минбарда чун қўл очиб,
Бошиға фалак нақди анжум сочиб.

*Садди Искандарий,* 238б16;

≈ **тўк-** — кўз ёши тўкмоқ:

Ашкдин анжум тўкуб гардун каби,
Йиғлабон лайливаши Мажнун каби. *Лисонут-тайр*, 90-18.

**АНЖУМАН** — 1. кўпчилик, жамоат:

Неча бўлса ёлғончи эл аржманд,
Сўзи анжуман ичрадур нописанд.

*Садди Искандарий*, 290б20;

2. йиғин, мажлис, маърака:

[Саййид Ҳасан Ардашер] подшоҳ хилватида анису маҳрам ва анжуманда рафиқу ҳамдам эрдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 520;

≈ **аҳли** — мажлис, йиғин иштирокчилари:

Анжуман аҳли юзин гулгул қилали май била,
Меҳрдин топқунча анжум гуллари бир-бир шикаст.

*Хазойинул-маоний*, Iб-97;

≈ **тамошогоҳи** — базм аҳли, жамоат; кўпчилик:

...маоний гавҳарларин назм силкига кийдурур эрдилар ва замир ниҳонхонасидин анжуман тамошогоҳига жилва берур эрдилар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 31;

≈ **и ғам** — хафалик, мотам йиғини; дард-аламнинг кўплиги, кулфатлар йиғиндиси:

Қим бу сифат анжумани ғам аро,
Ғам демайин, мажмаи мотам аро. *Ҳайратул-аброр*, 13-1.

**АНЖУМАНДИДА** — мажлис кўрган, кўпни кўрган, тажрибали:

Яна қилди таъйин писандида эл,
Бори хайл аро анжумандида эл.

*Садди Искандарий*, 266б12.

**АНЖУМАНОРОЙ** — йиғилишга ҳусн берувчи, давраии безатувчи:

Анжум сипоҳи кўпрак эрур анжуманорой, тун бўлса қоронғу. *Хазойинул-маоний*, IIIа-373.

**АНЖУМАНПАРДОЗЛИҚ** — мажлисни қизитувчилик:

Чун ул бийик пояға сарафрозлиқ ва ул олий мақомда анжуманпардозлиқ даст берди. *Муншаот*, 88.

**АНЖУМБЎС** *қ* **ГУРД.**

**АНЖУМГУРУҲ** — кўп фуқаролик (шоҳ):

Қи арз этти хоқони дарё шукуҳ,
Қи эй номвар шоҳи анжумгуруҳ.

*Садди Искандарий*, 286а9.

**АНЖУМРАБОЙ** — юлдузни ўзига тортадиган, юлдузларни нишонга олувчи:

Ҳам ўқи тийра кеча анжумрабой,
Ҳам қиличи заҳми бўлиб янги ой. *Ҳайратул-аброр*, VI-38.

**АНЖУМРЕЗ** — 1. юлдузлар нур ёғдириши, юлдузлар учиши:

Рокибу маркаб юзу аъзосидин терму оқар,
Ё булут дурбор ўлуб хуршид анжумрез эрур.

*Хазойинул-маоний*, IIб-197;

2. ёмғирга ўхшаш кўз ёши:

Навҳа тузди ашки анжумрез ила,
Бошлади ошуби рустахез ила. *Лисонут-тайр*, 173-20.

**АНЖУМСОН** — юлдуз каби, юлдузга ўхшаш; атрофини юлдуз ўрагандек:

Бошиға сим ўлуб паррон, тушуб гирдиға анжумсон,
Тулуъ эткан киби ҳар ён қамар атрофида ахтар.

*Хазойинул-маоний*, IIб-198.

**АНЖУМШУНОС** — астролог, мунажжим:

Қилиб ҳикмат аҳли басе илтимос,
Хусусан Арастуи анжумшунос. *Садди Искандарий*, 288б3.

**АНЗОР** — назарлар, қарашлар, боқишлар; текшириш:
Мувофиқ топиб кавкаб анзорини,
Аён эттилар санъат изҳорини. *Садди Искандарий,* 296б1.

**АНИ** — уни:
Ани бу жиҳатдин хато айлади,
Ки шаҳ буйруғидин ибо айлади.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1420.

**АНИС** — дўст, улфат, ҳамсуҳбат, сирдош, ҳамдард:
Рўзгордин ҳар жафо етса, анисинг ул [хотин] ва чархи даввордин ҳар ибтило келса, жалисинг ул.
*Маҳбубул-қулуб,* 56.
Бор эса навмид ошиқлар анисим тонг эмас,
Мотам аҳлиға, ажаб йўқ, аҳли мотам бирла унс.
*Хазойинул-маоний,* IVб-239;

≈ **и анжуман** — кўнгилга яқин улфат, ҳамсуҳбат; сирдош:
[Паҳлавон Муҳаммад] султонус-салотиннинг надими мажлис ва аниси анжуман ва хилвати ва ҳар розда маҳрами ва ҳар ҳолда ҳамзабон ва ҳамдами эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

≈ **и жовидоний** — мангулик дўст; айрилмас улфат:
Дедиким:— аё рафиқи жоний,
Йўқ, йўқки аниси жовидоний. *Лайли ва Мажнун,* 766б9;

≈ **и хилват** — ёлғизликда ҳамдам, сирдош дўст:
Ўйлаким элдин узилди улфатим,
Ул китоб эрди аниси хилватим. *Лисонут-тайр,* 206-10.

≈ **бўл-** — улфат бўлмоқ:
Қатъ ўлуб шаҳ базмиға бўлсак анис,
Туҳфае вожибдурур беҳад нафис. *Лисонут-тайр,* 144-11.

**АНИФ** — қўпол, дағал, раҳмсиз; қаҳрли:
Ногаҳон гар бетааммул сурса бир ҳукми аниф,
Ким заиф андин қавий ёхуд қавий бўлғай заиф.
*Маҳбубул-қулуб,* 121.

**АНҚАБУТ** — ўргимчак:
Қилибон анкабут ипини каманд,
Айламак аждаҳо анинг била банд. *Сабъаи сайёр,* 33-10;
Кўнгул қушидур онинг зулфи тобдори била,
Чибинки, боғлиғ эрур анкабут тори била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-571;

≈ **и пардадори** — ин ясаган ўргимчак:
Агар сиддиқ бўлди ёри ғори,
Ҳам ўлди анкабути пардадори. *Вақфия,* 717.

**АНҚАР** — жуда ёқимсиз, хунук; ёқимсизроқ:
[Муқриънинг] руҳи тоат завқидин бехабар ва уни савтулҳамирдин анкар. *Маҳбубул-қулуб,* 34;

≈ **ул асвот** — энг хунук овоз, товуш:
Эшак савти каломуллода келди анкарул-асвот,
Онинг савтиға тақрибу талоши истамак бўлмас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-698.

**АНО//ОНА** I — она, волида:
Иста ато йўлида жон фидо қилмоқ,
Қуллуқ аноға ҳам улча имкон қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-16;
Ато-анонгга раҳмат, эй ўғилким, кўрмамиш сендек,
Не ул тўққуз она, бал не бу тўрт асрағувчи доя.
*Хазойинул-маоний,* IVб-546.

**АНО** II — 1. қийинчилик, машаққат, азоб; ранж:
...вафодорлиқ қилиб, ўтруда ранжу ано ҳам чексанг, яна

убудият тамаъ қилурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 108;

Қилса бало захмлари чораси,
Бутса ано ўқларининг ёраси. *Ҳайратул-аброр,* 114-18;

2. ҳасад, иғво; **аҳли ано** — ҳасадгўйлар, иғвогарлар, хафагарчилик келтирувчилар:

Тутуб берк ул аҳли ано бир учин,
Тугуб шишасиға яна бир учин. *Садди Искандарий,* 314*а*17.

**АНОДИЛ** — булбуллар:

...матбуъ садолиғ анодил гул бонгидин рашки нигорхонаи Чин ва ғайрати фирдавси барин қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 2.

**АНОЛИҒ//ОНАЛИҒ** — оналик:

Эвурулуб ул тифлваш бошиға ою кун қилур.
Ул анолиғ орзу, бу бир атолиғ орзу.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-522.

**АНОМ** — кишилар, халқ; **коффаи аном** — барча одамлар, барча халқ:

...вақф қилған маҳдудларким, шаҳр ва тавобиндадур, мажмалан мазкур бўлур ва тафсили форси вақфиялардаким, мукаррар айтилибдур... ва коффаи аном ҳузурида кофага ҳукм топибдур. *Вақфия,* 720.

**АНОНИЯТ** — 1. худбинлик, манманлик, такаббурлик:

Эгнидин солиб анонийт тўнин,
Айириб ўтдин башарлик учқунин. *Лисонут-тайр,* 11-8;

Мирхонд... ҳоло бовужуди кибори син ва улви насаб ва касрати ҳасабки барча мужиби ужбу анониятдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 145;

2. иззат нафси, ғурури:

[Жут ва лўлининг] анониятлари юзига тезак солиб чаманвар ва инсониятлиғлари доираси маймунлариға чанбар. *Маҳбубул-қулуб,* 49;

≈ **хошогин совур-** — кибру ҳаво, мутакаббирликни йўқотмоқ, енгмоқ:

Дард аҳлининг нафаси бир ўтдурким, қаттиқ кўнгулни юмшатур ва қуруғ кўзни йиғлатур ва сўз аҳлининг дами бир елдурки, анония т хошогин совурур ва ғазаб туфроғин супурур. *Маҳбубул-қулуб,* 115.

**АНОР** — анор (мева):

Нор ахгарларининг ламаоти нечукким, лаъли коний ва анор доналарининг боғланғани нечукким ёқути руммоний. *Муншаот,* 93;

[Мунажжим] Ўз илгида бир анор бўлса билмаски, неча парда ва неча хонаси бор ва ҳар парда ва ҳар хонасида неча донаси бор. *Маҳбубул-қулуб,* 40.

**АНОСИР** — моддалар; бирон нарсанинг таркибий қисмлари; унсурлар:

Уйла соврулғай аносир ҳар тарафким, топмағай
Бир-бирисидин нишон, бу водийи хирмон аро.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-11;

Ҳужаста тийнати руҳи покдин тоҳир ва фархунда хилқати аносир таркибидин пок эркани зоҳир, аносирнинг ели Масиҳ анфоси ва туфроғи Яъқуб кўзининг тўтиёси ва суйи Хизр чашмасининг зулоли ва ўти Калим дарахтининг нори иштиъоли. *Маҳбубул-қулуб,* 3;

≈ **и арбаа** — тўрт унсур, элемент (сув, ҳаво, тупроқ, оташ):
Робиъиким аносири арбаа таркиби анинг махзаниға чаҳор девор ва рубъи маскуни чаҳор девори анинг вилояти била барқарордур. *Назмул-жавоҳир,* 15;

≈ **и афлок** — фалак жинслари, унсурлари:

Қориб аносири афлок туғмади фарзанд,
Бизнинг йигит киби андоқ ота-оналардин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-287.

**АНСАБ** — муносиброқ, лойиқроқ; энг муносиб, энг лойиқ:

Йўқ эрди қабилаларда мактаб,
Бу мактабдин ўқурға ансаб. *Лайли ва Мажнун,* 61б17;
Ойдин ансаб йўқ нима хуршиддин файз олғали,
Кўрки, ул доғи эрур гоҳи ҳилолу гаҳ тамом.
*Хазойинул-маоний* IIIб-705.

**АНСОР** — мадад берувчилар, ёрдамчилар, тарафдорлар; Муҳаммад пайғамбарга мадад бўлган Мадина аҳолиси:

Динға етиб рахна чу куффордин,
Саддиға нусрат кўруб ансордин. *Ҳайратул-аброр,* 29-17.

**АНФАЪ** — фойдалироқ; энг фойдали, нафли:

Кўп чучуклуктин очиғлиқ анфаъ ўлди ишқ аро,
Шарбати аттор эрур ширин, май хаммор талх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-114.

**АНФОС** — 1. дамлар, нафаслар:

Уламоси исломға алардин фойдаи умид, авлиёи изом алар анфосидин мустафид. *Маҳбулбул-қулуб,* 59;
Шум анфосининг шаоматидин
Баҳр чайқалди мавж офатидин. *Сабъаи сайёр,* 161-2;

2. тил, овоз, сўз, сўзлаш оҳанги:

Ҳудҳуд анфосин шакаррез айлади,
Ул шакарни нуктаомез айлади. *Лисонут-тайр,* 23-8;

≈ **и Исо сиришт** — Исо дами билан йўғрилган; ҳаётбахш, жонлантирувчи:

Назохатда гулшан нечукким биҳишт,
Ели барча анфоси Исо сиришт.
*Садди Искандарий,* 297б21;

≈ **и Масиҳ** — Исо нафаслари:

Ул биридин руҳпарвар топти анфоси Масиҳ,
Бу бирисидин асосин аждаҳо кўрди Калим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-397;

≈ **и муқаддас** — пок, муқаддас нафаслар:

Бас муни анфоси муқаддас дегил,
Балки муқаддас дема ақдас дегил. *Фарҳод ва Ширин,* 111;

≈ **и нафҳаи сандал** — сандал дарахтининг иси келадиган нафаслар:

Нуктага бошлади дуо аввал,
Бериб анфоси нафхаи сандал. *Сабъаи сайёр,* 158-21;

≈ **и руҳуллоҳи** — Исо пайғамбар нафаси, жон бахш этувчи, тирилтирувчи нафаслар:

Магар бўлди руҳул-қудс ҳамроҳи,
Ва ё келди анфоси руҳуллоҳи.
*Садди Искандарий,* 241а16;

≈ **и фасиҳ** — ёқимли нафас:

Орамизда лаълу анфоси фасиҳ,
Иттисол айлаб қуёш бирла масиҳ. *Лисонут-тайр,* 162-2.

**АНЧА** — 1. кўп, бирмунча:

Солиб қон анча қўйдунг доғ бу жисми фигор ичра,
Ки анча доғ ила қон бўлмағай бир лолазор ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIб-554;

2. шунча, шунчалик:

Йўқ дема гар оғзингни десам нуқтаи мавҳум,

Ким анча доғи бўлмади ақл оллида мафҳум.

*Хазойинул-маоний,* IIб-429;

Шоми ҳажр эрмас шафақ, балким Навоий ғуссадин
Йиғлади қон анчаким гардунға рангин бўлди зайл.

*Хазойинул-маоний,* IIб-369.

**АНҚАРИБ** — чамаси, эҳтимол, шекилли; яқинда, яқин орада:
Чун сафар асбобини омода айлабтур ҳабиб,
Бир тараф азимат қилғудектур анқариб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-393;

Гар менинг ишқимға ҳуснунгдин вафое етмади,
Йўқ сенинг ҳуснунг менинг ишқим нишони анқариб.

*Хазойинул-маоний,* IIа-34.

**АНҚО** — 1. Қоф тоғида яшайдиган афсонавий қушнинг номи:
Қайси қуш Қофи фано анқоси ул,
Жумлаи қушлар тили доноси ул. *Лисонут-тайр,* 193-12;
Кўргузуб чун дом зулфу донаи хол айлабон,
Булбулу қумри демонким, пашшау анқони сайд.

*Хазойинул-маоний,* IVб-124;

2. топилмас, нодир, ягона:
Меҳригиё демаки, анқодур ул,
Жавҳари фарду дури яктодур ул. *Ҳайратул-аброр,* 164-12;
Ҳам Тури фазилат узра Мусо,
Ҳам қофи қаноат узра анқо. *Лайли ва Мажнун,* 56-16.

**АНҲОР** — дарёлар, сойлар, каналлар, оқар сувлар:
Ўзи чунки жаннат номудор бўлуб,
Сувлар даги жаннатға анҳор ўлуб.

*Садди Искандарий,* 62;

Хиттаси хушроқ Эрам гулзоридин,
Суйи дилкашроқ биҳишт анҳоридин. *Лисонут-тайр,* 26-10.

**АНҒА** — унга:
Сайид Ғиёским, ул боғнинг таъмири ва боғбонлиғи анға мутаайийн эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;
Ганжи мақсуд кимга бўлса умид,
Ул насиҳатлар эрур анға калид. *Муншаот,* 99.

**АОЛИ** — улуғлар, олий зотлар:
Валек аолиға тушса ҳисоб,
Ки бўлғай салотини гардун жаноб.

*Садди Искандарий,* 258а15.

**АР** — 1. *агар* боғловчисининг қисқартирилган шакли:
Ғараз ар мол эрур эмас ул кам,
Жон эса йўқтурур музояқа ҳам. *Сабъаи сайёр,* 136-15;

2. хоҳ:
Агар Яздижурд ўлсун, ар Шаҳриёр,
Ва гар Баҳмон ўлсун, гар Исфандиёр.

*Тарихи мулуки ажам,* 525.

**АРАБ** — 1. халқ номи; арабистонлик, араблар:
...андин сўрдиким, арабча мунча таъзият ва қатлнинг жиҳати недур? *Тарихи мулуки ажам,* 214;
Навоий иста мазоҳирда чеҳраи мақсуд,
Араб ва гар чиғатой, йўқса туркману халаж.

*Хазойинул-маоний,* IVб-98;

2. араб мамлакати:
Бу кеча арабда Қурайш қабиласидин бир киши мутаваллид бўлмиш бўлғайким, фурс мулуки давлати анинг замонида охир бўлғай. *Тарихи мулуки ажам,* 521;
Ёғиб истиғно саҳобидин ёғин,
Раъд айлаб арбада ташлаб чоқин. *Лисонут-тайр,* 183-2.

**АРАБИЙ** — 1. арабча; арабий:

Яна арабий сарф истилоҳда икки мафъуллуқ феъллар борки, анинг адоси дағи муътабар ва куллийдур.

*Муҳокаматул-луғатайн*, 17;

Мир Сайид Ҳасан Абивардий... Ироқда... олти-етти йил қолиб арабий тилни равон қилиб Хуросонға келди.

*Мажолисун-нафоис*, 151;

2. араб, араб халқига мансуб:

Муҳаммади арабий бармоғи ишорат ила,
Сипеҳр хонида ой қурсин ул сифат осон.

*Хазойинул-маоний*, IVб-725.

**АРАБИЯТ** — араб тилига оид, арабча:

Хожа Файзуллоҳ Абулайсий... фиқҳда ани Абу Ҳанифаи Соний дерлар эрди ва арабийятда Ибн Ҳожиб каффасида тутарлар эрди. *Мажолисун-нафоис*, 37.

**АРАШ** — узунлик ўлчови (50—60 *см*):

Ер чун жонимда махфийдур тафовут йўқтурур,
Жилва қилса зоҳиран гар минг ёғоч, гар бир араш.

*Хазойинул-маоний*, IIб-252.

**АРАҚ I** — тер:

Гўйиё хуршид ҳар сори югуртур кавкабе,
Чунки суръат вақти ул юздин томар ҳар ён арақ.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-325;

Икки рухсоринг эрур гул чаман аро,
Арақинг юз уза шабнам суман аро. *Мезонул-авзон*, 55;

≈ **и пешоний** — пешона тери:

Ўн учунчи мақолот саҳобдек нафъ расонлар бобидаки арақи пешоний била райоҳин деболари бошиға гавҳар афшон бўлурлар. *Ҳайратул-аброр*, 138.

**АРАҚ II** — ичимлик, ароқ:

Терлаган лаъли гулоб ичрамудур гул барги,
Йўқса усрук кўзи-ўқ солди арақ ичра набот,

*Хазойинул-маоний*, Iб-101.

**АРАҚНИШИН** — терга ўтирган, терга ботган; ≈ **гул** — маҳбубанинг қизариб терлаган юзи:

Тер суйи била арақнишин гул,
Ҳуммо ўти бирла оташин гул. *Лайли ва Мажнун*, 91б21.

**АРАҚНОК** — терлаган, терли:

Ул арақнок оташин рухсорингга майл эттилар,
Телбалар мойил бўлурлар, кўрсалар ўт бирла сув.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-509.

**АРАҚРЕЗ** — тер тўкувчи; меҳнаткаш, меҳнатсевар:

Ёхуд яроқон ўтин қилиб тез
Сариғ юзига бўлур арақрез. *Лайли ва Мажнун*, 63а8.

**АРБАДА** — шовқин-сурон, тўполон, мастона бақириш:

Мавлоно Хумоий... бир мажлисда анга бир аёқ берсалар ул арбада ва пургўйлиқким, андин зоҳир бўлур.

*Мажолисун-нафоис*, 190;

Арбададин ўзга эшитмай қулоқ,
Қоми учун тутмай илик жуз аёқ. *Ҳайратул-аброр*, 74-24;

≈ **айла-//қил-** — шовқин-сурон солмоқ, ҳайқирмоқ:

Телбараб кўнгли Навоийнинг агар арбада айлар,
Дафъиға силсилаи зулфи ила басдур чоҳи ғабғаб.

*Хазойинул-маоний*, Iб-66;

Навбаҳор ўлдию мен ҳажрида, соқий, май тут,
Токи йиғлай қилибон арбада андоқки булут.

*Хазойинул-маоний*, IIа-45;

≈ **бунёд эт-** — шовқин-сурон кўтармоқ, тўполон, тартибсизлик қилмоқ:

Ёки қачон арбада бунёд этар,
Дафъини айларга қасамёд этар. *Ҳайратул-аброр,* 155-13.

**АРБАДАГАР** — жанжалкаш:

Не маст арбадагарсенки, чиқса базмингдин,
Бузар замонани бадмастлиғ била ҳар маст.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-83.

**АРБАИН** — 1. қирқ кун, чилла; қирқ кун хилватда ибодат қилиш:

...мулозаматлариға бориб эрдим, алар ҳолидин сўрдум, дедилар: Бу кун бир мақомдадурларки, солик аввалғи арбаинда мақомға етса, дарде анинг олиға келур.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

2. Жомий асарининг номи:

Ҳамул «Арбаин»ға туркийча тил била таржима орзуси кўнгулга тушти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

3. *Қирқ ҳадис* (асар номи):

Арбаине ки айлабон тартиб,
Арабий бирла форсий таркиб, *Сабъаи сайёр,* 25-13;
Ким бу навъ икки Арбаин мавжуд
Бўлса, шоядки топқасен мақсуд. *Арбаин,* XV-61;

≈ **аҳли** — қирқ ҳадис ёзганлар:

Арбаин аҳли даркидин ожиз,
Кўрмайин бўйла арбаин ҳаргиз. *Сабъаи сайёр,* 25-14;

≈ **«ҳадис»** — Муҳаммад пайғамбарнинг машҳур қирқ ҳадиси, қирқ сўзи, насиҳати:

Ул вақтдаким, алар [Жомий], «Арбаин ҳадис»ни форсий назм била таржима қилиб эрдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704.

**АРБОБ** — 1. соҳиблар, эгалар; фозиллар:

Ул ҳазрат камоли донолиқ ва вуқуф ва тавонолиғ ниҳоятидин бу фан асҳобиға ва бу фазл арбобиға таълимлар бериб ва талқинлар қилиб... *Муҳокаматул-луғатайн,* 37;

2. улуғлар, амалдорлар, мансабдорлар:

Хожа Ҳусайн Кирганий... отаси Хожа Қанбар Хуросоннинг мутааййин арбобларидин эрди. *Мажолисун-нафоис,* 166;

≈ **и вазойиф** — вазифа эгалари, давлат арбоблари, давлат хизматидаги шахслар:

Арбоби вазойиф икки олими муттақи мударрис бўлғай.
*Вақфия,* 721;

≈ **и тағофул** — ғафлат эгалари, ғофиллар, ғафлатда қолганлар:

Йўқ дайрда арбоби тағофул қадри,
Беҳад бўлур асҳоби таваккул қадри.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;

≈ **и ҳақиқат** — ҳақиқат йўли эгалари; ҳақиқатни кўзловчилар:

...асҳоби тариқат ва арбоби ҳақиқат зикридаким... китобе битибдурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 702.

**АРБОҒ** — авроқ, авраш; афсун; ўралиб чирмашиб туриш:

Зулфи савдосида билмаслар Навоий нуктасин,
Ким жунун гуфторидур ёхуд йилон арбоғи.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-587.

**АРВОҲ** — руҳлар:

Наср ила чун тазкира мавжуд этиб,
Авлиё арвоҳини хушнуд этиб. *Лисонут-тайр,* 19-10.

**АРЖМАНД** — 1. азиз, иззатли, қадрли, қимматли; шарафли, обрўли; муҳтарам:

Ҳилму ҳаё аҳли ҳар ерда аржманддур, улуғлар назарида аржмандроқ. *Маҳбубул-қулуб,* 144;

Айлабон они ҳаким аржманд
Жумлаи шогирдлар ичра писанд. *Лисонут-тайр,* 118-10;

2. арзийдиган, лойиқ, сазовор:

Паст ҳиммат гар топар бахти баланд,
Мудбири кўҳидек эрмас аржманд. *Лисонут-тайр,* 131-5;

Ёки сени гардиши чархи баланд
Айласа шаҳ хидматиға аржманд. *Ҳайратул-аброр,* 95-17;

3. машҳур; улуғвор:

[Атрок] муқобалада форсий алфознинг иншолари дилписанд ва макотиб ва имлолари аржманд эрди, хаёлға андоқ келди. *Муншаот,* 97;

Назм адоси бағоят аржманд ва бениҳоят шариф ва дилписанд ўлдуғи учун оёт каломида нозил бор. *Маҳбубул-қулуб,* 26;

4. етишиш қийин, амри маҳол бўлган нарса:

Бил яна бир мартаба мундин баланд,
Ким анга йўл топмоқ эрур аржманд. *Ҳайратул-аброр,* 141-24;

Чу бердинг анга рутба мундоқ баланд,
Қилиб кўнглини севмагинг аржманд. *Садди Искандарий,* 236б10;

≈ **айла-//қил-** — иззатли, обрўли қилмоқ, иззатламоқ, ҳурматламоқ, эъзозламоқ:

Чу Баҳроми Чўбинни бахти баланд, жаҳон мулкида айлади аржманд. *Тарихи мулуки ажам,* 522;

Бу фақирни [Жомий] ғойибона фотиҳа била баҳраманд ва аржманд қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;

≈ **бўл-** — иззатли, қадрли бўлмоқ; баҳраманд бўлмоқ:

...ва гоҳ сафо хонақоҳи аҳли ибриқиға сув қўймоқ била аржманд бўлдум. *Маҳбубул-қулуб,* 5;

Дарвешлар мажлисиға баҳраманд ва хизмат ва мулозаматларидин сарбаланд ва аржманд бўлуб... *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

≈ **эт-** — сазовор қилмоқ, иззатли қилмоқ, азиз этмоқ:

Тўкулмак қонингиз кўйида, ушшоқ, орзу қилманг,
Ки тийғи ишқ бу давлатқа бизни аржманд этмиш. *Хазойинул-маоний,* IIIб-258;

≈ **тут-** — ўзини катта олмоқ, тутмоқ:

Чу разл ҳавсаласиздур, не тонг, агар ногаҳ,
Етишса микнат анга, аржманд тутқай ўзин. *Хазойинул-маоний,* IIIб-699.

**АРЗ** I — ер, замин, ер юзи:

Арз жирмин қилиб етти тақсим,
Айладинг ҳар бирини бир иқлим, *Сабъаи сайёр,* 5-15;

Чоқин ёруғлиғи мадди самодин арзғача,
Замон йўли ики лафз ўқурғача етмас. *Маҳбубул-қулуб,* 129;

≈ **сатҳи** — ер юзаси, усти:

Не ким арз сатҳида топмиш вужуд,
Манга бўлди манзур буду нобуд. *Садди Искандарий,* 309а10;

Арз сатҳи узра юз шакли ажиб,
Шаклларда юз туман лавни ажиб. *Лисонут-тайр,* 176-10;

≈ **и сокин** — сокин, барқарор турган ер:
Арзи сокин қайда ва сипеҳри даввор қайда ва туроби мутамаккин қайда ва кавкаби сайёр қайда?
*Маҳбубул-қулуб,* 153.

**АРЗ** II — 1. изҳор, баён, мурожаат, истак, илтимос; шикоят:
Кўпдин-кўп дуо ва саломдин сўнгра арз улким, бу фақир Хуросонда эрканимда ҳам сиздин айру эрдим.
*Муншаот,* 106;

2. кўрсатиш, намойиш этиш, ҳавола қилиш:
Вале арзида асра шарти адаб,
Ки тарки адаб баҳра берур тааб.
*Садди Искандарий,* 322а15;

Бу банда... китобларимда насиҳатномалар назм қилиб, арзингизға еткурубмен. *Муншаот,* 127;

≈ **и мусиқий** — музика баён қилиш, эшиттириш:
Бор экандур менинг қошимда забун,
Арзи мусиқий этса Афлотун. *Сабъаи сайёр,* 176-8;

≈ **и паём** — хабар етказиш, дарак бериш:
Қосиди қудсий чу салом айлабон,
Ҳақ сориднн арзи паём айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 24-11;

≈ **и фасоҳат** — фасоҳат майдони, боби:
Сиҳҳати ҳукм ичра ҳадисинг саҳиҳ,
Арзи фасоҳатда каломинг фасиҳ. *Ҳайратул-аброр,* 22-4;

≈ **и ҳол** — ҳол-аҳвол изҳори:
Дебон арзи ҳолим тазаллум қилиб,
Асирона нутқу такаллум қилиб. *Садди Искандарий,* 288б15;
Не ул қулоққа етар, арзи ҳол адо қилсам,
Не ул кўнгулга ёқар, нақди жон фидо қилсам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-454;

≈ **и ҳунар** — ҳунар кўрсатиш:
Арзи ҳунар бўлса йигитлар иши,
Қилса аён ўз ҳунарин ҳар киши. *Ҳайратул-аброр,* 160-20;

≈ **айла-//қил-** — изҳор этмоқ, баён қилмоқ, арз қилмоқ:
Арз айлади кайфиятни Мажнун,
Навфалки эшитти, бўлди маҳзун. *Лайли ва Мажнун,* 76б19;
Ваъдаи вослиға етмай ўлганимни, эй рафиқ,
Қилғасен ҳар ерда кўрсанг аҳди ёлғонимға арз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-297;

...ул зурафодин бири «мақлуби муставий...» санъатида «муроде дорам» алфозин топиб қозиға арз қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 36;

≈ **қил-** — кўрсатмоқ, назардан ўтказмоқ, қабулига ҳавола қилмоқ:
Хўбларни арз қилдим, қилмади кўнглум писанд,
Они кўргач ихтиёри қолмайин деди бу хўб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-99;

≈ **га еткур-** — баён этмоқ:
...аммо ажзи ҳолимни арзга еткурмакдин ҳам гузир эмас эрди. *Хазойинул-маоний,* Iа-63;

≈ **ўл-** — билдирилмоқ, маълум қилинмоқ:
Чу хоқонға арз ўлди ул можаро
Тилатти ани боргоҳи аро. *Садди Искандарий,* 290а9;

≈ **эт-** — 1. баён қилмоқ, (мақсадни) изҳор қилмоқ:
Арз этмагини чу ҳукм айлаб эди шоҳ,
Шоҳ англамаса, бу хизматим нетгамен оҳ. *Вақфия,* 718;
Чун набиға арз этибдурлар ани,
Бўйла дебтур ул ҳидоят махзани. *Лисонут-тайр,* 17-5;

2. кўрсатмоқ, намойиш қилмоқ, қабулига ҳавола қилмоқ:
Арз этар эрди гуна-гуна либос
Меҳмон қилмас эрди, тарки палос. *Сабъаи сайёр,* 97-17;
≈ **и дуо айла-** — дуои салом айтмоқ, билдирмоқ:
Мендин анга арзи дуо айлагил,
Йўлида жонимни фидо айлагил. *Ҳайратул-аброр,* 107-8;
≈ **и ихлос айла-** — ихлос, самимий дўстлик кўрсатмоқ, изҳор қилмоқ:
Қочмайин афтодалиғдин арзи ихлос айлаким,
Дўст лутфи оқибат афтодаларни қўлдамиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-274;
≈ **и карам қил-** — сахийлик кўрсатмоқ:
Алар қилсалар мунча арзи карам,
Бу маъразда не навъ атай сени ҳам.
*Садди Искандарий,* 237*б*2;
≈ **и каромат айла-** — мўъжиза кўрсатмоқ:
Ринди майхона қадаҳ туттики, зоҳид ҳаргиз
Қилмади бўйла карам арзи каромат айлаб.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-41;
≈ **и ҳол айла-//эт-** — (мақсадини) изҳор қилмоқ; ҳол-аҳволини айтмоқ:
Улус бошлади арзи ҳол айламак,
Скандар била қийлу қол айламак.
*Садди Искандарий,* 252*а*17;
Бийик ҳимматлик элга арзи ҳол эт,
Замири эли нури пош элдин савол эт.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-696;
≈ **и ниёз ўл-** — зорланмоқ, ёлбормоқ, илтижо қилмоқ:
Неча ким қатл била ноз эрур ёрға иш,
Ўлмаку арзи ниёз ўлди мени зорға иш.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-259;
≈ **и иймон эт-** — имонга даъват этмоқ, мусулмонликка даъват этмоқ:
Шайх ашк айлаб равон рухсориға,
Арзи иймон этти тарсо ёриға. *Лисонут-тайр,* 92-8;
≈ **и ниёз айла-//қил-//эт-** — 1. муҳтожлик дардини баён қилмоқ, ҳожатмандлик билдирмоқ:
Борур эрдим айларга арзи ниёз,
Иш итмомини қилмоқ ифшойи роз.
*Садди Искандарий,* 323*б*3;
Чун тахти Сулаймонға етишти қадами
Ер ўптию қайтти қилиб арзи ниёз. *Муншаот,* 108;
2. дуои салом айтмоқ; ҳожат-мақсадни билдирмоқ:
Аҳбобким топтилар анда қарор,
Мендин ер ўпуб арзи ниёз эт зинҳор.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;
≈ **и ниёз изҳори бўл-** — муҳтожликни изҳор қилмоқ:
...алардин анзари қабул истидъоси қилиб, арзи ниёз изҳори бўлур эрди. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* 701.

**АРЗ III** — бирор нарсанинг кенглиги, эни:
Истаҳр шаҳрин улғайтти, андоқки тули Хуфракдин Ромжаррадқа еттиким, ўн икки йиғоч бўлғай ва арзи ўн йиғочқа етти. *Тарихи мулуки ажам,* 507;
Бу йўл ким анга тоғ ўлуб ҳар сари,
Келиб арзи тахмин била юз қари.
*Садди Искандарий,* 272*а*12.

**АРЗА** — ариза; илтимос, изҳор; шикоят:
Мавлоно Олим... Мавлоно арзасини хожаға берди.
*Мажолисун-нафоис,* 89;
≈ **қил-** — баён қилмоқ, билдирмоқ:
Андоқким, дунё ва охират саодатин арза қилсалар ва сиддиқлар ва пайғамбарлар маротибин жилва берсалар...
*Маҳбубул-қулуб,* 86;
Иноят қилиб мундаги ҳолатни руқъа ҳомилидин сўрулса, арза қилғусидур. *Муншаот,* 117.
**АРЗАДОШТ** — ўз аҳволини баён қилиш, истак, мақсадни хат орқали билдириш:
Мавлоно Олим... ўз муддаоси мувофиқи арзадошти ҳам битиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 89;
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, Илдирим Мирохур келиб, банданавозлиғ нишонин келтурди. *Муншаот,* 118;
≈ **қил-** — арз қилмоқ, баён қилмоқ, мақсадни айтмоқ:
Бу руқъани бу фақир, Марвдин арзадошт қилиб эрдимким, ихтисор жиҳатидин анда битилган рубоий била ихтисоф қилур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;
Махфий хитоб жавобин фош арзадошт қилмоқни ва ниҳон масала баёнини ошкор битмакни адабдин йироқ ва убудиятдин қироқ кўрдум. *Муншаот,* 123.
**АРЗАНДА** — лойиқ, муносиб, арзийдиган; эрка, севикли:
Борсен сен борлиғ зебандаси
Бирлику жабборлиғ арзандаси. *Лисонут-тайр,* 6-2.
**АРЗАНДАЛИҚ** — арзирли, арзигули:
Қулоқларида халқаи бандалиқ
Топиб ўзча олтунға арзандалиқ.
*Садди Искандарий,* Х-183.
**АРЗИ-** — лойиқ, муносиб бўлмоқ; тенг келмоқ; арзимоқ:
Мавлоно Султон Али Қонеъий... бир куни анга китобат буюрулуб эрди, музд таъйин қилурда муболағани ул ерга еткурдиким, ҳар бир байтим бир тангага арзир, деб бир маънидин йироқ ҳам эмас. *Мажолисун-нафоис,* 158;
Шод бўлким, икки олам коми
Арзимаским, егасен бир дам ғам.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-217.
**АРЗОЛ** — 1. разиллар; нокаслар; пасткаш, тубан, қабиҳ, паст:
Мир Сарбараҳна... Мир ул вилоятнинг вожибул-эҳтиром содотидиндур, агарчи арзол ва хубасо мусаллам тутмаслар ва нимагина дерлар, аммо ул тоифанинг сўзига эътибор йўқтур. *Мажолисун-нафоис,* 137;
Исм аро султон шахи шойиъдурур,
Бу бори арзолға воқиъдурур. *Лисонут-тайр,* 53-7;
2. пастки табақа, авом халқ:
Муноди қилиб барча атрофға,
Хабар айтиб арзолу ашрофға. *Садди Искандарий,* 316б9;
Сорт улусининг арзолидин ашрофиғача ва олийсидин донишмандиғача ҳеч қайси турк тили била такаллум қила олмаслар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 6.
**АРЗОНИЙ** — лойиқ, мувофиқ, муяссар:
То бўлғай улусқа шоҳлиғ имкони,
Сен шоҳқау шоҳ санга арзоний. *Муншаот,* 150.
Кишвари Зобил анга арзоний,
Рустами Зол тақи дарбоний. *Хазойинул-маоний,* IVб-413;
≈ **тут-** — муяссар қилмоқ:
Ким айладинг они олам аҳли жони,

Олам элига бу жонни тут арзоний.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

Мавлоно Абдуллоҳ... бу давлат анга ва ҳар кимга насиб бўлса, ҳақ таоло арзоний тутсун, омин.

*Мажолисун-нафоис,* 91.

**АРИ I** — болари, асалари; занбур:

Лаб аро оғзинг чучук тил бирла гўё англасам,
Шаҳдлиғ неши била гул баргини тешмиш ари.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-329.

**АРИ II** — тоза, соф, пок:

Дерсенки, ёр акси сенга тушкай, эй кўнгул, аввал ғубори ғайрдин ойинасен ари. *Хазойинул-маоний,* IVа-343.

**АРИ-//ОРИ-** — тозаланмоқ, софланмоқ:

Ҳожа ҳаммомға йибарди ани
Чирки ҳижрондин аримоққа тани. *Сабъаи сайёр,* 90-9;
Ўзум ўзлугум меҳнатидин ориб,
Бориб ўзлугу мен ўзумдин бориб.

*Садди Искандарий,* 322б18.

**АРИЛ-** — покланмоқ, тарқалмоқ:

Наргис арилмай маразидин ариқ,
Кўзлари айни яроқондин сариқ. *Ҳайратул-аброр,* VI-32.

**АРИН** — йиртқичлар, ҳайвонлар; улар яшайдиган тўқай, чангалзор; **шери арин** — чангалзор шери; энг йиртқич шер:

Тоат айларда мўри хаста барин,
Лекин исён маҳали шери арин *Сабъаи сайёр,* 9-9.

**АРИТ-** — 1. тозаламоқ, покламоқ:

Кўзи бирла аритти гардин анинг,
Қўпти филҳол очиб навардин анинг. *Сабъаи сайёр,* 50-3;
Чаман туфроғини, эй аҳбоб, аритманг зор жисмимдин,
Либосин сўймангиз ҳазл айлабон мажнуни урёндин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-507;

2. кўтармоқ, бартараф қилмоқ:

Парда ҳижобини юзунгдин арит,
Саф аро сур элга ўзунгни танит.

*Хазойинул-маоний,* 164-6.

**АРИҚ I** — ариқ:

Қор эритурда муқрий ва ходимлар ва фаррошлар ва табақчилар барча бир-бирига мадад бўлуб, аритқайлар ва ариқ аритурдаким, болчиғ била қумни ариқ ёқасиға йиғарлар — мутавалли муздур тутиб кўтаргай. *Вақфия,* 721.

**АРИҚ II** — бошқача; соф:

Яна бир мисол: тўрки, домдур, яна тўрки, андин дақиқроқдурки, қуш ўлгур йиғочдур ва тўрки, барчадин ариқдур, тўрлуғни ё эшикни тўрмак уйдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 13.

**АРИҒ I** — 1. ариқ:

Инжил ариғи оқар, ул ариғнинг Жанубий ҳадди...

*Вақфия,* 719;

2. кўз ёшининг оқиши, оқадиган жойи:

Ғайр гарди борур ул пок сари,
Қани, эй кўз бу маҳалда ариғинг.

*Хазойинул-маоний,* Iа-260;

Эрур бас ариғ нуқтау қон ёшинг,
Дуру лаълдин зебу зийнат санга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-724.

**АРИҒ** II — 1. соф, покиза:

Тили ариғ ва кўнгли ариғни мусулмон деса бўлур.
*Маҳбубул-қулуб,* 155;

2. янги:

Хирқасида вуслалар эрди ариғ,
Ранглар онда қизил, ёшил, сариғ. *Лисонут-тайр,* 106-4;

Ани чиқарур кун ариғ тўн кийиб, ариғ дастор чирмаб мотамийларға ким, андуҳу изтироб юзидин беихтиёр йиғлар эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;

3. яхши, дуруст, маъқул:

То ани охир бу ариғ нияти,
Бўйла ҳаёт шеваси хосияти. *Ҳайратул-аброр,* 97-12;

4. бебаҳра, узоқ, маҳрум:

Яман юзлари ранги беҳад сариғ,
Қизил туклар анда сафодин ариғ.
*Садди Искандарий,* 306а8.

**АРИҒЛИҚ** — софлик, покизалик:

[Саййид Ҳасан Ардашернинг] зот ва кўнгуллари ва зийнатлари ариғлиқға машҳур ва муқаррар эрмиш.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**АРИҒЛИ** — ариқда оқадиган, ариқдаги:

Ҳар неча бўлса ариғсиз чун ариғлиғ сув аро,
Хилт бўлди, мумкин эрмас қолмоқ ул нопоклик.
*Хазойинул-маоний,* IVб-738.

**АРИҒСИЗ** — нопок; мудҳиш:

...ариғсиз иши сафо бўлмас, ит ғанжиси асо бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 157.

**АРҚ** — сарой, қаср, баланд қўрғон, ички қалъа:

Арки бийикрак тўққуз афлокдин,
Уйлаки гардун кураи хокдин. *Ҳайратул-аброр,* 180-27;
Не қўрғон, бир ҳасину берк қўрғон,
Фалак ҳиснини аркидин ёшурғон. *Фарҳод ва Ширин,* 140-11.

**АРКОН** — 1. устунлар, таянчлар:

Қози ислом биносиға аркондур ва мусулмонлар хайр ва шарриға нофизи фармондур. *Маҳбубул-қулуб,* 21;
...жаҳонгирлик арконин собит қилмоқ ва одилға ул жаҳон саодати ҳам топилмоқ. *Садди Искандарий,* 32;

2. таркибий қисмлар, асослар:

Англагил арконини беиштибоҳ,
Аввал «илаллоҳ» ила «ло илоҳ». *Ҳайратул-аброр,* 65-13;
Уйлаки, бу шартлар имкони бор,
Шартдин айру даги аркони бор. *Ҳайратул-аброр,* 65-11;

3. бурчаклар:

Масжиди аркони бўлуб мухталиф,
Қибла жануби тарафи мунҳариф. *Ҳайратул-аброр,* 80-9;

4. рукнлар (арузда):

Анинг шарҳи будурки, ул девонда ҳар ғазал бошида ул ғазал не баҳрда ва не вазнда эрканин ва арконига қайси зиҳоф кириб, не навъ тағайюр топқанин битгайлар.
*Мезонул-авзон,* 5;

≈ **и давлат** — давлат устунлари; давлат суянчиқлари; амалдорлар, арбоблар:

Талаб қилди аркони давлатни бот,
Жулус амри этти қилиб илтифот.
*Садди Искандарий,* 292а10.

**АРЛОТ** — ўзбек уруғларидан бири:

Ким кўнгул сайд этса лўли бўлсаким, тут муғтанам,

Айтмон арлот ё барлосдин мирзода топ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-44;
Эй Навоий, мени зор айлади бир лўливаш,
Қимга арлот унут бўлди, манга ҳам билгут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-76.

**АРЛОТИЙ** — арлот уруғига мансуб:
...темурий нажод шаҳзодалар ва барлосий ниҳод озодалар ва арлотий исмлик садрнишинлар... *Вақфия,* XV-160.

**АРМАНИ** — арманистонлик:
Арманидур гўйиё ул шўх кофир, туркман,
Ким етардин мулкига кофир кўзи яғмоси чўх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-115;
Ишқи комил элни ё Фарҳод, ё Мажнун қилур,
Гар эрур маъшуқи ёхуд армани, ёхуд араб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-31.

**АРМОН** — 1. ушалмаган орзу, истак: пушаймон; ҳасрат, ўкинч:
Умид ила келдим, вале армон била бордим.
*Маҳбубул-қулуб,* 119;
Бодадин ком, лабинг бодасидин жон топтим,
Соқиё, йўқтурур ўлсам доғи армон эмди.
*Хазойинул-маоний,* IIб-637;
Бу икки киши умр зоеъ ўткардилар ва гўрга ҳасрат ва армон олиб бордилар. *Маҳбубул-қулуб,* 121;

2. орзу, умид, тилак:
Ва гар бизни истарга фармон эрур,
Бариға юзунг кўрмак армон эрур.
*Садди Искандарий,* 273б14;
Ўлтур деб анга ки бўлса фармон,
Ким йўқ анга мундин ўзга армон. *Лайли ва Мажнун,* 58б11;

≈ элт- — пушаймон емоқ, армонда кетмоқ, ўкинчламоқ:
Эй Навоий, ўлсам армон элткумдур, ичмайин,
Бир сабуҳи гул узори бода ошомим била.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-315.

**АРМОНЛИҒ** — нокомлик, умидсизлик, машаққат:
Эй Навоий, сен худ эттинг, кимса сендек этмасун,
Шоҳидин хирмонлиғу моҳидин армонлиғ доғи.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-625;

**АРО** — 1. ўрта, ора, оралиқ масофа, оралиқ ўрин:
Ким ул ўқ ўтмади яросидин,
Тери бирла сўнгак аросидин. *Сабъаи сайёр,* 61-9;
Ким шому саҳар қилиб мароға,
Минг тил била ун солиб ароға. *Лайли ва Мажнун,* 65а14;
Чекиб бежиҳат бийла хориж наво,
Аромизда кўрма хусумат раво. *Садди Искандарий,* 256б4;

2. ўрталик, ўрта:
Ким ул мулк ғарбиға мойилдурур,
Аро ерда бир тоғ ҳойилдурур. *Садди Искандарий,* 306а2;
Кетурди бу сўзни дебон нуктагўй
Аро ерга бир савлажон бирла гўй.
*Садди Искандарий,* 257а16;

3. пайтида, сабабли, туфайли:
Бу ким сайр аро элга етгай малол,
Анинг рухсатидур маҳалли савол.
*Садди Искандарий,* 275б9;
Булъажаблиғлар баҳори ишқ аро кўрким мени,
Гаҳ булутдек йиғлатур, гоҳи чоқиндек кулдурур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-155;

4. бобида, борасида:

Ҳусн аро ҳуру пари мағлуб анга
Меҳр ила ой кўп кўрунмай хуб анга.

*Лисонут-тайр,* 190-8;

Равон қўпти бир шўхи чиний сиришт,
Малоҳат аро рашки ҳури биҳишт.

*Садди Искандарий,* 254*а*4;

5. орқали, ёрдамида; орқасидан:

Меҳнатародур кушод топмоқ билгил,
Ранж ичрадурур мурод топмоқ билгил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

Қўрма арода ўзингни мискинлик аро,
Қим бўлди киши ҳалоки худбинлик аро.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

6. қаторида, сафида:

Савм аҳли аро бош қўю соҳибтож ўл

*Назмул-жавоҳир,* 42;

7. соҳасида, масаласида:

Ишқ аро поку қаландарлик керак,
Шуъла баҳрида самандарлик керак. *Лисонут-тайр,* 154-9;

8. юзида, устида:

Бир дам ул юз нақши гирён кўз аро топмас қарор,
Сув аро хуршид аксидекки, қилғай изтироб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-47;

Икки рухсоринг эрур гул чаман аро,
Арақинг юз уза шабнам суман аро. *Мезонул-авзон,* 55;

9. остида:

Шукр, бу кофур аро ҳам зоҳир эрмас ҳеч шай.

*Хазойинул-маоний,* Iа-391;

10. ичра:

Ёмон котиб манзили қаламдонидек чоҳ аро бўлсун, қаламидек боши яро ва юзи қаро бўлсун. *Маҳбубул-қулуб,* 31;

Яхши от била олам аро яхши от чиқарғаймен.

*Муншаот,* 13;

11. билан:

Юз қаролиғ анча бўлмиш жаҳл аро,
Қим кўзумга қилди оламни қаро. *Лисонут-тайр,* 7-6;

12. учун:

Амалнинг чу мақсуд аро дахли бор,
Тавонгарға кўпрак керак эътибор. *Садди Искандарий,* 22;

13. ўрин-пайт келишиги маъносида:

Шоҳга бу умид ким ошиқ эса,
Ишқ даъвоси аро содиқ эса. *Лисонут-тайр,* 43-11;

14. жўналиш келишиги маъносида:

Улки авроқ ароки солғай кўз,
Айлагай кўнглига асар бори сўз. *Арбаин,* 56;

Ҳар киши ким бировга қозғай чоҳ,
Тушгай ул чоҳ аро ўзи ногоҳ. *Сабъаи сайёр,* 156-17;

**қон аро** — қонли, қонга бўялган:

Гулрухум ёди била кўнглум эрур гулга ҳарис,
Қим берур Юсуф иси қон аро юз пора қамис.

*Хазойинул-маоний,* Iа-220;

≈ **дин кўтар-** — йўқ қилмоқ, енгмоқ:

[Искандар] Дороға хуруж қилиб, ани ҳам юқори ўткандек ародин кўтариб, жаҳон мулкин олди.

*Тарихи мулуки ажам,* 513;

≈ **дин чиқар-** — йўқ қилмоқ, маъдум этмоқ:

Ани ҳам чиқардиародин жаҳон. *Тарихи мулуки ажам,* 191;
≈ **ға кетур-** — бунёд этмоқ, юзага келтирмоқ, расм этмоқ:
...ва кўпрак деҳқонлиғ зийнату зебин ул aроға кетурди.
*Тарихи мулуки ажам,* 513;
≈ **ға кир-** — даврага, қаторга қўшилмоқ:
Мавлоно Фатҳулло дағи эмди ароға кирган наврас йигитлардандур. *Мажолисун-нафоис,* 100;
≈ **ға туш-** — ўртага тушмоқ, ҳимоя қилмоқ; аралашмоқ:
Туштум мен нотавон ароға,
Юз ранжу балоу ибтилоға. *Вақфия,* 717.

**АРОБА** — арава:
Ароба уза тўра пайваст ўлуб,
Тўра кейнида халқ ҳамдаст ўлуб.
*Садди Искандарий,* 287*а*1;
[Саййид Ғиёс] йўлда йўлуқтиким, аробаларға улуғроқ сарв йиғочларин боғлардин сутун олиб...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**АРОЗИ** — ерлар, маконлар, жойлар:
...ва мукаммал ва сарой ва боғча ва сойир арозиси била...
*Вақфия,* 721;
Тўлди яна ғамдин ул арози,
Мажнун эли худ ўлимга рози. *Лайли ва Мажнун,* 86*б*21.

**АРОЗИЛ** — энг паст табақа вакиллари; нокаслар:
Етса арозил кафидин бож анга,
Кўк сари тошлар нимадур тож анга. *Ҳайратул-аброр,* 98-12.

**АРОЙИС** — келинлар; гўзалликлар:
Чаман аройиси зебиға бўлди ҳуснунгдин
Зулол ойинадору насим нофакушой.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-579.

**АРПА** — арпа:
Агар отинг йўқтур, арпа ғамини емассен.
*Маҳбубул-қулуб,* 169;
Қачон сочса туфроққа буғдой биров,
Йўқ имконким, ул арпа қилғай даров.
*Садди Искандарий,* 285*а*17.

**АРРА** — 1. арра:
Ўз муборак илиги била экин суворурға бел урар эрди ва ашжор тарбиятиға теша ва арра сурар эрди.
*Маҳбубул-қулуб,* 76;
2. наҳанг балиқнинг орқа қанотининг тишлари:
Сини наҳанг орқасининг арраси,
Юз кеманинг офати ҳар парраси. *Ҳайратул-аброр,* 3-17.

**АРРОС** — ҳанграш товуши; ≈ **изҳор қил-** — ҳанграмоқ:
Бир эшакдурки, тағофул юзидин қилғай изҳор паёпай аррос. *Хазойинул-маоний,* I*а*-482.

**АРСА** — 1. майдон, яланг жой:
Жавлонингга арса етти кишвар бўлсун,
Ҳар не тиласанг, барча муяссар бўлсун. *Муншаот,* 117;
Маркаб ели арсани супурди,
Озарм гиёҳларин совурди. *Лайли ва Мажнун,* 75*б*11;
2. кенглик:
Чарх йўқ мулки арсасиға адил,
Ўзга шаҳларнинг отича анға пил. *Сабъаи сайёр,* 126-5;
3. олам, дунё:
Бу арсада айлаган таку пўй,
Сўз соҳатида бу навъ урар гўй. *Лайли ва Мажнун,* 78*а*11;
Арсанинг бир гўшасин бот, йўқки, кеч,

Тортибон бузғач; бу мажмуъ ўлди ҳеч. *Лисонут-тайр,* 163-13;
≈ **и базм** — базм майдони, саҳна:
Ким арсаи базми ичра етсам,
Барини анинг нисори этсам. *Лайли ва Мажнун,* 57б1;
≈ **и боргаҳ** — подшо зиёфатхонаси сатҳи:
Ҳам чарх бисоти арсаи боргаҳинг,
Ҳам ой жирми наъли саманди сипаҳинг. *Муншаот,* 139;
≈ **и маҳшар** — қиёматда барча инсонлар тўпланадиган майдон, қиёмат майдони; арасот:
Ашк ўлтурди мени ҳашр элига, вой, агар
Чексалар арсаи маҳшарға бу тўфоним ила.
*Хазойинул-маоний,* IIа323;
Зоҳиду фосиқ гадоу муҳташам,
Арсаи маҳшар аро қўйғай қадам. *Лисонут-тайр,* 131-14;
≈ **и осмон** — осмон сатҳи, осмон кенглиги:
Яъни тутубон жаҳон юзини,
Бал арсаи осмон юзини. *Лайли ва Мажнун,* 57а9;
≈ **и офоқ** — ер юзи, дунё юзаси:
Сипеҳр гунбазини равшан этгали зотинг
Чароғ ўлуб, анга қандил арсаи офоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-327;
≈ **и олам** — олам сатҳи, ер юзи:
Арсаи оламға сабодек бориб,
Меҳрдек ободу бузуқ ахтариб. *Ҳайратул-аброр,* VI-20;
≈ **и хок** — ер юзи:
Биридин аён бўлди афлок иши,
Яна биридин арсаи хок иши. *Садди Искандарий,* 296б14;
≈ **и шатранж** — шахмат тахтаси:
Икки шатранж ўйнағучи устод,
Арсаи шатранжиға айлаб кушод. *Лисонут-тайр,* 162-4,

**АРСЛОН** — шер, арслон:
Ишқ оламсўз келди, қўй фусунунг, эй хирад,
Етти чун ер-кўкни йиртиб арслон, эй тулку, қоч.
*Хазойинул-маоний,* IIб-100;
Баҳром арслонларни ҳалок қилиб, тожни бошиға қўюб, тахтға ўлтурди. *Тарихи мулуки ажам,* 219.

**АРСЛОНЛИҚ** — шерлик; ғолиблик:
Дард ила ҳажр қилғач арслонлиқ,
Муш ўлибмен, вале яримжонлиқ. *Сабъаи сайёр,* 68-15.

**АРТИЛ-** — артилмоқ, покланмоқ:
Ашким артилған учун ҳам бўлмамиш кирпикларим,
Ким ясабдур кўз хаёлин чеккали қуллоблар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-162.

**АРУЗ** — 1. аруз, шарқ поэзиясидаги шеърий ўлчов:
...бу назмларнинг асли ва зобитаси аруз буҳур ва авзониға мавқуфдур. *Мезонул-авзон,* 5;
2. аруз вазнида ёзилган, шеър, асар:
Олтинчи доираки, андин икки баҳр мустахраж бўлур, бу ҳам ажам шуароси арузларида кўрулмайдур.
*Мезонул-авзон,* 64;
2. аруз вазнида ёзилган, шеър, асар:
Аммо тавил ва мадид ва басит баҳри араб шуаросининг махсусидур, алар арузларида доираға киюрубдурлар ва ажам шуароси анга машғул бўлмайдурлар.
*Мезонул-авзон,* 24;

Ҳазрати Махдумий, наввара марқадаху нуран, «Аруз»ларида йўқ эрди. *Мезонул-авзон,* 6;

4. Арабистондаги бир водий номи:

Халил ибн Аҳмад раҳматуллоҳки, бу фаннинг (арузнинг) возиидур, чун араб эрмиш ва анинг яқинида бир води эрмишки, ани «Аруз» дерлар эрмиш ва ул водида аъроб уйларин тикиб, жилва бериб, баҳоға киюрурлар эрмиш. *Мезонул-авзон,* 8;

≈ **аҳли** — аруз илмига оид турли асарлар ёзган олимлар:

...араб ва ажам шуаросининг жамиъ аш'ъори мураккаб бу аркон ижтимоидиндур ва аруз аҳли ани «афоийл» ва «тафоийл» дерлар ва ул секкиз фаслға мунҳасирдур. *Мезонул-авзон,* 10;

≈ **фани** — шеър вазнлари, ўлчовлари ҳақидаги фан:

Аруз фаниким, назм авзонининг мезонидур, шариф фандур. *Мезонул-авзон,* 6.

**АРУЗВОРИЙ** — арузга ўхшаш, арузмонанд:

Яна Ироқ аҳли тарокимасида суруде дур шойиъким, ани «арузворий» дерлар ва анинг байти кўпрак ҳазажи мусаммани солимдадур. *Мезонул-авзон,* 70.

**АРУЗИЙ** — аруз илми билан шуғулланган, шунга оид турли асарлар ёзган олимлар; арузчилар:

...бу беш аслнинг ҳар бирига — неча фаръдурким, тағайюрлар сабабидинки, ани арузийлар «зиҳоф» дерлар. *Мезонул-авзон,* 10.

**АРУС** — 1. келин, келинчак:

Чун саҳар хутбасини чекти хурус,
Жилвагар бўлди кун нечукки арус. *Сабъаи сайёр,* 90-5;
Чун саромад келди эрликда хурус,
Ҳақ анга берди неча зебо арус. *Лисонут-тайр,* 61-11;

2. эрта баҳор чечаклари:

Ва то ҳар гул чоғи сабо машшотаси раёҳин навъ аруслари қулоғига жола гавҳарлари била зийнат берур. *Хазойинул-маоний,* IIIа-111;

≈ **и даҳр** — дунё келини; олам, қуёш:

Туну кун жилва қилма, эй аруси даҳр, билмишмен,
Ки меҳнат субҳи бўлмиш қоқумунг, ғам шоми — синжобинг. *Хазойинул-маоний,* IVа-199;

Чиқса ақдингдин аруси даҳр, бергил нақди жон,
Демагил хун баҳодур ушбу ё кобинмудур? *Хазойинул-маоний,* IVа-111;

≈ **и мастура** — иффатли келинчак:

Шарбати дасторин бошиға бурунчак қилғайларки, аруси мастурадур. *Маҳбубул-қулуб,* 54;

≈ **и меҳр** — қуёш:

Бу тийра даҳрни гар ошиқ этмасанг бўлмас,
Аруси меҳр фалак мазҳарида жилванамой. *Хазойинул-маоний,* IIб-579;

≈ **и парданишин** — парда ортида ўтирган иффатли келинчак:

Йўқ эрса ғунчаға хаттинг нечукки парда арус,
Аруси парданишин янглиғ ўлмағай мастур. *Хазойинул-маоний.* IIб-136.

**АРУСАК** — уйинчоқ; қўғирчоқ:

Кишмеҳрини чун итикрак эттинг,
Қорнинг садафин арусак эттинг. *Лайли ва Мажнун,* 53а1.

**АРУСОНА** — келинларга хос; гўзал:

Баҳор эрдию гул арусиға зеб

Арусона булбулға андин фиреб.

*Садди Искандарий,* 297а15.

**АРУҒДОЛ//АРҒАДОЛ** — тепача, дара; пистирма:

Аруғдол ичра қароқчи махфий ўлғандекдурур,
Фитна хайлиға панаҳ зулфунг дағи чину шикан.

*Хазойинул-маоний,* IIб-506;

Ул сайрда йиғач марокибининг елдин ҳаракати ва су даштининг самовий ҳайъати ва кўлокдин ул дашт аро кўп арғадол намудори. *Садди Искандарий,* 311б11;

Зулфининг ҳар чинида юз фитнадур дин аҳлиға,
Арғадол ичра қароқчи айлаган янглиғ камин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-455.

**АРФАЪ** — энг юқори, энг юксак; юксакроқ, баландроқ:

Ул бири раҳмат малойикидин ашраф ва бу бири саодат сипеҳридин арфаъ кўрунди. *Муншаот,* 133;

...ўз кўнгли тилаганлар мавто азосин фарз билмак ва маҳбуби ҳақиқий ризоси била тирилмак. Бу мақомдур соликнинг аъзом мақомоти ва арфаъ даражоти.

*Маҳбубул-қулуб,* 88.

**АРЧИ** — гарчи, агарчи, шундай бўлса-да:

Черик чекмас арчи кўрунур ирик,
Ириклик эмас рафъ чекмай черик.

*Садди Искандарий,* 321а14;

Туъмаға ҳудҳуд не ки муҳтож эрур,
Пайк бил арчи бошида тож эрур. *Ҳайратул-аброр,* 98-10.

**АРШ** — 1. осмоннинг энг юксак қавати; юлдузларнинг энг юқориси:

Мулкунгга аршдин келиб бу нидо,
«Халлада аллоҳу мулкаҳу абадо». *Сабъаи сайёр,* 38;

2. юксак жой:

Балки қудси рухининг гўё қуши,
Арш боғидин келиб кўнглим туши. *Лисонут-тайр,* 194-17;

Ранж ўти кўкка чекар эрди алам,
Аршни куйдургудек, курсини ҳам. *Лисонут-тайр,* 96-16;

≈ **буржи** — осмоннинг юқори чўққиси:

Фалак гунбади ичра қандилдек,
Ваё арш буржида Жибрилдек. *Садди Искандарий,* 236а7;

≈ **сутуни** — осмон таянчи, дунё устуни:

Ҳайъати махрути ила мустатил,
Арш сутуни бўлуридин далил. *Ҳайратул-аброр,* 182-5,

≈ **қандили** — қуёш ёки ой:

Арш қандили гумон қил шишадек софий кўнгул,
Урмағил дамким, топар елдин ҳалал равшан зужож.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-98;

≈ **и аъзам** — энг улуғ арш; улуғвор:

Чархи аълога шукуҳидан шикаст,
Арши аъзам миннати оллимда паст. *Лисонут-тайр,* 68-6;

Кибр аҳли қошида арши аъзам,
Фақр аҳли қошида зеррадин кам. *Лайли ва Мажнун,* 57б12;

≈ **и аъло** — энг юксак арш:

Сўфийи олами қудсий сену асҳоб русул,
Арши аъло келиб ул хайл учун хонақаҳинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-357;

≈ **и барин** — юқори, юксак арш:

Ҳам рифъат арши баринда макон,
Ҳам бироқингға хулдибаринда чаро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-13;

≈ **и муалло** — арши аъло:

Солик ани арши муалло деди,
Софи ани олами кубро деди. *Ҳайратул-аброр,* 42-16;
≈ **и сарир** — (осмон) тахтига кўтарилган, юксалган:
...дунёда ҳақ таоло уларни шоҳи тахтгир қилгандек охиратда ҳам муқарраби даргоҳи арши сарир қилғай.
*Мажолисун-нафоис,* 177.

**АРШАД** — энг етук, доно:
...барчанинг оғаси ва аршади ул азиз фарзанддур.
*Муншаот,* 111.

**АРШЖАНОБ** — энг юксак даргоҳ; улкан тахт турадиган жой; аршга ўхшаш юксак:
Хожаи комёб аршжаноб,
Бўлубон баҳри васлдин сероб, *Сабъаи сайёр,* 16-18.

**АРШОЙИН** — арши аъло даражасидаги, арши аълога татбиқан иш юритилувчи:
Бу фалак тазйин даргоҳдин ва бу навъ аршойин боргоҳдин хитоби садматомиз ва ҳукми ҳайратангиз етишти.
*Хазойинул-маоний,* Iа-62.

**АРШОСО** — осмонга ўхшаш юксак, осмонўпар; багри кенг:
Не нома эрдиким, аршосо даргоҳдин нозил бўлди.
*Муншаот,* 122.

**АРШПАРВОЗ** — баланд парвоз, юксакка кўтарилувчи:
Аршпарвоз ўлди кирган жаннати ахлоқ аро,
Эй хуш улким, топти ул хушхўйлуқнинг учмоғин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-501.

**АРШСО//АРШСОЙ** — аршга етган, осмоннинг энг юксак чўққисига тенг; арш каби:
Ислом алифи ангаливо бил,
Син кунгири чархи аршсо бил. *Лайли ва Мажнун,* 57б7;
Пояси рифъатда бўлғай аршсой,
Соясидин бумни қилғай ҳумой. *Лисонут-тайр,* 25-19.

**АРШФАРСО** — арш каби юксак:
Ҳам ўлсун пояи тахтинг фалаксо,
Ҳам ўлсун тожи қадринг аршфарсо. *Муншаот,* 112.

**АРҚОМ** — рақамлар, сонлар, ёзув-чизувлар:
Қилиб ҳукмлар анжум арқомида,
Рақамлар қўюб эрди аҳкомида.
*Садди Искандарий,* 248б20;
Ва саҳву хато арқомиға эътироф варзиш этиб ҳақдин талаби омурзиш қилмоқ. *Лайли ва Мажнун,* 96б7;
Бода ғам дафъин қилур кайфиятин десанг билай,
Ол иликка жому арқоми канoридин ўқу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-522.

**АРҒАВОН//АРҒУВОН** — арғувон, қизил гул:
Қоматингдек боғи ҳусн ичра йўқ сарви равон,
Оразингдек худ қони сарв узра арғувон.
*Хазойинул-маоний,* IIа-249;
Кўзумда қатра қонлар боғлаған эрмас ҳамонким,
Назар боғида шавқингдин очилған арғувондур бу.
*Хазойинул-маоний,* Iа-357;
≈ **и май** — қизил май:
Ўзи илгида арғувони май,
Этти олида ҳасм қони ҳай. *Сабъаи сайёр,* 58;
≈ **бўл-** — қизармоқ:
Юзунг ҳажрида билким қон ёшим оқмиш чаман ичра,
Қачон кўрсангки, ҳар бир шох уза гул арғувон бўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-262.

**АРҒАДА-** — алдамоқ, ҳийла, макр била енгмоқ, фириб бермоқ:
Мени бедил сапга жон ўйнамоқ бирла ярайдурмен,
Бале сен тифлни бу туҳфа бирла арғадайдурмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-470;
Невчунки, турк алфози возеи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳиб вуқуф киши то зоҳир қилмаса, инонса ҳам бўлмас. Андоқки... арғадамоқ ва ишанмак ва игланмак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* 7.

**АРҒАНУН** — музика асбоби, орган:
Савти ноқиси навои арғанун,
Шайх дини мотамиға тортиб ун. *Лисонут-тайр,* 81-17;
Арғанун савтию ноқис уни бирла ҳар ён,
Юз муғона амалу қавл ила ғавғо эрди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-616.

**АРҒУВОНГУН** — қизил тусли:
Арғувонгун юз бинафша ранги хат жоним олур,
Хилъати бўлсун онинг гар арғувоний, гар бинафш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-271.

**АРҒУВОНИЙ** — қизил рангли:
Арғувоний тўн била то жилва қилдинг, ваҳки, бор
Ҳайратингдин арғувон шоҳиға ҳар яфроғ доғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-303.

**АРҒУВОНРЕЗ** — қон тўкувчи, қонли кўз ёши тўкувчи:
Юз узр ила қўпти сарви навхез,
Наргисларин айлаб арғувонрез. *Лайли ва Мажнун,* 88б2.

**АРҒУВОНХАД** — қизил юзли, гўзал ёноқли:
Қейнида неча каниз ҳамқад,
Борча гулрўх арғувонхад. *Лайли ва Мажнун,* VIII-37.

**АРҒУМОҚ** — отнинг бир тури; арғумоқ, зотли чопқир от:
Яна от анвоидаки, тубучоқ ва арғумоқ ва яка ва ёбу ва тоту йўсунлуқ-барин туркча — ўқ айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 15.

**АРҒУШТОҚ** — рақс, ўйин:
Хуш улки, базмда айлар тепарда арғуштоқ,
Шаҳ анда тамбура чолиб, Навоий деса қўшуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-322.

**АСАБ** — душвор; ≈ **ўл-** — душвор бўлмоқ; қийин бўлмоқ, қийналмоқ:
Ҳажрики, анга мураттаб ўлди,
Аввалғидин эмди асаб ўлди. *Лайли ва Мажнун,* 63.

**АСАД** — 1. шер, арслон:
Ҳам қоплонидин асадға эмгак,
Ҳам таккаси жадий бирла ҳамтак.
*Лайли ва Мажнун,* 88б19;
Бу бор эди бир ғазоли хушбу,
Худ шум асадинг эмас эди бу. *Лайли ва Мажнун,* 67;
2. Шамсия йилининг бешинчи ойи; қуёш буржларидин бешинчи бурж:
Асад ўзни саки шикорий этиб,
Сунбула донасин нисорий этиб. *Сабъаи сайёр,* 15-18;
≈ **бешаси** — асад ойининг буржи:
Чунки шубонлиқ этиб ўз пешасин,
Жадий ватан айлаб асад бешасин. *Ҳайратул-аброр,* 19-3;
≈ **буржи** — асад ойи; подшо даргоҳи, ўрдаси, тахти; ғалаба:
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, манозил сайридин хуршед ўз манзилиға, яъни асад буржиға юзлангани ва

қулон овидин шер ўз бешасиға, яъни Журжон тахтгоҳи гардун иштибоҳиға қайтқани эшитилди. *Муншаот,* 120;
≈**кирдорлиқ** — шердай, шер қилиқлик, феъллик; зўравонлик:
Фаридин топти қўзи қўчқорлиқ,
Савраа етти асад кирдорлиқ. *Лисонут-тайр,* 10-17.

**АСАЛ** — бол:
Занбур ғавғосидин ниш мутасаввардур ва асал савдосидин нўш муяссардур. *Маҳбубул-қулуб,* 118.

**АСАНН** — ёши катта, қари:
Неча бўлсалар умр бирла асанн,
Топарлар камол ичра важҳи ҳасан.
*Садди Искандарий,* 280а19.

**АСАПҚУР//АСОПҚУР** — асапқур, полкурак (қўйнинг елка сўнгаги, учаси):
Паёпай асапқурни айлаб равон,
Емактин бўлуб ожиз ул нотавон.
*Садди Искандарий,* III-266.

**АСАР** — 1. из, қолдиқ, нишон, белги, аломат:
Мавлоно Хуррамий Ҳирий одамизодаларидиндур. Аммо ўзида одамийлиқдин асар, балки бўйи йўқтур.
*Мажолисун-нафоис,* 93;
Бўйла даргоҳ ичра пири бохабар,
Кўрмади махлуқ жинсидин асар. *Лисонут-тайр,* 96-4;
2. таъсир:
Воизким... буюруб ўзи қилмағай, ҳеч кимга фойда ва асар анинг сўзи қилмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 39;
3. таълифлар; китоблар, достонлар:
Сўзунгдин басе байт ёдидадур,
Асарлар муборак ниҳодидадур. *Ҳайратул-аброр,* 11;
≈ **айла-//қил-** — таъсир қилмоқ:
Мавлоно Муҳаммад Табодгоний... ҳар қачон самоъға кирса эрди, бовужуди улким, улус қоидаси била ҳаракати мувофиқ эрмас эрди, аммо халойиқға андоқ асар қилурким, кўп эл йиғлар эрдилар. *Мажолисун-нафоис,* 38;
Улки авроқ ароки солғай кўз,
Айлагай кўнглига асар бори сўз. *Назмул-жавоҳир,* XV-56;
≈ **еткур-** — 1. таъсир қилмоқ:
Агар ниш урсалар ва чўкур сончсалар сурғандин сўнг юзига асар еткурмас, яъни ўзига келтурмас. *Маҳбубул-қулуб,* 131;
2. баҳра, хабар келтирмоқ; нишона кўрсатмоқ:
Ҳақиқат аҳлининг сархайл ва сарафрози Хожа Ҳофиз Шерозий нукот ва асроринки, анфоси руҳул-қудсдин нишон айтур ва руҳуллоҳ анфосидин асар еткурур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 25;
≈ **ўл-** — мавжуд бўлмоқ; таъсир топмоқ:
Жисми шарар айрилмоқ ила, балки туганди,
Кўнглида муҳаббат шараридин асар ўлған.
*Хазойинул-маоний,* IVа-11;
≈ **эт-** — таъсир етказмоқ:
Шаҳнинг афъоли этар хайли сипаҳиға асар,
Чун наби дедики, «анносу ало дини мулук».
*Хазойинул-маоний,* Iб-732.

**АСАРЛИҚ//АСАРЛИҒ** — таъсирчан, жозибадор:
Бўлғач тили лафздин хабарлиқ,
Ҳар лафзки деб бари асарлиқ. *Лайли ва Мажнун,* 60б20;
Лек анда туҳфа сўзу дард эрур,
Бир асарлиғ оҳи ғампарвард эрур. *Лисонут-тайр,* 145-6.

**АСАРСИЗ** — таъсирсиз, таъсирланмайдиган:

...ул ишқ ўти ҳароратидин бу ҳолдин хабарсиз ва ёлонг аъзоси қор ва замҳарир бурудати шиддатидин асарсиз туруб эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 66;

...баъзи аҳбобки, бу ҳоллардин хабарсиз ва кўнгуллари бу хайр ва шаррдин асарсиздур. *Маҳбубул-қулуб,* 7.

**АСАС** — тунги соқчи, кеча қоровули, посбон:

Оқибат бир кун асаслар бордилар ва ани зиндондин банд била судраб чиқардилар. *Маҳбубул-қулуб,* 79;

Дайри фано майли қилди ринди харобот,
Ким кеча анда не шаҳнадур, не асасдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-203.

**АСАФО** — афсус, ачиниш; надомат; эвоҳ;

...жазаъи акбар вовайлоси ошубу фазаъ маҳшарда асафоси аларнинг ниҳодидин фалаки ғаддорға майл эткай ва бу сипеҳри давворға еткай. *Маҳбубул-қулуб,* 93.

**АСБАКБОЗЛИҒ** — сатанглик:

(Хотинларнинг) пардада ўлтурмоғлари ҳийласозлиғ, ясаниб отланмоғлари асбакбозлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**АСБОБ** — 1. сабаблар, баҳоналар, воситалар:

Ки қил бартараф кина асбобини,
Узорингға оч сулҳ абвобини. *Садди Искандарий,* 290*а*6;

Ки ахий мамлакат қилурға хароб,
Яна бир шоҳға ясаб асбоб. *Сабъаи сайёр,* 93-17;

2. асбоб-ускуна, жиҳозлар, анжомлар; керакли нарсалар; яроғ:

Айлаб аркони давлат ишга шитоб,
Бўлди омода не керак асбоб. *Сабъаи сайёр,* 73;

Султон Бадиуззамон Мирзо... базм асбобидин ичмак ва бағишламоқда бемонанд. *Мажолисун-нафоис,* 209;

3. молу дунё, қимматбаҳо нарсалар, безакли буюмлар:

Бири олам асбоби ҳижрони бил,
Муассир жаҳон аҳлиға они бил.
*Садди Искандарий,* 304*б*10;

Дунё асбоби нажосат кибидур мазбалада,
Покравлар нечук ўзни анга қилғай машъуф.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-308;

4. дастурхон, нозу неъматлар:

Сендин ажаб эрди бари, эй дўст,
Душманлар учун тузатмак асбоб.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-387;

Кетур, соқий, манга жоми майи ноб,
Бу соатким муҳайё бўлди асбоб. *Фарҳод ва Ширин,* VIII-48;

5. илож, воситалар:

Анинг дафъи асбобин ийнак тузай,
Анга ул ким эрканлигин кўргузай.
*Садди Искандарий,* X-47;

6. кишанлар, банд қилиш воситалари:

Давлати зоҳирки маҳбуб айладинг, тарк айлаким,
Қаддингга зулфини долу ломидин асбоби бор.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-177;

7. эрмак, овунчоқ; зебу зийнат:

Кўп равза била ҳурни кўргузма, юз очқил,
Ким хаста Навоий эмас асбоб ила мултаз.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-134;

8. қобилият, бардош, тоқат:

Бу номаки жонни қилур бетоб,

Ёзмоққа жавоб йўқтур асбоб. *Лайли ва Мажнун*, 81*а*4;
≈ **и айш** — айш-ишрат, хурсандчилик учун зарурий нарсалар:
Эй Навоий, гар муҳайё топмасанг асбоби айш,
Ғам ема шаҳ қуллуғи юз айш учун асбоб эрур.
*Хазойинул-маоний*, 1б-212;
≈ **и мурод** — кўнгил истаган буюмлар:
Кўрди ўзни бир назаҳ гулшанда шод,
Теграсида жамъи асбоби мурод. *Лисонут-тайр*, 116-1;
≈ **и нажот** — халос бўлиш, қутулиш воситаси, нажот йўллари:
Гар молни асбоби нажот айлагасен,
Дарвешга садқасини бот айлагасен.
*Назмул-жавоҳир*, XV-17;
≈ **и саодат** — бахтли бўлиш воситалари:
Ҳақ йўлида ҳар кимга ибодат бўлғай,
Яхши амал асбоби саодат бўлғай.
*Назмул-жавоҳир*, XV-17;
≈ **и суварий** — бўлак сабаблар; дунёвий машғулотлар:
Муҳаммад Табодконий... иршод маснадида толиблар ва муридлар такмилиға машғул бўлур эрдилар, барча асбоби суварийни барҳам уруб, ул бузургвор хизматиға бориб, фақр тариқин ихтиёр қилдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 529;
≈ **и тараб** — хурсандчилик сабаблари, шодлик сабаби; базм асбоблари:
Онда худ омода асбоби тараб,
Мунтазир хилватда моҳи нўшлаб. *Лисонут-тайр*, 172-8.

**АСБОҚ** — сабоқлар, дарслар, таълимлар:
Тенгизда равон қилған асбоқини,
Чекилган мисоҳатнинг авроқини.
*Садди Искандарий*, 312*а*19.

**АСВОБ** — кийимлар, тўнлар:
Иккиси жисмида не ким асвоб
Бор эди сарбасар яшил мошоб. *Сабъаи сайёр*, 111-1;
Одина Баҳромнинг кофурий асвоб била қасри кофургун ичинда мушкин зулфи кофурий либос била тахти ож узра.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1134.

**АСИЛ** — ҳақиқий, насли тоза; шарафли:
...замоннинг асил мирзозодалари тараддуд ва ижобсиз ва таҳоший ва изтиробсиз алар била мусоҳиб бўлур эрмишлар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 526;
...Амир Давлатшоҳким, Хуросон мулкининг асил мирзодалари орасида фазл ва дониш зевари била баҳраманд.
*Мажолисун-нафоис*, 3.

**АСИР** — 1. асир, тутқун, банди:
...асирлардан бири Шопур ҳолидин воқиф бўлуб, ани халос қилди. *Тарихи мулуки ажам*, 215;
2. мубтало, ошиқи беихтиёр, муштоқ:
Ул зори заифи ногузирим,
Ким бордур ул менинг асирим. *Лайли ва Мажнун*, 72*а*1;
3. қарам, муте, тобе; муҳтож:
Сен халойиққа бўлиб фармонпазир,
Дона бирла сув учун зору асир. *Лисонут-тайр*, 46-5;
Султон Абусаид Мирзо замонида Хуросон аҳли Самарқанд аҳлиға асир эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 535;
≈ **и андуҳ** — дарду ғамга мубтало бўлган; сариштасини йўқотган:
Қўймишсен ани асири андуҳ,

Ким тутмиш гоҳ дашт гоҳи кўҳ. *Лайли ва Мажнун,* 75*а*10;
≈ **и изтироб** — азоб, қайғу, аламга йўлиққан:

Бу қайғу асири изтироб этди мени,
Ҳосилки, бу андиша хароб этди мени.

*Назмул-жавоҳир,* 30;

≈ **и куфр** — мафтун бўлган; ишқ йўлида ҳар нарсани тарк қилган; муҳаббатга сиғинган.

Зулфин очти ул санам, эй шайх, бовар қилмасанг,
Ким асири куфрмен бут бирла зунноримға боқ.

*Хазойинул-маоний,* Iа-244;

≈ **и фироқ** — жудоликда қолган; фироқ асири, айрилиқ, ҳижрон тутқуни:

Бировки ёрдин айру эрур асири фироқ,
Арода хоҳ яқин тут йўлини, хоҳ йироқ. *Муншаот,* 102;
Киши дам-бадам куймак эрмас йироқ,
Ким ул мендек ўлғай асири фироқ.

*Садди Искандарий,* 304*б*7;

≈ **бўл-** — 1. қўлга тушмоқ, тутқун бўлмоқ; қарам бўлмоқ:

Яна бўлди Луҳрасп соҳиб сарир,
Ки бўлди қўлида салотин асир.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-196;

2. мубтало, бўлмоқ, ошиқи беихтиёр бўлмоқ, йўлиқмоқ, гирифтор бўлмоқ:

Ҳосил ул нав, шоҳи оламгир
Ишқ хайлиға ўйла бўлди асир. *Сабъаи сайёр,* 57-25;
Бор эди бир бедили зору ҳақир,
Бўлди бир бадмеҳр ишқиға асир. *Лисонут-тайр,* 202-8;

3. ғарқ бўлмоқ, ботмоқ:

Гуноҳ лойида кимса бўлса асир,
Тойилғач аёғ, бўлғай ул дастгир.

*Садди Искандарий,* 284*а*3;

≈ **-ўл-** — мубтало бўлмоқ; боғланмоқ:

То ишқ балосиға фақир ўлди кўнгул,
Ҳар кўз ҳаримиға асир ўлди кўнгул.

*Назмул-жавоҳир,* XV-34;

Бировни кўз кўруб, кўнглум асир ўлғанни ёшурсам,
Гаҳ ашким имтидоди фош этар, гаҳ оҳи ногоҳим.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-407;

≈ **қил-** — 1. тутмоқ, қўлга туширмоқ, банди қилмоқ:

Фируз... Ҳурмуз бошиға келди ва ани асир қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* 518;

2. ўлдирмоқ, ҳалок қилмоқ:

Ва лекин ани даға бу кунда пир
Ажал хайли илкига қилди асир. *Тарихи мулуки ажам,* 519;

≈ **эт-** — ўзига қаратмоқ, маҳлиё, ром этмоқ:

Мени гар муғбача дайри фано ичра асир этти,
Чу тақдир эрса, эй шайхи ҳарам, не қилғасен тағйир.

*Хазойинул-маоний,* IIа-73;

≈ **айла-** — 1. банд қилмоқ, мубтало бўлмоқ:

Яна бир сойил деди: к-эй беназир,
Айламиш бир ишқ кўнглимни асир. *Лисонут-тайр,* 116-17;

2. нафсни ўлдирмоқ, нафсни енгмоқ; ғолиб келмоқ:

Сен шаҳ аммо нафсқа зору ҳақир,
Ул гадову, нафсни айлаб асир. *Лисонут-тайр,* 109-3;

3. мажбур қилмоқ:

Ўқчи айлаб ўзни меҳнатка асир,
Ким бу шояд шаҳға бўлғай дилпазир. *Лисонут-тайр,* 147-20.

**АСИР** II — эфир; осмон, фалак; **сипеҳри асир** — осмоннинг юксак қавати:

Дегайсен юқорроқ чиқиб замҳарир,
Қуйироқ тушубтур сипеҳри асир. *Муншаот,* 89;
Қани Баҳром шоҳи чархи сарир,
Ки сарир айлади сипеҳри асир. *Сабъаи сайёр,* 196-25.

**АСИРЛИҚ** — маҳбуслик, бандилик, тутқунлик:

Исфандиёр бориб, Аржаспни ўлтуруб, Туронни Байтатқача олиб, сингилларин асирликдин чиқариб, азим ғанойим била келди. *Тарихи мулуки ажам,* 511.

**АСИРОНА** — асирларча, тутқун каби:

Уйқуда хастау асирона,
Ери ул йўл бошида вайрона. *Сабъаи сайёр,* 94-1.

**АСИҒ** — фойда, наф, баҳра:

Кишининг мақсуди тамом асиғ бўлмаса ва бу асиғ ҳусули учун ранжи қатиғ бўлмаса... мундоқ киши хожа эмас. *Маҳбубул-қулуб,* 41;

Хирадманд пандини кўрган ачиғ,
Сўнгида пушаймонлиғи не асиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 141;
Ҳар неча адаб бўлса қатиғ еткургил,
Хайлингға адаб қилиб асиғ еткургил. *Назмул-жавоҳир,* XV-15.

**АСҚАР** — лашкар; жангчи; сарбоз, сипоҳи:

Жўнаи меҳр чун узор очди,
Ҳиндию Шом аскари қочди. *Сабъаи сайёр,* 62;
Иншооллоҳки, ҳар таважжуҳда кишваре фатҳ топқай ва ҳар ҳамлада аскаре мағлуб бўлғай. *Муншаот,* 122.

**АСЛ** — 1. туб, илдиз, асос, негиз, моҳият:

Фаръ будур улки, дедук они асл
Қилмоқ эрур барчасидин ўзни фасл. *Ҳайратул-аброр,* 67-5;
Фахр асл била ажаб таманно кўринур,
Фахр айласа фазл бирла авло кўринур. *Назмул-жавоҳир,* XV-40;

2. асл, ҳақиқий, асосий; бошланиш:

Аммо туркий ва форсий ва ҳиндий асл тилларнинг маншаидурки, Нўҳ пайғамбарнинг уч ўғлиғаким, Ёфас ва Сом ва Ҳомдур етишур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 4;
Мундин сўнгра уч навъ тилдурким, асл ва муътабардур ва ул тиллар иборати гавҳари била қойилининг адосиға зевар ва ҳар қайсининг фуруъи бағоят кўптур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

3. зот, келиб чиқиш; ҳақиқат, чин:

Киши фаҳм этса асл ила будин,
Англар ул дурни қатраи судин. *Сабъаи сайёр,* 41-12;
Чунки эрур асли ёмон нописанд,
Айламас ул яхшини асло писанд. *Ҳайратул-аброр,* 139-18;

4. асосий, ҳаққоний, тўғри:

Куфру имон роҳравға кеш эмас,
Асл йўлда банди роҳе, беш эмас. *Лисонут-тайр,* 152-5;

5. аслида, асосан олганда:

Балки асли хаёл ул ҳазратнинг бўлуб бу банда ҳам ул ҳазратнинг буйруғи ва таълими била анда жузви ва дахле қилмиш бўлғаймен. *Хазойинул-маоний,* Iа-67;

6. асосий, бош:

Бу мазкур бўлған тўққуз асл баҳрнинг солиминики, зиҳофот духулидин саломат қолмиши бўлғайлар, бир доираи азимада жамъ қилиб... *Мезонул-авзон,* XIII-147—148;

7. биринчи, дастлабки нусха:

Ҳар ўттуз йилда мутавалли «Вақфия»ни мукаррар янги битгай ва асл била муқобала қилғандин сўнгра қузот сижиллот била муқобала қилғай, то айём мурури била чурумагай. *Вақфия,* 721;

≈ **и ватан** — ҳақиқий ватан, уй; майхона:

Шайх дебким, гўиёким зул-минан,
Бизга дайр этқандурур асли ватан. *Лисонут-тайр,* 73-3;

≈ **и вужуд** — борлиқнинг асоси, негизи:

Сен-сен асли вужуди ҳар мавжуд,
Сендин ўзга вужудға не вужуд.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;

≈ **и илм** — ҳақиқий илм, билим:

Ишқ эрмиш асли илм фано дарсгоҳида
Аҳли усул ҳар неки дер сарбасар фуруъ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-295;

≈ **и истиғно** — ҳақиқий, асл эҳтиёжсизлик:

Бас бу тамсиле сари наззора қил,
Асли истиғнони юз минг мунча бил. *Лисонут-тайр,* 164-2;

≈ **и манзил** — ҳақиқий манзил:

Бу бало даштин қачон қатъ эткабиз,
Асли манзилға не янглиғ еткабиз. *Лисонут-тайр,* 150-1;

≈ **и мақом** — ватан, туғилган жой:

Қилиб хотирин жамъ қилди хиром,
Сипоҳ бирла ёд айлаб асли мақом.
*Садди Искандарий,* 307б10;

≈ **и мақсуд** — асосий, ҳақиқий мақсад; тилак:

Асли мақсуд соридур йўл суҳбат,
Фархунда кишики, топқай ушул суҳбат.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;

≈ **у насаб** — зот, келиб чиқиш:

Мен тилаб ҳусн, вале шоҳ тилаб аслу насаб,
Манга лўли била ҳинду анга қўнғироту қиёт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-79;

≈ **у нисбат** — қариндошлик, зот, келиб чиқиш:

Парда ичра маҳи фалак пайванд,
Аслу нисбатда хожаға фарзанд. *Сабъаи сайёр,* 172-16;

≈ **и ният** — ҳақиқий ният, ғараз, мақсад:

Ҳар гадо эгнида бўлса эски тўн ё чоки жайб,
Билмай асли ниятин қилмоқ ғалатдур шакку райб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-657.

**АСЛАМ** — аруз вазнларидан бири:

Ажам шуаросининг мутааххирларидин баъзи мақбузи аслам биносин ўн олти рукнга қўюб назм айтибдурлар.
*Мезонул-авзон,* 60.

**АСЛАН** — аслида, ҳақиқатан, туб моҳияти билан:

Аммо йиғламоқта ҳой-ҳой лафзин ўзларин туркийгўйларга шерик қилибдурлар ва бу лафз ҳам аслан туркий услубдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 10.

**АСЛАҲА** — қурол-яроғ:

...ғариб ихтиролар қилди ва ул жумладин сипоҳийлик аслаҳасидурким... синон ва ҳарба ва пичоқ, баъзи ҳабба ҳам дебтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* 507;
Мавлоно Муҳаммад Араб... уйидин хуруж аслаҳаси пайдо бўлубтур деб, подшоҳи замона анга шаҳардин ихрож ҳукми буюрди. *Мажолисун-нафоис,* 40.

**АСЛИЙ** — асл, туб; негизга оид; келиб чиқишига оид:

Ёшлари олтмишдин ўтуб эрди ва зотий муносабат майлиға ғолиб бўлди ва аслий мақсуди шавқ туғён қила бошлаб, мулозамат тариқидин истиғфор зоҳир қилдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528.

**АСЛО** — ҳеч, ҳеч вақт, ҳеч қачон, мутлақо:

Не ким ўз қошингда эрур нораво,
Улусқа ани кўрма асло раво. *Садди Искандарий,* 284*а*9;
Мажнун бошини саждадин олмас эди асло,
Гар Лайли итининг жулидин топса мусалло.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-38.

**АСМО** — 1. исмлар, номлар:

Ким кўрубтур онию ҳолотини
Феълу асмоу сифоту зотини? *Лисонут-тайр,* 26-4;

2. аташ, ном қўйиш; исм:

Вале оти асмода Одил эмас,
Ўқур чоғда эл они одил демас. *Садди Искандарий,* 252*б*16.

**АСМОР** — мевалар:

Яна бири «Шавоҳидун-нубувват» муқобала қилибтурким, алфози имон жўйбори ашжорин яқин анҳори била сероб ва маонийси ийқон ажшори асморин таҳқиқ саҳоби амтори била шаҳди ноб этар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**АСМОЪ//ИСМОЪ** — эшитган; ≈ **эт-** — эшитмоқ:

Шаҳки асмоъи бу мақол этти,
Ғазаби ўти иштиол этти. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 960.

**АСНО** — ора, ўрта; вақт, пайт, ҳолат; ≈ **сида** — вақтида, пайтида; **орасида, ўртасида:**

Базл чун анга нақду мол этти,
Сўзнинг асносида савол этти. *Сабъаи сайёр,* 127-8;
Мавлоно Зиё... таҳсил асносида шеърга ҳам иштиғол кўргузди. *Мажолисун-нафоис,* 96.

**АСНОМ** — санамлар, бутлар:

Самад қилғач зуҳур ул навъким асном ўлур маъдум,
Бўлур бутлар бари мабҳут, бўлғач ул санам пайдо.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-92.

**АСНОФ** — турлар; жанрлар:

Мавлоно Абдулло... сойир шеър аснофидин маснавийға кўпроқ илтифот қилур. *Мажолисун-нафоис,* 91;
Ва анда ҳар навъ назм аснофидин, мисли муқаттот ва рубоиёт ва маснавий ва тарих... *Муҳокаматул-луғатайн,* 29;
Ҳар аснофи зикри эмас шаънима,
Билур ҳар киши боқса девонима.
*Садди Искандарий,* 243*а*10.

**АСО** — ҳасса, таёқ:

Ариғсиз иш сафо бўлмас, ит ғанжиси асо бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;
Бўлмиш эрди жисми туфроққа нигун,
Бир дам ул уйга асо бўлди сутун. *Лисонут-тайр,* 72-4;

≈ **и Калим** — Мусо пайғамбарнинг афсонавий таёғи:

Аждар эмас ким эмас аждар салим,
Балки дегил они асои Калим. *Ҳайратул-аброр,* 131-11;

**бош(им)а асо синдур-** — (бошида) таёқ синдурмоқ; жабр-зулм қилмоқ:

Сарв қадларнинг таманноси бошимдин чиқмағай,
Қаҳр этиб, эй шайх, синдурсанг асолар бошима.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-556;

≈ **туғ-** — ҳасса таянмоқ:

Наргис киби сорғариб асо тутқан
Қўптур қора кўзлар ичра беморинг.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-350.

**АСОЛИҚ** — ҳассалик, таёқлик; ≈ **қил-** — ҳасса, яроқ вазифасин ўтамоқ:
Йўлимда неким аждаҳолиқ қилиб,
Қўлумда мададға асолиқ қилиб.
*Садди Искандарий*, 243*а*3.

**АСОҚАШ** — ҳассакаш:
Бир луқмаға мен бўлуб балокаш,
Бир луқмахўр олима асокаш. *Лайли ва Мажнун*, 69*б*6.

**АСОКИР** — аскарлар; ≈ **и мансура** — ғолиб аскарлар, енгилмас қўшин:
Ҳам мавкиби ҳумоюндинким, гарди сурмасидин адолат ва нусрат кўзлари равшан ва асокири мансураким, тийғлари сувидин фатҳ ва зафар биёбони гулшандур. *Муншаот*, 145.

**АСОЛАТ** — улуғлик; асиллик, зоти поклик:
Асолат сипеҳрида рахшанда меҳр,
Адолат жаҳониға олий сипеҳр. *Садди Искандарий*, 18;
Беасл иши бўлмади адолатқа далил
Донолиғ эрур элда асолатқа далил. *Назмул-жавоҳир*, XV-40.

**АСОМИЙ** — исмлар, номлар, атамалар:
«Баҳористон»да назм аҳли асомийси зайлида бу фақирни бу навъ мазкур қилибтурлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 703;
Аммо буҳур асомийси: тавил, мадид, басит, вофир, комил, ҳазаж, ражаз, рамал... *Мезонул-авзон*, 17.

**АСОС** — 1. таянч, пойдевор:
Еттию кўрди бир бийик кирёс,
Тоқу айвон анга сипеҳр асос. *Сабъаи-сайёр*, 129-17;
Ботин ҳаримида тиласа махзани ҳузур,
Зоҳир уйи асосиға вайроналиғ керак.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-723;

2. асос, замин:
Умр асоси мухаллад ва давлат биноси муаббад бўлсун.
*Муншаот*, 147;

3. тартиб, тузум; кўркамлилик, етуклик; сабаб:
Кирдию топти бир дам осойиш,
Кўрди онча асосу оройиш. *Сабъаи сайёр*, 130-7;
Асос анга ким кўрса наззорагар,
Бўла олмайин ҳушиға чорагар. *Сабъаи сайёр*, 286*а*5;

4. таъмир, қурилма, мустаҳкам бино:
Мунча лойиқ асоси шоҳона,
Ҳар ғаройибки, ҳам керак ёна. *Сабъаи сайёр*, 82-10;

5. сабаб, негиз, баҳона; ≈ **и ихтилол** — паришонлик сабаби:
Ҳасрат оҳидин фалакка ўт солурмен ҳар нафас,
Не экин ҳикмат буким топмас асоси ихтилол.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-210;

≈ **и калисо** — христианлар ибодатхонаси, манзили, пойдевори:
Ул асоси калисо монандни бузуб, ерида масжиде солилди.
*Вақфия*, 719;

≈ **сол-//туз-** — бирон нарсани ўрнатмоқ, юзага келтирмоқ, мустаҳкамламоқ; қўл урмоқ, иш бошламоқ:
Чун «Садди Скандарий» асосин хотирим муҳандиси солибдур. *Муҳокаматул-луғатайн*, 23;
Эранлар... ботинлари асосин тузубтурлар.
*Маҳбубул-қулуб*, 63;

≈ **сур-** — пойдевор қуймоқ:
Сурди чун тўртинчи айвонға асос,
Шоҳи анжум айлади нур иҳтибос. *Лисонут-тайр,* 10-12.

**АСОФИЛ** — паст (табақадаги кишилар); нодонлар:
Асофилға ҳар неча ким жаҳл эрур,
Валекин хусуматлари саҳл эрур.
*Садди Искандарий,* 258*а*13.

**АСОҒИР** — энг кичиклар, норасидалар; **акобирдин асоғирға** — каттalардан кичикларгача:
Халойиқдин кишига мужиби таъзим ва эъзоз ва акобирдин асоғирға боиси илтифот ва имтиёз. *Маҳбубул-қулуб,* 116.

**АСР** — 1. давр, аср, замон:
Ул асрнинг бу фанда моҳирлари мисли Устод Муҳаммад Хоразмий ва Мавлоно Нуъмон...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;
Сикандарки, гардунға чекти ливо,
Анинг асрида бўлди фармонраво.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1256;
2. пешин ва шом намозлари ўртасидаги вақт; ≈ **қиёми** — аср намозига туриш:
Ва аср қиёмидин ва иқомас-салот жамоатиға юз қўйулди.
*Садди Искандарий,* 8.

**АСРА-** — 1. сақламоқ, яширмоқ, эҳтиётламоқ:
Мазҳабингни ихфолиғ била элдин яхши асра ва ёрмоғингни яхши ва ёмондин махфий асра. *Маҳбубул-қулуб,* 161;
Бахилнинг молин асрардин меҳнати қатиғ ва ҳасуднинг феъли уётидин айши ачиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 122;
2. риоя қилмоқ; тута билмоқ:
Олим керакки, ўз илмининг поя ва миқдорин асрағай гавҳарни имтиҳон учун тошқа урмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 142;
Навжавон ишқ ичра гарчи зор эди,
Кўп фусун бирла ўзин асрор эди. *Лисонут-тайр,* 169-10;
3. тўхтатмоқ, тиймоқ; сақламоқ:
Тилингни ихтиёрингда асрағил, сўзунгни эҳтиёт била дегил.
*Маҳбубул-қулуб,* 162;
Дер эрдим ҳажрида шояд ўзумни асрай олғаймен,
Бу сўз ҳашв эрканин билдим, ҳам ул соатки айрилдим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-444;
4. назорат қилмоқ, коровулламоқ:
Бу кун асра оқшомғача бу эшик,
Менинг соридин бўлма андешалик.
*Садди Искандарий,* 287*б*19;
Шопурни асрар кишининг қизи ошиқ бўлуб, ул ҳибсдин қутқариб, нков қочиб, Қазвинға келдилар
*Тарихи мулуки ажам,* 215;
5. фарзанд қилиб олмоқ; тарбия қилмоқ:
Мир Иброҳим... фақирона ўғилчилай асрабмен.
*Мажолисун-нафоис,* 174;
Дебтурларки, бир гозур иликига тушуб, ани фарзандчилай асраб, тарбият қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 511.

**АСРАМ** — аруз вазни баҳрларидан бири:
Мутақорибн мусаммани асрам. *Мезонул-авзон,* 59.

**АСРОР** — сирлар, яширин нарсалар:
Давр сирри пардасин гар очмамишсен, соқиё,
Бода тутким, дей санга бу парданинг асрорини.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-592;
Эл поясини англай десанг асрорини бил,

Кўнглидаги муддаосини изҳорини бил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42;

≈ **и ваҳдат** — танҳолик, бирлик, ягоналик сирлари:
Асрори ваҳдат иста харобот пиридин,
Ким шайх ваъзу панди фусуну фасонадур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-190;

≈ **и илоҳи** — тасаввуфга оид диний сирлар:
Мавлоно Жалолиддин, яъни Мавлавий Румийдурки, мақсадлари назмдин асрори илоҳий адоси ва маърифати номутаноҳий имлосидин ўзга йўқтур. *Маҳбубул-қулуб,* 27;

≈ **и ирфон** — билим сирлари; сўфийлар тариқатининг сирлари, худога етишиш сирлари, олий мавжудотни англаб етиш сирлари:
Қ-эй бори асрори ирфон мойили,
Зотингиз бу ганжи пинҳон қойили. *Лисонут-тайр,* 29-6;

≈ **и тоб** — куч, қувват, чидам сирлари:
Урмиш эрди ташлаған асрори тоб,
Кўрди дўконларда неъмат беҳисоб. *Лисонут-тайр,* 38-16;

**и шигарф** — ажойиб сирлар:
Чек наво, эй Булбули гулзори шавқ,
Савти алҳонинг келиб асрори шавқ. *Лисонут-тайр,* 31-3;

≈ **и шигарф** — ажойиб сирлар:
Бошлаб ул мажмаъда асрори шигарф,
Фош қилди бўйла сармастона ҳарф. *Лисонут-тайр,* 29-5;

≈ **и қудс** — илоҳий сирлар:
Ани айлабон равшан анвори қудс,
Мунинг нутқидин равшан асрори қудс.

*Садди Искандарий,* 322б16;

≈ **и ҳақиқат** — ҳақиқат сирлари, илоҳий сирлар:
Улки букун қутби тариқатдур ул,
Қошифи асрори ҳақиқатдур ул.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

≈ **и ҳақойиқ** — ҳақиқат сирлари:
Қашфи асрори ҳақойиқда фарид,
Нутқидин аҳли ҳақиқат мустафид. *Лисонут-тайр,* 193-14.

**АСРОРЛИҚ** — сирли, сирларни ўзида сақловчи:
Топқуча ганжинаи асрорлиқ,
Кўб қилибон солики атворлиқ. *Ҳайратул-аброр,* VI-25;

**АСРУ** — 1. жуда, ниҳоятда; жуда кўп, беҳисоб:
Ишқинг ичра манга асру ситамдур,
Кўнглум ўтиға чарх узра аламдур. *Мезонул-авзон,* 57;
Гар тери бирла сўнгакмен туъма ҳам қилмас итинг,
Ким тери асру қатиқ бўлмиш, сўнгак асру чурук.

*Хазойинул-маоний,* Iа-253;

Муни билким жаҳон фонийдур асру,
Ҳақиқат аҳли зиндонийдур асру. *Фарҳод ва Ширин,* 85;

2. тез, қаттиқ:
Сурубон рокиби баён асру,
Қилким ўлди сабук инон асру. *Сабъаи сайёр,* 205-9;
Етиб ғайбдин чун бу неру манга,
Бўлуб сўз демак майли асру манга.

*Садди Искандарий,* 243б19.

**АССОР** — жувозкаш, ёғчи; ≈ **ўйи** — жувозкаш ҳўкизи:
Бўлуб садқаси чархи даввор ўйи,
Қилиб давра андоққи ассор ўйи. *Садди Искандарий,* 238б19.

**АСТА** — секин, оҳиста, мулойим:

Ул ҳазрат хизматларида астағина ўқудум.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**АСТАҒФИРУЛЛОҲ** — худодан кечирим сўрайман, ўтиниб тилайман, худо сақласин!
Бу дам кин хирад мендин огоҳдур,
Сўзум барча астағфируллоҳдур.
*Садди Искандарий,* 244*а*18.

**АСТРАБОДЛИҒ** — астрободлик, Астробод шаҳридан келиб чиққан:
Сайид Абдулҳақ астрободлиғдур... *Мажолисун-нафоис,* 57.

**АСФАЛ** — паст, тубан; пастроқ:
Фазлалари дафъи учун икки йўл
Жониби асфалдин ўлуб зоҳир ул *Ҳайратул-аброр,* 53-19.

**АСФАЛНИШИН** — пастда ўтирадиган, паст ўринли, паст мартабали.
Ясадинг касофат биринингг ишин,
Ким ул бўлди бу иштин асфалнишин.
*Садди Искандарий,* 236*б*4.

**АСФАР** — сариқ, сап-сариқ:
Гулунг ранги асфар нишон бўлмасун,
Баҳорингға ҳаргиз хазон бўлмасун. *Муншаот,* XIII-92;
Якшанба куни Баҳромнинг қуёшдек зарбафт либос кийиб... олтун соғарда асфар май ичгани.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1012.

**АСФАРАФШОН** — сариқ таратувчи, сариқ сочувчи:
Ел сув уза барги асфарафшон,
Мови варақи ясаб зарафшон. *Лайли ва Мажнун,* 69.

**АСФАРКАШ** — сариқ таратувчи; **роҳи асфаркаш** — сариқ рангли май:
Яна бир хилъате кийиб заркаш,
Зарваш уй ичра роҳи асфаркаш. *Сабъаи сайёр,* IX-7.

**АСФОР** — китоблар, буюк китоблар; сафарлар; ≈ **и самовий** — кўкдан инган китоблар; осмон сафарлари:
Йўқ бўлди каломингдин асфори само барча,
Асфори самовийдин бўлған киби йўқ позанд.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-132.

**АСЪАБ** — қийин, қийинроқ; қаттиқроқ:
Ҳажри ки анга мураттаб ўлди,
Аввалғидин эмди асъаб ўлди. *Лайли ва Мажнун,* 88*б*17.

**АСҚОЛ** — оғир юклар, нарсалар:
[Хожа Деҳдор] ул муҳимни саранжом қилиб, қайтиб келадурганда шаҳарнинг бир манзилида эканда аҳмол ва асқолни қўюб, бежиҳат илғаб, шаҳарға келди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**АСҒАР** — энг кичик, кичик:
Лек жиҳод ичра бу асғардурур,
Нафс била айлаган акбардурур. *Ҳайратул-аброр,* 164-11.

**АСҲАЛ** — осонроқ; ≈ **қил-** — осон қилмоқ:
Саҳл эрур жон нақдини соқий учун қилмоқ нисор,
Лек бир паймона тўлдурмоқ била асҳал қилинг.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-200.

**АСҲОБ** — суҳбатдошлар, улфатлар, оғайнилар, дўстлар; мажлис, зиёфат аҳли:
Дарвеш Ҳожининг тундлиқларидин асҳоб нақллар қилурлар эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
Уйғатур субҳи баҳор элни фиғон бирла саҳоб,
Ким сабуҳи чоғидур — маст бўлинг, эй асҳоб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-47;
≈ **и дин** — диндорлар, дин аҳиллари:

Шайх Сурий қудваи асҳоби дин,
Навваролloҳ сирруҳои холидин. *Лисонут-тайр,* 181-4;

≈ **и жовидоний** — доимий, абадий суҳбатдошлар, дўстлар:

Илтимос асҳоби жовидонийдин улким, гоҳи ниёз ашки била бу шориъ йўқ биёбондинким, қуловузсиз кирибмен, офот гарду ғубориға сув урғайлар. *Муншаот,* 97;

≈ **и кан-нужум** — менинг суҳбатдошларим юлдузларга ўхшашдир:

...Тўртинчи наът... ҳар бирига ул сипеҳрида бир кавкаби рахшандалиқ содиқдурурки, асҳоби кан-нужум бу мазмунға нотиқдурур. *Ҳайратул-аброр,* 22;

≈ **и каҳф** — етти асҳоб (қиссаси); гор дўстлари:

Собиқан ҳам қисса ўтмиш бу қабил,
Сидқиға асҳоби каҳф этти далил. *Лисонут-тайр,* 100-3;
Агар бу сўз санга кўрунса маҳол,
Асҳоби каҳф била итларидин ҳисоб ол.
*Маҳбубул-қулуб,* 146;

≈ **и рисолат** — дўстлик рисолатлари; рисола эгалари:

Ўйлаким, сидра киби минбар уза гоҳи ҳадис,
Йиғилур ҳар сори асҳоби рисолатойин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-440;

≈ **и таваккул** — худога такя қилганлар, сўфийлар термини:

Йўқ дайрда арбоби тағофул қадри,
Беҳад бўлур асҳоби таваккул қадри.
*Назмул-жавоҳир,* XIV-39;

≈ **и тариқат** — художўйлар, сўфилар, эшонлар, дин аҳли; тасаввуф аҳли:

Хожа Абдуллоҳ Ансорий... асҳоби тариқат ва арбоби ҳақиқат зикридаким, китобе битибдурлар ва они беш табақа қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 702.

**АТА-** — 1. ном бермоқ, от қўймоқ, исмламоқ:

...чун Сосон орадин чиқиб эрди, ани Бобак оти била атадилар. *Тарихи мулуки ажам,* 515;

Скандар атади Самарқанд они,
Самарқанди фирдавс монанд они.
*Садди Искандарий,* 272а7;

2. бағишламоқ, атамоқ:

Подшоҳ қизин Баҳромға бериб, мулкин ҳам анга атаб, валиаҳд қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 518.

**АТАКА//АТКА** — тарбиячи, мураббий, отахон:

...ул қиз бир энага билан ва бир атака ва бир хожасарой била қолди. *Тарихи мулуки ажам,* 513;

Абдулваҳҳоб... Абдураззоқ атканинг ўғли бўлғай...
*Мажолисун-нафоис,* 173;

Ва алар ҳечқайсиға от таъйин қилмайдурлар ва араб тили била «эм» ва «хол» дерлар. Ва атка ва энагани ҳам бу тил била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**АТАЛ-** — бирон вазифага тайин этилмоқ, белгиланмоқ:

Аталди бири Мисру Бағдодға,
Ёзилди бири мулки Навшодға. *Садди Исканадрий,* 267б7.

**АТАШ** — 1. ташналик, чанқов:

Ҳар киши сувсиз бўлса, хоҳ қари, хоҳ йигит, сув ичгач, аташи дафъ бўлуб, завқ топар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530.

Сувдин ўлган замонда соғаркаш,
Айлагай дафъи жуъ, манъи аташ. *Сабъаи сайёр,* 76;

2. бирон нарсага орзумандлик, ҳавас изтироби, хумор:

Соф васли бўлмаса гар барча заҳри ҳажридур,
Соқиё, бир журъа тутким, олди жонимни аташ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-274.

**АТБОЪ** — тобелар, фуқаролар, қарашли кишилар; тарафдорлар, издошлар:
Бу ҳужжат била Монийнинг терисин сўйдуруб, сомон тиқтирди ва атбоъин қатл этти. *Тарихи мулуки ажам,* 517;
Ҳам атбоъининг яхши ниятлари яна ҳам атонинг васиятлари... *Садди Искандарий (Хамса),* 1281;
Чун Ардашер Истаҳр шаҳрига етти, отасининг атбоъидин баъзи анга йиғилдилар. *Тарихи мулуки ажам,* 516.

**АТБОҚ** — табақалар, қаватлар:
Меҳр ва анжумнинг оқ ва қизил дирамлари сипеҳр атбоқини музайян қилғай. *Муншаот,* 148;
Деса бўлғайки, чарх атбоқи
Бўлсалар эрди назмим авроқи. *Сабъаи сайёр,* 209.

**АТВОР** — 1. юриш-туриш, хулқ-атвор, феъл, ҳаракат, қилиқлар:
Ёреки ҳамида атвори анинг,
Кўрмакка ғанимат ўлди рухсори анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;
Мавлоно Хожи Муҳаммад... атворда фариштадур, инсон ҳайъатида зуҳур қилган. *Мажолисун-нафоис,* 149;
2. йўл, йўсин, услуб; тартиб, одат:
Заруратки атвор ўлуб мухталиф,
Ҳар эл бир сифатқа бўлуб муттасиф.
*Садди Искандарий,* 244б13;
Соликнинг атвориға андом бергучи сафар ва кўнгулнинг ҳар сори ҳаво қилуриға ором бергучи сафар.
*Маҳбубул-қулуб,* 154;
3. боб(ида), йўл(ида), соҳа(сида):
Эй Навоий, ишқ атворида будур зулмким,
Гул мақоми боғ бўлуб, булбул ери бўлғай қафас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-235;
Тонгдин оқшомға ишда санъатсоз,
Ҳунар атворида фусунпардоз. *Маҳбубул-қулуб,* 44;
≈ **и писандида** — яхши, маъқул хулқ-атвор, ёқимли қилиқ:
... ахлоқи ҳамида ва атвори писандида ва зоҳир юзидин мунча фазлу камол ва маъни тарафидин мунча важди ҳол бера олур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**АТВОРЛИҚ** — **солики атворлиқ қил-** — сўфийлик йўлини тутмоқ:
Топқуча ганжи наим асрорлиқ,
Кўп қилибон солики атворлиқ. *Ҳайратул-аброр,* VI-25.

**АТИББО** — табиблар, шифокорлар, даволовчилар:
Боши уза жамъ ўлуб аҳиббо,
Ҳозир қилур эрдилар атиббо. *Лайли ва Мажнун,* 18;
Атиббо бир замондин сўнгра Паҳлавон мотамидин ғамзада бўлуб, юз дарду ҳасрат била қайтиб келдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536.

**АТИЯ** — хадя, совға, тортиқ қилинган нарса:
Худ жаҳонда атияе борму,
Яхшироқ дўстлик ҳадиясидин. *Арбаин,* XV-59.

**АТЛАС** — 1. атлас, газлама:
Ғанийға чапон киймак андоқдурким, муфлисға атласу катон киймак. *Маҳбубул-қулуб,* 140;
Хачиру тева барчаси зебо,
Барчанинг рахти атласу дебо. *Сабъаи сайёр,* 91-13;
2. парда, тўшама, тўшалган нарса:
Бийик қасриға тўққузунчи фалак

Ул атласки ботқай амал фаршидек. *Вақфия,* 716;
≈ **и гардун** — осмон, само безаги, ранг-баранглиги:
Навоий атласи гардундин этса майполо,
Чу дайр дурдикаши мен демангки, бодани суз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-209;
Ишқ даштида бало гарди манга чун парда бас,
Атласи гардунни ёпмасмен тани урёнима.
*Хазойинул-маоний,* IIа-322;
≈ **и фалак** — мовий осмон; осмон ранг-баранглиги:
Пӯши дебойи чин вале неча ранг,
Ким анга атласи фалак ҳамсанг. *Сабъаи сайёр,* 49-11;
≈ **и чарх** — осмон:
Палоси ҳузну мен, эй атласи чарх,
Манга лойиқ эмас воло қумошинг.
*Хазойинул-маоний,* Iа-257.

**АТНОБ** — чилвирлар, арқонлар; каманд, тузоқ:
Зулфум шиканида қилса атноб,
Жисмиға нечук тушар эркин тоб. *Лайли ва Мажнун,* 72а4.

**АТО//ОТА** I — 1. ота, падар:
Сарвдек бӯлса бу гулшанда ато, гулдек ано
Мумкин эрмас туғмоғи сен сарви гулрухдек ӯғул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-370;
Атонинг хатосин билгил савоб,
Сени юз балодин қутқарғай худо. *Муншаот,* 127;
2. манба, келиб чиқадиган жой:
Гуҳар зотиға не ком ӯлғай шараф,
Бу ким бӯлғай анинг атоси садаф.
*Садди Искандарий,* 289а21;
≈ **-ано** — ота-она:
Шоҳ Қули Уйғур... ато-анонинг суюклиги жиҳатидин омий қолди. *Мажолисун-нафоис,* 178;
≈ **-атодин-** ота-бободин:
Мир Ҳайдар... ато-атодин бу даргоҳнинг бойриси, балки туғмасидур. *Мажолисун-нафоис,* 172;
≈ **дин ато** — ота-боболардан бошлаб:
Ки бу мулк андинки, иҳдос эрур,
Атодин ато бизга мерос эрур. *Садди Искандарий,* 289б5;
≈ **пардаси** — ота кӯнгли:
Бу сӯз ёдиға келгач, ӯлди зарур
Етурмак ато пардасиға сурур. *Садди Искандарий,* 249а19.

**АТО** II — бахшиш, инъом, ҳадя, хайру эҳсон, саховат:
Кулар юз билан ато — сахо устига сахо.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;
Ато ҳам турфа ишдур, турфароқ бил
Агар йӯқтур онинг ёнида миннат.
*Хазойинул-маоний,* IIа-416;
≈ **айла-//қил-//эт-** — бағишламоқ, туҳфа, инъом қилмоқ, карам, саховат кӯргузмоқ:
Улуққа улуқча ато айласа,
Кичикка кичикча сахо айласа. *Садди Искандарий,* 265а4;
Хуш улким, анга лутф бирла худо,
Улуснинг қабулин қилди ато.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
Лек бу чинлиқки, ҳақ этмиш ато,
Кӯрки улус оллида улдур хато. *Ҳайратул-аброр,* 121-8.

**АТОБЕК//ОТОБЕК** — ота ӯрнини тутган киши, отахон, тарбиячи, устод:

Ҳамул Фарҳодға эрди атобек,
Қўруб Фарҳод худ они атодек. *Фарҳод ва Ширин,* VII-48.

**АТОЁ** — бахшишлар, туҳфалар, ҳадялар:
Ангаким, атоё тилар сендин эҳсон,
Наво истаганларга сендин атоё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-10;
Атоёни англаб мусаббиб иши,
Ўзин билмагай ўрта ерда киши.
*Садди Искандарий,* 242б19.

**АТОЛИҚ** — оталик, ота вазифасини бажариш:
Ўғулсизларни ҳам айлаб наволиқ,
Атосизларга ҳам айлаб атолиқ. *Фарҳод ва Ширин,* VII-32.

**АТОСИЗ//ОТАСИЗ** — отасиз, отадан етим қолган:
Эмон сиз киби, сиздин ўксук басе,
Атосиз, дил озурдаи бекасе. *Садди Искандарий,* X-25.

**АТОҒЛИҒ** — махсус, аталган; тақдир:
Меҳри зулфиға кўнгли боғлиқ эди,
Бу анга гўйиё атоғлиғ эди. *Сабъаи сайёр,* 147-2.

**АТР** — хушбўй ҳидли модда; хушбўйлик:
Бу дамки эсиб насими наврўз,
Гул атрини қилди мажлисафрўз. *Лайли ва Мажнун,* 63б19;
Ҳулла ранги неча ким қотил бўлуб,
Атрдин юз жон яна ҳосил бўлуб. *Лисонут-тайр,* 71-14;
≈ **и руҳафзо** — жонлантирувчи атр:
Тоза қонлиғ доғ иси кўнглум аро муҳлиқдурур.
Атри руҳафзо кўрунг ғам боши ичра вардима.
*Хазойинул-маоний,* IVб-560.

**АТРАНГЕЗЛИҒ** — хушбўй ҳидлилик, муаттарлик:
Наврўз насимининг мушкбезлиғи лола димоғин савдойи ва баҳор салқинининг атрангезлиғи булут мизожин ҳавойи қилибтурур. *Муншаот,* 88.

**АТРОҚ** — турклар:
Нечунки букун жаҳонда атрок,
Кўбтур хуш табъу соф идрок. *Лайли ва Мажнун* 77;
Навоий истаса лўливаше, ажаб эрмас,
Бу важҳ илаки, вафо тарки эттилар атрок.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-334;
≈ **и фақир** — камбағал, бечора турклар:
Ғайр хайли сода атроки фақир,
Қим аларда камдур идроки касир. *Лисонут-тайр,* 194-11.

**АТРОФ** — 1. атроф, теварак-атроф:
Сойир азизларким, атрофдаги вилоятдин аларнинг (Жомийнинг) азоси учун келдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708;
2. қирғоқ, лаб, бўй:
Неча кўз тушса кўк сув чарх монанд,
Топиб атрофи кўк зайлиға пайванд. *Муншаот,* 96;
Кезиб бу сифат баҳр атрофини,
Масоҳат била англаб авсофини. *Садди Искандарий,* 312а8;
3. кўмакчи вазифасида:
Гулхану юз зоғи нажисхордек,
Ё заған атрофида мурдордек. *Ҳайратул-аброр,* 159-23;
Йўлдин-ўқ кўргузди азми хонақоҳ
Шайх атрофида истай деб паноҳ. *Лисонут-тайр,* 85-12.

**АТРФИЗОЙ//АТРАФЗОЙ** — хушбўй ҳид таратувчи:
Саидалосо насими лахлаха сой,
Кўк димоғиға бўлди атрфизой. *Сабъаи сайёр,* IX-229.

**АТТОР** — аттор:

Кўп чучуклуктин очиғлиқ анфаъ ўлди ишқ аро,
Шарбати аттор эрур ширин, майи хаммор талх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-114.

**АТТОРЛИҚ** — муаттарлик; хурсанд қиладиган ёқимли сўзлар:

Сўз ичра анга тез бозорлиқ
Бу бозор аро турфа атторлиқ. *Садди Искандарий,* 241б12;
Бу атторлиқда мақосид билиб,
Ани доли дониш Аторид қилиб.
*Садди Искандарий,* 241б13.

**АТФ** — грамматик термин, сўзлар бирикиши; ≈ **вови** — сўзларнинг *в* ҳарфи ёрдамида бирикма ҳосил қилиши:

Бу шеърнинг қофиясидин сўнгра атф вовин калиманинг асли ҳарфи ўрниға тутулуб ғариб ихтироъ қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 238.

**АТФОЛ** — гўдаклар, ёш болалар:

Гоҳ жунун маҳалласида арзол бўйнумға сели урдилар ва атфол бошимға тош ёғдурдилар. *Маҳбубул-қулуб,* 5;
Келтуруб атфол ўюниға кўнгул,
Лек ўйин ҳар сори гулҳоча гул. *Ҳайратул-аброр,* 166-1;

≈ **и жунун** — ёшлик телбаликлари, ёшликдаги ножўя ҳаракатлар:

Атфоли жунун жафо қилиб фош,
Ҳар лаҳза бошимга ёғдуруб тош. *Лайли ва Мажнун,* 4;

≈ **и нужум** — кичик юлдузлар:

Атфоли нужум айлабон майл,
Ўқурға ва ўқумоға Валлайл. *Лайли ва Мажнун,* 6;

≈ **и ғам** — турли-туман ғам-ғуссалар; ғамгин тасодифлар:

Бўрк ўрнида бош элтур, нақд ўрниға жон олур.
Атфоли ғаминг ичра бас турфа ўюнлардур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-109.

**АТЪИМА** — овқатлар, емишлар:

Ейилғач улус олида атъима,
Ки тутқай бари жашн ичин ҳар нима.
*Садди Искандарий,* 316б11;
Тош қозондин ғайри нафъ ҳеч нима мутасаввар эрмаским, лазиз ва мулавван атъима анда пишар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530.

**АТҚИЁ** — тақводорлар, художўйлар; гуноҳдан сақланувчилар:

Гоҳ атқиё масожидида алар қадами етган ерга юз қўйдум ва сажда касратидин манглайим терисин сўйдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 5

**АФАН//АФН** — энг бадбўй, ёмон ҳидли:

Бўлди бағрим яраси уйла афан,
Ки шамимидин эрур бийми вабо. *Хазойинул-маоний,* IIIб-44.

**АФВ** — кечириш, гуноҳидан ўтиш; узрини қабул қилиш:

Мавлоно Ашроф... афв фазилатида «Хамса»сидин бу байт яхши воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 13;
Ва гар афв ила қисматим этсанг тараб,
Сенинг хулқу лутфингдин эрмас ажаб.
*Садди Искандарий,* 289а1;

≈ **айла-//эт-//қил-** — гуноҳидин кечмоқ, кечирмоқ:

Қатл агар қилса ҳам фикандаси мен,
Афв ҳам айлар эрса бандаси мен. *Сабъаи сайёр,* 183-22;
Саҳварин афв қилиб, юзларига келтурмагайлар, то аларға хижолат воқеъ бўлмағай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;

Гар Навоий гуноҳи ишқинг эрур,
Афв қилмоқчи ҳам эрмас бу гуноҳ.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-303;

≈ **кўргуз-** — илтифот қилмоқ, кечирмоқ:
Қавий душман забунинг бўлса, мурувват қил, карам ва афв кўргузгил. *Маҳбубул-қулуб,* 163.

**АФВОЖ** — гуруҳлар, тўдалар:
Саҳар яшил аламидин ливонг уза шиққа,
Малак қолин ҳашаридин сипоҳингга афвож.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-96.

**АФВОҲ** — оғизлар:
Насиб эт анинг мулкини шоҳға,
Дуосини қил жорий афвоҳға. *Садди Искандарий,* 321*б*2.

**АФГАН//АФКАН** — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти вазифасида келиб, *ташловчи, отувчи, туширувчи, таратувчи, сочувчи, ёғдирувчи* маъноларини беради; **шамъи нурафган** — нур таратувчи шам:
Етти гардун демайки, етти лаган
Ҳар бири ичра шамъи нурафган. *Сабъаи сайёр,* 5-12.

**АФГАНДА//АФКАНДА** — паст, тубан, ташландиқ; тобе, қарам; бахтсиз, бечора, ожиз, муҳтож; хаста:
Бўлдилар ўз феълининг шармандаси,
Ўз сулуку феълининг афгандаси. *Лисонут-тайр,* 35-14;
Жаҳон шоҳларин айламиш бандаси,
Забардастлар бўлмиш афгандаси.
*Садди Искандарий,* 292*а*11;

≈ **и беэътибор** — назардан қолган киши (камтарлик юзасидан «мен» ўрнида ишлатилади); нолойиқ:
Бандаи хоксор агарчи туфроғдин ўксук эрдим, аммо ул қуёш тарбияти билан ранго-ранг гуллар очтим ва бу афгандаи беэътибор агарчи заррадин камрак эрдим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 32.

**АФГАНДАЛИК//АФГАНДАЛИҚ** — тушкунлик, зор-зорлик, фақирлик, муҳтожлик, бечоралик, хасталик:
Ҳам элдин санга кўпрак афгандалик,
Ҳавосинғга дағи парокандалик. *Садди Искандарий,* 243*б*14;
Қоматидин сарвға афгандалик,
Оразидин меҳрға шармандалик. *Лисонут-тайр,* 64-13;
Анга эваздур санга шармандалиқ,
Анга бийиклик санга афгандалиқ. *Ҳайратул-аброр,* 73-29.

**АФГОР//АФКОР** — 1. яраланган, жароҳатланган, мажруҳ:
Таёқ аъзосин андоқ афгор қилдиким, қон ул маъракани лолазор қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 79;
Аввалида ишқнинг бас зор эди,
Юз балият тийғидин афгор эди. *Лисонут-тайр,* 102-1;
2. эзилган, ўртанган; ночор; ғамли, андуҳли:
Ҳажрингда, эй гулчеҳра, беҳад зормен,
Қон ичра ғарқа гул киби афгормен.
*Мезонул-авзон,* 40;
Менки бу нафс илгидин афгормен,
Мунча балоларға гирифтормен. *Ҳайратул-аброр,* 199-4;

≈ **кўнгул** — дардли юрак:
Ким Суҳайлий саридур зор кўнгул,
Кўп тилар суҳбатин афгор кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-423;

≈ **айла-** — эзмоқ, қийнамоқ, азоб бермоқ; жабр-ситам қилмоқ:
Кўнглум олдинг чеҳра бурқаъдин намудор айлабон,

Сўнгра жаврунг не эди, жонимни афгор айлабон.
*Хазойинул-маоний,* IIа-386;
Дема мажнун, ул пари ишқида менмен дашт уза
Нола чеккан тош ила кўксумни афгор айлабон.
*Хазойинул-маоний,* IIа-276;

≈ **бўл-** — жароҳатланмоқ, эзилмоқ:
Бўлмасам ошиқ, фиғону зор бўлғайму эди,
Қуймасам пинҳон, ичим афгор бўлғайму эди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-625;
Яна ҳажр аро зор бўлдум,
Фироқингдин афгор бўлдум. *Мезонул-авзон,* 60;

≈ **-иста** — қийнамоқ, жабр-ситам қилмоқ:
Не жафо эрдики, марҳам васлидин қўймай ҳануз,
Ҳажр тийғин ёғдуруб, кўнглумни афгор истади.
*Хазойинул-маоний,* IVб-611;

≈ **эт-** — яраламоқ, жароҳатламоқ:
Жунун тоши уруб ҳар ён янги доғимни афгор эт,
Ичимдин лоладек, ишқ ичра тошимни намудор эт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-98;

≈ **ўл-** — афгор бўлмоқ:
Уйлаким урён танимға ёғди тош ҳижронида,
Эй Масиҳ, асра дамингким, беҳад афгор ўлмишам.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-225;

≈ **қил-** — қийнамоқ, азобламоқ, жабр-ситам қилмоқ:
Эй кирпики нешу кўзи хунхор,
Жонимни неча қилурсен афгор. *Хазойинул-маоний,* IIIа-385.

**АФГОРЛИҒ** — хасталик, мажруҳлик, жароҳатлилик, ярадорлик:
Жигарсўз ҳодисаким, истимои кўзга мужиби хунборлиқ ва ғамандўз воқеаким, иттилои жонға бонси афгорлиғ эрди — етишти. *Муншаот,* 107.

**АФЗО//АФЗОЙ** — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб, *орттирувчи, кўпайтирувчи, узайтирувчи* каби маъноларни ифодалайди.

**АФЗОЙИШ** — кўпайтириш, орттириш, зўрайтириш:
Қадриға бергач анинг афзойиш,
Кўзига уйқу солди осойиш. *Сабъаи сайёр,* 157-13.

**АФЗОР** — асбоб, иш қуроли:
Ҳунарвар еткуруб гардунға бошин,
Муҳайё айлабон афзору тошин. *Фарҳод ва Ширин,* VII-56.

**АФЗОРСИЗ** — асбоб-ускунасиз, иш қуролисиз:
Дема тифл, Монийки афзорсиз,
Чекиб юз туман давр паргорсиз.
*Садди Искандарий,* 297б17.

**АФЗУН** — 1. ортиқ, зиёда, кўп:
Паришонлиғим кашмирий соҳир кўзлукларнинг насими шабгир совурған зулфидин афзунроқ. *Вақфия,* 720;
Не айб, шодлиғ ашким кўп оқса васлингда
Баҳор фасли бўлур чашмалар суйи афзун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-514;

2. афзал, юқори, устун; кўпроқ;
Бўлди яна ул узори гулгун
Ҳусн ичра бурунғидин ҳам афзун. *Лайли ва Мажнун,* 62а16;
Сен мендин ўлуб вафода афзун,
Ҳам сидқда, ҳам сафода афзун.
*Лайли ва Мажнун,* 66б5;

**ададдин афзун** — саноққа сиғмас, сонсиз, ҳадсиз:
Чарга аро қилмиш эди Мажнун,

Даврида кийик ададдин афзун. *Лайли ва Мажнун,* 74*а*6;
≈ **айла-** — орттирмоқ, кўпайтирмоқ, оширмоқ:
Шавқини наззора афзун айлади,
Ишқ аҳволин дигаргун айлади. *Лисонут-тайр,* 204-4;
Сабр арчи кишига ранж афзун айлар,
Охир киши фолини ҳумоюн айлар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;
≈ **бўл-** — 1. ортмоқ, зиёдалашмоқ:
Ҳажр аро жисминг киби бўлмас менга кам иштиёқ,
Балки ҳуснунгдин бўлур афзун дамодам иштиёқ.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-322;
2. ортиқроқ, бадтарроқ бўлмоқ:
Гарчи расво эрди Мажнун, чун менинг расволиғим
Бўлди афзун, эмди кўрунмас анинг расволиғи.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-350;
≈ **ўл-** — кўпаймоқ, ортмоқ:
Бўлур таъвиз бирла афсун
Боис бари ранж ўлурға афзун. *Лайли ва Мажнун,* 89*б*15;
≈ **эт-** — оширмоқ, кучайтирмоқ:
Панд ила ишқимға ҳар ким десаким, таскин берай,
Оҳким, бу ўтни дам бирла яна афзун этар.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-160;
≈ **қил-** — орттирмоқ, кўпайтирмоқ:
Чун шукрга ўз тилини мақрун қилғай,
Ўз неъматин ул шукр ила афзун қилғай.
*Назмул-жавоҳир,* 20;
Ёр дардим сўрмайин кўнглумни маҳзун қилдило,
Жоним ошубини кам қилмоқдин афзун қилдило.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-19.

**АФЗУНЛИҒ//АФЗУНЛУҒ** — кўплик, ортиқлик, зиёдалик:
Мумкин эрмас қисмат ўлған ризқнинг афзунлиғи
Бас халойиқ миннатин, то бўлғай имкон, чекмагил.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-381;
Кўр ғамим афзунлуғин ҳар дамки ашким хайлининг,
Қатраси баҳр ўлди, эмди айланибтур қонға ҳам.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-309.

**АФИФ** — иффатли, номусли, покиза; афифа:
Навоийё, санга ул пок ила не нисбатким,
Сен асру бодаға олудасен, ул асру афиф.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-171.

**АФЛОК** — фалаклар, осмонлар, осмон қаватлари:
Агар афлок ҳаводиси ва рўзгор навоибидин менинг борча назмим замона саҳифасидин маҳв бўлса ва бу қасидам қолса, манга басдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;
Ул даргоҳдин келди расули мақбул,
Афлокдин андоқки, наби қилди нузул. *Муншаот,* 147;
≈ **жоми** — осмон гумбази; бахт-саодат баҳраманлиги:
Ул ой ҳажринда маҳзунмен, керак майхона ул янглиғ,
Ки май кам бўлмағай йиллар ичиб афлок жомидин.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-263;
≈ **сифат** — осмон сингари баланд, олий.
Ҳиммати рифъати афлок сифат,
Нафсининг пастлиги хок сифат. *Хазойинул-маоний,* IV*а*420;
≈ **шаҳристони** — безакли фалаклар:
... афлок шаҳристонининг машъали анжумани меҳри оламгир ўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 255;
≈ **шоҳи** — шоҳлар шоҳи; қуёш:

Афлок шоҳи тобеъу хайл ўлди анга,
Балким, еру кўк хайли туфайл ўлди анга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-741;

≈ **эли** — фалаклар юрти, эли; чарх ҳаракати, юриши:
Вар мунга ҳам қилмаса парво, деги.л афлок элин
Кеча-кундуз жонға еткурган фиғонимдин хабар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-168;

≈ **и бало** — бало осмони, бахтсизлик осмони:
Ким балодин қоча олғайки қилиб давр айлар,
Халқ боши уза парвизани афлок бало.
*Хазойинул-маоний,* IVб-35;

≈ **и машъал афрўзий** — ёруғлик берувчи осмон қаватлари:
Бўлғусидур бари анга рўзий,
Ройи афлоки машъал афрўзий. *Сабъаи сайёр,* 117-23;

≈ **и олий** — энг юқори осмон:
Тортибон афлоки олий боргоҳ,
Рифъату вусъат тузуб бу коргоҳ. *Лисонут-тайр,* 96-2;

≈ **у анжум** — осмон ва юлдузлар:
Чу афлоку анжумға етмас илик,
Ки моҳияти элга бўлғай билик. *Садди Искандарий,* 309а15;

**анжум ва афлок била машғул тут-** — беҳуда гап билан овора бўлмоқ; фалакиёт мулоҳазалари билан тасалли бермоқ:
... ҳажр шоми суубатида ўзини анжум ва афлок била машғул тутар кайфиятида. *Мажолисун-нафоис,* 241.

**АФЛОКСЎЗ** — алангаси осмонга туташувчи:
Жигар гўшасин топмай ул тийрарўз,
Жигардин чекиб оҳи афлоксўз. *Садди Искандарий,* X-204.

**АФЛОКЧА** — улкан, энг юқори даражали; осмондай юксак:
Базл агар бор эса афлокча,
Ҳар фалаки олида хошокча. *Ҳайратул-аброр,* 196-3.

**АФОЗИЛ** — афзаллар, фазл эгалари, камолот эгалари:
Ҳазрати Махдум (Жомий) олам афозилининг ҳакам, балки ҳокимидур, аларни мусаллам тутмас киши йўқтур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

≈ **и даврон** — замон улуғлари:
... абнои замондин ва афозили даврондин баъзидинким... илми муаскари бадиъул — ливо бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* 20.

**АФОИЙЛ** — аруз вазни рукнларидан бирининг номи:
Араб ва Ажам шуаросининг жамиъ ашъори мураккаб бу аркон ижтимоидиндур ва аруз аҳли ани «афоийл» ва «тафоийл» дерлар. *Мезонул-авзон,* 10.

**АФОЛЛАҲ** — тангри афв этсин; худо сақласин:
Ким ул бедилдин ўлмас бўлса ғофил,
Афоллаҳ, балки соҳибдил, не бедил. *Фарҳод ва Ширин,* 167.

**АФРОД** — фардлар, шахслар, кимсалар, кишилар:
Ҳам маҳофа ҳам рикобу ҳам алам,
Жавқ-жавқ асҳобу афроду хадам. *Лисонут-тайр,* 140-15;

≈ **бил-** — қаторга киргизмоқ, ҳамсаф бўлмоқ:
Мантиқи ишқ ичра ошиқни тасаввур айла навъ,
Фард бўлғанларни бу йўлда анга афрод бил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-382.

**АФРУЗ** — қўшма сўзларда иккинчи компонент вазифасида келиб, *ёндирувчи, ёритувчи, равшан, обод этувчи* маъноларини беради.

**АФРЎХТА** — порлаган, қизариб ёнган, ловиллаб турган; ёндирилган; ўт ёққан:
Ҳамул ўтдин ул хайли дилсўхта,

Қуюб бу бири, ул бир афрўхта.
*Садди Искандарий,* 277б8;

Бўлди бўстони узоринг бодадин афрўхта,
Майни гўё бўстонафрўз ила ранг айладинг.
*Хазойинул-маоний,* Iа-263.

**АФСАР** — подшолик тожи, жиға:
Зевар кишига не тожу не афсар бил,
Ул зевар адаб бирла ҳаё дархур бил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

Тавсанинг наълидин истармен бошимға афсаре
Ҳиндудекким бошиға товусдин санчар паре.
*Хазойинул-маоний,* Iб-596;

≈ **нигор** — тож нақши билан безатилган:
Дема лавҳаким лавҳаи зарнигор,
Қилиб зарварақ бирла афсар нигор.
*Садди Искандарий,* 283а21;

≈ **Рум** — Рум шоҳлиги, подшолиги:
Ё раб, бўлсун гарди раҳинг зевари Рум,
Хаттингға насиб тахт ила афсари Рум. *Муншаот,* 121;

≈ **и рифъат** — юксаклик, мартабалик тожи:
Андин ўлди бу қадар иззат манга,
Бош уза бу афсари рифъат манга. *Лисонут-тайр,* 98-13;

≈ **и гардундин ўт-** — шоҳлик мартабаси баланд чўққига кўтарилмоқ:
Яна Кисро ўлди жаҳон довари,
Ки гардундин ўтти анинг афсари.
*Садди Искандарий,* 247б18.

**АФСАҲ** — фасиҳроқ, энг фасиҳ, баёни равшан; очиқ, мароқли баён:
Андин ўлди элга иллоллоҳ аён,
Қилди афсаҳ нутқ ила они баён. *Лисонут-тайр,* 9-11;
Масиҳодин лабинг афсаҳ, қуёштин оразинг аҳсан,
Қуёшингға фалак ҳайрон, Масиҳингға қуёш маскан.
*Хазойинул-маоний,* Iб-506;

≈ **ул-калом** — энг фасиҳ нутқли, равшан баён этувчи:
Аҳли назм афсаҳул-каломи ул,
Хамсанинг нозими Низомий ул. *Сабъаи сайёр,* 22-21;
Назм аҳлининг афсаҳул-каломи,
Сўз дуррига мунтазим Низомий.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 664.

**АФСОНА** — 1. ҳикоя, нақл, достон, ривоят:
Тенгри дўстларининг ҳикояти ва алар ахлоқининг ривояти афсонаедурким, уюған кўнгулни уйғатур.
*Маҳбубул-қулуб,* 117;

Ҳудҳуд ул афсонани чун қилди гўш,
Деди, кўп қилма бу ишқингдин хуруш.
*Лисонут-тайр,* 42-6;

2. мақтов; довруқ:
Телбалардек ҳар дам айтиб ул пари афсонасин,
Топмайин мақтаъ яна бунёд қилмоқдур ишим.
*Хазойинул-маоний,* IIа-226;

Етти кох ичра етти фарзона,
Дегали ҳикматингдин афсона. *Сабъаи сайёр,* 5-8;

3. машҳур, ҳаммага танилган:
Мен жаҳон афсонаси, ул шўх майл этмас, нетай,
Гарчи шўх атфолиға доим тилар афсона табъ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-294;

То ишқ аро афсонамен, ўт ичраки девонамен,

Ул шамъ учун парвонаменким, бўлмиш ўртанмак фаним.
*Хазойинул-маоний,* Іб-442;

4. ёлғон, уйдирма гап; ҳақиқатдан узоқ ҳикоя:
... бу афсоналарни ясаб, бировга боғласалар, эшитган киши инона олмағай. *Мажолисун-нафоис,* 255;
Нодон дўстни ҳам дўст сониға кивурма, хирад шамъин анинг ҳарза афсонаси елидин ўчурма.
*Маҳбубул-қулуб,* 160;

≈ **и дард** — дардли афсона, ғам-ғуссага тўлиқ ҳикоят:
Чу аввалғи фасиҳи ганжапарвард,
Рақамзад қилди бу афсонаи дард.
*Фарҳод ва Ширин,* VII-26;

≈ **и ишқ** — ишқ-муҳаббат ҳақидаги гаплар, муҳаббат, севги васфи:
Сўзи бори бўлуб афсонаи ишқ,
Мақому маскани кошонаи ишқ. *Фарҳод ва Ширин,* VII-38;

≈ **айла-** — ҳикоя қилмоқ, эртак сўзламоқ, нақл этмоқ:
Хат лабингдин жонфизо, ул хат лабингдин руҳбахш,
Истамон афсонаи Хизру Масиҳо айламак.
*Хазойинул-маоний,* IVб-328;

≈ **айт-** — қиссагўйлик қилмоқ:
Дайр пири озу нофиъ нукта дер воиз, не суд,
Гар даме афсона айтур, лаҳзае афсун этар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-160;

≈ **бўл-** — кишилар оғзига тушмоқ, турли ривоятларга сабаб бўлмоқ:
Маҳзун кўнгулнинг ёрсиз девона бўлмоғининг узри ва ул ҳажридин Вомиқ ва Мажнундек расволиққа афсона бўлмоғининг маъзирати. *Мажолисун-нафоис,* 234;

≈ **қил-** — ривоятлар тўқимоқ; гап бўлмоқ:
Шоми ҳажрим шарҳин эл афсона қилди, оҳким,
Уйқуға солған қаро бахтимни бу афсонадур.
*Хазойинул-маоний,* Іа-150.

**АФСОНАГУЗОР** — ҳикоят айтувчи, саргузаштлар сўзловчи:
Тужжори саёҳатшиор ақолим ва булдон ҳолидин хабардор, ажойибдин афсонагузор ва ғаройибдин нодира гуфтор.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-26;
Ходий қилибон неча хирадманд,
Афсонагузору шайх монанд. *Лайли ва Мажнун,* 70б3.

**АФСОНАВАШ** — афсонавий, афсонаваш; нотўғри, ёлғон:
Фасона боиси ғафлатдур элга воиздин,
Нединки келтурур афсонаваш калом уйқу.
*Хазойинул-маоний,* ІІа-298.

**АФСОНАЛИҒ** — машҳурлик; афсоналик; кўп сўз, гап айтишлик:
Гар анжуманни деса муриду мутиъ этай,
Кўп нуктау фасонада афсоналиғ керак.
*Хазойинул-маоний,* Іб-723.

**АФСОНАПАРДОЗ** — ҳикоя тўқувчи, ҳикояни (чиройли қилиб) айтувчи:
Яна дағи расоилға қалам сурубмен ва макотибға рақам урубменки, форсий сеҳрсозлар ва паҳлавий афсонапардозлар ҳам анда авроқ ороста ва ажзо пироста қилибдурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIV-121.

**АФСОНАСАНЖ** — сўзга назар солувчи, танқидий ва ибратли назар билан тингловчи:
Алар узриға бўлди афсонасанж,

Ети кон уза бир бузуғ тўкти ганж.

*Садди Искандарий,* 319а7.

**АФСОНАСАРОЙ** — нақл қилувчи, ҳикоячи:

Афсонасаройи дардпарвард,
Мундоқ деди бу фасонаи дард. *Лайли ва Мажнун,* 88б8.

**АФСОР** — нўхта; **ур-** — нўхта солмоқ; ўзига ром қилишга ҳаракат қилмоқ:

Эй Навоий, шайхни шайтон гар афсор урмади,
Бас нега доим қилур ҳазл ул узун фашлиғ била.

*Хазойинул-маоний,* Ia-387.

**АФСУН** — 1. сеҳр, авраш, жоду, ҳийла:

...фусунгар афсун била йилонни тўшукдин чиқарур.

*Маҳбубул-қулуб,* 125;

Сурди чу отаси бўйла афсун,
Йиғлаб аёғиға тушти Мажнун. *Лайли ва Мажнун,* 83б3;

2. жоду, найранг дуоси; жодугарларнинг сеҳри:

Илик зулфунгға элтур орзудин ёва айтурмен,
Бировдекким, йилон тутмоқ учун оғзидадур афсун.

*Хазойинул-маоний,* Iб-457;

Бўлур таъвиз бирла афсун,
Боис бори ранж ўлурға афзун. *Лайли ва Мажнун,* 89б15;

3. афсона, ҳикоя; найранг:

Шоми ҳижронин кўруб, меҳри отин тутмаған мазмунида ва ваъдаи субҳи, висол айлаб ёрутмаған афсунида...

*Мажолисун-нафоис,* 225;

≈ **и Қашмир** — Қашмир жодуси:

Қи бу ишки афсуни Қашмир эрур,
Ани дафъ этарга не тадбир эрур.

*Садди Искандарий,* 272б4;

≈ **и савдо** — қора жоду; ишқ савдосига соладиган тумор:

Дема таъвизким, афсуни савдо эрди кўнглумга,
Қи ошти шуъласи ишқу жунун ёзғон замон таъвиз.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-133;

≈ **айла-** — алдамоқ, ҳийла-найранг ишлатмоқ; сеҳрламоқ:

Айлабон бу навъ юз афсуну дам,
Олғуча ё луқмае, ё бир дирам. *Лисонут-тайр,* 39-2;

Кўйига топмас Навоий йўл рақиби таънидин,
Гўйиё ул ит ҳурубдур айлаб афсун ҳар тараф.

*Хазойинул-маоний,* IIа-172.

**АФСУНГАР** — сеҳргар, соҳир, жодугар:

Заҳр ила яшил бўлубон пайкари,
Булбул анинг бошида афсунгари. *Ҳайратул-аброр,* 46-4.

**АФСУНСОЗ** — сеҳр билан ўзига жалб этувчи, ҳайратлантирувчи:

Бўлубон сўз демакка афсунсоз,
Қилди андоқ саноу мадҳ оғоз. *Сабъаи сайёр,* 46-30.

**АФСУНТИРОЗ** — жодугар, соҳир, афсунли, сеҳрчи; уйдирмаларни маъқуллатувчи:

Ичинда ики минг киши чорасоз,
Бари ҳийлапардозу афсунтироз. *Садди Искандарий,* 272а17.

**АФСУРДА** — руҳсизланган, эзилган, сўлғин; тушкун, ғамли, хаста:

Ҳасратингда афсурдамен,
Фурқатингда озурдамен. *Мезонул-афзон,* 52;

Чу булбул аён қилди бу дарду доғ,
Қорарди жавобида афсурда зоғ.

*Садди Искандарий,* 298а12.

**АФСУРДАЛИҚ** — тушкунлик, сўлғинлик; эзилганлик:

Деди Ҳудҳуд, қилмангиз афсурдалиқ,
Асру зоҳир этмангиз озурдалиқ. *Лисонут-тайр,* 186-1.

**АФСУС** — пушаймон, ўкиниш, ачиниш, афсус:
Чу умр ўтар, бу кун ўзни нашот ила хуш тут,
Ки тонгла нафъи етурмас дариғ ила афсус.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-129.
Афсуски, умри навжавонлиғ кетти,
Танға қариликда нотавонлиғ етти. *Маҳбубул-қулуб,* 150.

**АФТОДА** — 1. дармонсиз; мажолсиз; нотавон; заиф; эзилган, қийналган:
Чу мулкида афтодау зор эди,
Улус олида дамбадам хор эди. *Садди Искандарий,* 275*б*4;
Зулфунгда тугун эрмас, кўюнгда ғубор эрмас,
Афтода кўнгуллардур, фарсуда бадanлардур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-169;
2. камтарлик юзасидан *мен* ўрнида ишлатилади:
Қуллуқ арзадошт улким, ғарибнавозлиғиким, бу афтодаға мужиби сарафрозлиғ эрди, бандапарварлиғиким, бу шикастаға дилнавозлиғ берди. *Муншаот,* 148;
≈ **и ишқ** — ишқ қурбони, ишқда эзилган; мубтало бўлган:
Соқиё, кел, манга тут бодаи ишқ,
Ким эрур хилқатим афтодаи ишқ.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-431;
≈ **бўл-** — эзилмоқ, қийналмоқ:
Агарчи дайрда усрук йиқилдим, аммо шукр,
Ки боре муғбача кўйида бўлдум афтода.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-526;
≈ **эт-** — қийнамоқ, азобламоқ:
Таййи арз этсанг чоқиндек бир шарарча кўрмагил,
Барқдек ўзни фано туфроғида афтода эт.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-54.

**АФТОДАВАШ** — бечораҳол, нотавон кўринишли, камбағалга ўхшаш, ғарибона:
Ҳудҳуд ул сўзлардин ўлди шоду хуш,
Дедиким: Эй бир сурук афтодаваш. *Лисонут-тайр,* 28-12.

**АФТОДАЛИҚ//АФТОДАЛИҒ** — ожизлик, бечоралик, нотавонлик, заифлик, маъюслик, тушкунлик:
Жаҳл аро афтодалиқдин қўлдасанг,
Шоҳимизни истамоқда йўлдасанг. *Лисонут-тайр,* 23-5;
Қочмайин афтодалиғдин, арзи ихлос айлаким,
Дўст лутфи оқибат афтодаларни қўлдамиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-274;
≈ **айёми** — қийинчилик, хору зорлик пайтлари:
... бу афтодалиғ айёмида бори ул остонада йиқилғаймен.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-71.

**АФШОН** — 1. қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб, *сочилган, сочувчи, тарқатувчи* маъносида келади.
2. китоб бетига сочилган зар, нақшли безак; ёзув; тавсиф:
Атласу зарбафт аро нодон анингдек ҳажв эрур,
Ким хатойи сафҳада сабт ўлди афшонлар аро.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-26·
**зарварақ афшон қил-** — олтин зарраларини сочмоқ (китоб бетига):
Чеҳра гулгун сафҳасиға қилдинг афшон зарварақ,
Ё магар рахшон кавокиб зоҳир айлабтур шафақ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-173.

**АФЪО//АФЪИ** — 1. илон, заҳарли илон:
Қуйируғин улки кўргузди хабар,
Деди бир афъо осилмишдур магар. *Лисонут-тайр,* 159-17;

Хизрдин иблис эрур аъмо киби,
Рост зумуррад била афъо киби. *Ҳайратул-аброр,* 140-6;

2. соч, соч ўрими; зулф, кокил:
Сунбулинг афъисидин захме емиш гўё тароғ,
Йўқса невчун оразин боштин оёқ чин айламиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-271;
Телбараб қочқан қулунгменким, сочинг афъисидин,
Ҳам аёғимда эрур занжиру ҳам бўйнумда ғул.
*Хазойинул-маоний,* IIа-206;

≈ **йи муанбар** — севгилининг қора хушбўй сочи:
Ё икки афъийи муанбар де,
Ганжи зотинғга икки аждар де. *Сабъаи сайёр,* 6.

**АФЪОЛ** — 1. феъллар, ҳаракатлар, қилмишлар, ишлар:
Недин бас қилиб тарки ройи савоб,
Қилур нохуш афъолни иртикоб. *Садди Искандарий,* 266а6;

2. одат, ахлоқ; қилиқлар:
Ато ҳаргиз ўғул кўнглига боқмай,
Ўғулға ҳам ато афъоли ёқмай. *Фарҳод ва Ширин,* 201;
Отамнинг бўлуб эрди ёши улуқ,
Мен афъолидин бор эдим қайғулуқ.
*Садди Искандарий,* 74;

≈ **и табаъ** — бўйсуниш, кўр-кўрона эргашиш йўсини, одати:
Динким анга афъоли табаъ дин бўлди,
Қалқон анга «азза ман қанаъ»дин бўлди.
*Назмул-жавоҳир,* XIV-34.

**АФҒОН** — 1. фиғонлар, фарёдлар, нолалар:
Оҳу вовайлоу афғон бошлади,
Халқ аро ғавғои тўфон бошлади. *Лисонут-тайр,* 43-1;

2. овоз, садо, жаранг, бонг:
Мунунгдекким, йироқдур каъбаи мақсад ҳамоноким,
Эрур манзилға етмасдин жараснинг тинмай афғони.
*Хазойинул-маоний,* Iа-401;

≈ **ўти** — оҳу фарёд ўти; ишқ ўти:
Оташин гулдин қизармиш боғ ёхуд андалиб,
Урди гулбунларға гул ҳижронидин афғон ўтин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-521;

≈ **айла-** — йиғламоқ, дод-фарёд қилмоқ:
Эй Навоий, ишқ агар кўнглунгни мажруҳ этмади,
Бас недурким қон келур оғзингдин афғон айлагач.
*Хазойинул-маоний,* Iа-126;
Оқибат чун ишқ туғён айлади,
Бир саҳар фарёду афғон айлади. *Лисонут-тайр,* 83-6;

≈ **торт-** — нола, фарёд қилмоқ:
Эй кўнгул, ҳижрон кунидур, тортиб афғон йиғлағил,
В-эй кўз, айрулғунгдур ул гулчеҳрадин қон йиғлағил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-209;
Сен май ичибу рост қилиб соз ила оҳанг,
Мен қон ютубу тортибон афғон била нола.
*Хазойинул-маоний,* IIб-529;

≈ **туз-** — дод-вой солмоқ, фарёд, нола қилмоқ:
Ваҳки, ул субҳи узору шоми зулф андуҳидин,
Йиғларам то субҳ шом, афғон тузуб то шом субҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-108;
Гул чоғи ҳар гулга бир булбул тараннум кўргузуб,
Тоза қонлиғ доғ ила кўнглум қуши афғон тузуб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-35;

≈ **чек-** — фиғон чекмоқ, нола қилмоқ:

Эй кўнгул, ул ғамза оллинда ҳазин ноланг не суд,
Қуш қутилмас дардли афғон чекиб сайёддин.

*Хазойинул-маоний,* IIа-263;

≈ **эт-//қил-** — фиғон чекмоқ, нола қилмоқ:

Эй Навоий, магар оҳинг они тутмишки, кеча
Нечаким, сен чекибон оҳ, ул афғон этмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-269;

Хом кўнглумким, дудоғингни тилаб афғон қилур,
Бордурур ул тифлдекким йиғлағай ҳалво учун.

*Хазойинул-маоний,* Iа-340.

**АФҒОНЛИҚ** — оҳу фарёд чекаётган, фиғон тортаётган, фиғонли:

Оташин гул ғунчасидур ўтлуғу қонлиқ кўнгул,
Зор булбул тумшуғи чокидин афғонлиқ кўнгул.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-213.

**АФЮН** — опиум, кўкнори, қорадори; ≈ **касрати** — қорадорининг кўплиги, мўллиги:

Агарчи акнун афюн касрати ани ақл ҳулясидин орий қилибдур, ул вақтда бу фанда «Аслул-васл» отлиғ китобни тасниф қилди. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* 706.

**АФЮНИЙ** — қорадорини истеъмол қилувчи одам, гиёҳванд:

Афюний ва банги — одамийлар нанги.

*Маҳбубул-қулуб,* 139.

**АХАВИЙ** — ҳамдамлик, биродарлик, дўстлик; ахавий (тасаввуф термини):

Ҳоким сурати дарвеш сират, балки дарвеш исму ҳукумат қисм, яъни ахавий маоби... *Садди Искандарий,* 322а5.

**АХАСС** I — ўта хасис; паст хору зор (кишилар); **ашраф ахасс** — катта-кичиклар:

Етмагай аднодин аълоға шикаст,
Бўлмағай ашраф ахасс оллинда паст.

*Лисонут-тайр,* 20-15.

**АХАСС** II — энг хослар, олий табақалар, энг яқинлар; ≈ **и асҳоб** — энг яқин суҳбатдошлар:

Агарчи аларким ахасси асҳоб ва ааззи аҳбоб эрдилар.

*Хазойинул-маоний,* IVа-457.

**АХБОР** — хабарлар, маълумотлар:

Бўйла сўз манқул эрур ахбор аро,
Ҳиммат аҳли ҳолидин осор аро. *Лисонут-тайр,* 131-12;
Қилиб Сукрот ахборин дағи ёд,
Вале ўлмай қутулғандин бўлуб шод. *Фарҳод ва Ширин,* 99.

**АХБОС** — ёмон хусусиятлар, тубанликлар, ярамасликлар; нопоклар:
Яна ҳамки васфи ахбосин бир-бири устига терибдурлар, муносиб нималарға нисбат берибдурлар.

*Маҳбубул-қулуб,* 131.

**АХГАР** — лахча чўғ, олов; ошиқ:

Нор ахгарларининг ламаоти нечукким, лаъли коний ва анор доналарининг боғланғани нечукким ёқути руммоний.

*Муншаот,* 93;

Ишқ оташгоҳининг ахгари ул,
Балки ул шуъланинг самандари ул.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 905;

≈ **кўнгли** — чўғдек ёниб турган юрак; қонли кўнгил:

Тийғ ила кўксумни ёрсанг, шуълаи оҳим не тонг,
Чун ёлин ортар, киши чок этса ахгар кўнглини.

*Хазойинул-маоний,* IVб-614;

≈ **ўл-** — чўғланмоқ, оташланмоқ; ёнмоқ:

Ки-эй ишқ ўти ичра ахгар ўлған,

Не ахгарким самандар ўлған.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 783;

≈ **қил-** — ёндирмоқ, оташга солмоқ:

Фалак уд сўзида ахгар қилиб,
Малоик ани уди мижмар қилиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1230.

**АХГАРНИШИН** — чўғда ўтирган, чўққа тушган; ўтга урган:

Қилиб шуъла зоҳир гули оташин,
Самандар киби булбули ахгарнишин.

*Садди Искандарий,* 297б12.

**АХЗ** — олиш; ≈ **эт-** — олмоқ:

Тожир олиб ул сифат нақди азиз,
Ахз этиб ғаввос бир-икки пашиз. *Лисонут-тайр,* 59-8;

≈ **и моли ҳаром** — ҳаром, ман этилган молни олиш:

Ахзи моли ҳаром коми ўлуб,
Бўйла ком истабон ҳароми ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 144-5.

**АХЗАР** — кўк, яшил, сабзаранг:

Хирқаси ахзару асо ахзар,
Гўйи ул эрди Хизр пайғамбар. *Сабъаи сайёр,* 116-16;
Эрур жисмингда ахзар хилъат ул навъ,
Ки гулбун баргидин тўн қилса насрин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-464;

≈ **гиёҳ** — яшил ўсимлик, сабза:

Зулмат алар ўтиға бир дуди оҳ,
Йўлларида Хизр бир ахзар гиёҳ. *Ҳайратул-аброр,* 82-16;

≈ **бўл-** — кўкармоқ; кўм-кўк бўлмоқ:

Шоҳи шажар хирқаси ахзар бўлуб,
Хирқа била Хизр паямбар бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 166-14.

**АХЗАРВАШ** — яшил, яшилга мойил:

Кўрдиким икки сурати дилкаш,
Қуш киби, лек ранги ахзарваш. *Сабъаи сайёр,* IX-146.

**АХЗАРГУН** — яшилранг:

Топдилар икки тўтийи мавзун,
Ранг ичида сипеҳри ахзаргун. *Сабъаи сайёр,* 45.

**АХЗАРИЙ** — яшил рангли, ҳаворанг:

Гунбад анга гунбади нилуфарий,
Равзаси саҳни фалаки ахзарий. *Ҳайратул-аброр,* 92.

**АХЗАРПЎШ** — яшил, сабзаранг кийимли, кўк кийим кийган; дарвеш, сўфи:

Чун яқинлаштинг икки ахзарпўш,
Шаҳға бориб нечукки икки сурўш. *Сабъаи сайёр,* 120-13.

**АХИ** — ахир; натижа:

Қаро кўзум, бирор биза боқ ахи,
Жароҳатимға марҳаме ёқ ахи. *Мезонул-авзон,* 54;
Зулфи савдосина чирмашма кўнгул,
Юз бало бошима келтурма ахи. *Хазойинул-маоний,* IIб-645.

**АХИЙ** — 1. олий саховат эгаси, энг сахий киши:

Бирта ўтмакни икки бўлуб, ярмин бир очға берганни сахий де,
Ўзи олмай барини муҳтожқа берганни ахий де.

*Маҳбубул-қулуб,* 112;

2. биродар:

Ани ҳам чекти мезбони сахий.
Меҳмон оллида сахо кўр, ахий!

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1070;

3. шахс исми, лақаб:

Ҳукм қилди шоҳи хужаста жамол,
Кирди ҳаммом аро Ахий филҳол. *Сабъаи сайёр,* 94-17.

**АХЛОТ** — ахлатлар, чиқиндилар; хилтлар, қоришмалар; ҳар хил фикрлар:

Мухталиф ахлот ила мамлу эди,
Муҳлику макруҳ лавни бў эди. *Лисонут-тайр,* 120-14;
Фосид ахлотқаки, вожибдур дафъ,
Бўлғайму киши берай деса жон ҳукми. *Маҳбубул-қулуб,* 51.

**АХЛОҚ** — хулқ-атвор, феъл, қилиқ; одоб:

...ахлоқ шахсининг оғир баҳолиғ либосидур ва ул либос жинсининг сангин дебоси. *Маҳбубул-қулуб,* 116;

Одами табъини жаҳл айлаб залил,
Ҳар ёмон ахлоқдин қилса алил. *Лисонут-тайр,* 18-7;

≈ **и ҳамида** — яхши, мақтовга арзийдиган хулқ, одоб:

Кишида барча ахлоқи ҳамида
Чу жамъ ўлди қўярлар отин эҳсон. *Маҳбубул-қулуб,* 144.

**АХЛОҚЛИҚ** — яхши хулқли, ахлоқли, одобли:

Фаридун яхши ахлоқлиқ олим ва одил подшоҳ эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 507.

**АХРАБ** — аруз ўлчовларидан бирининг номи:

Яна бир улки, аввалқи жузви «мафъулу» бўлғайки, ҳазажнинг бир жузвин «харб» қилибдурлар ва ани «ахраб» дерлар. *Мезонул-авзон,* 35.

**АХРАМ** — аруз ўлчовларидан бири:

Аввалқи жузви «мафъулун» бўлғайки, ҳазаж бир жузвини «харм» қилибдурлар ва ани «ахрам» дерлар. *Мезонул-авзон,* 35.

**АХСУМЛА-** — ачинмоқ, афсус қилмоқ, пушаймон бўлмоқ, ўкинмоқ, тавба қилмоқ; ичкилик ичмоқ:

Шафақгун май сари чун қўл узотиб,
Чу ахсумлаб қуёш жомин ушотиб. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**АХТАР** — 1. юлдуз:

Маккада бўлғач ул ахтар нури фош,
Барча бутлар қўйдилар туфроққа бош. *Лисонут-тайр,* 9-5;

Гулшане йўлуқти, гуллари сипеҳр ахтаридин дурахшондароқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* 21;

2. тақдир, қисмат; бахт:

Ашкдек оқти қаро сув кўзларимдин ҳажрида,
Тонг йўқ идборим чу бўлмишдур манга ахтар қаро. *Хазойинул-маоний,* Iб-50;

3. юз, жамол, чирой, ҳусн:

Ҳусн авжи узра тобон ахтар ул,
Лутф дуржи ичра рахшон гавҳар ул. *Лисонут-тайр,* 145-15;
Ахтаридин меҳрға фархандалиқ,
Бадру ҳилол айлаб анга бандалиқ. *Ҳайратул-аброр,* 18-15;

4. байроқ, туғ:

... сипоҳеким ахтарида... равнақи била ҳидоятнинг тўқуз пардалиғ манзаридин ошурди. *Вақфия,* 716;

5. манзил, макон; шуъла:

Ел агарчи лола тожин учурғай, аммо қиё камариға нета олғай, ўт агарчи тоғ этагин куйдургай, аммо қуёш ахтариға нечук ета олғай? *Маҳбубул-қулуб,* 116;

≈ **чечаклари** — чарақлаган юлдузлар:

Йигитликнинг ҳар чечаги ахтар чечакларидек сипеҳр гулбунидин очилса охир субҳи асфар хазониға мунтаҳи... *Муншаот,* 90;

≈ **и баландсоя** — шаҳзода, улуғлар; мартабалилар:
Ул дурри гаронмояни тенгри таоло Мирзо била Бегим учун поянда тутсун ва ул ахтари баландсояни ҳақ субҳонаҳу ва таоло Мирзом била Хоним учун тобанда асрасун.
*Муншаот,* 140;

≈ **и бахт** — бахт юлдузи:
Ахтари бахтимдурур ул хол йўқса кўрмадук,
Қавкаб андоқ тийраким, хуршид уза маълум эрур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-185;

Мунажжим ахтари бахтимни қўйки, оҳимдин
Бу кун эрур не нужуму не осмон пайдо.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-25;

≈ **и ишқ** — ишқ, муҳаббат юлдузи:
Қ-эй ҳажр тунида ахтари ишқ,
Рахшанда нечукки гавҳари ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 25;

≈ **и масъуд** — муборак юлдуз, бахтли юлдуз:
Ҳар қатрасидин ғарқ эрур холинг саводи, ваҳ, нетар,
Бир тийра кавкаб фитнаси юз ахтари масъуд аро.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-13;

Султон Масъуд Мирзо... мулк равнақ ва интизомида ахтари масъуд... *Мажолисун-нафоис,* 206;

≈ **и мунхасиф** — тутилган юлдуз, қуёш нурига яшириниб ўз нурини йўқотган юлдуз:
Бу муҳре ки нақшин тутуб ул китиф,
Қуёш ичрадур ахтари мунхасиф. *Садди Искандарий,* 238*а*1;

≈ **и наҳс** — шум юлдуз, бахтсизлик юлдузи:
Ахтари наҳсдурур муҳтасиб ар бода тўкар,
Зузанаб дер, киши солса назар ул фаш сари.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-635;

≈ **и саъд** — бахт юлдузи, бахтли юлдуз:
Ваҳ, не янглиғ саъд эрдиким, қилғач тулуъ,
Тун кеча кўзум ёрутти меҳри оламтобдек.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-343;

≈ **и сувга туш-** — бахтсиз бўлмоқ; нобуд бўлмоқ:
Қатра хайлар ичра ул оразни кўрдум, эй рафиқ,
Ўлмагим эрмас ажабким, сувга тушмиш ахтарим.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-420;

≈ **и Суҳайли** — Суҳайл юлдузи:
Андоқки бўлуб демакка майли,
Назм авжининг ахтари Суҳайли.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 682;

≈ **и тобнок** — нури тобланган юлдуз; ярқироқ юлдуз:
Қелиб салтанат баҳридин дурри пок,
Шараф авжидин ахтари тобнок
*Садди Искандарий,* 264*б*7;

≈ **и толеъ** — иқбол юлдузи:
Ахтари толеъ ўлуб баргашта,
Булажаб қавм аро саргашта. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-415;

≈ **и фархунда** — бахт-саодат, иқбол, қувонч юлдузи:
...базмсозлиғ сипеҳрининг ахтари фархундаси жаҳондорлиғ базмининг Искандари Жамшеджоҳи... Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон... *Муҳокаматул-луғатайн,* 34;

≈ **яру-** — юлдузи кулиб боқмоқ; нур таратмоқ:
Бу неча иш бўлса муяссар санга,
Давлат ила яруғай ахтар санга. *Ҳайратул-аброр,* 96.

**АХТАР-** — изламоқ, қидирмоқ:

Арслон иши сайд уруб, сибоъни тўйғармоқ ва сичқон варзиши дирам ўғурлаб, тугунни ахтармоқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 111;

Тийғ ила хоки танимни ҳар тараф ёрдинг келиб,
Нақди жон олмоққа бу туфроғни ахтардинг келиб.
*Хазойинул-маоний,* IIa-39.

**АХТАРФИШОН** — кўз ёш оқизувчи; йиғи:

Кўзларин гардун қилиб ахтарфишон,
Шайх аҳволиға мотамдин нишон. *Лисонут-тайр,* 72-20.

**АХТАРШУНОС** — мунажжим, астроном:

Деди: ҳикмат ойини ахтаршунос,
Қи бу ишга бор ўзга янглиғ қиёс.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1380.

**АХТАЧИ** — 1. отбоқар, отлар билан шуғулланувчи:

Боғ аро чунки кирди ул маҳзун,
Ахтачи илгида эди Гулгун. *Сабъаи сайёр,* IX-197;

2. хабарчи, қосид:

Ахтачидин иноят қилиб йиборган оғзи муҳрлуқ битикни ўқуб, жавоб олғунча ахтачи ошуқуб кетган эрмиш.
*Муншаот,* 113;

3. киши лақаби:

Арслонбек ахтачи фатҳ нишонлари била мазкур бўлған иноятномани еткурди. *Муншаот,* 125.

**АЧИТ-** — ачитмоқ, аламли оғриқ бермоқ:

Захмим ачитқан дамбадам ул лаъли шаккарханд эрур,
Ваҳ-ваҳ, туз эрмиш улки мен қилдим гумонким, қанд эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-153.

**АЧИҚ//АЧИҒ//АЧЧИҒ** — 1. аччиқ, нордон, ширининг акси:

Сени доно демак ёхуд хирадманд,
Демакдурким, ачиқ майдур, ширин қанд.
*Фарҳод ва Ширин,* 55;

Соқиё, талх ўлди айшим ҳажр бедоди била,
Тут ачиғ майким, ичай Мирзо Чучук ёди била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-577;

[Ғофил] ўз илгида бир анор бўлса, билмаски... аччиғмудур.
*Маҳбубул-қулуб,* 40;

2. азобли, уқубатли; аламли, изтиробли; қийин, оғир:

Оғзиға ҳаёт шарбати бўлди ачиқ,
Ўлмак хушроқки, умр бу навъ қатиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 150;

Маъмурлар нофармонлиғидин рўзгори қатиғ ва маҳкумлар бесомонлиғидин тириклиги ачиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 150;

Сабр... ачиғдур, аммо судманд. *Маҳбубул-қулуб,* 77;

3. заҳарханда, кинояли, кесатиб сўзлайдиган, ёмон сўз:

Аччиғ тил заҳролуд нешдек бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 125;

4. қаҳр, ғазаб:

Мавлоно Волаҳий... «Бард» лафзидин аччиғи келур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 57;

Қаҳр ила бодаки туттунг ўлдум,
Заҳрдек ўлтурур элни аччиғинг. *Хазойинул-маоний,* Iа-260;

≈ **-ачиғ** — куйиб-ёниб, ич-ичдан эзилиб:

Деди ўзига йиғлаб ачиғ-ачиғ,
Қи ачиғ йиғламоқ менга не асиғ. *Сабъаи сайёр,* IX-214;

≈ **аччиғ ашк** — аччиқ, аламли кўзёши:

Мен агар йиғлар эсам талх чучук лаълинг учун,
Кўзларим доғи тўкар ашкни аччиғ-аччиғ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-164;

≈ **-ачиғ шўроба** — аччиқ, аламли кўзёши:

Етмай икки лабинг майидин кўнглума асиғ,
Шўроба ўти икки кўзимдин ачиғ-ачиғ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-302;

≈ **чучук** — азобу роҳат, яхшилик ва ёмонлик, аччиқ-чучук; яхши-ёмон:

... иссиқ-совуқдин жонға интибоҳ бергувчи ул (сафар), аччиғ-чучукдин кўнгулни огоҳ қилғувчи ул.

*Маҳбубул-қулуб,* 154;

Басе иссиғ-совуғ кўрдум замонда,
Басе аччиғ-чучук тоттим жаҳонда. *Маҳбубул-қулуб,* 5;

≈ **бўл-** — кинояли сўзламоқ, заҳарханда билан гапирмоқ:

Ҳар кимгаки ачиғ бўлди сўз илқоси,
Бор суҳбатидин халқнинг истиғноси.

*Назмул-жавоҳир,* XV-44;

≈ **йиғла-** — аччиқ йиғламоқ:

Ачиқ-чучукка лабингнинг мутиъименким, ул
Агарчи йиғлатур аччиқ, эрур чучук сўзлук.

*Хазойинул-маоний,* IVб-332;

≈ **и кел-** — ғазабланмоқ, аччиғланмоқ, жаҳли чиқмоқ:

Шайх кавсар шарбати-мен талх май мадҳин дедим,
Аччиғи келса не тонг, невчунки аччиқ келди ҳақ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-325;

≈ **кўр-** — ёмон деб ҳисобламоқ, ёқтирмаслик, қабул қилмаслик:

Хирадманд пандини кўрган ачиғ,
Сўнгида пушаймонлиғи не асиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 141;

≈ **қил-** — заҳарламоқ, алам, изтироб бермоқ:

Заҳри ҳижронинг чу айшим комини қилди ачиғ,
Нўши васлинг элга еткандин манга йўқтур асиғ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-305.

**АЧИҒЛАН-** — ғазабланмоқ:

Не ачиғланмоқдур андин, не чучук сўз, эй кўнгул,
Хоҳ аччиғ йиғлайин, хоҳи шакарханд айлайин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-505.

**АЧИҒЛИҚ//АЧЧИҒЛИҚ** — 1. аччиғлик; қийинчилик, азоб:

Лабинг еткан қадаҳ тарёкидин еткургил, эй соқий,
Ки ҳажр аччиғлиғи жомим аро майни оғу қилмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-267;

То билиб ўзни қатиғлиқ кўрмаган,
Ранж заҳридин ачиғлиқ кўрмаган.

*Лисонут-тайр,* 37-11;

2. қўпол муомалалик, дағаллик, заҳархандалик:

Чучук тилки аччиғлиққа эврулди, зарари ом бўлди.

*Маҳбубул-қулуб,* 127.

**АШАДД** — қаттиғроқ:

Булардин гар авсат ародур ашадд,
Ки нуқсонлари фош эрур беадад. *Садди Искандарий,* 4.

**АШАРА** — ўн, ўнта; ≈ **и комила** — ўнта етук, комила қизлар:

... ўн фанда ўн соҳиб камол қизким, ашараи комила...

*Фарҳод ва Ширин,* 126.

**АШБАҲ** — ўхшашроқ:

Соқийға ваё аксиға май ичра боқармен,
Андин мунга, мундин анга чун топмадим ашбаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-530;

Қошингға қоба қавсайн оятидин йўқ нима аляқ,
Сочингға йўқ саводи лайлатул-меърождин ашбаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-521.

**АШЁ** — нарсалар, буюмлар, мавжудот (жонсиз):

Ҳеч зарраи зарротдин ва ҳеч шайъи ашёдин эмаским, ҳақ субҳонаҳу бир лаҳза, балки бир турфатул-айн аларнинг сир ва алониясидин воқиф бўлмағай. *Вақфия,* 715;

Мавлоно Нур... яхши ислик ашъёни икки қош орасиға қўюб нафасин юқори тортар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 157.

**АШЖОР** — дарахтлар:

...таъйин қилдимким, баҳор ўлғач, ул боғчаға раёҳин ва ашжор эккай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

Бу ашжор учида ҳар жинс тайр,
Бўлиб тойир ўлғанда афлок сайр.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1444;

≈ **тарбияти** — дарахтлар парвариши:

Ўз муборак илиги била экин сугарурға бел урар эрди ва ашжор тарбиятига теша ва арра сурар эрди.
*Маҳбубул-қулуб,* 76;

≈ **у вард** — гул, атиргул кўчатлари, ниҳоллари:

Асмаъий ҳаж сари эрди роҳнавард,
Кўрди бир манзил аро ашжори вард.
*Лисонут-тайр,* 155-14.

**АШИР** — ўндан бир; **ушри ашир** — юздан бир:

... алар таърифидин ушри ашир бўла олғай.
*Фарҳод ва Ширин,* 126.

**АШИЪА** — 1. нурлар; шуълалар:

Шуълаедур сўзанда, хошоки кўб жону кўнгул бўлған ва барқедур фирўзанда, кўп жону кўнгул ашиъасида кул қилған. *Маҳбубул-қулуб,* 91;

Гаҳ Ясриб уза бу барқ иниб тез,
Зулматқа ашиъаси зиёрез.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 678;

2. Абдураҳмон Жомий асарининг номи:

Яна ҳам бу истилоҳда «Ашиъа» дурким, барқининг талолоидин хира кўзларга очуғлиқ ва қуёшининг шаъшаасидин тийра кўнгулларга ёруғлуқ етишур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;

≈ **и ламаот** — ярқираган нурлар; ≈ **и зот** — нуроний зот; тангри нури:

Зоҳир этгач ашиъаи ламаот,
Ламъа қилди аён ашиъаи зот.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 909;

≈ **и меҳр** — меҳр нурлари:

Уйқудин анда очди кўзку сипеҳр,
Ерга ёймиш эди чу ашиъаи меҳр.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1126.

**АШК** — 1. кўз ёши:

Вайронаедур масканим андин манга бисёр ғам,
Оҳим била эшикда ўт, ашким билан девор нам.
*Мезонул-авзон, 39;*

Сикандар тўкуб ашк тортиб нафир,
Деди: к-эй шаҳаншоҳи гардунсарир.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1348;

Гар ниҳон сочинг тарар машшота келсунким эрур
Кирпигимдин шона, ашкимдин сув, кўз хилват сарой.
*Хазойинул-маоний,* Iб-648;

2. нур қатралари:

Қилиб ҳар кун ул сояға рашк фош,

Тўкар саргариб, титраб ашкин қуёш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1212;

3. кўз:
Булут бағрин ой ҳажри гўё сўкар,
Недин йўқса ашкини юммай тўкар.
*Садди Искандарий,* 304б4;

≈ **ахтари** — кўз ёши қатралари:
Эй Навоий, чарх янглиғ истар ўлсанг субҳи васл,
Тонггача ашк ахтарин тўкмай бўлурму кечалар?
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-27;

≈ **баҳри** — кўз ёши денгизи:
Ул маҳи гулгун қабо бирла тилаб ҳамранглик,
Ғута еб гулранг ашким баҳри ичра олмен.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-274;

≈ **гавҳари** — кўз ёши доналари, қатралари:
Бу баҳона бирла рухсориға еткаймену деб,
Риштаи жоним аро тортилди ашким гавҳари.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-333;

≈ **дарёси** — кўз ёши дарёси:
Ишқ баҳрининг наҳанги деса бўлгай негаким,
Ашк дарёсин чекиб гардунға мен ул сувдамен.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-270;

≈ **донаси** — кўз ёши қатраси, томчиси:
Тоири васл учти ашким донасидин ваҳм этиб,
Қушқа, ваҳқим, рам берур толиъ йўқидин донамиз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-229;

≈ **дурлари** — кўз ёши қатралари:
Неткай мен ҳавоий агар ашк дурларин
Сочсам борин булут киби дилдор бошиға.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-531;

≈ **ёмғури//ёмғурлари** — жуда кўп оққан кўз ёши томчилари:
Ул қуёшдин айру ашким ёмғурининг барқидур,
Ўт туташқан ришта янглиғ жисми печу тоб аро.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-82;

Ҳамул ел бурудатидин ашки ёмғурлари жола боғлагандек мунда ҳам мушкфом булут саводидин олам зулматкирдор ва сарсар шиддатидин ул мушк кофурбор бўлубтур.
*Муншаот,* 95;

≈ **жоласи** — кўз ёши жаласи:
Анжум эрмаским, тушубтур чарх кўзгусига акс,
Баски ёғди ғам туни ер узра ашким жоласи.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-347;

≈ **касрати** — кўз ёшининг кўплиги:
Хунфишон кўзни юбон оқ этти ашким касрати,
Гарчи кетмас лоланинг судин саводу ҳумрати.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-600;

≈ **мавжи** — кўз ёши тўлқини:
Ашк мавжида ушалса пайкарим, ваҳ, не ажаб,
Ким урар бир тоғ уза ҳар лаҳза ул тўфон мени.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-575;

≈ **сайли//сели//селоби** — кўз ёш сели; тинимсиз кўз ёши; қаттиқ йиғи:
Қайси водийким, танимни ашк сайли сурмамиш,
Қайси тоғ авжиғаким, мавжи бошимни урмамиш.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-269;

Ғарқа эл дафни учун сардобаедур ҳар ҳубоб,

Ишқ водийсинда ашким селининг дарёсидин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-456;

Ишим тоғ узра ҳар ён ашк селобини сурмакдур,
Фироқ ошубидин ҳар дам булут янглиғ ўкурмакдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;

≈ **симоби** — кўз ёши йирингланиши:
Бўлди симобий либосинг ранги басним айладим
Кўз саҳобидин бошингға ашк симобин нисор.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-169;

≈ **суви//суйи** — кўз ёши:
Ашким сувининг мавжини кўнглунгга кечурким,
Жавҳар била хушроқ кўринур эл аро пўлод.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-121;

Эй кимни қилиб париға мажнун,
Ашк суйин оқизиб жигаргун.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 646;

≈ **тухми** — кўзёши, ёш томчиси; йиғи сабаблари, воситалари:
Ҳажр аро ашк тухмини сочтим,
То не бергай самар бу дона манга.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-14;

≈ **хунобн** — қонли кўзёши:
Ул юзин гулранг этибмен ашк хунобин тўкуб,
Ким эрур ул бодаи гулгуну мен қон ичгучи.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-651;

≈ **қони** — қонли кўзёши:
Оҳ дудин, ашк қонин, нола маддин айлагил,
Зулфи сунбул, юзи гул, сарви хиромонимға арз.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-297;

≈ **и анжумрез** — дона-дона ёш тўкиш:
Навҳа тузди ашки анжумрез ила,
Бошлади ошуб рустахез ила. *Лисонут-тайр,* 173-20;

≈ **и гулгун** — изтиробли йиғи натижасида ҳосил бўлган кўз ёши, қонли ёш:
Кўзда эрмас фурқатидин ашки гулгун қатраси,
Балки кўздин ҳам боғир захми киби қоним чиқар.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-92;

≈ **и гулнор** — қонли ёш; қон йиғлаш:
Ишқ ошубидин уй кунжида ашки гулнор эрканин зоҳир қилур. *Мажолисун-нафоис,* 216;

≈ **и гулранг** — гулранг кўзёши;
Мажнунки уй ичра қолди дилтанг,
Кўздин тўкар эрди ашки гулранг.

*Лайли ва Мажнун,* 84*б*7;

≈ **и жигаргун** — жигарранг кўзёши:
Ажаб лаълесен, эй ашки жигаргун,
Ажаб йўқким, эрур ғам тоғи конинг.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-270;

≈ **и лаългун** — лаъл рангидаги қонли кўзёши:
Лаългун ҳар майки ичтим, ул майи лаб ҳажридин,
Кўздин ашки лаългун янглиғ равона айларам.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-233;

≈ **и надомат** — пушаймонлик кўз ёши;
Кўз оч, ашки надомат соч ўз аҳволингғаким, бордур
Тунунг тийра, кўзунг хира, йўлунг буртоқ, отинг оқсоғ.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-166;

≈ **и ниёз** — умидворлик натижасида, ёлвориб йиғлаганда тў-

киладиган кўзёшлари:

Эшитгач бўйла сўз шамъи тирози,
Қуюб, зоҳир бўлуб ашки ниёзи. *Фарҳод ва Ширин,* 171;

≈ и ниёз тўфони — муҳтожликда, зорланиб йиғлаганда тўкилган мўл кўз ёши; умидворлик кўз ёши:

Йигитларга ҳусну ноз туғёни анинг мағрурлуғидин, қариларға ашки ниёз тўфони анинг маҳжурлуғидин.
*Маҳбубул-қулуб,* 148;

≈ **и нишот** — хурсандлик ёши, йиғиси:

Ҳам ашки нишот анга ёғиндек,
Ҳам пўяда секриди чоқиндек. *Лайли ва Мажнун,* 94*а*6;

≈ **и равон** — юракдан оқаётган кўз ёши:

Ишқ ўти оташгаҳи жони анинг,
Ғам тенгизи ашки равони анинг. *Ҳайратул-аброр,* 28-12;

Қолғали шоми фироқ ичра Навоий шамъдек,
Куймакинму айтайин, ашки равонинму дейин.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-486;

≈ **и риёзат** — ибодат йиғиси:

Ашки риёзатки сочиб ҳар сари,
Андин ўчуб нафсу ҳаво ўтлари. *Ҳайратул-аброр,* 92-3;

≈ **и таҳассур** — афсус, ҳасрат йиғиси:

Бу турфаки дафъини ярим пашшаға қўйдунг,
Ҳар тун не ажаб куйса ашки таҳассур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-150;

≈ **и шафақгун** — шафақ рангидаги қип-қизил кўз ёши:

Шафақ кўк зарфин эткай лаъли, аммо лаъли ҳажринда,
Қизарта олмағай оламни бу ашки шафақгундек.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-254;

≈ **и ғалтон** — узлуксиз кўзёши:

Не эркин оҳу афғониға боис,
Не қайғу ашки ғалтониға боис.
*Фарҳод ва Ширин,* VII-45;

≈ **и ҳасрат** — афсусланиш, ҳасрат ёши; надомат йиғиси:

Ҳажр аро ҳар неча сочтим ашки ҳасрат берди бар,
Не самар бергай, чу бир мазраъда сочқай дона ҳажр.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-147;

≈ **ёғдур-** — йиғламоқ, ёш оқизмоқ:

Йўқ фароғат даҳр ароким, шомдин сочин ёйиб,
Ёғдуруб ашкин, тутар ҳолингға ҳар тун мотаме.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-327;

≈ **ёғ-** — кўзёши оқмоқ:

Ёғмағунча ашк дафъ ўлмас кўнгулдин тийралик,
Бу ёғинни гўиё дебтур қазо ул ўтқа ёғ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-316;

≈ **ни равона айла-** — кўз ёши оқизмоқ:

Ул кўзумга чун етиб таскин топиб гиреҳлиғи,
Кўздин олғач, ёна ашкимни равона айларам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-434;

≈ **орит-** — кўзёшни артмоқ:

Эй Навоий, енгда пинҳон этма ул ой руқъасин,
Чун санга улдур ҳамиша ашк оритмоқ бирла енг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-366;

≈ **оқ-** — кўзёши оқмоқ:

Совуғ оҳиким чекармен, гарм ўлур оқмоққа ашк,
Чашмаларда сув бўлур иссиғ, ҳаво бўлғач совуқ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-323;

≈ **соч-** — кўзёши тўкмоқ:

Сочиб ашк, ул майни нӯш айлар чоғи,
Юб илик ислому имондин доғи. *Лисонут-тайр,* 82-6;

≈ **сочил-** — кӯзёши сочилмоқ:
Кӯздин сочилди ашку кӯнгул ӯти берди бар,
Ул навъ ӯт чиқарди ажаб тавр донадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-190;

≈ **тӯк-** — йиғламоқ:
Заъфароний юзда гулгун ашк тӯкмак не осиғ,
Ишва кӯрган даҳр боғининг гули раънослдин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-456;

≈ **эврул-** — кӯзга ёш келмоқ:
Ҳажрндин кӯзларгаким ашк эврулур, ул ашк эмас,
Ким эрур дарду бало дарёсиға гирдоблар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-162;

≈ **қонин оқиз-** — кӯз ёши оқизмоқ, қон йиғламоқ:
Фурқатинг неш сочти юракимга,
Ашк қонин оқизди бу этакимга. *Муншаот,* 172;

≈ **и ниёз айла-** — кӯз ёши тӯкиб ёлвормоқ:
Бир кеча ашки ниёз айлаб равон,
Бӯлмиш эрди йиғламоқдин нотавон. *Лисонут-тайр,* 88-3;

≈ **дин анжум тӯк-** — ӯта аламли йиғлаш:
Ашкдин анжум тӯкуб гардун киби,
Йиғлабон лайливаши мажнун киби. *Лисонут-тайр,* 90-18;

≈ **йӯлин тут-** — йиғини бас қилмоқ, кӯз ёши оқишини тӯхтатмоқ:
Ашк йӯлин тут, Навоий, хоки пойи бирлаким,
Ғусса бар берур қаёнким, сочсам ушбу донани.
*Хазойинул-маоний,* Iа-405.

**АШКБОР** — ёш тӯкувчи, кӯп йиғловчи:
Мавлоно Лутфий... бир кун баҳор айёмидаким, булут ошиқ кӯзидек ашкбор ва ул ашк қатаротидин ҳар бири маъшуқ ваъдасидек бир мавҳум тор ошкор қилур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 252;
Аммо «ал-маъмуру маъзурун» ҳукми била ӯтлуқ оҳи дудидин ашкбор кӯз суви бирла мураккаб қилиб... *Муншаот,* 107;

≈ **айла-** — йиғламоқ, кӯз ёши тӯкмоқ:
Чун онинг бирла тенгиштурди ӯзин,
Нола қилди ашкбор айлаб кӯзин. *Лисонут-тайр,* 178-13;

≈ **эт-** — йиғлатмоқ:
Ҳам юзи ани беқарор этти,
Ҳам сӯзи ани ашкбор этти. *Сабъаи сайёр,* 87-3;

≈ **қил-** — йиғламоқ, кӯз ёши тӯкмоқ:
Кӯзумни шамъи жамолинг фуруғи бирла ёрут,
Тонг отгуча кечалар ашкбор қилма мени.
*Хазойинул-маоний,* Iб-611.

**АШКНОК** — ёшли, йиғили; ≈ **айла-** — кӯздан ёш оқизмоқ, кӯзини ёшлантирмоқ, йиғламоқ:
Надомат кӯзин ашкнок айлабон,
Ҳамул сув билан ғусли пок айлабон.
*Садди Искандарий,* 240б3.

**АШКОЛ** — 1. турлар, шакллар; хиллар:
... барча эл ул баҳр аҳволини ва ул вазн ашколини маълум қилғайлар. *Мезонул-авзон,* 5;
Базлу карам шевасининг ҳоли бор,
Лек нечукким керак ашколи бор. *Ҳайратул-аброр,* 86-6;
2. геометрик шакллар, суратлар:
Билик бобида ҳар бири оламе,

Фалак рози ашколиға маҳраме.
*Садди Искандарий,* 296*а*14;

Таҳаррук топиб килки тақдир анга,
Бўлуб кавн ашколи тасвир анга.
*Садди Искандарий,* 274*а*21;

3. қиёфа, кўриниш:
Ишқда мен киби Мажнун ясади килки қазо,
Лайли ашколини дилдорима монанд қилиб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-61;

4. ишкаллик, чигаллик; мушкулликлар:
Келдию арз қилди аҳволин,
Олидин рафъ қилдим ашколин. *Сабъаи сайёр,* IX-154;

5. осмон жисмларининг маълум бир пайтда ҳосил қилган алоҳида геометрик шакли (астрологияда бундай шаклларнинг ҳар бири ўз маъносига эга):
Банд этибдур жадал аҳли ишин ашкол андоқ,
Ким не «Мифтоҳ» анга таъсир қилур, не «Талхис».
*Хазойинул-маоний,* I*а*-220;

≈ **и сипеҳр** — осмон шакллари:
Эҳсон бировга сийрату сон келди,
Ашколи сипеҳр оллида осон келди.
*Назмул-жавоҳир,* XV-18.

**АШКОНИЙ** — қадимги Эрон подшоҳларининг бир сулоласи:
Ардувон бинни Ялош ашконийларнинг сўнгги подшоҳи эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 515;

Мулк ашконийлардин сосонийларға интиқол топти.
*Тарихи мулуки ажам,* 515.

**АШКПОШ** — кўп йиғловчи:
Қимни пушаймонлиғ этиб ашкпош,
Гавҳари мақсуд анга ҳар қатра ёш.
*Ҳайратул-аброр,* 155-15.

**АШКРЕЗ** — кўз ёши тўкувчи, йиғловчи:
Чашма кўруб баски ҳам андин ситез,
Бир кўз ўлуб ўз ғамидин ашкрез.
*Ҳайратул-аброр,* 147-15;

Нозанин бошин қўюб қўйниға тез,
Юзда бўлди кирпикидин ашкрез. *Лисонут-тайр,* 91-15;

≈ **бўл-** — йиғлоқи бўлмоқ, кўз ёши тўкмоқ:
Шайх оҳ урдию бўлди ашкрез,
Деди: эй кўнглумга солған рустахез. *Лисонут-тайр,* 78-20.

**АШКРЕЗЛИК** — кўз ёши тўкишлик, йиғлашлик:
Кўнгул оташангезлиги била кўз ашкрезлиги шарҳида бир неча паришон байт мураттаб қилилди. *Муншаот,* 107.

**АШКРЕЗОН** — кўз ёши тўкувчи, йиғлаб турувчи:
Боши устида Бону ашкрезон,
Қарору сабри кўнглидин гурезон.
*Фарҳод ва Ширин,* VII-310;

≈ **ўл-** — ёш тўкмоқ, йиғламоқ:
Лайлидин ўлуб тараб гурезон,
Тонг шамъидек ўлди ашкрезон.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 829.

**АШКФИШОН** — кўз ёши сочувчи, йиғловчи:
Фироқ кожлари бирла, ваҳки, не ўтлар
Булутдек ашкфишон кўзларимга чоқиладур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-210.

**АШКФИШОНЛИҒ** — кўз ёши сочувчилик, йиғлаш, йиғлоқилик:
Бас эттим ашкфишонлиғ чу зоҳир эттинг юз,

Нечукки меҳр кўрунгач ниҳон бўлур юлдуз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-209.

**АШРАФ** — 1. шарафлироқ, энг шарафли; улуғ, иззатли, олий зот:

Ул бири раҳмат малойикидин ашраф ва бу бири саодат сипеҳридин арфаъ кўрунди. *Муншаот,* 133;

2. *исм.* Ашраф XV асрда ижод этган «Хамса» навис шоирлардан бири:

Яна чун «Сабъаи сайёр» расажин замирим боғлабтур, Ашраф «Ҳафт пайкар»нинг етти ҳурвашин пешкашимға ярోғлабтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 23;

Бу сўз ки-офаринишдин ашрафдурур,
Анинг доғи мавзуни алтафдурур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-468;

≈ **и авсоф** — энг олий, шарафли сифат, хусусият:

Неча сахо ашрафи авсофдур,
Муфрит агар айласанг исрофдур. *Ҳайратул-аброр,* 86-3;

≈ **и халқ** — яратилган мавжудотларнинг энг иззатлиси, энг улуғи:

Бу ким ашрафи халқ инсон эрур,
Ки ҳақ сирри зотида пинҳон эрур.

*Садди Искандарий,* 301б19.

**АШРИБА** — ичимликлар:

... ашриба ва фавокиҳ ва ҳулвиёт ҳамул атъимаға яраша муқаррар эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534.

**АШРОФ** — шарафли, эътиборли кишилар; олий зотлар:

Хожа Афзал — Қирмон мулкининг ашрофидиндур.

*Мажолисун-нафоис,* 188;

Акобир ва ашрофни таъзим юзидин меҳмон қилдим.

*Маҳбубул-қулуб,* 6;

≈ **инбисоти** — улуғлар суҳбати, хурсандчилиги, шодлиги, хушчақчақлиги:

... ашроф инбисоти ва хавас икроми ва авом ғавғоси, золим иброми ва мазлум алолоси... *Вақфия,* 720.

**АШТАР** — аруз вазнига оид термин, рукнлардан бирининг номи:

Аммо фуруъи мафоилун-мақбуз; мафоийлу — макфуф, мафоулун — ахрам; мафоъулу — ахраб; фаъилун — аштар...

*Мезонул-авзон,* 12.

**АШЪОР** — шеърлар, ғазаллар:

... ҳатто турк шуаросиким, форсий тил била рангин ашъор ва ширин гуфтор зоҳир қилурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 6;

Навоийнинг ашъоридин неча байт
Менинг ҳасби ҳолим топиб туркий айт.

*Садди Искандарий,* 290б13.

**АШҚИЕ** — золимлар, ёвузлар; бахтсизлар:

Сенинг миллатингдин чу топиб шараф,
Саодат либоси кийиб ашқиё. *Хазойинул-маоний,* IVб-12.

**АШҒОЛ** — машғулотлар, ишлар:

Дайрда май гадолиғиға ашғоли,
Илгида майхонанинг синуқ сафоли. *Маҳбубул-қулуб,* 61;

Чу май шуғли сари бўлуб муртакиб,
Ул ашғол ўлуб мужиби кўп лаъиб.

*Садди Искандарий,* 280а11;

≈ **касрати** — ишнинг, машғулотларнинг кўплиги:

Бир кун [Жомий] Мурғоб навоҳисида эрканда мулозимат машаққати ва ашғол касратидин изтирор юзланганда алар

хизматиға бир киши юбариб, бу рубоийни руқъада арз қилдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701.

**АШҲАБ** — оқ, оқиш бўз от:

Эмастур ашҳабининг тўрт аёғ илинда хино,
Ки кўнглум ичра қилиб жилва, кирди қонимға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-541;

Уйла майдон ичра кирмиш тунд ул чобуксувор,
Ким дегайсен чарх уза секретгусидур ашҳабин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-451;

Туну кун адҳамию ашҳабини,
Чархи тавсаннинг икки маркабини.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 882.

**АЪВОД** — қуруқ савлат; **зумраи аъводу такосул** — бир тўда бекорчи, меҳнатга бўйин эгмовчи:

Не бўлғусидур аҳли тажоҳул қадри,
Ё зумраи аъводу такосул қадри,
Йўқ дайрда арбоби тағофул қадри,
Беҳад бўлур асҳоби таваккул қадри.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39.

**АЪДО** — душманлар:

Оламда ҳаргиз дўстлуқ киши душмансиз бўлмайдур ва аҳбоблиқ одами аъдосиз топилмайдур. *Муншаот,* 101;

Ҳар не ким коми муяссар бўлсун,
Барча аъдоға музаффар бўлсун.
*Хазойинул-маоний,* IVа-411;

≈ **сипоҳи** — душман лашкари:

Тийиб аъдо сипоҳин минг қоридин,
Дема бир соридин ким, ҳар соридин.
*Фарҳод ва Ширин,* 148.

**АЪДОД** — сонлар, саноқлар, ҳисоблар:

Тарихи ва абёти аъдоди... *Сабъаи сайёр,* 93;

≈ **ида тут-** — сонга қўшмоқ, қаторда санамоқ, ҳисобга қўшмоқ:

Муаррихлар Жомаспни мулук аъдодида тутмайдурлар.
*Тарихи мулуки ажам,* 520.

**АЪЁН** — улуғ мартабалилар, асл зотлар, таниқли, атоқли кишилар; ≈ **и ҳазрат** — (подшоҳ) ҳузуридаги мансабдорлар:

Ул подшоҳи замоннинг аркони давлат ва аъёни ҳазрати ва олийшон умаро... аларнинг [Жомийнинг] остониғаким... ташриф келтурурлар эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697.

**АЪЖУБА** — ажойиб, ҳайратга солувчи нарса; ноёбликлар:

Бу аъжубалар ким анга берди даст,
Жаҳондорлар қадри топти шикаст.
*Садди Искандарий,* 254б8;

Ул қавмдин аъжуба халойиқ бўлмас,
Ким меъдалари ҳаром еридин тўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 19.

**АЪЖУБАЛИҚ** — ажойиблик, ғаройиблик:

Ишқ аро бу навъ ўлур аъжуба кўб,
Кўргузуб аъжубалиқ мансуба кўб. *Лисонут-тайр,* 92-12.

**АЪЗАМ** — каттароқ, улуғроқ; энг катта, энг улуғ, улкан:

Агарчи ишқ баҳри ҳажри дарёсидин аъзамдур,
Валекин гар кичикроқдур, пур офатроқдурур Қулзум.
*Хазойинул-маоний,* IVб-411;

Улки пайғамбарға ҳамдам эрди ул,
Шубҳасиз Форуқи аъзам эрди ул. *Лисонут-тайр,* 14-1;

≈ **савод** — катта шаҳар:

Басе шаҳри аъзамға берди кушод,

Қи Мағриб замин келди аъзам савод.

*Садди Искандарий,* Х-295

**АЪЗО** — 1. тана аъзолари, қисмлари:

Ишқдин йўқким совуғдин оташин гул истабон,
Топмағандин булбул аъзосида пар синжоб эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-212;

Барча жаворих била аъзода тенг,
Сурати навъию ҳаю лода тенг. *Ҳайратул-аброр,* 73-3;

2. бадан, тана, гавда:

Табли бирла тожини синдурдилар,
Дарра аъзосин яланглаб урдилар. *Лисонут-тайр,* 41-11.

**АЪЛАМ** — ўта доно, катта илм эгаси, донишманд:

Ҳар илмда бир кишики аълам,
Етгач оча олмай оллида дам. *Лайли ва Мажнун,* 57б15;

Чун Навоий наътинг айтурга тилар бўлғай алам,
Не ажаб гар бўлса бот олимлар ичра аъламе.

*Хазойинул-маоний,* IVа-327;

≈ **и уламо** — олимларнинг энг билимдони:

Хожа Файзуллоҳ Абулайсий... Самарқанд аълами уламоси эрди. *Мажолисун-нафоис,* 32.

**АЪЛО** — 1. олий, юксак, баланд:

Қадринг етти чархдин муалло,
Илминг худ икки жаҳондин аъло. *Лайли ва Мажнун,* 50;

Етмагай аднодин аълоға шикаст,
Бўлмағай ашраф ахас оллинда паст, *Лисонут-тайр,* 20-15;

2. устун, юксакроқ, олийроқ:

Гарчи ул анфоси Масиҳодурур,
Мартаба андин мунга аълодурур. *Ҳайратул-аброр,* 173-20;

≈ **мақом** — юқори, юксак мартаба, ўринли, даража:

Рутбада андақ анга аъло мақом,
Ким бўлубон чарх анга адно мақом. *Ҳайратул-аброр,* 80-23.

**АЪЛОМ** — байроқлар:

Зоҳир этти шавқ исломини ҳам,
Исо руҳиллоҳи аъломини ҳам. *Лисонут-тайр,* 92-6.

**АЪМО** — кўр, сўқир; билимсиз, нодон, бехабар:

Ўзин аъмо кўруб арбоби биниш,
Қаро босқан кишидек офариниш. *Фарҳод ва Ширин,* 16;

Хирад ғайб илмида аъмодурур,
Қи билмаски тонгла келур, недурур.

*Садди Искандарий,* 292а2;

≈ **кел-** — билимсизлик, ожизлик қилмоқ:

Фақр аро андоқ дақойиқдурки, ишқ англар ани,
Қим анинг даркида аъмо келди ақли хурдабин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-455.

**АЪМОЛ** — амаллар, ишлар, қилмишлар:

Чун ҳашаму хайлдин айрилғасен,
Деки бу аъмол ила не қилғасен. *Ҳайратул-аброр,* 75-26;

Ул сафар асбоби солиҳ аъмолдур ва ҳамида хисол.

*Маҳбубул-қулуб,* 151;

≈ **и қабоиҳ** — ёмон, разилона, қабиҳ қилмишлар:

аъмоли қабоиҳидин шармандалиғдур ва афъол фазоиҳидин сарафкандалиғ ва огоҳлиғдур. *Маҳбубул-қулуб,* 64.

**АЪМОЛИҚ** — кўрлик; нодонлик, билимсизлик:

Ишқ шиддати ажзидин кўзини аъмолиққа хитоб қилғани басе дардмандона тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 236.

**АЪОДИ** — душманлар:

Аъодиси қасд айлабон жониға,

Қилич лаългун қилдилар қониға.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1354.

**АЪРОБ** — араблар; бадавийлар; саҳройи араблар:
Билмангму шукуҳу савлатимни,
Аъроб аро молу шавкатимни. *Лайли ва Мажнун,* 68б2;
Ул водида аъроб уйларин тикиб, жилва бериб, баҳоға киюрурлар эрмиш. *Мезонул-авзон,* 8.

**АЪРОЗ** — асл бўлмаган, тасодиф, аломат, ишорат; фалокат:
Бу аъроз аро жавҳари зот анга,
Қилиб пок гавҳарлик исбот анга.
*Садди Искандарий,* 244б19.

**АЪТОФ** — меҳрибонликлар, марҳаматлар:
Бошим кўкка етгай ул алтофдин,
Намудору ойини аътофдин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1435.

**АЪҚАЛ** — ақллироқ; энг ақлли:
Мунингдек фаслким, тун мушкини чарх этти кофурий,
Сабуҳий майдин улким бўлса лояъқил эрур аъқал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-384;
≈ **и рўзгор** — замонасининг энг ақлли кишиси:
Нединки эрур аъқали рўзгор,
Халойиққа ақл ичра омўзгор. *Садди Искандарий,* 318.

**АЮҲАШ-ШАЙХ** — эй шайх:
Сўрдиларки, аюҳаш-шайх, қаён борурсиз?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-107.

**АЯ-** — 1. аямоқ, авайламоқ, эҳтиёт қилмоқ, сақламоқ:
Итларин онинг аяб бошимни қилмон туъма ҳам,
Ишқ юз турлук балият бошима келтургали.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-637;
Нафис ажносни аяб чопон киймаса.... мундек киши хожа эмас, муздурдур. *Маҳбубул-қулуб,* 41;
2. қизғанмоқ:
Мир Ёдгорбек... ҳеч нимасин булардан аямас эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 42.

**АҚАБА//АҚБА** — қийинчилик, машаққат; ғовли, тўсиқли, қийинчиликли, машаққатли, хатарли йўллар, тоғ йўллари:
Чиқарға чу қилдим азимат дуруст,
Қадам урдим ул ақба йўлиға чуст. *Садди Искандарий,* 9;
Аммо мусофирға йўл суубатининг саҳулати учун ва води яроғлиғининг дафъ шиддати учун ва ёмон ақабаларким, олдига келур ва азим мухотираларки воқеъ бўлур.
*Маҳбубул-қулуб,* 151;
Ақбалар анда балият тоғидин,
Гардлар кўзга ажал туфроғидин. *Лисонут-тайр,* 100-8.

**АҚАБОТ** — қийинчиликлар, машаққатлар; азоб-уқубатли, машаққатли йўллар; тоғ йўллари:
Ул ақаботдин ва анда юзланган хатаротдин мусофирни ҳоди ўткарур ва комил муршиднинг иршоди мақсадға еткурур.
*Маҳбубул-қулуб,* 151.

**АҚВИЕ** — қавийлар, улуғлар; кучлилар:
Ақвиё танға уруб тийғи жафо,
Кўзумга игналар урди зуъафо. *Мунтахабул-луғот,* 156а.

**АҚВОЛ** — гаплар, сўзлар, ривоятлар:
Аввалғи қисм — халойиқ аҳвол ва афъол ва ақволининг кайфияти. *Маҳбубул-қулуб,* 8;
Пушаймон бўлуб деган ақволиға,

Бузулди басе кўнгли эл ҳолига.

*Садди Искандарий,* 251б18.

**АҚД** — 1. банд; боғлаш, тугун; никоҳ:

Ой бирла қуёшни айлади ақд,
Боши уза сочтилар басе нақд.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 817;

Риштаси ақди тузулгани ва ул гириҳ маҳкам бўлмасдин бурун узулгани ва бир ошиқ маъшуқи васлидин ком топқани...

*Лайли ва Мажнун* 85б5;

Лайли гавҳарин Мажнун ақди силкига тортар учун...

*Лайли ва Мажнун,* 39;

2. танлаш, ихтиёр этиш:

Чарх арусиға йўқ гарчи ямонлиғ шиор,
Ақдиға майл этмаким, шоҳиди бадкорадур.

*Хазойинул-маоний,* IVa-83;

≈ **амри** — никоҳга доир қилинадиган ишлар:

Чун ҳисориға ногаҳон етса,
Ақд амрини ошкор этса. *Сабъаи сайёр,* 119-16;

≈ **базми** — никоҳ тўйи:

Ақд базмини қилғали обод,
Гўйиё бу маҳал эди миод. *Сабъаи сайёр,* 147-16;

≈ **мисоҳи** — никоҳ шартлари:

Тутуб илгини бу сўз айтурда руст,
Ким ул ақд мисоқин айлаб дуруст.

*Садди Искандарий,* 290б7;

≈ **у кобин** — никоҳ ва қалин:

Кўз устида улча расму ойин,
Жон ўртада улча ақду кобин. *Лайли ва Мажнун,* 75а13;

≈ **и тазвиж** — никоҳлаш:

Чун бўлди маҳалки ақди тазвиж
Бергай бу нишот ишига тарвиж.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 829;

≈ **айла-//эт-//қил-** — никоҳ қилмоқ, никоҳига олмоқ; танламоқ, интиҳоб этмоқ; эгалламоқ, қўлга олмоқ:

Анга ақд айлаб кўзум нурини,
Кўзум ичраки парда мастурини.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1403;

Токи кўп харж айлабон ажносу нақд,
Ром этиб ул дилрабони қилди ақд. *Лисонут-тайр,* 119-5;

Жаҳон шўхинки, эл маҳбубидур, аҳд айладинг, лекин
Тааммул қилки, не лозим келур бу кадхудолигдин.

*Хазойинул-маоний,* IVa-245;

Жаҳон маккораси дилкашдур, аммо кимки ақд этса,
Ипак жон риштаси ёрмоқ анга дин нақди кобиндур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-184.

**АҚДАМ** — пеш; илгарироқ, олдинроқ; энг илгари, энг аввал; юқори, олий; ≈ **кўр-** — устун билмоқ:

Подшоҳ давлати маслаҳатин барча ишда муқаддам тутмоқ вожибдур, тенгри амрини андин ҳам ақдам кўрмак фарз.

*Муншаот,* 103.

**АҚДАС** — энг муқаддас; покроқ:

Бас муни анфоси муқаддас дегил,
Балки муқаддас дема, ақдас дегил.

*Ҳайратул-аброр,* 173-22.

**АҚДОМ//ИҚДОМ** — қадамлар, одимлар, ҳаракат; эргашиш, амрига юриш:

Амрига иқдом одатдур манга,
Чун адо қилдим саодатдур манга. *Лисонут-тайр,* 125-11;
≈ ур- — қадам қўймоқ, йўл босмоқ:
...бу хоксори паришонрўзгор... ҳар навъ ишқ ва суратда ақдом урдум. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-7.

**АҚДОҲ** — қадаҳлар, косалар, май пиёлалари:
Чун қуёш лоласи тонг гулшанидин
Чиқти, тут лола масаллик ақдоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-106;
Кўнгулни муғбача олди, муғона тут ақдоҳ,
Ки йўқ салоҳ ила бўлмоғлиқ эмди бизга салоҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-121.

**АҚИДА** — 1. ишонч, эътиқод, ихлос:
Форсий ашъордин ҳазрати Хожа Ҳофиз Шерозий девониға кўп ақидалари бор эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
Сенинг ақиданг анинг яхши айтмоқиға борур, сен бекануросен? *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
2. тушунча, фикр; билиш:
Чин дер элга жон хатари, хайрга далолат қилғувчиға ўлум зарари. Ҳақ анинг [золим подшоҳнинг] қошида ботил, хирадманд анинг ақидасида — жоҳил.
*Маҳбубул-қулуб,* 13;
...то ул жамьға фақирнинг сўзининг сидқи тамом зоҳир бўлуб, ўз ақидаларидин айланиб, фақирнинг ақидасиға келдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
≈ қил- — ишонч ҳосил этмоқ; гумон қилмоқ; эътиқодли бўлмоқ:
Тенгри хонин очуқ ақида қилиб,
Халқдин рўзи истаган гумроҳ. *Хазойинул-маоний,* IIб-693.

**АҚИЛА** — ақлли хотин; занфа, чодирга ўралган хотин; заиф, ожиз:
Кирсанг фано тариқиға, девонавор кир,
Ул важҳдинки, ақл бу йўлда ақиладур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-150.

**АҚИҚ** — қизил рангли қимматбаҳо тош, ақиқ:
Ул дуржи ақиқу лаъли сероб,
Кўзумдин оқиздилар дурри ноб. *Хазойинул-маоний,* IIIа-387;
≈ **и беғаш** — тоза, соф ақиқ; қизил май, майнинг қизиллиги:
Бир нафас мутриб суруди дилкашедин бода топ,
Бир замон соқий ақиқи беғашидин ком тут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-76;
≈ **и ноб** — соф, тиниқ ақиқ:
Ақл саррофи лабинг рангину нозик сўз била
Топти гулгун ришта ўткарган ақиқи нобдек.
*Хазойинул-маоний,* Iб-343;
≈ **и Яман** — Яман ақиқи:
Лола киби ёқут, қадаҳ йўқ тубига дурд,
Бир шиша май андоқки ақиқи Яман эрди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-608.

**АҚЛ** — 1. идрок, зеҳн;
Юз ганж кишига ақлдин ҳосилдур,
Йўқтур анга фақру фоқаким оқилдур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;
Кишининг бу вақт иккидур ҳолати,
Эрур ақли ё нафсининг қуввати. *Садди Искандарий,* 280а4;
2. донолик, билимдонлик; фаҳм-идрок:
Дедукким, жунунунгга оғоз эмиш,

Жаҳолат санга кўпу ақл оз эмиш.

*Садди Искандарий,* 257*а*12;

≈ **аҳли** — ақллилар, ҳушёр онг эгалари:

Эй пири хирад, кўнглума кўп қилма насиҳат,
Невчунки, жунун аҳлиға ақл аҳли қотилмас.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-232;

≈ **васвоси** — ақл васвасаси; мафтунлик; ақл тўлқини:

Ақл васвоси хароб этмиш мени ҳужжат била,
Соқиё, бир айш жоми тут мангау они енг.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-366;

≈ **деҳқони** — онгли тушунча, мулоҳаза; тажрибали, онгли киши:

Юзунг кўп очма, гоҳи сўз дегилким, ақл деҳқони
Не гул исрофини яхши демиш, не ғунча имсокин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-459;

≈ **кўйи** — ақл-идрок йўли:

Телбараб ҳар дам бўлур ғойиб Навоий, нечаким,
Бизга они ақл кўйи сори бошқармоқдур иш.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-251;

≈ **мезони** — онг, ақл ўлчови, тарозуси:

Назар айласанг ақл мезониға,
Ким ўлғайки киргай киши сониға.

*Садди Искандарий,* 256*б*16;

≈ **муҳандислари** — донишмандлар, олимлар; билимдонлар:

Даркида қосир бўлубон ҳислари,
Чун кўрубон ақл муҳандислари. *Ҳайратул-аброр,* 9-7;

≈ **оллида** — онгли тушуниш бўйича; ақлан:

Ақл оллида тенгдурур йўқу бори онинг.

*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

Ақл оллида бесабаб кўрунди,
Ондин манга бас ажаб кўрунди. *Лайли ва Мажнун,* 74*б*7;

≈ **пири** — тафаккур устози; фаросатли кишилар:

Ақл пириким малак хайлиға эрди муқтадо,
Ул пари ишқи аро бозичаи атфолдур.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-163;

≈ **саррофи** — ақл баҳоловчиси:

Ул не гавҳардурки, жон мулки хирожи топқасен,
Ақл саррофи агар қилса баҳосин филмасал,

*Хазойинул-маоний,* II*б*-386;

≈ **уйи** — мия, фикру-хаёл:

Мажнунвашим илгида қадаҳ, жабҳасида ҳай,
Бу ақл уйин буздию ул зуҳд асосин.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-267;

≈ **хирмани** — ақл мужассамлиги, йиғиндиси:

Жом барқидинму зуҳдум хирманин кул қилмадим,
Бода сайлидинму ақлим хирманин индурмадим.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-413;

≈ **чири** — ақл кучи, ақл қуввати;

Ки ногаҳ хирад пири муҳиб урди ва ақл чири юзумга югурди. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-464;

≈ **эшиги** — ақл эшиги; ақл йўли, онгли йўл:

Жунун бу бўлсаким, ёғди париваш тифллар тоши,
Муносибдур бу тошлар ақл эшигин қилғали масдуд.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-135;

≈ **ўти** — зеҳн ўткирлиги, ҳушёрлик:

Ўчурди ақлим ўтин, балки йиқти диним уйин,
Не англадимки, не сайли бало эмиш бода.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-526;

≈ **қуши** — ақл қуши:
Париваш тифллардин ҳар замон ортар жунунумким,
Берурлар ҳушу ақлим қушларига тош отардин рам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-237;

≈ **ҳисоби** — онг доираси, чегараси:
Ақл ҳисобидин эрур бас йироқ,
Бўхл бу жудунгдин эрур яхшироқ.
*Ҳайратул-аброр,* 86-7;

≈ **дин бегона** — ақлдан озган, эси паст, телба:
Халқ молин куйдурганни девона дерлар ва ёруғ кунда шамъи кофурий ёққанни ақлдин бегона дерлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 111;

≈ **и жавҳаршунос** — етук, комил ва сўзнинг яширин сирларини яхши тушунувчи нозик таъб кишиларнинг идроклиси:
Ки ҳар лафзини ақли жавҳаршунос
Қўруб жавҳари фард айлар қиёс.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

≈ **и зойил** — ақли кетган, ақл кетиши, ақлсиз бўлиб қолиш:
Ҳайрат айлар тилни гунгу лол ҳам,
Ақли зойил, ҳушни помол ҳам. *Лисонут-тайр,* 166-12;

≈ **и зулмоний** — хира ақл, ўтмас зеҳн:
Санга етишмаса тонг йўқ бу ақли зулмоний,
Ки меҳр шамъиға парвона бўлмади хуффош.
*Хазойинул-маоний,* Iб-260;

≈ **и кулл** — энг етук баркамол ақл:
Ақли кулл ҳайратда зотинг бобида,
Зот йўқ ҳар бир сифотинг бобида. *Лисонут-тайр,* 202-3;

≈ **и маслаҳатбин** — маслаҳат кўрсатувчи, тўғри йўл, тўғри фикрга йўлловчи ақл:
Чу сен сархуш чиқиб кўнглакча рахшинғға бериб жавлон,
Бўлуб шайдо кўнгул, беҳол ақли маслаҳатбин ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-240;

≈ **и мужаррад** — абстракт ақл, соф (ножисмий) ақл:
Ҳам ҳаёда кўргузуб ақли мужаррад пайкарин.
Ҳам сафода англатиб руҳи мужассам суратин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-394;

≈ **и мустақим** — барқарор, иккиланмайдиган, мустақил ақл, барқарор фикрли одам:
Аммо табъи салим ва ақли мустақим шониднн будурким, қила олғанча ўз ҳолиға муҳофиз ва ўз ҳолиға мулоҳиз бўлғай. *Муншаот,* 144;

≈ **и муҳосиб** — фаҳм-фаросатга бўйсунувчи, онг, ақл, идрок:
Ки ақли муҳосиб шитоб айласа,
Дейилган замондин ҳисоб айласа.
*Садди Искандарий,* 323б13;

≈ **и оз-** — ақлдан адашмоқ, ақлини йўқотмоқ:
Хандақини ваҳм анингдек қозиб,
Кимки боқиб қаърига ақли озиб. *Ҳайратул-аброр,* VI-22;

≈ **и салоҳ** — тўғри, соғлом фикр:
Не асар ислому имон кешидин,
Не нишон ақли салоҳ андешдин. *Лисонут-тайр,* 87-11;

≈ **и саркаш** — итоатсиз, қайсар, бўйин тобловчи ақл:
Субҳоноллоҳ не васиъ даргоҳ ва не рафиъ боргоҳдурким, анда пил хартуми пашша хартумиға забундур, не ажаб агар ақли саркаш мабҳут ва илми сарнигундур.
*Маҳбубул-қулуб,* 106;

≈ **и ситамкора** — жабр-зулм қилувчи, жафо етказувчи ақл;

ишқ йўлини тўсадиган ақл:
Ишқ эритур ақли ситамкорани,
Шуъла нечукким сув қилур хорани. *Ҳайратул-аброр,* 113-10;
≈ **у фаҳми хурдадон** — нозик, баркамол ақл-фаҳм;
Зиҳи анда макон топибки, йўқ мумкин макон анда,
Етиб андоки, етмас ақлу фаҳми хурдадон анда.
*Хазойинул-маоний,* IVб-45;
≈ **и худбин** — фақат ўзини ўйловчи, ўзи ҳақидагина фикр юритувчи шахс:
Десанг ишқ даштини қатъ айлайин,
Керакмас бўйла ақли худбин санга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-23;
≈ **и хурдабин** — ўткир, сезгир, нозик ақл, фаҳм-идрокли:
Топмоғидин ноумид ўлғанда ақли хурдабин,
Истабон худбин мени кўзгуга қилди рўбароҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-702;
≈ **ол-** — мафтун этмоқ, ҳайрон қолдирмоқ:
Кўнгул бирла қарору сабру ҳушу ақлим олмишсен,
Чу еттинг, жонни таслим айлайинким, будурур қолған.
*Хазойинул-маоний,* IIа-250;
≈ **ўргат-** — онгли, ақлли қилишга интилмоқ; йўлга солмоқ:
Зоҳидо, берма манга кўп пандким, ҳайвонча бор,
Телба итни оқил инсон истаган ақл ўргатиб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-41.

**АҚЛАН** — ақл юзасидан:
... бу жамоатни қатл қилмоқ шаръан ва ақлан муносиб эрмас. *Тарихи мулуки ажам,* 514.

**АҚЛЗУДО** — ақлни барбод қиладиган, ақлдан ажратадиган:
Соқиё, тут қадаҳи ақлзудо,
Ким анга юз хираду ақл фидо. *Хазойинул-маоний,* IVа-417.

**АҚЛОЙИН** — оқилона, оқилларча:
Дедиларким, бизга сардоре керак,
Ақлойин хушкирдоре керак. *Лисонут-тайр,* 94-10.

**АҚОЛИМ** — иқлимлар, мамлакатлар, қитъалар, ўлкалар:
Баъзи салотиндекким, неча иқлимни олдилар, ўзга ақолим хаёли бошлариға тушти. *Маҳбубул-қулуб,* 165;
Ҳам ақолиму билод эткил хиёл,
Ҳам биҳору ҳам уюну ҳам жибол *Лисонут-тайр,* 175-13;
≈ **и жаҳон** — бутун дунё, дунё мамлакатлари:
Назми ақолими жаҳонни тутуб,
Насри дағи кишвари жонни тутуб. *Ҳайратул-аброр,* VI-10;
≈ **и сабъа** — етти иқлим, барча қитъалар:
[Тахтнинг] тўрт поясида афлок ва анжум ва ақолими сабъа суратин хўброқ важҳ ила тортиб эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 522.

**АҚРАБ** — чаён; Чаён буржи:
[Золимлар] килклари нўги ақраб неши, раийят жониға ул неш тошиши. *Маҳбубул-қулуб,* 14;
Адлдин ростлиқ топиб мезон,
Неши ақраб самумидин резон. *Сабъаи сайёр,* 15-19.

**АҚРАБО** — қариндош-уруғлар, яқинлар, туғишганлар:
Бир кун неча хайлу ошноси,
Нисбат аро хешу ақрабоси.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 739;
Шери гардун ул кишига бўйни боғлиғ бўлғай ит,
Ким эшикинг итларин топқай ўзига ақрабо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-13.

**АҚРОН** — 1. тенгдош, тенг, яқин:
Дилбарим Ширин била Лайлиға гар ақрон эса,
Мен доғи Мажнун била Фарҳодға амсолмен.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-495;
2. ёндошлар, бир-бирига яқинлар:
...ва халойиқ орасида такаллумда ақрон ва амсолидин имтиёз ва эътибор ва улуғ от била овоза ва иштиҳорғаки, ул ҳазратнинг иноят ва эҳтимомлари боис бўлди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 38.

**АҚСО** — юқори, тўр; чет, узоқ:
Яна пояда қўйди ақсоға юз,
Не ақсоға юз чархи аълоға юз. *Садди Искандарий,* 238б8;
≈ **билод** — энг узоқ ўлкалар:
Қурбон вақфаси бўлди, оламнинг ақсо билодидин халқ имом равзаси тавофиға юз қўйдилар. *Мажолисун-нафоис,* 45.

**АҚСОМ** — қисмлар, улушлар, бўлаклар:
Агарчи анча кўп ақсом лозим бўлур, аммо бу ерда ихтисор учун уч қисмға мунқасим бўлур.
*Маҳбубул-қулуб,* 102.

**АҚТОБ** — 1. қутблар:
**Не қутбки теграсида ақтоб,**
Мужгон била хокрўби абвоб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 748;
2. пешволар, авлиёлар:
Каъбада автод ила ақтоб аро,
Ўйла эрдиким наби асҳоб аро. *Лисонут-тайр,* 67-19;
≈ **и замон** — замона улуғлари:
Тўстилар йўлини ақтоби замон,
Қилғали анинг сулукин имтиҳон. *Лисонут-тайр,* 129-6.

**АҚТОЪ** — (нон) бўлаклар(и), бурда-бўлаклар:
Сойил харитасида андин муҳайё ақтоъ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-30.

**АҚШОМ** — кечқурун, кечки пайт, тун, оқшом:
Шарҳ эттики, фитнаи ҳаводис
Ақшом не иш этмиш эрди ҳодис. *Лайли ва Мажнун,* 886З;
≈ **зулмати** — тун қоронғуси:
Агар зулм этса оқшом зулматидек,
Ҳам ул дам тийралик оламни тутғай.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-701;
≈ **кули** — оқшом ғира-ширалиги, туғаши:
Машшотаи сунъунгдурур улким нафас ичра,
Кун кўзгусин ақшом кулидин қилди мужалло.
*Хазойинул-маоний,* Iб-23.

**АҚШОМҒИ** — тундаги, кечасидаги:
Гаҳ сўруклук андоқки, ақшомги ҳол
Кўрунуб сабуҳий чоғида маҳол. *Муншаот,* 90.

**АҒЁР** — бегоналар, ўзгалар, бошқалар; рақиблар, душманлар:
Тузалгай ёр ила базми висоли,
Вале ағёрдин ул базм холи. *Муншаот,* 92;
Кўргузур ағёр юз туҳмат ниҳони, найлайин,
Ёрким сўрмай инонур, бу балони найлайин?
*Хазойинул-маоний,* IIа-283.

**АҒЗИЯ** — егулик, озиқ-овқатлар, таомлар, ғизолар:
Андоқки, бу неъмат ва ағзиядин фуқаро ва масокин ва муқим ва мусофир маҳзуз эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

... лазиз ағзияни исиркаб қуруқ нон емаса, ранжи маош суҳулати учун бўлса... *Маҳбубул-қулуб,* 42.

**АҒЛАБ** — кўп, аксар; кўпчилик; кўпроқ:

Ул замонғачаким, халқнинг ашадди ва аглаби аъроб эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67.

**АҒЛОЛ** — ғуллар, бўйинга солинадиган банд-занжирлар, бўйинтуруқлар:

Гуноҳ аҳли тавқу занжирга гирифтор, бу занжиру тавқлари салосил ва ағлолдин намудор. *Маҳбубул-қулуб,* 44;

Ҳар бири бир ҳайъати ҳойил била,
Боғланиб аглолу салосил била. *Ҳайратул-аброр,* 12-12.

**АҒНА-** — ағанамоқ, ерга ётиб думаламоқ:

Тоғ этакинда гар ағнармен жунун ифротидин,
Истармен ул пардани урён танимға чирмамоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-174;

Лолагун майдин қизармиш кўзларинг ул навъиким,
Лолазор устида ҳар ён ағнамиш бўлгай кийик.
*Хазойинул-маоний,* IIб-335.

**АҒНАТ-** — думалатмоқ:

Хоро тубига ётқунг йўқ суд агар юз йил
Кўк атласи устида жисмингни ётиб ағнат.
*Хазойинул-маоний,* IIа-48.

**АҒНИЕ** — бойлар, бадавлатлар, ўзига тўқлар:

Фуқаро сирка ва душоби андин, ағниё нуқлу майи ноби андин. Гуногун фавокиҳ билаким боғда тазйин, чаман мулкида боғланиб таъбия ва оин.
*Маҳбубул-қулуб,* 47;

... ағниё ва аҳли тамкин ва озодалар ва шахзодалар... хам баҳраманд эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534.

**АҒО** — оға, ака:

Самарқандда қолғанда ағосининг қотили ани шаҳодат мартабасиға еткурди. *Мажолисун-нафоис,* 79; қ. **ОҒА.**

**АҒО-ИНИ** — ака-ука:

Икки ағо-инидур тавъамон гумон қилғил,
Ки фарқ йўқ орада бўлсалар намоянда.
*Хазойинул-маоний,* IIб-703; қ. **ОҒА-ИНИ.**

**АҒРОЗ** — моддалар:

Қилма кўнглунгни савол аҳли каду кажкули,
Солма бир зарфқа юз навъ мухолиф ағроз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280.

**АҲАД** — бир; ёлғиз:

Меҳнатим тоғича йўқтур Уҳуди,
Ани тортарға менингдек аҳади.
*Хазойинул-маоний,* IIб-647;

Шукуҳи била фарридин ҳеч ахад,
Топа олмай олида сўз дерга ҳад.
*Садди Искандарий, (Хамса),* 1306.

**АҲАҚҚ** — энг лойиқ, муносиб; ҳақлироқ:

Вазир визрдин муштақдур ва бу феъл анинг зотиға аҳаққ ва аляқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 14.

**АҲБОБ** — севимлилар, дўстлар, ёронлар, сирдошлар:

Чаман туфроғин, эй аҳбоб, аритманг зор жисмимдин,
Либосин суймангиз ҳазл айлабон мажнуни урёндин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-507;

≈ **мулоқоти** — дўстлар суҳбати:

Йўқ бодаи васл, оби ҳайвон ул эмиш,

Аҳбоб мулоқоти дема жон ул эмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-755.

**АҲБОБЛИҚ** — ёру дўстларга эга; ёру бproducдарлик:

Оламда ҳаргиз дўстлуқ киши душмансиз бўлмайдур ва аҳбоблиқ одами аъдосиз топилмайдур. *Муншаот,* 101.

**АҲБОР** — донишмандлар, хирадмандлар, донолар, олимлар:

Қайхисрав замонида анбиёдин Сулаймон алайҳис-салом ва аҳбордин Силуни ва ҳукамодин Фишоғурс эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 510.

**АҲВАЛ** — ғилай:

Биравки, кўзи аҳвалдур, чун хилқати холиқдур — анга не мадхалдур. *Маҳбубул-қулуб,* 136;

Май ичра акс эрур соқий, юзидин англамон ёхуд
Кўзум наззорадин тўрт ўлди ёхуд бўлмишам аҳвал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-384.

**АҲВАЛЛИК** — ғилайлик:

Ғайри аҳваллик эмастур бил муни,
Хотирингдин маҳву зойил қил муни. *Лисонут-тайр,* 166-9.

**АҲВОЛ** — ҳоллар, ҳолат, аҳвол:

Ҳар не ким рой қилди келмади туз,
Қўйди аҳволиға тазалзул юз. *Сабъаи сайёр,* 93-15;

Эй Навоий, телба кўнглум дарду ғам тоғин қазар,
Кўрсанг, аҳволим дегин мажнунсифат Фарҳодима.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-297;

≈ **и масал** — хокисорликда намуна:

Ул гадо чун ишқ аро эрди дағал,
Бўлди расволиққа аҳволи масал.
*Лисонут-тайр,* 43-15.

**АҲД** I — қатъий ваъда, сўз бериш, қасам, шарт, паймон:

Ҳоло не сўзунгға, не аҳдингға, не қавлунгға, не онтингға эътимод қолибдур. *Муншаот,* 155;

≈ **и ёлғон** — алдамчи, ваъдабоз, бевафо, аҳди ёлғон:

Ваъдаи васлиға етмай ўлганимни, эй рафиқ,
Қилғасен ҳар ерда кўрсанг аҳди ёлғонимға арз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-297;

Эй кўнгул, ул аҳди ёлғон меҳр шартин қилди, тут,
Аҳдини поёниға еткурмайин айрилди, тут.
*Хазойинул-маоний,* Iа-112;

≈ **и маҳкам** — ўз сўзида турувчи, ваъдаси устидан чиқувчи:

Бўлмас эмиш дилраболар аҳди маҳкам, эй рафиқ,
Гар киши дерким бўлур тутма мусаллам, эй рафиқ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-240;

≈ **айла-** — ваъдалашмоқ, сўзни бир ерга қўймоқ:

Нутқунгни улусқа ўйлаким шаҳд айла,
Сўз талх демасга ҳақ била аҳд айла.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31;

≈ **боғла-** — қатъий қарор қилмоқ, ваъда бермоқ:

Таоло қошида дағи тавбалар қилиб, аҳдлар боғлаб, онтлар ичиб, барчани бузуб, тенгри таолодин қўрқмадинг.
*Муншаот,* 155;

≈ **ни буз-** — ваъдани бузмоқ:

Қадингға қуллуғи аҳдини найшакар бузмиш,
Ки бўйла бир-биридин банди-банди айрилди.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-594;

≈ **эт-** — қатъий қарор қилмоқ, сўз бермоқ, аҳду паймон этмоқ:

Войким, душмандек ўлди аҳдидин бегона дўст,

Душманим ўлтурса аҳд эттимки тутмай ёна дўст.
*Хазойинул-маоний,* Iа-120.

**АҲД** II — 1. замоний; замон, давр:
Ҳар қайси ўз замони пайғамбарининг дини ривожиға ва ўз аҳди набисининг шаръи тақвиятида саъйи тамом ва эҳтимоми молокалом кўргузгайлар. *Вақфия,* 715;
Андоқки, даврнинг аржмандлари ва аҳднинг сарбаландлари ул ҳазратнинг олий шон остониға юз еткурурлар эди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
2. ҳаёт, умр:
Қилмадинг аҳдингда бир аҳдики, қилгайсен вафо,
Бевафолар аҳди мундоқ гўйиё маъҳуд эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-154;
≈ **и баид** — қадим замон, йироқ замон:
Замонаи рангомиз гуногунлиғидин муддати мадид ва аҳди баид ҳар навъ шақ ва суръатда иқдом урдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 4.

**АҲДНОМА** — расмий шартнома, битим;
Қайсар Фаридун аҳдномасин кўргуздиким, Рум қайсарлари бир динда бўлсалар, киши тағйир бермасун.
*Тарихи мулуки ажам,* 510.

**АҲДШИКАН** — аҳдини бузувчи; ваъдаси ёлғон:
Пуршикан зулфунг аро туштиким, эй аҳдшикан,
Юз шикан солди кўнгулларга анинг ҳар шикани.
*Хазойинул-маоний,* IIб-589.

**АҲЕНАН** — баъзан, аҳёнда, баъзи вақтда, гоҳ-гоҳ:
Агар аҳёнан юздин бир солик зоҳир юзидин муршид пири нобуд экандур, аммо маъни йўлидин мавжуд экандур.
*Маҳбубул-қулуб,* 152;
Мир Ҳож... аҳёнан бирор ғазал ҳам айтур.
*Мажолисун-нафоис,* 100.

**АҲЗОН** — ғамлар, қайғу-аламлар; қ. **КУЛБА.**

**АҲИББО** — севимлилар, дўстлар, ҳабиблар, жўралар;
≈ **йи даврон** — даврон, замона ҳабиблари, дўстлари:
... аҳиббойи давронға ким бир муҳаббат эшиги очтиким, алардин юзига юз адоват абвоби очилмади.
*Муншаот,* 150;
Боши уза жамъ ўлуб аҳиббо,
Ҳозир қилур эрдилар атиббо.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 694.

**АҲКОМ** — 1. ҳукмлар, йўл-йўриқлар, низомлар, қонунлар: фармонлар:
Деди: «Жомоспнома» арқомин
Назар айлаб ўқуғил аҳкомин. *Сабъаи сайёр,* 116-22;
Аҳкоми била жаҳон низоми,
Назми ики олам интизоми. *Лайли ва Мажнун,* 54а20;
2. гап; масала:
Сўзунгда пири хирад топмайин ғалат аҳком,
Тилингга саҳв ила ҳам ўтмайин хато алфоз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-288;
≈ **и номаъдуд** — сон-саноқсиз ҳукмлар; ҳодисалар:
Еткуруб аҳкоми номаъдудни,
Элга қосид кўргузуб мақсудни. *Лисонут-тайр,* 66-5.

**АҲЛ** — 1. оила, аёл:
Етинг аҳлу аёлингизға ёниб,
Диёру мулку молингизға ёниб. *Фарҳод ва Ширин,* 211;
2. аҳоли:
...Султон Абусаид Мирзо замонидаким, Хуросон аҳли Са-

марқанд аҳлиға асир эрдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

Сиёвуш учун Эрон аҳли андоқ мотам туттиларким, ҳаргиз ҳеч киши ёд бермас. *Тарихи мулуки ажам,* 509;

3. ошиқ; садоқатли; лойиқ:

Кўнгул ишқ аҳлига минг пора хуштур,
Чу маъшуқ аҳл эмастур, чора хуштур.

*Фарҳод ва Ширин,* VII-16;

Султон Иброҳим Мушашаъ... бағоят аҳл кишидур.

*Мажолисун-нафоис,* 144;

≈ **и адаб** — адаб аҳли; одобли кишилар:

Топмоғлиғ ани аҳли адабни ўртар,
Тотмоғлиқ ани худ икки лабни ўртар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-27;

≈ **и аён** — имони комиллар, ҳақиқий ишонч эгалари:

Аҳли аён солики атвори ул
Исмда Абдуллоҳи Ансорий ул.

*Ҳайратул-аброр,* 84-2;

≈ **и азимат** — йўлга, сафарга чиққан кишилар:

Башар хайли дори бақоға аҳли азиматдур ва тириклик бир неча кун ғаниматдур. *Маҳбубул-қулуб,* 128;

≈ **и азо** — азодор кишилар, мотамли кишилар:

Ой ҳалокимга тутиб мотам, кийиб тундин қаро,
Оразин сайли била аҳли азо кирдор этар.

*Хазойинул-маоний,* IIа-96;

≈ **и азоб** — азоб чекувчилар, мазлумлар:

Томуғ ўти била аҳли азоб жониға доғ,
Эмас фироқ ўти бирла дағи ҳижрондек.

*Хазойинул-маоний,* Iа-256;

≈ **и айш** — маишатпарастлар, айшу ишратга берилганлар:

Аҳли айш олтун аёқ софин ичиб, кийдинг ҳарир.

*Хазойинул-маоний,* IIа-12;

≈ **и алам** — алам-ситам тортувчилар, азоб тортувчилар:

Ичармен жоми май ҳижронда гарчи,
Ки бўлмас май била аҳли алам шод.

*Хазойинул-маоний,* IIб-127;

≈ **и аср** — замондошлар:

Мендин ансабдур бу иш Бу Насрға,
Ким дуо қилғай бу аҳли асрға. *Лисонут-тайр,* 133-16;

≈ **и ақл** — ақл эгалари, донолар, ақллилар:

Билки бас нодону ғофил бўлғасен,
Аҳли ақл оллида жоҳил бўлғасен. *Лисонут-тайр,* 103-6;

≈ **и базм** — зиёфатдагилар, базмда ҳозир бўлганлар:

Гар анинг нўш айларидин ожиз бўлса аҳли базм,
Жам этиб борини бир йўли манга тутқил қадаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-61;

≈ **и байъ** — уй эгалари; даллоллар:

Жон сотармен хоки пойингға нединким, аҳли байъ,
Туттурурлар сотқучи бирла харидор илгини.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-349;

≈ **и балийят** — ранж, машаққат, озор чекувчилар; балога қолганлар:

Ҳажр шоми гар Навоий жонин олди, тонг эмас,
Ким эрур аҳли балийят қатлининг муътоди тун.

*Хазойинул-маоний,* IVб-498;

≈ **и бақо** — боқийлар, абадийлар, абадий тириклар; тангрига яқин кишилар:

Ешурғай аҳли бақо оразини гарди фано,
Чу ел совурса адам кўйида ғуборимни.

*Хазойинул-маоний,* IIа-347;

≈ **и биниш** — узоқни кўзловчилар, доно, донишмандлар; зийрак, ҳушёр:

Эй саодат матлаъи ул орази моҳинг сенинг,
Аҳли биниш қиблагоҳи хоки даргоҳинг сенинг.

*Мезонул-авзон,* 181;

Матлубнинг моҳи оразин саодат матлаъи ва хоки даргоҳин аҳли биниш тўтиёсиға нисбат берилибдур.

*Мажолисун-нафоис,* 225;

≈ **и ботин** — ички сирларни билувчилар, келажакни кўрувчилар; билимдонлар, донишманд одамлар; кўнгилни худога боғлаганлар:

...ботинингни аҳли ботин ҳақойиқ ва маорифи била пироста бўлурига саъй қилдим. *Муншаот,* 154;

Файзи қудсий тиласанг кўнглунгга бўлғай зоҳир,
Аҳли ботин қошида сўз дема асло густох.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-112;

≈ **и вайл** — дўзахдагилар, дўзах аҳли:

Ҳам аҳли равзаға фирдавс сенсизин чаҳи вайл,
Ҳам аҳли вайл иши ҳажринг ўтида вовайло.

*Хазойинул-маоний,* IVб-13;

≈ **и вараъ** — тақводорлар, порсолар, поклар:

Хонақоҳ эрди харобу пири йўқ,
Тўрт юз аҳли вараъдин бири йўқ. *Лисонут-тайр,* 85-13;

≈ **и васл** — етишганлар, эришганлар:

Гар Навоий васл аро бўлди, залил, эй аҳли васл,
Эмди навбат сизгадур, мунча муаззам бўлмангиз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-122;

≈ **и вафо** — вафодорлар, вафолилар, ваъдасининг устидан чиқувчилар:

Гарчи ўлтурдунг жафо бирла мени, лекин тилаб
Топмоғингдур анда бир аҳли вафо андоқки мен.

*Хазойинул-маоний,* IVа-273;

≈ **и ваҳдат** — худонинг бирлигини тан олиб, унга бўйсунган кишилар:

Эй мусаллам зотингга тавҳиди пок,
Аҳли ваҳдат айтиб они завқнок. *Лисонут-тайр,* 203-7;

≈ **и видод** — дўстлар:

Ғамдин айлар шодлиғ аҳли видод,
Бор аларга номурод ўлмоғ мурод. *Лисонут-тайр,* 124-8;

≈ **и висол** — етишганлар, эришган ошиқлар:

Соқиё, софи тараб аҳли висол ичсунлар,
Ҳажр зиндонида тутсанг бас эрур лой манга.

*Хазойинул-маоний,* IIа-15;

≈ **и вифоқ** — ҳамкорлик, дўстликка интилувчилар:

Мир Садр ўзни тутуб аҳли вифоқ,
Лек кўп эрди бадеъида нифоқ.

*Хазойинул-маоний,* IVа-435;

≈ **и вуқуф** — воқиф кишилар, билганлар, хабардорлар:

Йўлда бир води эди асру махуф
Қилмайин андин мурур аҳли вуқуф.

*Сабъаи сайёр,* IX-231;

≈ **гуноҳ** — гуноҳкорлар:

Зулфининг ҳар ҳалқасида бир шикандур уйлаким,

Хабс занжирида ҳар тавъ ичра бир аҳли гуноҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-527;

≈ и давлат — давлатмандлар, бойлар:

Тавозуъ яхши, аммо яхшироқдур,
Агар даъб этса они аҳли давлат.

*Хазойинул-маоний,* IIа-415;

≈ давр — давр, замон кишилари:

Мену жамолин онинг бир кўрарга бермак жон,
Агар бу нохуш эрур аҳли давр аро, гар хуш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-255;

≈ и даврон — замона аҳли, замондошлар:

Жону кўнглум баски кўрди аҳли даврондин малол,
Жонима бўлмиш кўнгулдин, кўнглума жондин малол.

*Хазойинул-маоний,* IVб-394;

≈ и дайр — бутхона аҳли:

Демакка зикринг эрур хонақоҳ ичинда ҳай-ҳуй,
Салойи ишқинг ила аҳли дайр ичра алоло.

*Хазойинул-маоний,* IIб-8;

≈ и дарвеш — дарвешлар:

Бу фақир аҳли дарвешлар мулозаматиға хўб етибмен.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ и дард — дардмандлар, беморлар; ошиқлар:

Фироқнинг ўти гар бот туташса тонг эрмас,
Ки аҳли дард қуруғ жисмидур анинг ўтуни.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-585;

≈ и дақиқ — диққат-эътибор берувчилар:

Ҳеч ўлур ул навъким аҳли дақиқ,
Кеча зоҳир айласа фикри амиқ. *Лисонут-тайр,* 163-16;

≈ и диёр — ватан, ўлка халқи:

Ўтру чиқариб аҳли диёримни менинг,
Кўйида қўюнг тани низоримни менинг.

*Хазойинул-маоний,* Iа-491;

≈ и дил — 1. юрак сирларини сезувчи, сирдош, ғамхўр; кўнгил берган ошиқ:

Бўлди ул кўзгу кўнгул, эй аҳли дил,
Ким ҳақ анда жилва айлар муттасил.

*Лисонут-тайр,* 64-10;

Аҳли диллар чеҳра очди, ёр, очманг дийдаким,
Ҳар киши ул юзга кўз олдурди, кўнглин олдурур.

*Хазойинул-маоний,* IIа-80;

2. сўфийлар, ботиний имон кишилари:

Хонақоҳда ҳалқаи зикр ичра гавғо қилди шайх,
Аҳли диллар нақди авқотини яғмо қилди шайх.

*Хазойинул-маоний,* Iа-131;

≈ и дин — 1. динга эътиқодлилар, диндорлар:

Майдон аро, эй аҳли дин, кирманг тамошосиғаким,
Юз кўрмайин ул кофири чобуксувор ўлтургуси.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-343;

2. зоҳирий диндорлар (сўфийлар тушунчасича):

Аҳли дин паймон шикандур қилса бўлмас дўстлуқ,
Бас манга муғ дайрида улким тутар паймона дўст.

*Хазойинул-маоний,* Iа-120;

≈ и дунё — ҳамма одамлар, дунёдаги барча кишилар:

Қафас кайдидадур булбул, буким вайрона титмиш чуғз,
Вафоси йўқ эканни билди гўё аҳли дунёнинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-377;

≈ и дўзах — дўзахийлар:

Ким илоҳий аҳли дўзахни тамом,
Ҳар не бўлғай шайху шобу хосу ом.

*Лисонут-тайр*, 132-2;

≈ **и жадал** — мубоҳасачилар, баҳс талашувчилар:

Чу савту ҳарф ила тавҳид сирри мумкин эмас,
Не огаҳ аҳли жадал мунча қилу қол ичра.

*Хазойинул-маоний*, IVб-565;

≈ **и жафо** — жафокорлар:

Висол истар эсанг қочма балиййятдинки, кўргузмиш
Ниёз аҳли вафо, ҳар неча ноз аҳли жафо қилмиш.

*Хазойинул-маоний*, IIа-153;

≈ **и жаҳон** — барча одамлар, бутун дунё аҳли:

Бу кун аҳли жаҳондин хаста хотирмен, жаҳондин ҳам,
Демон аҳли жаҳон бирла жаҳон, биллаҳки, жондин ҳам.

*Хазойинул-маоний*, IIа-221;

≈ **и жоҳ** — мансабдорлар, бойлар, юқори лавозимдагилар:

...ғарибнавоз аҳли жоҳлар сармояи жоҳу жамолин ғариблар сарвақтига бардавом тутсун. *Муншаот*, 153;

≈ **и жулус** — мажлисдагилар, йиғинда иштирок этувчилар:

Яқинроқ тутуб ҳикмат аҳли жулус,
Филотуну Арасту Фарфинюс. *Садди Искандарий*, 294а3;

≈ **и жунун** — шайдолар, ошиқлар; девоналар, савдойилар:

Туттилар аҳли жунун вайроналик ул жамъдин,
Ким паришонлиғлар ичра бўлди вайрон мен киби.

*Хазойинул-маоний*, IIа-346;

≈ **и замон** — замондошлар, замона аҳли; замон кишилари:

Ошиқ ўлдум, неча жавр аҳли замондин тортайин,
Улким ошуби замондур, бори андин тортайин.

*Хазойинул-маоний*, IIа-275;

≈ **и зиндон** — зиндондагилар, тутқунлар:

Улки оламдин малул ўлғай, элидин ҳам эрур,
Кимга зиндондин малолат, аҳли зиндондин малол.

*Хазойинул-маоний*, IVб-394;

≈ **и зоҳир** — 1. равшан, аниқ фикр юритувчилар, донишмандлар:

Зоҳирингни аҳли зоҳир фунун ва фазойили била ороста... бўлуриға саъй қилдим. *Муншаот*, 154;

2. юзадаги нарсаларни билувчилар; юзаки қарайдиганлар:

Ёрмангиз Фарҳоду Мажнун оллида кўксумниким,
Ботинимнинг дарду доғин аҳли зоҳир кўрмасун.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-241;

≈ **и зулм** — золимлар, золим табиат кишилар:

Ишқ ўти мазлумкушдур, билмас они аҳли зулм,
Англағил бу нуктани Фарҳод ила Парвездин.

*Хазойинул-маоний*, IVб-471;

≈ **и зуҳд** — зоҳидлар, зоҳидликка берилганлар:

Қайси ошиқким, Навоийдекдурур, эй аҳли зуҳд,
Ишқ манъин айлабон кўнглумга озор айламанг.

*Хазойинул-маоний*, IIб-357;

Аҳли зуҳд ичра Навоий топмади, мақсадқа йўл,
Вақтингизни хуш тутунг, эй жамъким, хумморсиз.

*Хазойинул-маоний*, Iа-182;

≈ **и идрок** — фаросатли, тезфаҳм, зийрак кишилар:

Эй, деб сифатингда аҳли идрок,
Лав лока ло мо халақтул — афлок.

*Хазойинул-маоний*, Iб-340;

атрок иншосида ва бу аҳли идрок баён ва адосидаким.:
*Муншаот,* 87;

≈ **и нёдат** — ҳожат, ҳол-аҳвол сўровчилар:
Хасталиғ давлатидин сўрғали келдинг бошим уза,
Заъф учун жон берурам, гар сен эсанг аҳли нёдат.
*Хазойинул-маоний,* IVб-81;

≈ **и илм** — илм эгалари, илмлилар, олимлар:
Аҳли илму ақл сунъунгда забун,
Ҳар бирининг ҳайрати ҳар дам фузун.
*Лисонут-тайр,* 202-5;

≈ **и имон** — имонлилар, мўминлар, динга эътиқодлилар:
Ким эрур тангри лутфидин комил,
Аҳли имон қошида имони. *Арбаин,* XV-56;

≈ **и иртидод** — диндан қайтганлар; маслагидан қайтганлар; ҳайдалганлар:
Мустафодин сўнгра аҳли иртидод,
Чун хилофатқа ул ўлди истинод. *Лисонут-тайр,* 13-10;

≈ **и ирфон** — билим, маърифат аҳли, орифлар:
Чарх ўюн бирла олур дин нақдин элдин, воқиф ўл,
Бу мушаъбид бирла бўлмас аҳли ирфон ўйнамоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-241;

≈ **и исён** — итоатсиз кишилар, қўзғолончилар, исёнкорлар:
Юз туман минг аҳли исёну гуноҳ,
Топқуси раҳмат етиб фазли илоҳ.
*Лисонут-тайр,* 12-12;

≈ **и ислом** — мусулмонлар:
Деди шўх: Эй муршиди олий сифот,
Аҳли ислом ичра йўқ эрмиш уёт. *Лисонут-тайр,* 79-10;

≈ **и ишқ** — ошиқлар, севишганлар:
Интиҳоси ишқнинг ҳижрон эмиш, эй аҳли ишқ,
Васл даврони аро мағрур бўлманг асру ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVа-239;

≈ **и иҳтидо** — тўғри йўлдан борувчилар; йўл топганлар:
Ўлсангиз худ шоҳ улдур, сен — гадо,
Ким сен эрдинг маст, ул аҳли иҳтидо.
*Лисонут-тайр,* 109-5;

≈ **и калом** — сўз усталари, адиблар, ширинсуханлар:
...фирдавс тазйин хизматларидаким, аҳли каломдин ва мақолдин фазл ва камол зумрасининг мажмаидур ва илм ва фазлнинг манбаидур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 31;

≈ **и камол** — ҳикмат, камолот эгалари, олимлар:
Ўз камолидин демас аҳли камол,
Аҳли нуқсон ичрадур бу қилу қол. *Лисонут-тайр,* 140-3;

≈ **и карам** — сахий, қўли очиқ кишилар:
Зулфида дарду бало истар Навоий ишқидин,
Ул гадодекким тилар аҳли карамдин шомлиғ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-235;

≈ **и куфру дин** — кофирлар, динсизлар:
Келдилар бошиға аҳли куфру дин,
Ўйла комил ишқиға деб офарин. *Лисонут-тайр,* 78-10;

≈ **и мазаллат** — хор, тубан кишилар:
Аҳли мазаллат оҳининг новакидин сипеҳр, агар
Қочмади мунча, бас, недур ҳам бўлубон шитоб анга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-16;

≈ **и мактаб** — мактабдагилар; ўқувчи ва ўқитувчилар:
Қачон мактабда ул моҳи муаддаб

Борур, ўздин борурлар аҳли мактаб.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-52;

≈ **и маломат** — маломат, таъна-туҳмат қилувчилар:
Манга солим ўл деб дуо қилмангизким,
Беканмас саломатни аҳли маломат.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-83;

≈ **и мажлис** — улфатлар, суҳбатдошлар; йиғинга тўплангаплар:
Мири мажлис даги аҳли мажлисга муттафиқ бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 697;

≈ **и маоний** — маъни эгалари; маоний ва баён олимлари:
... то оз фурсатда ул ҳазратнинг ваҳй асарлиқ сўзи ва илҳом хосиятлиқ ваъдасидек сўзумга пок маоний гавҳари тож ва ўзумга пок гавҳарлик аҳли маоний муҳтож бўлди.

*Вақфия*, 717;

Кўнгул оллида ғамин қилма талаффуз, тилким,
Еткурур аҳли маонийға малолат лаффоз.

*Хазойинул-маоний*, IV*а*-159;

≈ **и машраб** — ичкилик мухлислари:
Дабистони фанода шурб дарсин
Равон қилмай, эмас сен аҳли машраб.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-52;

≈ **и маъни** — маъно эгалари, билимдонлар, сухандонлар:
Аҳли маъни гуруҳида зинҳор,
Ҳеч ор айлама гадолиғдин. *Хазойинул-маоний*, II*а*-411;

≈ **и маърифат** — маърифат, илм эгалари:
Фақр ила шод ўлки, ҳар ким бўлса аҳли маърифат,
Даҳр туфроғ бирла тенг бўлмоқ не имкон оллида.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-21;

≈ **и мақолат** — сўз, нутқ аҳли; гапдонлар:
Яхши алфоз ила тил гар деса ул ой қавлин,
Тонг эмастур, ким эрур аҳли мақолат лаффоз.

*Хазойинул-маоний*, IV-159;

≈ **и мотам** — мотам тутганлар:
Бор эса навмид ошиқлар анисим тонг эмас,
Мотам аҳлиға, ажаб йўқ, аҳли мотам бирла унс.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-239;

≈ **и муножот** — ялиниб ёлборувчилар:
Кўнгул жамъи аҳли муножот аро,
Анингдекки, тақви харобот аро.

*Хазойинул-маоний*, I*а*-471;

≈ **и мусибат** — ғам-андуҳ, қайғу-алам чекувчилар:
Англағач қатл айлар эрди, шукрким, билмас киши
Базм ғавғоси аро аҳли мусибат шеванин.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-500;

≈ **и мутеъ** — итоаткорлар, тобелар:
Шаҳзодалар мажлисида аржманд ва озодалар суҳбатида сарбаланд ва ўз фанининг аҳли мутеъ ва фармонбардор, балки ходим ва шогирд кирдор. *Муншаот*, 154;

≈ **и муҳаббат** — ошиқлар; дўстлар, муҳаббатлилар:
... мундоқ аҳли муҳаббат ва вадод ва хайли мавадцат ва иттиҳод. *Маҳбубул-қулуб*, 82;

Раҳм этиб аҳбобқа гардун, Навоий кўрди зулм,
Қўшмади гўё ани аҳли муҳаббат сонида.

*Хазойинул-маоний*, III*а*-15;

≈ **и надам** — пушаймон қилувчилар, афсусланувчилар:
Келмагандин сўз айтқан аҳли надамдур ва ҳол муғтанамдур. *Маҳбубул-қулуб*, 163-164;

≈ **и нажот** — қутулганлар, нажот топганлар, халос бўлганлар:
Эй Навоий, кимдурур бу дайр аро аҳли нажот,
Улки чиқмас дайр пири амрию иршодидин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-259;

≈ **и назар** — яхши қаровчилар, назар солувчилар:
Зеб эрур ҳусн аҳлиға аҳли назар наззораси,
Кўзки булбул тикти гул рухсори узра хол эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-143;

≈ **и насим** — ел, насим, шамолидан баҳрамандлар:
Ҳамд важҳида бири сарчашмаи оби ҳаёт,
Ҳадди лутф ичра бири сарҳалқаи аҳли насим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-397;

≈ **и нашот** — вақтини хурсандчилик билан ўтказувчилар, хурсандчилик истовчилар:
Солмангиз кўз дафтари ҳажримга, эй аҳли нашот,
Ким анга боқмоқ кўнгулга дарду ҳасрат келтирур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-194;

≈ **и ниёз** — муҳтожлар, ҳожатмандлар:
Ел бу ниҳолларни чаманда хам этти ёхуд,
Ул сарви ноз оллида аҳли ниёз экинму.
*Хазойинул-маоний,* IIб-516;

≈ **и номус** — номусли кишилар:
Даҳр элики келди аҳли номус бори,
Қардошлар эрур макр ила маҳбус бори.
*Назмул-жавоҳир,* XV-16;

≈ **и нужум** — мунажжимлар, астрологлар:
Йигирми бешинчи фасл: аҳли нужум зикрида.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-26;

≈ **и нутқ** — нотиқлар, сўз усталари:
Сўз гавҳаредурки, рутбасининг
Шарҳидадур аҳли нутқ ожиз.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

≈ **и нуқсон** — жоҳиллар, нодонлар, нуқсонлилар:
Аҳли нуқсондин эди мудбирға сўз,
Уйлаким бут васфидин кофирға сўз. *Лисонут-тайр,* 50-3;

≈ **и олам** — олам аҳолиси, барча одамлар:
Иштиёқинг баҳридин оламға томса қатраи,
Жонға еткайлар чекардин аҳли олам иштиёқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-322;
Муборак жисмларининг олий макон пайкари дорул-фано маҳбасидин дорул-бақо анжуманиға майл кўргузди, агарчи аҳли оламға мотам юзланди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;

≈ **и раҳмат** — меҳрибонлар, шафқатлилар, ғамхўрлар, кўнгил кўтарувчилар; гуноҳи кечирилганлар:
Очилди чун эшиклар дайрга, май ичмай ўлдум маст,
Нечукким аҳли раҳмат жаннат абвоби сариридин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-494;

≈ **и риё** — мунофиқлар, маккорлар:
Шайх ила аҳли риёу дайр пири бирла ринд,
Ким фано ичра керактур пирнинг иршоди кўп.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-73;

≈ **и рисолат** — хабар етказувчилар, элчилар:
Номасин қуш кетуруб, сайраса авсофида кўп,
Йўқ ажаб, чунки бўлур аҳли рисолат лаффоз.
*Хазойинул-маоний,* IVа-159;

≈ **и роз** — сирдошлар, сир билувчилар:
Рози ишқинг дерга пайконинг эрур кўнглумға тил,

Лол тил бирла қилур эрмиш такаллум аҳли роз.

*Хазойинул-маоний*, Iа-187;

≈ **и рўзгор** — замон кишилари:

Вафо айларда элга рўзгоринг айлама зоеъ,
Ки улким сен тиларсен йўқтур аҳли рўзгор ичра.

*Хазойинул-маоний*. IIб-554;

≈ **и савдо** — шайдолар; савдойилар:

Зулфи савдоси бу савдоий бошинда кўптурур,
Бўлса савдо аҳли, тонг йўқ, аҳли савдо бирла дўст.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-47;

Неча чирмаштуруб бир зулф савдосин димогимға
Ўзумни аҳли савдодек паришон рўзгор айлай.

*Хазойинул-маоний*, IIа-353;

≈ **и савол** — савол берувчилар, сўровчилар:

Пешвоға тушти маъқул ул мисол,
Деди: жамъ ўлунг бори аҳли савол. *Лисонут-тайр*, 98-2;

≈ **и саломат** — соғ-саломат қолишини истаганлар; саломатлар, соғлар, поклар; яхши кишилар:

Расволиғ ўти бирла тутошиб келадурмен,
Эй, аҳли саломат, қўпунгуз раҳгузаримдин.

*Хазойинул-маоний*, Iб-496;

≈ **и салоҳ** — тақводорлар, покизалар:

Кимни мендек хонақаҳдин сурдилар аҳли салоҳ,
Муғтанам тутдик фано дайри аро авбошни.

*Хазойинул-маоний*, IIа-338;

≈ **и саодат** — саодатмандлар, хушбахтлар, бахтиёрлар:

Аҳли саодатлар руҳбахш зулолиға манбаъ ҳам тил, аҳли шақоватлар наҳс кавкабига матлаъ ҳам тил.

*Маҳбубул-қулуб*, 126;

≈ **и сафар** — йўловчилар, сафар қилувчилар:

Манзилида бир кеча аҳли сафар,
Тутса таскин тонгласи айлаб гузар.

*Лисонут-тайр*, 78-1;

≈ **и сафо** — кўнгли соф, покиза кишилар:

Гар тийралар тақаддуми аҳли сафоға бор,
Бу нуктани муомаладин кўрма ташқари.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-702;

≈ **и сахо** — саховатли кишилар, сахийлар:

Ҳар кимки тамаъдурур гирифторлиғи
Не суд анга аҳли сахо ёрлиғи.

*Маҳбубул-қулуб*, 11;

≈ **и сидқ** — содиқлар, садоқатлилар, тўғрилар:

Субҳдек бир дамда гардун қўймагай осорини,
Ногаҳ аҳли сидқ кўнгли меҳрин ифшо айласа.

*Хазойинул-маоний*, Iб-43;

≈ **и суннат** — суннийлар, сунний мазҳабига эргашувчи мусулмонлар:

...бидъатлар тариқиға носиҳ ва аҳли суннат ва жамоат қоидасиға росих эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 701;

≈ **и сурат** — нодон кишилар:

Ким буларға гадолиғ ортуғдур,
Аҳли суратқа подшолиғдин. *Хазойинул-маоний*, IIа-412;

≈ **и табъ** — истеъдодли кишилар, шоирлар, адиблар:

Сайид Ориф ҳам Машҳад аҳли табъдиндур.

*Мажолисун-нафоис*, 101;

≈ **и тажоҳул** — жаҳолат аҳллари, жоҳиллар:

Не бўлғусидур аҳли тажоҳул қадри,
Е зумраи аъводу такосул қадри. *Назмул-жавоҳир,* XV-39;

≈ **и тазаллум** — мазлумлар, эзилганлар:

Қайтарма, инон, зулм этиб, эй шўхки, қўймиш,
Йўлунг аро туфроғ уза юз аҳли тазаллум.
*Хазойинул-маоний,* IIб-451;

≈ **и талаб** — тилак, истак орқасидан юрувчилар:

Умрлар жон чексалар аҳли талаб,
Бири бу давлатқа етмайдур ажаб. *Лисонут-тайр,* 96-11;

≈ **и тамкин** — виқорли, савлатли кишилар; оғир, вазмин одамлар:

Ағниё ва аҳли тамкин ва озодалар ва шаҳзодалар... ҳам баҳраманд эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

≈ **и тараб** — хушчақчақ кишилар:

Аёқчи маҳвашу, май дилкашу аҳли тараб сархуш,
Қадаҳ келтурки, қилмоқ порсолиқ йўқтур имконим.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-219;

Тўрт минг уйлук созанда ва гўянда ва раққос ва аҳли тараб Ҳиндистондин кўчуруб олиб келдики, ҳоло бу мамолик-да лўлилар алар наслидиндур. *Тарихи мулуки ажам,* 518;

≈ **и тарих** — тарихчилар, тарихшунослар:

Аҳли тарих анинг [Яздижурд бинни Баҳромнинг] замонида ихтилоф кўп қилибтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* 518;

≈ **и тариқ** — маълум бир маслак кишилари, сўфийликка мансуб кишилар, муридлар:

[Паҳлавон Муҳаммад] ҳар сифатдин аҳли тариқ паҳлавонлар ва улуғ кишиларга шойиста хизмат қилиб, кисватлар ҳавола қилиб эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

≈ **и тасаввуф** — сўфийлар, художўйлар, нафсини ўлдирганлар:

Бу олти қасида ҳамд ва наът ва сано ва мавъизатдур ва аҳли тасаввуф ва ҳақиқат тили била маърифат.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 27;

≈ **и тахту тож** — подшоҳлар:

Эй гадойингнинг гадойи барча аҳли тахту тож,
Ким гадойингдур анга йўқ тахт ила тож эҳтиёж.
*Хазойинул-маоний,* Iб-111;

≈ **и тақви//тақво** — порсолар, тақводорлар:

Париваш рахш уза сархуш пари жавлон қилур нетсун,
Жунун жомиға қилмай бодаполо аҳли тақви фаш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-272;

Қилма кўп, эй шайх, айбим хонақаҳға етмасам,
Ким харобат аҳли хушроқ аҳли тақводин йироқ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-176;

≈ **и таҳқиқ** — билимдонлар, ҳақиқатни изловчилар, шеършунослар:

Хожа Алоуддин... бу яқинда Маккадин яна бир маснавий айтиб юборибдурким... аҳли таҳқиқ ўқуғандин сўнг қойилининг камолин маълум қилғайлар.
*Мажолисун-нафоис,* 189;

Кеч бу боғу гулларидин ҳам Навоийким, эмас,
Аҳли таҳқиқ оллида дунёу мофиҳо писанд.
*Хазойинул-маоний,* Iа-133;

≈ **и тож** — шоҳлар:

Эй гадойинг оллида муҳтож аҳли тахту тож,
Аҳли тож оллида андоқким гадоға эҳтиёж.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-56;

≈ **и туроб** — тупроқдагилар, ўликлар:
Ўлтуруб дайр эшики оллида туфроғ узра,
Дурди жомики томиб, руҳ топиб аҳли туроб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-48;
≈ **и туруқ** — 1. касбдошлар:
Жамии аҳли туруқ ўзларини Паҳлавоннинг фотиҳа ва такбириға еткурмагунча ўз тариқларида ишлари тамом бўлмас эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;
2. сўфийлик маслакига эргашган кишилар:
Хожа Юсуф Бурҳон... жамеи аҳли туруқнинг соҳиб тариқи эрди. *Мажолисун-нафоис,* 59;
≈ **и убур** — кезиб юрувчилар, кечиб ўтувчилар; савдогарлар, саёҳатчилар:
Дашту дарёда лек аҳли убур,
Жобири роҳзан қилиб машҳур.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1091;
≈ **и усул** — фиқҳ илми билан шуғулланувчилар:
Ишқ эрмиш асли илм фано дарсгоҳида,
Аҳли усул ҳар неки дер сар-басар фуруъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-295;
≈ **и уқул** — оқиллар, донолар:
Фархундалиғиға боқсалар аҳли уқул,
Ҳам деса бўлур расулу ҳам оли расул.
*Муншаот,* 147;
≈ **и фазаъ ва нафир** — қўрқинч, ваҳмдан нола қилганлар:
Ул кишварнинг асирлари ва ул мулкнинг қатлу торож кўрган аҳли фазаъ ва нафирлари ул жилва майидин масти бехуд. *Маҳбубул-қулуб,* 93;
≈ **и фазл** — фазилат эгалари, илмлилар:
Кеча-кундуз саъй этиб эл сарбасар,
Аҳли фазлу илму ҳар аҳли ҳунар. *Лисонут-тайр,* 147-11;
≈ **и фазлу камол** — фазилатли, етук кишилар, олимлар, алломалар:
Не ояту не каломеки, аҳли фазлу камол,
Эрур анинг киби бир ҳарфнинг адосида лол. *Вақфия,* 715;
≈ **и фан**—фан, ҳунар эгалари, етук билимли моҳир кишилар:
Чун Паҳлавоннинг борчада вуқуф ва дахл ва тасарруфи зоҳир, балким ул фунунда аҳли фандек моҳир эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
≈ **и фано** — ўзини унутиб, илоҳиётга берилган одамлар, тасаввуфчилар:
Чекти бу зулмин анинг барча халойиқ, лекин
Чора бу дардга жуз аҳли фано айламади.
*Хазойинул-маоний,* IIа-404;
Овораларни истаса жаҳон ичраким, керак
Дайри фанода аҳли фано бирла ихтисос.
*Хазойинул-маоний,* IV-276;
≈ **и фасод** — йўлтўсарлар, безорилар, қароқчилар:
Аҳли фасодни йўллардин билкулл дафъ қилдиким, мусофирлар фароғат била бориш-келиш қилғайлар.
*Тарихи мулуки ажам,* 520;
≈ **и фунун** — турли фан ва ҳунар эгалари:
Табъи ҳар фанда чун мулойим ўлуб,
Анга аҳли фунун мулозим ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 128-17;
≈ **и харобат** — риндлар:
Гаҳ тушуб хайли муножот ичра,

Гаҳ қолиб аҳли харобот ичра.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-433;

Не қаҳринг заҳридин эмин бўлуб ҳар сокини масжид,
Не лутфунг бодасидин ноумед аҳли хароботе.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-593;

≈ **и хизмат** — хизмат кўрсатганлар, хизматдагилар:
Бу диққатпеша ва зарофат андеша азизлардин агарчи баъзи ажал майидин маст ва бехабардурлар... қолган аҳли хизмат ва убудиятни шоҳ лутфидин шойистаи эҳсони беминнат. *Мажолисун-нафоис,* 170;

≈ **и хирад** — ҳушёрлар, ақлу идроклилар, зийраклар:
Замона боиси ғамдур, замоне аҳли хирад
Қадаҳ кучи била ғамгин кўнгулни шод этадур.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-151;

≈ **и хонақаҳ** — намозхонлар:
Шайху аҳли хонақаҳ, тенгри тута берсун манга,
Ҳақ йўлин кўргузгали дайри фано авбошини.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-417;

≈ **и Хуросон** — Хуросон халқи, аҳолиси:
Эй Навоий, қил Ироқ оҳангию азм эт Ҳижоз,
Ким муҳаббат зумрасин аҳли Хуросон тонимас.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-233;

≈ **и шақоват** — бадбахтлар, бахти қаролар:
Аҳли саодатлар руҳбахш зулолиға манбаъ ҳам тил, аҳли шақоватлар наҳс кавкабига матлаъ ҳам тил.

*Маҳбубул-қулуб,* 126;

≈ **и шуҳуд** — шоҳидлар, гувоҳлар:
Топтилар анда нашъаи мақсуд,
«Арбаин»дин нечукки аҳли шуҳуд. *Арбаин,* XV-55;

≈ **и эътибор** — ибрат олувчи кишилар, ибрат эгалари:
Десанг нетай аҳли эътибор эл ерга,
Сидқ айлаки, еткайсен канор эл ерга.

*Назмул-жавоҳир,* XV-51;

≈ **и эҳтиёж** — муҳтож кишилар:
Зулмунгга бўлсам забун юз важҳ ила, не айбким,
Сен ғанисен — мен гадо, сен шаҳ — мен аҳли эҳтиёж.

*Хазойинул-маоний,* II *б*-98;

≈ **и яқин** — худони таниганлар, художўйлар:
Майда икки юз агар кўргузмаса ул маҳжабин,
Дурд дардин истабон жон бермагай аҳли яқин.

*Хазойинул-маоний,* II *а* 419;

≈ **и қабул** — хулқ-атвори яхши кишилар, халққа манзур бўлганлар:
Эй Навоий, қилдилар дунёни рад аҳли қабул,
Гар десанг мақбул ўлай, ёр ўлма бу мардуд ила.

*Хазойинул-маоний.* I*а*-369;

≈ **и қалам** — қалам эгалари, адиблар, шоирлар, котиблар:
Хожа Афзал... аҳли қалам бу замонда барча муттафиқдурлар мунчаким, сиёҳ ва дафтар ва ҳисоб ва зарб илмида беназири даврондур. *Мажолисун-нафоис,* 188;

≈ **и қубур** — қабрдагилар, ўликлар:
Нафасинг ҳашр куни нашр бўлур олам аро,
Бир нафасда нега йўқса тирилур аҳли қубур.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-79;

≈ **и қулуб** — софкўнгил, виждони пок кишилар; қалб эгалари:
Бу номаки, хомасиға қилдинг мактуб,

Қил аҳли қулуб олида «маҳбуби қулуб».

*Маҳбубул-қулуб,* 171;

Хаста дилларға не жон олғучи юздур улким,
Қолибин қилди тиҳи, кўргач они аҳли қулуб.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-27;

≈ **и ғино** — ғанийлар:
Бўлуб аҳли ғино жавоҳир санж,
Ҳаддин ортуғ тўкуб жавоҳиру ганж. *Сабъаи сайёр,* 20;

≈ **и ғурур** — мағрурлар, ғururга берилган:
Эгилиб ўпса ер, аҳли ғурур ҳурмат учун,
Шабиҳ эрур анга мутлаққи маст қилса намоз.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-217;

≈ **и ҳаё** — ҳаёлилар, андишалилар; иффатлилар:
Комиллар — аҳли ҳаё ва ноқислар — беҳаё.

*Маҳбубул-қулуб,* 114;

≈ **и ҳарб** — ҳарбийлар, сипоҳлар, аскарлар:
Разм майдонидаким икки тарафдин аҳли ҳарб,
Бош ила жон таркин айларлар, ажаб ҳангомадур.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-706;

≈ **и ҳақ** — тангрига яқинлар:
Истамаслар элдин инсоф аҳли ҳақ,
Ким аларға келди мунсифлиқ сабақ. *Лисонут-тайр,* 133-4;

≈ **и ҳақиқат** — сўфийлик маслакида худога етишган кишилар:
Кашфи асрори ҳақойиқда фарид,
Нутқидин аҳли ҳақиқат мустафид. *Лисонут-тайр,* 193-14;

≈ **и Ҳижоз** — Ҳижоз халқи, аҳолиси:
Анда ёзилғанки, эй аҳли Ҳижоз,
Чорасин анинг чу билгайсиз бу роз.

*Лисонут-тайр,* 156-2;

≈ **и ҳижрон** — айриликда кун кечираётганлар:
Ёрутти васл шамъи аҳли ҳижрон тийра авқотин,
Менинг шомимға, ваҳким, қилмади даврон саҳар пайдо.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-21;

≈ **и ҳикмат** — билимдонлар, донишмандлар; файласуфлар:
Бода тутким, аҳли ҳикмат чарх бемеҳр эрканин
Жом даври хатлари бирла мубарҳан қилдилар.

*Хазойинул-маоний,* IVа-85;

≈ **и ҳузур** — ҳозирлар, огоҳлар:
Туз кўнгулга басару нутқи пароканда не бок,
Тилу кўз ғайбатидин ғойиб эмас аҳли ҳузур.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-79;

≈ **и ҳунар** — ҳунар эгалари, ҳунармандлар:
Эрур аҳли ҳунар қошида ҳунар,
Айб ёпмоқ, даги ҳунар топмоқ.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-443;

≈ **и ҳусн** — гўзаллар, зеболар:
Сўз вафодин демаким, ул эрмас аҳли ҳусн иши,
Жавр кам қил ким, вафо сендин тамаъ тутмас киши.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-337;

≈ **и ҳуш** — ҳушёрлар, зийраклар:
Гар мени Мажнунға ташбиҳ этсангиз, эй аҳли ҳуш,
Не тафовут бўлди бас девонадин оқилғача.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-317;

Турмиш эрди оллида бир аҳли ҳуш,
Ҳуш они айлаб тафаккурдин хамуш. *Лисонут-тайр,* 122-5;

≈ **у авлод** — оила ва фарзандлар, уруғ-аймоқ:

Аҳли авлодию атбоъиға,
Олию аҳфодию ашёнға. *Ҳайратул-аброр,* 23-18;
≈ **и тариқ бўл-** — зоҳир ва сўфилар қаторига кирмоқ:
Тариқи жодаи шаръ эрур бу дайр ичра,
Ки анда кимки сулук этти, бўлди аҳли тариқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-314;
≈ **и таъйид ўл-** — қувватли, иродали бўлмоқ:
Ҳақдиндурур элга аҳли таъйид ўлмоқ,
Навмид ўлуб толиби тажрид ўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-16.

**АҲЛАН — АҲЛАН ВА САҲЛАН** — марҳамат, марҳабо, хуш келибсиз!
Бедилинг хайли русулисен, сен аларға дилрабо,
Ё наби, руҳи фидока аҳлан ва саҳлан, марҳабо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-13.

**АҲЛИЛЛОҲ** — авлиёлар, худога яқинлар:
Муқбил айтур эрди аҳлиллоҳдин,
Динда хайли комилу огоҳдин. *Лисонут-тайр,* 50-2.

**АҲЛЛИҚ** — эгалик, соҳиблик; маҳрамлик, бир диллик:
Ё шараф ганжига топиб аҳллиқ,
Салб қилса сийрати Бу Жаҳллиқ. *Лисонут-тайр,* 188-14.

**АҲМАР** — қизил:
Анинг ҳар ахгари ёқути аҳмар,
Мунинг ҳар зарраси рахшанда ахтар. *Муншаот,* 91.

**АҲМАРИЙ** — қизил; қизилга мансуб:
Ич шафақгун майки, гардун қотилидурким, эрур
Янги ой бирла шафақ тиғу либоси аҳмарий.
*Хазойинул-маоний,* Iа-390.

**АҲМАҚ** — гўл, нодон:
Аҳмаққа чу етса салтанат шанъати бор,
Султонлиғининг заволиға суръати бор.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47;
Ҳар кимсаки, йўқ илм — аҳмақ де они,
Мажлисдаки илм бўлса, учмақ де они.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45.

**АҲМОЛ** — юклар:
Хожа Деҳдор... аҳмол ва асқолни қўюб, бежиҳат илғаб, шаҳарға келди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**АҲОДИС** — ҳадислар, сўзлар, гаплар; пайғамбарларнинг сўзлари:
Расул саллоллоҳу алайҳи васаллам аҳодисида даги ҳам бу тариқ тушубдур. *Мезонул-авзон,* 7;
≈ **и мустафовий** — пайғамбарлар ҳадислари:
[Қози] кўнгли каломуллоҳ аҳкомидин қавий ва ҳукмида муқтадо аҳодиси мустафовий. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-18;
≈ **и расул** — пайғамбар сўзлари, ҳадислари:
Ва аҳодиси расули аном алайҳис-салоту вассалом била мубайян. *Назмул-жавоҳир,* 26.

**АҲОЛИ** — халқлар, кишилар, одамлар:
Шаҳр аҳолисидин содоти олий шон ва уламои олий макон ва машойихи изом ва қузоти киром...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537.

**АҲРОР** — олижаноб ва ҳимматлилар, *Хазойинул-маоний,* IIа-405; қ. **МУРШИД.**

**АҲСАН** — 1. энг яхши, яхшироқ, гўзал, аъло:
Мундин аҳсан кимсага йўқдур сифат,
Англамас они жуз аҳли маърифат. *Лисонут-тайр,* 134-9;

2. мақтов, офарин:

Абнойи жинсдин бир-бирига мустаҳсан, акобирдин асоғирға аҳсан. *Маҳбубул-қулуб,* 81;

≈ **ул-қисас** — қисса ва ҳикояларнинг энг гўзали:

Ҳусн оятики келди юзунг қиссасида нас,
Тонг йўқ, десамки шаънидадур аҳсанул-қасас.
*Хазойинул-маоний,* IIа-154;

≈ **айла-** — яхшиламоқ, тузатмоқ:

Тавриин сулук ичинда аҳсан айлар
Ким руҳни ўлмак сўзи равшан айлар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-27.

**АҲСАНТА** — офарин, балли (*айн.* яхши қилдинг):

Деди: Аҳсанта мухбири содиқ,
Сидқ аро кимга ким десанг фойиқ. *Сабъаи сайёр,* 169-9;
Бўлуб «аҳсанта» лафзи элга ойин,
Етишгай шаҳдин эҳсон доги таҳсин. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**АҲТАМ** — аруз вазнларидан бири:

...фаул — аҳтам: фаул — мажбуб, фоъасалл; фаъ — абтар.
*Мезонул-авзон,* 12.

**АҲФОД** — набиралар, авлодлар:

Ул ҳазратнинг авлод ва аҳфодидин ҳам хуштабъ салотине зуҳурға келди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 33;
Мавлоно Фасиҳиддин — Мавлоно Низомиддин Ҳиравий аҳфодидиндурким, аларни Низомийлар дерлар.
*Мажолисун-нафоис,* 169.

**АҲШО** — ички аъзолар, ичак-чавоқ:

Ҳар золимеким, жабборлиғ тоғида... мазлум фароғати кийингин... сайд қилғай ва то ул номурод кийик аъзо ва аҳшосидин нафси аммора сабуиға ком ва сабуият иштиҳосиға ором бергай. *Вақфия,* XIII-168.

## Б

**Б** — алифбенинг иккинчи ҳарфи:

Алиф, бе дегач устод ибтидодин,
Алиф олди аламдин, бе балодин. *Фарҳод ва Ширин,* 35.

**БА** — олд кўмакчи; иш-ҳаракатнинг йўналиш тарафи, ўрни, восита каби маъноларни англатишга хизмат қилади.

**БАБР** — йиртқич ҳайвон, чўл арслони:

Замоне бабру қоплондин бўлуб шод,
Қилиб дилдор кўйи итларин ёд. *Фарҳод ва Ширин,* 212б10;
Бу беша ким ўтарда ваҳм этиб лол,
Солур бабр анда панжа шерчангол.
*Фарҳод ва Ширин,* 184а15;

≈ **и хунрез** — қон тўкувчи йиртқич ҳайвон, раҳмсиз чўл арслони:

Қоплон била шеру бабри хунрез
Қон тўккали чанглар қилиб тез. *Лайли ва Мажнун,* 59а18.

**БАВОДИ** — водилар; чўллар, дашту саҳролар, биёбонлар:

Андоқки висол водиси тай бўлди, ҳижрон бавосиси ҳам қатъ бўлғай. *Муншаот,* 97;
Ёшим эллик бавосисин тай этмиш,
Не эллик, олтмиш ҳаддиға етмиш.
*Фарҳод ва Ширин,* 177а15.

**БАВОРИҚ** — шуъла сочувчи, порловчи; ≈ **и қурбиға ҳариқ қил-** — порлоқ, яшноқ (худо) нурига яқин қилмоқ:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло бу табақанинг аҳли иршодидин то-

либларғача барчани ўз фазл ва карами била дарёи раҳматиға ғариқ ва ўз бавориқи қурбиға ҳариқ қилғай.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-141.

**БАД** — *ёмон, ярамас, зарар келтирувчи;* қўшма сўзларнинг биринчи компоненти бўлиб келади.

**БАДАДО** — қўпол сўзли, аччиқ тилли; хунук, ёқимсиз товуш:

Агар бадлаҳжа бўлса ва бададо, сурма анинг ғизоси қилсун худо. *Маҳбубул-қулуб*, 34.

**БАДАЛ** — алмаштириш, айирбош; эваз:

Зулфида сарриштаи имон бадалдур куфр ила,
Не тафовут тушса Марям риштаси зуннор аро.
*Хазойинул-маоний* IIб-25;

Муродинг биносиға етмай халал,
Машаққатларинг айш бирла бадал. *Муншаот*, 10;

≈ **и моятаҳаллал** — сув аралашмаган, соф, тоза:

Тутқил бадали моятаҳаллал майи соф,
То маст қилай ғам черики бирла масоф.
*Хазойинул-маоний*, Iб-758;

≈ **йўқ** — тенги йўқ, тенгсиз:

Анга йўқ борча фазлларда бадал,
Фазл аҳлидин отидек Афзал. *Муншаот*, 143;

≈ **бўл-** — алмашинмоқ, бошқа бир нарсага ўрин бермоқ, ўрин алмашинмоқ:

Солди савдо димоғи ичра халал,
Ақлу ҳуши жунунға бўлди бадал. *Сабъаи сайёр*, 71-21;

≈ **қил-** — алмаштирмоқ, айлантирмоқ:

Туганди ашки гулгун, эмди қолмиш заъфарони юз,
Фалак зулми бадал қилди хазон бирла баҳоримни.
*Хазойинул-маоний*, Iа-430;

Гардун шикоятидаким, офиятин расволиғ била бадал қилмиш бўлғай. *Мажолисун-нафоис*, 202.

**БАДАЛАФ** — сассиқ ўт; сассиқ, бадбўй:

Гар бебасарлиқ айнидин наргис кўзунгдин лоф урар,
Аҳли назар англарким, ул ҳам кўр эрур, ҳам бадалаф.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-311.

**БАДАН** — 1. тана, гавда, жисм, жасад:

Бадан ичра жон жавҳарин солғучи,
Яна охир ўз берганин олғучи. *Садди Искандарий*, 316а15;

Ҳимматсиз киши эр сонида эмас, руҳсиз баданни киши тирик демас. *Маҳбубул-қулуб*, 111;

2. таркиб, мағз, асос:

Подшоҳ — мулк баданининг жонидур. *Маҳбубул-қулуб*, 120;

≈ **аносири** — тана моддалари, тана аъзолари:

Бадан аносирининг чоргоҳин эт хориж,
Навоийё, десанг айлай фалак сари оҳанг.
*Хазойинул-маоний*, IIа-187;

≈ **вайрони** — бадан харобаси, вайронаси:

Бадан вайронида ул ҳусн ганжи ҳажридин гоҳи,
Гоҳ ўз ёлғузлугидин кўнглум чуғздек тортар фиғон кўнглум.
*Хазойинул-маоний*, Iб-431;

≈ **зиндони** — тан, тана, вужуд;

Баҳром дедиким, чун сенинг руҳунг бадан зиндонидадур.
*Тарихи мулуки ажам*, 517;

≈ **кулбаси** — тан, бадан, уйи; бадан тан, гавда:

Томчидек ашким эмас кўнглум ўти дафъи учун,
Гаҳ бадан кулбасини қилғали вайрон томадур.
*Хазойинул-маоний*, Iа-160;

≈ **мулки** — вужуд, тана:

Кўнгул бадан мулкининг подшоҳидур. *Маҳбубул-қулуб,* 120;

≈ **и зор** — хор, нотавон, бемажол, беҳол бадан:

Жонона тушубтур мени бемордин айру,
Жон ўйлаки тушкай бадани зордин айру.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-518.

**БАДАНДЕШ** — нияти бузуқ, бузуқ ниятли; душман; хасис:

Ул кўйга ким бўлуб бадандеш,
Чанголу тишин танин қилиб реш.

*Лайли ва Мажнун,* 66б1.

**БАДАХТАР** — бадбахт, бахтсиз, бахти қора, юлдузи совуқ:

Ҳар нечаки бор эсам бадахтар,
Қилгон эса толеъим рад ахтар. *Лайли ва Мажнун,* 90б4.

**БАДАҲД** — аҳди ёмон, аҳдида турмайдиган, ваъдага вафосиз; бевафо:

Юз аҳд ила маҳвашлар кўнглумни олиб эмди,
Қатл айладилар асру бадаҳд эканлардур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-169.

**БАД АҲДУ ПАЙМОН** — ваъдаси ёлғон, аҳду паймонсиз, ваъдасида турмайдиган:

Буки онинг аҳду паймонида мен ўлсам доги
Яхши фурсат топсанг, ул бад аҳду паймонимға айт.

*Хазойинул-маоний,* IIа-51.

**БАДБАХТ** — бебахт, бахтсиз, бахти қаро, толесиз:

Сайид Қуроза... бу матлаъ ул бадбахтқинанингдур.

*Мажолисун-нафоис,* 94.

**БАДВ** — бошланиш, ибтидо; ≈ **и фитрат** — яратилиш ибтидоси:

Бадви фитратда биҳишти адн аро,
Шохсори хулд аро дастон саро. *Лайли ва Мажнун,* 29.

**БАДГУМОН** — шубҳа билан қараш, гумонсираш, шубҳаланиш; бадгумон:

Шопур ... бадгумон киши эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* 517;

≈ **айла-** — гумон қилмоқ, шубҳа қилмоқ:

Хирадни не тонг айласа бадгумон,
Ки боштин-аёқ бор эмиш бир замон.

*Садди Искандарий,* 239б10;

≈ **бўл-** — шубҳа билан қарамоқ, бадгумон бўлмоқ:

Ҳурмуз ўғлидин бадгумон бўлуб орадин кўтаргай.

*Тарихи мулуки ажам,* 517;

Нетиб қошимда кўрай девларки, бордур иши́м,
Малойик ўтса анинг сори, бадгумон бўлмоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-178.

**БАДГУМОНЛИК** — ишонмаслик, гумонсирашлик:

Ҳожат эрмас хурдадонлиқ кишига,
Кўп ҳазмдин ўлди бадгумонлик кишига.

*Назмул-жавоҳир,* 30.

**БАДГУҲАР** — асли ёмон; ёмон сифатли:

Сиришким ишқида гавҳар шамойил,
Вале ул бадгуҳарлар сори мойил. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**БАДГУҲАРЛИҒ** — асли ёмонлик, зоти пастлик:

Ким эрур ул маҳз бадгуҳарлиғинг,
Айни бемаънилиғу абтарлиғинг. *Лисонут-тайр,* 47-15.

**БАДГУЙ** — туҳматчи, иғвогар, ғийбатчи:

Ҳурмузга бадгўйлар мундоқ еткурдиларким, Баҳром асру кўп ғанимат олибтур, даги санга оз нима йибарибтур.

*Тарихи мулуки ажам,* 521.

**БАДДИЛ** — ишончсиз, бадгумон, шубҳали; ≈ **бўл-** — шубҳаланмоқ, бадгумон бўлмоқ:

Баъзи кутаҳандеш эл бевафолиғ қилиб, анга қочиб борған жиҳатдин халойиқ баддил бўлуб, уруш яроғи топилмайин.
*Тарихи мулуки ажам,* 518.

**БАДЗАБОН** — аччиқ тил, тили ёмон:

Али Қармол... бағоят сафиҳ ва бадзабон киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 144.

**БАДИЛ** — бадал:

Ё раб, ул ҳусну жамол авжида юз минг ою йил,
Не жамолингға завол ўлсун, не ҳуснингга бадил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-663;

Сену салтанат тарки сўзму бўлур,
Бадилингни кўргучи кўзму бўлур.
*Садди Искандарий,* 251б9.

**БАДИЪ /БАДЕЪ** — ажойиб, нафис, нодир, камёб; тоза:

Бисоте топилди — зако хайлининг хаёлидин бадиъроқ.
*Муншаот,* 88;

Чу яксар йиғилди шарифу вазиъ,
Сўзе қилди оғоз беҳад бадиъ. *Садди Искандарий,* 251а21;

Яна «Бадоеъул-васат» девонидурким... ул бадиълар воситасидин шайдо кўнгуллар эшигин ишқ тоши била қоқибмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

≈ **йўқ** — янгилик эмас, таажжуб эмас:

Кўруб оразинг йиғласам йўқ бадиъ,
Келур сайл бўлғанда фасли рабиъ
*Хазойинул-маоний,* IIб-296;

≈ **ўл-** — гўзал, нафис бўлмоқ, гўзаллашмоқ:

Мукрим ишини кўрки, бадиъ ўлди басе,
Боғида ҳариф анга рабиъ ўлди басе.
*Назмул-жавоҳир,* 37.

**БАДИЪВАШ** — мукаммал, ғаройибга ўхшаш шеърлар:

Умрнинг васатида жилва қилган бадиъвашларға — «Бадоеъулвасат» ... от қўюлди. *Муншаот,* 118.

**БАДИЪУЛ-ЛИВО** — ажойиб жилвагар байроқ; нодир байроқ:

...табъи қасри рафиъул Вало ва илми муаскари бадиъулливо бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* 20.

**БАДИЪУД-ДАҲР** — замоннинг, даврнинг беназири:

Жаҳонға боиси амну амон ул,
Бадиъуд-даҳру доройи замон ул. *Фарҳод ва Ширин,* 29.

**БАДИҲА** — бадиҳа, экспромт; ҳозиржавоблик:

Мавлоно Сулаймоний... бадиҳани равон айтур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 26.

**БАРКИРДОР** — ёмон табиатли, ёмон қилиқли, ярамас, фосиқ:

Гунаҳкорга анда умиддин бийм кўпрак ва бадкирдорға андиноддин таслим кўпрак. *Маҳбубул-қулуб,* 45;

Ғофиле қўйди қадам бозорға,
Хайлу тобеъ нафси бадкирдорға. *Лисонут-тайр,* 38-14.

**БАДКИРДОРЛИҚ** — ёмон ниятлик, ёмон қилиқлик, ахлоқсизлик, ярамаслик:

Ростлиқ била савдо аларға [бозор косибларнга] зиёнкорлиқ ва ваъдаға вафо аларға бадкирдорлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 43.

**БАДКОРА** — ёвуз ниятли, ахлоқсиз, бузуқ:

[Хотин] бадкора бўлса, уй андин байтут-талаф.
*Маҳбубул-қулуб,* 56.

**БАДЛАҲЖА** — қўпол сўзли, дағал гапли, сўзи ёқимсиз, совуқ қилиқли:

Агар [ҳофиз] бадлаҳжа бўлса ва бададо, сурма анинг ғизоси қилсун худо. *Маҳбубул-қулуб,* 34.

**БАДМАОШ** — дағал муомалали, маиший бузуқ:

Агар [ҳофиз] фосиқдур ва бадмаош сурма ҳам ҳайфдур. *Маҳбубул-қулуб,* 34;

Абулбарака... подшоҳ дегандурким, ҳар неча бадмаош ва бадбахт бўлса, ул буруңқи қозидин яхшироқ бўлғусидур. *Мажолисун-нафоис,* 182:

**БАДМАСТ** — 1. майхўр, бадмаст, кайфи тарақ:

Бадмастқа дамодам ичмоғидин не баҳр.
*Маҳбубул-қулуб,* 139;

Ҳамул феълини ошкор айлабон,
Қи бадмастни шармсор айлабон.
*Садди Искандарий,* 296*а*11;

2. маст бўлиб жанжал кўтарувчи, ичиб тўполон қилувчи:

Жаҳон халойиқи жаврунгдин ўлди, эй бадмаст,
Булар тафарружиға бир нафас ойил боре.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-632;

3. маҳбуб:

Захмиға ер кўрсатурмен, чиқса ул бадмастким,
Манглай узра бармоғимни элтиб айлармен тобуқ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-179;

≈ **бўл** — қаттиқ маст бўлмоқ:

Қамар юзинда мушту кочтин кўрдум асар ҳар ён,
Ҳамоно ул қуёш бадмаст бўлғанда талошибдур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-148.

**БАДМАСТЛИҚ//БАДМАСТЛИҒ** — ўта маст бўлишлик, кайфи тарақлик, бадмастлик:

Биров майға топиб фурудастлиқ,
Аён қилғудек бўлса бадмастлиқ. *Садди Искандарий,* 293*а*3;

Не маст арбадагарсенки, чиқса базмингдин,
Бузар замонани бадмастлиғ била ҳар маст.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-83;

≈ **айла-** — қаттиқ мастлик қилмоқ:

Гар Навоий айлади бадмастлиғ, эй пири дайр
Сен карам кам қилмоғилким, кўптур онинг камлиғи.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-366.

**БАДМЕҲР** — меҳрсиз, меҳри қаттиқ, раҳмсиз, шафқатсиз; ёр, гўзал:

Эй Навоий, бўлсам ул бадмеҳр ишқидин халос,
Бўлмайин ҳусн аҳлининг меҳриға ҳаргиз муртакиб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-57;

Бор эди бир бедили зори ҳақир,
Бўлди бир бадмеҳр ишқиға асир. *Лисонут-тайр,* 208-8.

**БАДМИЖОЗЛИҚ** — қилиғи совуқлик, ёқимсизлик, мижози бузуқлик:

Мавлоно Хуррамий... бадмижозлиқлари жиҳатидин Хуросонда туролмади. *Мажолисун-нафоис,* 93.

**БАДНАФС** — баднафс, нафси ёмон:

Агар баднафсдан зулм етса шукр вожиб бил.
*Маҳбубул-қулуб,* 124;

≈ **и дун** — нафси бузуқ, нафси ёмон:

Сенки мақсуд иста, эй баднафси дун,
Азм этардин бўйла бўлғайсен забун. *Лисонут-тайр,* 55-7.

**БАДНОМ** — ёмон отлиқ, ёмон ном чиқарган:

Судоба... ўз қўрқинчидин Кайковус қошида ани [Сиёвушни] ўзи била бадном қилиб чиқти.
*Тарихи мулуки ажам,* 509;

≈ ўл- — шарманда бўлмоқ, шармисор бўлмоқ, ёмон от чиқармоқ:

Ишқ аро Фарҳоду Мажнунни манга ўхшатмангиз,
Ким алар ҳам мен киби расвои бадном ўлмасун.

*Хазойинул-маоний,* IIа-279;

≈ айла-//қил- — шарманда қилмоқ, шармисор қилмоқ:

Қони расвое Навоийдек, агарчи ани ишқ,
Некном элдиндурур деб, бўйла бадном айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIа-144;

Бу китобни нодон ва беандом таврлиғ ва ноҳамвор равишлиқ, элнинг кўпроқ машғуллуқ қилғани ҳавос аҳлида бадном қилған эрмишким, баъзи ўқумас эрмишлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**БАДНОМЛИҚ//БАДНОМЛИҒ** — бадномлик, шармисорлик, ёмон отлиқ:

Бадномлиқ они бунёд қилғанға бўлур.

*Тарихи мулуки ажам,* 520;

Улусқа меҳнату нокомлиғ ҳам,
Жаҳон халқи аро бадномлиғ ҳам. *Фарҳад ва Ширин,* 198;
Яхши от бадномлиғ бирла чиқорғил ўлгуча,
Эй Навоий, ўзни яхши от била бадном этиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-63.

**БАДОВОЗ** — овози хунук, товуши ёқимсиз:

Агар муқрий лаванднйдур бадовоз ва гулхандийдур, лаҳний носоз бадани вузу қайдидин нопок ва ҳуши вақт риоятидин бебок. *Маҳбубул-қулуб,* 34.

**БАДОЕЪ//БАДОЙИЪ** — ажойиб, нафис нарсалар, гўзалликлар; гўзал асарлар, нодир ижодлар:

Ул қаламғаким, ул варақ ҳошиясида бадоеъ нукта суруб, замон нотавонин масрур қилибдур — етти иқлим якқалам бўлсун. *Муншаот,* 119;

Навоий агар бор эрур базлагўй,
Бадеъ элдин эрмас бадоеъ бадеъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-296;

≈ **тазйин воқеъ бўл-** — ўта гўзаллашмоқ, ўта зийнат касб этмоқ:

Фасоқа нисор иборати фархунда ишоратларидурким, гавҳар юзидин санъат ойин ва бадойиъ тазйин воқеъ бўлубтур.

*Назмул-жавоҳир,* 19.

**БАДПИСАНД** — номаъқул, ноўрин, маъқул бўлмайдиган; бировга ёмонлик тилайдиган, кишини хўрловчи.

Ким кўрса бу ҳоли бадписанде,
Жониға тегурмагай газанде. *Лайли ва Мажнун,* 67а6;

≈ эт- — хафа қилмоқ, изтироб, азият бермоқ;

Ризо берким, қазоға йўқ тафовут, кимса юз қатла
Не келса оллиға хурсанд ёхуд бадписанд этмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-258.

**БАДР** — тўлин ой, ўн тўрт кунлик ой:

Ким қуёш нурини ниҳон қилди,
Бадрни мис табақ гумон қилди. *Сабъаи сайёр,* 206-12;
Қуёшимға ким банда юз бадрдур,
Икки зулф анга лайлатул-қадрдур. *Садди Искандарий,* 5;

≈ **и мунир** — нур тарқатиб турувчи тўлин ой; равшан, порлоқ ой:

Кўрса биров хонида қурси фатир,
Дер ани кўк саҳнида бадри мунир. *Ҳайратул-аброр,* 139-25;
Бу чароғи меҳр, ул бадри мунир,
Иккиси бир тахт уза оромгир. *Лисонут-тайр,* 168-12.

**БАДРАНГ** — туси бузуқ, ранги совуқ:

Қилур чин кўпи юзни бадранг жинс,
Фатилакаш андоқки худранг жинс.

*Садди Искандарий,* 279*а*19.

**БАДРАФТОР** — ёмон йўлга юрувчи, саёқ, безори:

Ул пари кўнгли учун руҳум асиру зор эрур,
Булажаб тоши қанотсиз қушқа бадрафтор эрур.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-159.

**БАДРАҚА** — ҳайдалган:

Бадрақаи роҳи нажоти бўлуб,
Мужиби рафъи даражоти бўлуб. *Хайратул-аброр,* 54-27.

**БАДРЛИҚ//БАДРЛИҒ** — тўлин ойлик; порлоқлик, тўлинлик; етуклик:

Кичик ёшлиқ, аммо улуғ қадрлиқ,
Ҳилолида маълум бўлуб бадрлиқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1634;

Қачонки бадрлиғ топса ҳилолинг,
Қуёшдин бўлғай ортуғроғ камолинг. *Фарҳод ва Ширин,* 212.

**БАДРУЗ** — ёмон кун; бахти қаро, бахтсиз, толеъсиз:

Ким амир элида Қайси бадрўз.
Бу ҳайдаки эрди донишомўз. *Лайли ва Мажнун,* 68*а*5;
Зикр этар базм ичра лутфу меҳр ила ошиқларин,
Лек мен бадрўз расвони қилур ёд ўзга навъ.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-296.

**БАДСИГОЛ** — нияти бузуқ; бўҳтончи:

Берай гўшмолеки ҳар бадсигол,
Тузалгай чу ёд этгай ул гўшмол.

*Садди Искандарий,* 256*б*19.

**БАДФАОЛ** — бузуқ феълли, ёмон феълли, ахлоқсиз:

Агар фосиқ бўлса ва бадфаол — эл аҳлу аёлиға андин бийму накол. *Маҳбубул-қулуб,* 12.

**БАДФЕЪЛ** — феъли ёмон, баджаҳл, бадфеъл:

Мавлоно Хуррамий ... сафарлардин келгандин сўнгра борғандин бурунроқдин бехабарроқ ва бадфеълроқ келди.

*Мажолисун-нафоис,* 93.

**БАДФЕЪЛЛИК//БАДФЕЪЛЛИҒ** — бадфеъллик:

Абдуллатиф Мирзо — савдойи мизож ва васвасий табъ ва девонасор киши эрди. Мундин ўзга даги ғариб бадфеъллиқлари бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 200;
Ҳурмуз жиҳатсиз бадфеъллиги жиҳатидин... [Баҳромга] бунчак ва чарх йибарди. *Тарихи мулуки ажам,* 521.

**БАДХОҲ** — нияти бузуқ, хоҳиши бузуқ, ёмонлик хоҳловчи:

Бузуб ҳар тарафдин сипаҳ шоҳни,
Анга айлабон чийра бадхоҳни.

*Садди Искандарий,* 265*б*17.

**БАДХУЛҚ** — ахлоқсиз, ахлоқи бузуқ:

Нур Саидбек... багоят бадфеъл ва бадхулқ киши эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 174.

**БАДХУ(Й)** — 1. бадфеъл, қўпол, баджаҳл, тўнг, дағал:

Хожа Абу Исҳоқ... бадхўй ва мутакаббир ҳам бор эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 51;

Ҳозиқ табиби хушгўй тан ранжиға шифодур,
Омию, тунду бадхўй эл жониға балодур.

*Маҳбубул-қулуб,* 26;

2. маҳбуба, гўзал; раҳмсиз:

Эй Навоий, аччиғ-аччиғ йиғларимни қилма айб,
Ким эрур кўнглумни олған кофири бадхў малиҳ.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-107.

**БАДХЎЙЛУҚ//БАДХЎЙЛУҒ** — бадфеъллик, совуқ қилиқлик, қўпол-
лик, тундлик, дағаллик:
Нечаким тенгри ҳеч мўъминда
Бухлу бадхўйлуқни қилмади жамъ. *Арбаин,* 156;
Халойиқ анинг бадхўйлуғидин ожиз бўлуб, муъбадлар ва ҳакимларға истиғоса кўргузуб, истионат қилдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 517.

**БАДШАКЛ** — бадшакл, кўриниши хунук, ўхшовсиз:
Гулга йиртуқ либосдин не зиён, дурға бадшакл садафдин не нуқсон. *Маҳбубул-қулуб,* 132.

**БАДШЕЪРЛИК** — савияси паст, саёз шеър ёзишлик:
Вали Қаландар... сухандонлар орасида бадшеърликка машҳур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 56.

**БАДҲАЙЪАТ** — бузуқ, бемаъни, кўриниши ёмон, хунук:
Воқеъ ўлмиш қону бу боис эмиш,
Ким муни мақтул, бадҳайъат демиш. *Лисонут-тайр,* 50-11.

**БАДҲОЛ** — 1. ҳоли ёмон, ҳоли ночор, ҳоли танг; бахтсиз; хафа:
Агар толеъида юз иқбол эрур,
Аторид вале анда бадҳол эрур.
*Садди Искандарий,* 266*а*13;

2. мадорсиз, ҳолсиз, кучсиз:
Тун хумори ҳажрида бадҳол эдим, юз вой, агар
Жоми васлидин мени ёр этмаса хушҳол субҳ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-109;
Бу балийят жисмини нол айлабон,
Ноласи жонини бадҳол айлабон. *Лисонут-тайр,* 102-12;

≈ **ўл-** — ҳолсизланмоқ; ёмон аҳволга тушмоқ:
Ғам хуморидин басе бадҳол ўлубмен, эй рафиқ,
Чек мени ҳорхор бирла кулбаи хамморға.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-540;

≈ **айла-** — ҳолсизлантирмоқ, ёмон аҳволга солмоқ, кўнглини бузмоқ:
Қелки ҳижронинг мени маҳзунни бадҳол айламиш,
Юз туман дарду бало хайлиға помол айламиш.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-247.

**БАДҲОЛЛИҒ** — ёмон ҳоллик, ҳоли ночорлик, аҳволи танглик:
Хирод пири бадҳоллиғим билди. *Вақфия,* 717.

**БАДҲУШ** — ҳушдан кетиш, ҳушсизланиш:
Соқиё, ҳижрон хумори лолу бадҳуш айламиш,
Бермагайсен бизга етса даври соғар интизор,
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-162.

**БАЁЗ** — 1 оқ, оқлик; тоза, ғуборсиз:
Яна бир равза ранги сарбасар нур,
Байз ичра кириб андоқки кофур. *Фарҳод ва Ширин,* 46;
Қўз фироқингда оқардию сиришки қуруди,
Ёмғури бўлмас, агар айни баёз ўлди булут.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-76;

2. тонг ёришиши, қуёш чиқиши:
Савод жаҳлини юб, вақт эрурки уйғансанг,
Ки умр шомиға субҳи ажал кетурди баёз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-294;

3. баёз, шеърлар тўплами:
Шаръи тили нома баёзин ўқуб,
Тиғи суйи куфр саводини юб. *Ҳайратул-аброр,* 26-8;
Мавлоно [Лутфий]нинг «Зафарнома» таржимасида ўн минг байтдан ортуқроқ маснавийси бор, баёзға ёзмаған учун шуҳрат тутмади. *Мажолисун-нафоис,* 72.

**БАЕЗИЙ** — оқиш; оқ:

[Ҳомининг] ранги баёзий саводға мубаддал бўлиб, тили шикасталик зоҳир қилиб...

*Муҳокаматул-луғатайн,* 5.

**БАЁН** — 1. сўз, ифода, тасвир, таъриф, изҳор:

Мир Ғиёсиддин Азиз... таърифларида баён қосирдур.

*Мажолисун-нафоис,* 139;

Чун тилар мақсуд анга бўлди аён,
Ўзга зоҳир бўлмади андин баён. *Лисонут-тайр,* 180-10;

2. маълумот, далил, ҳужжат:

Лекин ул ҳар бир тараннумдин аён,
Сирри ваҳдат шарҳиға равшан баён. *Лисонут-тайр,* 19-7;

3. мазмун, мақсад:

Фироқ зовиясида овораликнинг баёни мужиби кудурат ва боиси малолат бўлғай деб андин шаммае изҳор қилмоқ маслаҳат кўрулмади. *Муншаот,* 140;

4. фикр; нозик маъноли сўз:

Басо маоний аҳли хўрдадонлар ва дақойиқ хайли дақиқ баёнларки, Анварий ва Салмон шеърида ҳар бири бирининг жонибин тутуб баҳслар қилиб...

*Муҳокаматул-луғатайн,* 30;

≈ **айла-** — 1. таърифламоқ, айтмоқ, ифодаламоқ:

Ишқ сиррин гар баён айлар эсам, эй пири ақл,
Эътироз этма, ҳадисимни тааққул қилмайин.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-482;

2. гапирмоқ, сўзламоқ:

Чун қадаҳ кайфияти бўлди аён,
Айлар эрдилар ҳикоятлар баён. *Лисонут-тайр,* 171-15;
Элчилардек сўз баён айлар эди,
Ўзи ўз ҳукмин аён айлар эди. *Лисонут-тайр,* 66-3;

3. хабар қилмоқ, эшиттирмоқ:

Чун «Мусибатнома»син айлаб баён,
Юз мусибат нафсқа айлаб аён. *Лисонут-тайр,* 18-15;

≈ **эт-//қил-** — таърифламоқ, айтмоқ, ифодаламоқ:

Бу таъриф қилган ишқ ва баён этган аҳли ишқ маъшуқ вужуди бирла қойимдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 92;

Бу доғи ёниб неча қилди баён,
Бўлмади мақсуд жамъ ичра аён. *Лисонут-тайр,* 180-1;
Навоий қайси тил бирла сенинг ҳамдинг баён қилсун,
Тикан жаннат гули васфин қилурда гунг эрур гўё.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-22.

**БАЖИД** — астойдил, жиддий, жон-жаҳд билан:

Мавлоно Масъуд... ўз мулкидин Ҳиравийга келди, ҳам ифода, ҳам истифодаға бажид машғул бўлди.

*Мажолисун-нафоис,* 132.

**БАЖО(Й)** — яхши, ўринли, маъқул: ≈ **келтур-//кетур-** — бажармоқ, ўринлатмоқ, ўрнига қўймоқ; амалга оширмоқ, ижро қилмоқ:

Мирзонинг давлатларининг дуосини бажо келтурдилар.

*Муншаот,* 136;

Улча мумкин Ахийи равшанрой,
Мезбонлиқ ишин келтурди бажой. *Сабъаи сайёр,* 87-9;
Ки чексун келиб мол ила пешкаш,
Бажо келтуруб қуллуғун бандаваш.

*Садди Искандарий,* 268*а*13.

**БАЖУЗ** — бошқа, бўлак, ўзга:

Ҳар замон бу навъ ўлуб андешаси,
Йўқ бажуз андеша онинг пешаси. *Лисонут-тайр,* 69-6;

Одилға бажуз хайр сори сайр ўлмас,
Золим кишининг оқибати хайр ўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**БАЗА** — жиноят, гуноҳ, қабоҳат:
Йўқса ёлған демакда ким базадур,
Чун узоқ чекти асру бемазадур. *Сабъаи сайёр,* 31-21.

**БАЗЗОЗ** — матофуруш, дўкончи:
Рахтки, баззоз териб ранг-ранг,
Атласи афлок киби танг-танг. *Ҳайратул-аброр,* 181-7.

**БАЗЛ** — 1. инъом, эҳсон, ҳадия, бахшиш, сахо, туҳфа:
Очиб бахшишу базл абвобини,
Тузатти басе сур асбобини.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1265;
Мавлоно Шарафиддин Али Яздий... ҳиммат ва базл бобида таърифдин мустағний эрдилар. *Мажолисун-нафоис,* 34;
2. сарф, харж; совуриш:
Топмай анинг махзанига дастрас,
Базл ила исрофини айлар ҳавас. *Ҳайратул-аброр,* 100-9;
Мавлоно Фасиҳиддин... мунча пуркорлиғ ва рангинлик била ақл ва базли ҳам борким, мунофии бу улумдур.
*Мажолисун-нафоис,* 169;

≈ **у жуд** — сахийлик:
Улки амният вужудидиндурур,
Халқ шокир базлу жудидиндурур. *Лисонут-тайр,* 211-1;
≈ **эт-//қил-** — инъом- эҳсон этмоқ, ҳадия қилмоқ, бағишламоқ;
Ринди соҳиб ҳиммат анда чун етар,
Ул сурукни бир гадоға базл этар. *Лисонут-тайр,* 131-10;
Санга ким эрур базл қилмоққа тавъ,
Муни англаким ул эрур неча навъ.
*Садди Искандарий,* 295*а*6;
Сахий улдурки, навъе базл қилғали,
Агар худ суфра ичра бўлса нони.
*Хазойинул-маоний,* І*б*-729.

**БАЗЛА** — аския, латифа, ўткир сўз:
Фойдасиз қилмаса зоҳир карам,
Бермаса бир базлаға юз минг дирам.
*Ҳайратул-аброр,* 100-4.

**БАЗЛАГУ(Й)** — латифа, аския айтувчи; хуштаъб одам:
Зарофат ҳолатида базлагўлар,
Аторидқа қилиб ҳар дам ғулулар. *Фарҳод ва Ширин,* 30;
Навоий агар бор эрур базлагўй,
Бадеъ элдин эрмас бадоеъ бадеъ.
*Хазойинул-маоний,* ІІ*б*-296.

**БАЗМ** — зиёфат, базм; шодлик, хурсандчилик давраси, улфатчилик мажлиси:
Султон Бадиуззамон Мирзо... базм асбобидин ичмак ва бағишламоқда бемонанд. *Мажолисун-нафоис,* 203;
Базм эди жонбахш, маи бирла ёруғ, ваҳким, манга
Зулмат эрдиким, ҳаётим чашмаси ноёб эди.
*Хазойинул-маоний,* І*б*-604;

≈ **аҳли** — 1. улфатлар, ўйин-кулги иштирокчилари, айшу ишрат қатнашчилари, ҳамдамлар:
Икки журъадин ўйла мастон бўлуб,
Ки базм аҳлиға ҳарфи дастон бўлуб.
*Садди Искандарий,* 269*б*20;
2. давр аҳли, замондошлар:
Бу базм аҳлини бот йиқмоқдин ўзга соқийи даврон,

Не **қилди қасд бу нилин** қадаҳ даври шитобидин.

*Ҳазойинул-маоний,* Iб-479;

≈ **майдони** — айшу ишрат жойи, базм қуриладиган жой:

Базм майдони аларға жилвагоҳ,
Зоҳир айлаб бидъати ҳардам табоҳ. *Лисонут-тайр,* 54-9;

≈ **эли** — базм аҳли:

Қайфиятдин эмас эл боши қуйиким, қиладур
Ҳуснингға базм элининг ишқи салом, эй соқий.

*Ҳазойинул-маоний,* IIа-349:

≈ **и айш-** — ўйин-кулги, айшу ишрат давраси:

Субҳга тегру юзидин равшан эрди базми айш,
Ўйлаким, эл хотириға келмади асло қуёш.

*Ҳазойинул-маоний,* IIа-141;

Ичмагум, эй дайр пири, жоми май, ул муғбача,
Май тутарға базми айш ичра агар йўқтур бу кун.

*Ҳазойинул-маоний,* IVб-489;

≈ **и васл** — ёрга етиш, ёр билан суҳбат қуриш:

Гар муяссар бўлса базми васл лутф айлар эсанг,
Қўй мени наззораға, кўпроқ анга тутқил қадаҳ.

*Ҳазойинул-маоний,* IIа-61;

≈ **и висол** — ёрга етиш, ёр билан учрашув базми:

Туну кун базми висолинг аро усруклар элидин,
Мени лаб ташнаи махмурға бир жом таманно.

*Ҳазойинул-маоний,* IVб-11;

Йил тугангач қилғасен азми висол,
Мен муҳайё айлабон базми висол. *Лисонут-тайр,* 84-3;

≈ **и дилпазир** — кўнгилга ёқадиган, дилни хурсанд қиладиган базм:

Туздилар шоҳона базми дилпазир,
Бода ичти ишқ аро бўлған асир. *Лисонут-тайр,* 171-14;

≈ **и ишрат** — ўйин-кулги, кайфу сафо, хушчақчақлик:

Базми ишрат ичра сиз май нўш этинг, эй дўстлар,
Ким насиб ул лаъли лаб ҳижронидин қондур манга.

*Ҳазойинул-маоний,* Iб-34;

≈ **и ишқ** — ошиқнинг маъшуқа ишқида маст-аласт бўлиб юриши:

Базми ишқинг бодасин кавсар дейин ё салсабил,
Жоми Жам ул жонфизо саҳбоға соғар бўлди тут.

*Ҳазойинул-маоний,* IIIб-75;

≈ **и меҳросо** — ошиқ ва маъшуқа висоли:

Ёрдур шамъи шабистоним бу оқшом, эй сипеҳр,
Ахтарингнинг дурларин бу базми меҳросоға соч.

*Ҳазойинул-маоний,* IIIб-101;

≈ **и мурод** — кўзланган марра, мақсад, орзу:

Базми муродимни сипеҳри баланд,
Қилмади бу туҳфа била аржманд, *Ҳайратул-аброр,* 37-6;

≈ **и нишот** — хушчақчақлик базми, хурсандчилик давраси:

Сен базми нишот ичра майи ноб ич, эй шўх,
Ким бизни фироқ айлади хуноб ила мултаз.

*Ҳазойинул-маоний,* IIб-132;

≈ **и сабуҳи** — саҳарги майхўрлик:

Бир дам аҳбоб била базми сабуҳи тузубон,
Чекингиз, дамни ғанимат билибон бодаи ноб.

*Ҳазойинул-маоний,* IVб-47;

≈ **и шавқ** — айшу ишрат орзуси, хурсандчилик ҳаваси, улфатлар билан базм қилиш истаги:

Шоҳ базми шавқидин тортиб наво,
Ул саро бўстон сари қилғил ҳаво. *Лисонут-тайр,* 31-1;

≈ туз- — 1. мажлис, анжуман қурмоқ:

Ким олим эса нуктада барҳақ де они,
Гар базм тузар биҳишти мутлақ де они.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;

2. рўй бермоқ, эгалламоқ, содир бўлмоқ:

Фироқу дард қачон тузса базм кулбам аро,
Берур кўзум майи лаълу кабоблиғ кўнглум.
*Хазойинул-маоний,* IIа-230.

**БАЗМАФРЎЗ** — базм аҳли кўнглини равшан қилувчи, ёритувчи; ≈ **ғазал** — базмни хушнуд қилувчи, даврага файз киритувчи, даврадагиларни ўзига ром этувчи ғазаллар:

Дилсўз абётим муножот аҳлиға ошуб ва ғавғо солди ва базмафрўз ғазалиётим хароботийларга оҳу вовайло солди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 32.

**БАЗМГОҲ//БАЗМГАҲ** — базм жойи, айш мажлиси; айш маҳали:

Салотин даргоҳидин йироқ ва хавоқин базмгоҳидин қироқ, балки теграсига ёвумаған яхшироқ. *Маҳбубул-қулуб,* 129;

Нашъа етмас бода гулгун базмгаҳ гулзор эса,
Гар кўнгул ичра бировнинг хорхори бор эса.
*Хазойинул-маоний,* IVб-534;

Дединг бўлсам санга меҳмон не ерни базмгаҳ қилғунг,
Гадойи хастаға манзил бузуғ кошонае бўлғай.
*Хазойинул-маоний,* Iб-666.

**БАЗМОРОЙ** — мажлис, базмни безатувчи, файз берувчи:

Мезбон яна бўлди базморой,
Деди ўн ҳур ўлуб нишотафзой. *Сабъаи сайёр,* 132-1.

**БАЗМОРОЛИҚ** — базмни безашлик, базмга оро бериш, базм зийнати бўлиш, базмни қизитиш:

Эй Навоий, каридинг гўша тутуб, тоат қил,
Бўлмайин хор десанг, айлама базморолиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-320;

Ишим ишратқа базморолиқ эрди,
Фароғат бирла бепарволиқ эрди. *Фарҳод ва Ширин,* 57.

**БАЗМСОЗЛИҒ** — базм барпо қилувчилик, базм яратувчилик:

Сарафрозлиғ тожининг гавҳари зебандаси, базмсозлиғ сипеҳрининг ахтари фархундаси... Абулғози Султон Баҳодирхон... *Муҳокаматул-луғатайн,* 34.

**БАИД** — узоқ, йироқ:

Замонаи рангомез гуногунлуғидин муддати мадид ва аҳди баид ҳар навъ шавқ ва суратда иқдом урдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 4;

Сиз тушуб ул шоҳдин беҳад баид,
Ул яқинроқ сизга мин ҳаблил-варид. *Лисонут-тайр,* 22-1.

**БАЙДАҚ** — шахмат пиёдаси:

Олиб қўйса байдақни шоҳ ёнида,
Яна пил қўйса рух айвонида. *Садди Искандарий,* 265а8;

Агарчи арса холи қолса мутлақ,
Тутарми анда шоҳ ўрнини байдақ. *Фарҳод ва Ширин,* 56.

**БАЙЗА** I — тухум:

Товус жуфт бўлмай байза қўяр.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

Ҳиммат ҳумойининг ... азим жуссалиғи васфидаким, байзонинг симин байзасин жаноҳайни остиға яшурур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1269.

**БАЙЗА** II — ўлчов атамаси, олтин доналари, миқдори:

Қилиб эрди минг байза ҳар йил қабул,

Зари мағрибидин топарға вусул.

*Садди Искандарий,* 256*а*20;

Минг байза олтунким, ҳар бири вазнға қирқ мисқол бўлғай.

*Тарихи мулуки ажам,* 512;

≈ **и зар** — олтин доналари:

Хирож ул нимаким муқаррар эмиш,
Ҳамоноки минг байзаи зар эмиш.

*Садди Искандарий,* 255*б*9.

**БАЙЗАДОР** — уруғлик; уруғ тугиш:

Қилиб наргис ўз ғунчасин байзадор,
Ки кўзинда эрди рамаддин ғубор.

*Садди Искандарий,* 293*б*13.

**БАЙЗО** — 1. оқ; равшан; пок, соф; иқтидорлик:

Кўргузуб онда чун яди байзо
Қўюбон пушти даст юз Мусо. *Сабъаи сайёр,* 12-7;

2. Эрондаги шаҳар номи:

Байзо шаҳриким, басе акобир ва ашроф андиндурлар.

*Тарихи мулуки ажам,* 511.

**БАЙЗОГУН** — оқ; равшан; қуёшсимон:

Ё туман минг чароғи байзогун
Ҳайъати табъ ичинда гуногун. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 893.

**БАЙН** — ора, оралиқ:

Эй, юзунг устида кўз андоқки, ораз узра айн,
Нун била икки қошинг ичра тафовут бину байн.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-448;

≈ **-байн** — ора-сира, гоҳ-гоҳ:

Ва гар қувватин англаса байн-байн,
Арода падид этмаса шўру шайн.

*Садди Искандарий,* 259*а*12.

**БАЙРАМ** — тўй; тантана, байрам, шодлик куни:

Мавлоно Муин Воиз... масжиди жомеъда жумъа куни ва ийдгоҳда икки байрам куни ваъз ул айтур.

*Мажолисун-нафоис,* 144.

**БАЙТ** I — уй, манзил:

... уйни араб байт дер. *Мезонул-авзон,* 8;

≈ **и вайрона** — вайрона, хароба уй:

Юз фалакча топса рифъат байти вайроним не тонг,
Юз қуёш чунким бу вайронимни маскан айламиш.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-264;

≈ **и маъмур** — ободон уй; Қаъба:

Яна бирнинг либоси кофурий
Ҳам бу ранг ичра байти маъмурий.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 913.

**БАЙТ** II — 1. икки мисра шеър:

Мавлоно Сойилий... ҳар кунда беш юз байт осонлик била битар. *Мажолисун-нафоис,* 186;

«Туюғ»дурким, икки байтқа муқаррардур.

*Мезонул-авзон,* 67;

Анга ҳар байт бир ғамхона эрди,
Бори Фарҳоддин афсона эрди. *Фарҳод ва Ширин,* 169;

2. шеър, ғазал:

Ироқ аҳли тарокимасида сурудедур шойиъким, ани «арузворий» дерлар ва анинг байти кўпрак ҳазажи мусаммани солимдадур. *Мезонул-авзон,* 70.

**БАЙТУЛ-АҲЗОН//БАЙТУЛ-ЭҲЗОН** — ғамлар уйи, кулфатлар маскани, ғамхона, алам кулбаси:

Ўтуб йиллар, ул ой бир кунки кулбам сори йўл озғай,

Ёмон толиъдин ул кун бўлмағай мен байтул-аҳзонда.
*Хазойинул-маоний,* Iб-547;

Ким йўлуқса манга кетурсунлар,
Байтул-аҳзонима етурсунлар. *Сабъаи сайёр,* 79-3;
Ҳажри барқидин шабистониға ўт тушганининг ифшоси ва учқунидин байтул-эҳзони куйганининг адоси ажаб ўтлуқ матлаъ тушубдур. *Мажолисун-нафоис,* 213.

**БАЙТУЛ-ИНТИЗОМ** — тартиб, интизом уйи:
Уторид фалак девонхонасининг қаламзан ва роқимидур ва сипеҳр байтул-интизомининг рақамкаш ва нозими.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 35.

**БАЙТУЛ-ЛАТАФ** — фоҳишахона:
Шаробхона, байтул-латаф, қиморхона буларға ўхшар номашруъ умурни куллий манъ қилилса. *Муншаот,* 130.

**БАЙТУЛЛОҲ** — тангри уйи; Макка шаҳридаги Қаъба зиёратгоҳининг яна бир номи:
Не ҳожат шарҳ қилмоқлиғ тафовут,
Ки байтуллоҳдиндур фарқи собит.
*Маҳбубул-қулуб,* 145;

Бир баҳор айёми азм айлаб сафар,
Ўзга байтуллоҳни айлаб мақар. *Лисонут-тайр,* 135-11.

**БАЙТУЛ-МАЪМУР** — обод уй (диний ривоятга кўра еттинчи қат кўкдаги бир кўшк):
Манга дайр ўлди чу байтул-маъмур,
Дайр пириға бўлубмен маъмур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-681.

**БАЙТУЛ-МОЛ** — давлат хазинаси, давлатга қарашли бойлик:
Баъзи дедиларким, бу нима байтул-мол дохилидур, подшоҳқа тааллуқ тутар. *Тарихи мулуки ажам,* 520;
Кўз учидин боқмай ул амволға,
Борчани жамъ этти байтул-молға. *Лисонут-тайр,* 15.

**БАЙТУЛ-НАШОТ** — шодлик, хурсандчилик уйи:
Хонақохда тақви ибриқиға май солдим ниҳон,
Айладим байтул-нашот, уйким эди байтул-ҳазан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-449.

**БАЙТУЛ-ҲАЗАН** — ғам, қайғу уйи, ғамхона, кулфат маскани:
Қаҳҳорлиғи сарсари учурурға собит ва сайёр настараннинг сочилған ёфроғлари жабборлиғи қуюни совурурга даҳри ғаддор байтул-ҳazаннинг тўкулган туфроғлари.
*Маҳбубул-қулуб,* 2;

Чоклик кўксум эшикдур, жисм уйи байтул-ҳазан,
Ул эшикнинг ҳалқасидур наълу гулмехи туган.
*Хазойинул-маоний,* IIб-506.

**БАЙТУЛ-ҲАРОМ** — 1. Маккадаги Қаъба зиёратгоҳи:
Макка тавофиға чу қилди хиром,
Йўқ эди ўз ўрнида байтул-ҳаром.
*Ҳайратул-аброр,* 70-5;

Нишиман айлади кўнглум қуши кўюнгда, қаҳр этма,
Кабутарға киши қасд этмади байтул-ҳаром ичра.
*Хазойинул-маоний,* IVа-321;

2. муқаддас уй:
Сен ҳарам азми қил, эй зоҳидки, кўнглум маст эрур,
Хоссаким майхонадек байтул-ҳароми бор анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-366.

**БАЙТУТАТ** — тунаш; ≈ **қил-** — тунамоқ, кечани ўтказмоқ:
Мадраса мavолиси мадрасада байтутат қилгайлар.
*Вақфия,* 721.

**БАЙЪ** — савдо, сотув; қиймат, нарх:
Анга ҳар кимнинг эҳтиёжидур,
Байъи анинг Хито хирожидур. *Сабъаи сайёр,* 50-16.
≈ **у (ва) широ** — олув-сотув, савдо-сотиқ:
Мавлонойи мазкурнинг кутуб байъу широсиға ҳам муносабати, ҳам ҳазрати Хожаға авлодлиғ нисбати бор.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 679;
Чу байъу широ топмайин интиҳо,
Буриб Зол ҳамсанги олтун баҳо.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1484;
≈ **эт-//қил-** — сотиб олмоқ, савдолашмоқ:
Жон бериб, васлингни байъ эткании ёздим кўнглума,
Дарду ишқ икки гувоҳим чоклик кўнглум чаким.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-412;
Майл қилди бурун Хито хони,
Байъ қилмоқ бериб баҳо они. *Сабъаи сайёр,* 49-18.

**БАЙЪАТ** — аҳду-паймон; келишув:
Чун анга кўп эрди боридин билик,
Байъатиға бердилар барча илик. *Лисонут-тайр,* 95-1;
≈ **қил-** — аҳдлашмоқ:
Фалак чун зоҳир этти бўйла санъат,
Қилиб Шеруя бирла барча байъат.
*Фарҳод ва Ширин,* 202.

**БАЙЪОНА** — баҳо, қиймат, бай пули:
Керак қуёш дирами танга бўлса байъона,
Чу Юсуфимни ики даҳрға баҳо қилсам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-454.

**БАҚОВУЛ** — баковул, бош ошпаз:
...салотиннинг хоҳ разм асбоби учун ва хоҳ базм жиҳоти учун муътабардур, андоқки... ясовул ва баковул...
*Муҳокаматул-луғатайн,* 19;
Хизмат аро бор эди бир қул анга
Пояи хизматда баковул анга.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 263.

**БАКУЛЛИЙ** — батамом, бутунлай; ҳаммаси:
Даҳоналар тарафидин хотир бакуллий жамъ бўлса...
*Муншаот,* 132;
Бакуллий рафъ ўлуб ранжу малоли,
Симоъ айлаб суруд айтиб висоли. *Фарҳод ва Ширин,* 205.

**БАЛ** I — 1, балки:
...биёбони суубатиı, бал вусъатиким хаёл тойири йиллар қанот уруб анинг поёниға етмак хаёлдурур. *Муншаот,* 96;
2. эҳтимол:
Эмас кўксумда эски доғлар, бал суқбалардурким,
Сувабмен то хаёлинг чиқмагай кўнглум харобидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-479;
Ишқ аро тиш бағрима урсам ичармен қон доги,
Бал чекармен ҳажр ўқидин беркиган пайкон доғи.
*Хазойинул-маоний,* IVа-353;
3. ҳатто, ҳаттоки:
Сизга анда не вужуду не адам,
Бал вужудунгиз адамдин доғи кам. *Лисонут-тайр,* 184-18;
Дарди жононимда, балким юз алам жонимдадур,
Йўқки жононимға, бал жонимға дармон истарам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-239.

**БАЛ** II — аксинча:

Йўқса йўл бир кун икки кунлук эмас,
Бал киши поёниға еттук демас. *Лисонут-тайр,* 97-17.

**БАЛАНД** — 1. юқори, буюк:
Мадрасалар ҳар бириси аржманд
Пояда кўк мадрасасидек баланд.
*Ҳайратул-аброр,* 181-23;
Чу бердинг анга рутба мундоқ баланд,
Қилиб кўнглини севмагинг аржманд.
*Садди Искандарий,* 236б10;
2. устун, афзал:
Бил яна бир мартаба мундин баланд
Ким анга йўл топмоқ эрур аржманд.
*Ҳайратул-аброр,* 141-24;
3. мўътабар:
Дастгоҳин баландроқ қилди,
Қошида аржмандроқ қилди. *Сабъаи сайёр,* 200-7;
Камол ичра сендин кўпи аржманд,
Яна қобилиятда доги баланд.
*Садди Искандарий,* 284а7;
≈ **идрок** — онгли, зеҳнли, тушунчаси ўткир:
Андоқ маълум бўлурки, турк тез фаҳмроқ ва баланд идрокроқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* 5;
≈ **у паст** — яхши ёмон:
Енди Шайху ринди болодаст ҳам,
Ул гуруҳ ичра баланду паст ҳам. *Лисонут-тайр,* 91-11;
≈ **эт-** — юқори кўтармоқ, кучайтирмоқ:
Бул оҳимдин фалакка етсанг охир ишқи Мажнунким,
Бу ел имдод ила ул шуълани андоқ баланд этмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-258;
≈ **у паст сўз айт-** — яхши-ёмон сўзламоқ, бўлар-бўлмас гапирмоқ:
Мавлоно Муин Воиз... ўзин «Муин девона» била таъбир қилур ва кўп баланду паст сўзлар айтур.
*Мажолисун-нафоис,* 144;
≈ **овоза қил-** — донгини чиқармоқ, шуҳрат таратмоқ, таърифини ёймоқ:
«Руҳул-қудус» қасидасин баланд овоза қилибменки, қудсийлар руҳин андин тоза қилибмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* 27;
≈ **овоза иста-** — донг чиқаришни хоҳламоқ, шуҳрат таратишни орзу қилмоқ:
Баҳор андоқки булбул гулъузори тоза истармен,
Ки ул гулбонг ила ўзни баланд овоза истармен.
*Хазойинул-маоний,* IVб-499;
≈ **ур-** — маҳкам киришмоқ; товуш чиқариб айтмоқ:
Молу мулку ҳар недур соликка банд,
Тўрт такбири фано урмоқ баланд. *Лисонут-тайр,* 151-8;
≈ **торт-** — юқори, қаттиқ (овоз) чиқармоқ, кўтармоқ:
Қаҳқаҳа эрмаски тортарсен баланд,
Ким эрур ўз мотамингға заҳрханд. *Лисонут-тайр,* 32-7;
≈ **чиқ-** — донг чиқармоқ, шуҳрат таратмоқ:
Қасри каломи чиқиб андоқ баланд,
Ким анга гардун сола олмай каманд.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-49.

**БАЛАНДАХТАРЛИҚ** — толеи баландлик, бахтлилик:
... Фарҳоднинг баландахтарлиқ муждасин бериб...
*Фарҳод ва Ширин,* 65.

**БАЛАНДПАРВОЗ** — 1. баландпарвоз, юксак, олий парвоз:

Олийҳиммат шоҳбозедур баландпарвоз ва беҳиммат сичқон сайёде юртачи боз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-50;

2. олий даражали, улуғ мартабали:

Ишқу муҳаббат ҳавосининг ҳумойи баландпарвози Хожа Ҳофиз Шерозий — камоли тавридa тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 223.

**БАЛАНДПАРВОЗЛИҚ//БАЛАНДПАРВОЗЛИҒ** — 1. юксак даража, олий мартаба; олий жаноб, олий ҳиммат:

...ҳайф ва юз минг даригким ул қуёшлар уёқиб бир неча тийра рўзгор хуффошлар пару бол очиб, назарбозлиқ ва баландпарвозлиқ ҳавосида жилва қилурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;

2. камолат, балоғат, етуклик:

Ул сипеҳр ҳавосида [туркий тилда] хаёл қуши баландпарвозлиғлар кўргузди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 21;

3. шуҳрат тутмоқлик, донг таратмоқлик; юксак мартаба ва даражани эгалламоқ:

Ул рисолат Қофи анқосининг баландпарвозлиғи ва маҳбуби ҳақиқий вcase васлиға етиб қуш тили била такаллум ва ҳамрозлиғи. *Лисонут-тайр,* 9-16.

**БАЛБАЛА** — май кўзачаси, май идиши:

Қўй гулу булбулни, гулгун май тўла тут балбала,
То ўқуй булбул мақолотин очиб гул дафтарин. *Хазойинул-маоний,* I6-515.

**БАЛДА** — шаҳар; ≈ **и фохира** — фахрли, кўркам шаҳар:

...Ҳирот дорус-салтанасининг равзаи эрам зийнатлиқ ва байтул-ҳарам манзалатлиқ балдаи фохирасининг шимол ҳаддида. *Вақфия,* 718.

**БАЛЕ** — 1. ҳа, тўғри, шундай:

Шайх муридиға дедиким, ҳоло худ наълайнинг широки бутундур ва узулмайдур. [Мурид] деди, бале. *Маҳбубул-қулуб,* 73;

2. албатта:

Қуруди чеккали қондин кўзум ниқоб қизил,
Бале ёғинсиз ўлур чун бўлур саҳоб қизил. *Хазойинул-маоний,* IIб-380.

**БАЛИЁТ** — бололар, ранжлар, машаққатлар, азоблар, қайғулар; хавф-хатарлар:

Ҳар қаён юзлансангиз фатҳу зафар ёрингиз бўлсун ва жамиъ офот ва балиётдин ҳақ таоло нигоҳдорингиз. *Муншаот,* XIII-115;

Бу балиёт жисмини нол айлабон,
Ноласи жонини бадҳол айлабон. *Лисонут-тайр,* 102-12; қ. **БАЛИЯТ.**

**БАЛИЯ** — бало, офат, бахтсизлик; гирифторлик:

Бўлмай бу балия бирла хурсанд,
Зиндонға солиб ҳам айлагай банд. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 733.

**БАЛИЯТ** — бало, ранж, озор, машаққат, қийинчилик, азоб, қайғу, мусибат, кулфат:

Ким ани ҳақ асрасун офотдин,
Эмин этиб барча балиятдин. *Ҳайратул-аброр,* 183-6;
Бу даштқа қилмайин гузар ҳеч,
Топмай бу балиятдин хабар ҳеч. *Лайли ва Мажнун,* 60а2;
Ҳар кимсага улча қобилият,

Қўрсун сабақи ғаму балият.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 873;

≈ **аҳли** — бало ва офатларга мубтало кишилар:

Балият аҳлини озод айламиш гардун,
Нединки барча балоси бўлур манга ҳодис.

*Хазойинул-маоний,* IIб-94;

≈ **дашти** — ғам, бало, офат саҳроси:

Не андуҳу малолимга балият даштидек ғоят,
Не савдою жунунумға маломат баҳридек поён.

*Хазойинул-маоний,* IIа-284;

≈ **новаки** — жафо тиғи; маҳбуба киприги:

Эй балият новаки, ул фитна кўздин айрилиб,
Ким ҳавойисен, келиб сен доғи ўлтур ёнима.

*Хазойинул-маоний,* IIа-322;

≈ **тиғи** — бало, хавфу-хатар тиғи:

Аввалида ишқнинг бас зор эди,
Юз балият тиғидин афгор эди. *Лисонут-тайр,* 102-1;

≈ **тори** — ғам, алам, азоб, машаққат, қайғу, мусибат тори:

Кўрди ул мабҳут хайли хастани,
Юз балият ториға вобастани. *Лисонут-тайр,* 183-16;

≈ **тоши** — ғам, офат, ранжу озор тошлари:

Балият тоши ёғдурған киби вайронима гардун,
Мазаллат гарди ҳар дам ёғдурур бошимға вайроним.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-406;

≈ **тоғи** — ғам, алам, азоб, машаққат, қайғу, мусибат тоғи:

Тоши андуҳу балият тоғидин,
Қирпичи дарду бало туфроғидин. *Лисонут-тайр,* 69-14;

≈ **шоҳиди** — маҳбуба, гўзал:

Балият шоҳиди гулгуна қилса бас муносибдур,
Момугларким яра оғзида гулгун бўлди қонимдин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-511;

≈ **ўқи** — ғам, андуҳ ўқи:

Ҳар балият ўқиким чархи муқаввасдин келур,
Гўйиё менменки, олам аҳлидин қобудамен.

*Хазойинул-маоний,* IIа-270;

≈ **қайди** — қийинчилик кишани; ғамхона:

Ғамки ондин бўлса, билгил шодлиғ,
Ҳар балият қайдидин озодлиғ. *Лисонут-тайр,* 142-6;

≈ **чек** — ғам, аламда қолмоқ, азоб, машаққат, қайғу, мусибат тортмоқ, азоб чекмоқ, қийинчилик кўрмоқ:

Биз бу йўлға ондаким азм айладук,
Юз балият чекмакин жазм айладук. *Лисонут-тайр,* 186-2.

**БАЛИҚ//БАЛИҒ** — балиқ:

Сайёднинг балиққа шаст солмоғи нафс муддаоси учундир ва балиқнинг ҳам қармоққа гирифтор бўлмоғи жуъ балоси учун. *Маҳбубул-қулуб,* 141—142;

Балиғ сайд айлабон ҳарён наҳанге,
Нечукким ранг сайд этгай наланге. *Фарҳод ва Ширин,* 98;

Дарёи шавқидин мени манъ этмай, эй хирад,
Ким ўлгум ўйлаким тушар айру судин балиғ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-302.

**БАЛКИ** — 1. аммо, лекин, ёки:

Кун эмас олам кўзига мунташир айлар баёз,
Тун эмас балки чекар хуршид рухсориға миғ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-313;

Йўқки тиғинг тўкти қоним, балки чекти дам била

Ул икки аждарки кўрсатмиш қиличинг болчоғи.

*Хазойинул-маоний,* IIа-329;

2. ҳатто:

Сўз дей олурлар гаҳу бегаҳ, маҳаллу бемаҳал,
Бас маҳалдур, тарк қилсам балки хонумонни ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-436;

3. аниқроғи, тўғрироғи:

Ҳазрати махдум олам афозилининг ҳаками, балки ҳокимидур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

Жон берур элга агарчи лабидин қон томадур,
Ваҳ, дема қон томадур, балки чучук жон томадур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-160;

4. аксинча:

Ҳажр аро жисминг киби бўлмас манга кам иштиёқ,
Балки ҳуснунгдин бўлур афзун дамодам иштиёқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-322;

5. эҳтимол:

Кечрак очмоқ бурқаъ эрмас эл ўлар деб раҳм учун,
Балки айларсен улус кўпрак йиғилсун деб ҳаял.

*Хазойинул-маоний,* Iб-393;

Ул шўх онча жаврда кўргузди иҳтимом,
Ким от чиқарди, балки анга ушбу эрди ком.

*Хазойинул-маоний,* IIа-424;

6. ёки:

Агар юздин, балки мингдин бири бу [турк] тилни ўрганиб, сўз айтса ҳам, ҳар киши эшитса билур ва анинг сорт эканини фаҳм қилур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 6;

Закотчилар ишидин тавочи моҳ-бамоҳ, балки ҳафта-баҳафта вуқуф топиб арзға еткурсалар.

*Муншаот,* 133.

**БАЛКИМ** I — 1. аммо, лекин, бироқ:

Ҳусну лутфи жон аро ер тутқудек,
Бир оёқ сув бирла балким ютқудек. *Лисонут-тайр,* 71-17;

Деди, эй фарзанд, кўрдум эҳтиёж,
Йўқ анга, балким санга қилдим илож. *Лисонут-тайр,* 120-18;

2. ҳатто:

бу арзадошт Мирзо буйруғи била эрмас, балким вуқуфлари ҳам йўқдур.

*Муншаот,* 129;

Кўнгулни айлагандек захм ғамзанг,
Пичоқ, балким қилич ҳам ёра қилмас.

*Хазойинул-маоний,* IIа-138;

3. аниқроғи, тўғрироғи:

Шоми ҳажр эрмас шафақ, балким Навоий ғуссадин
Йиғлади қон анчаким гардунға рангин бўлди зайл.

*Хазойинул-маоний,* IIб-369;

Эмастур қаср, балким қосиредур,
Ким тақсир айламас айларда бедод.

*Хазойинул-маоний,* IIа-393.

**БАЛКИМ** II — аксинча:

Юзин май гулгул этгандин харош эрмас унум балким,
Кўнгулда хор-хори нолам андомин фигор этмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iа-204;

Ёзгурур ҳар дам мени ул қотил ўлтургум дебон,
Ўлтурур ҳар дам мени балким анинг ёзгурмоғи.

*Хазойинул-маоний,* IIа-342.

**БАЛО** I — 1. офат, мусибат; фалокат; бахтсизлик:

Оламда ҳеч киши йўқтурким, ҳар навъ муроди бўлмағай ва

ўзини балодин эмин тиламагай. *Муншаот,* 126;
Бошларига келса юз турлик бало,
Ҳар балода бўлса юз минг ибтило. *Лисонут-тайр,* 35;

2. ажойиб, аломат, моҳир:
Не навъ зуҳд ила тақвини асройин маҳфуз,
Ки учрадим қориликда бало йигитларга.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-34;

3. маъшуқа, севикли ёр, маҳбуба:
Ул балоға ўрганибмен, ўйлаким жоним чиқар,
Кўрмасам бошимда бир соат мени шайдо бало.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-35;

≈ **асири** — офатга, кулфатга дучор бўлган, мубталолик, гирифторлик:
Мен худ бу сифат бало асири,
Юз меҳнату ибтило асири. *Лайли ва Мажнун,* 71*б*21;

≈ **атфоли** — бало болалари:
Баски, ҳар торин бало атфоли уздилар чекиб,
Ваҳки, урён жисм уза меҳнат палоси қолмамиш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-152;

≈ **аҳли** — офат, мусибат чекувчилар:
Ғамидин топмағай мингдин бирин, гар ишқ юз минг йил
Бало аҳлиға чоҳи ғамда ғампарвардлиқ қилса.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-569;

≈ **барқи** — офат чақмоғи:
Тийрау афсурда биз, эй ишқ тарқатқан булут
Бир бало барқи била ҳам ўрта бизни ҳам ёрут.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-85;

≈ **гарди** — бало тўзони, чангу ғубори:
Ишқ даштида бало гарди манга чун парда бас,
Атласи гардунни ёпмасмен тани урёнима.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-322;

≈ **дарёси** — офат, мусибат дарёси:
Ул журъа кудуратидин сафодин айрилиб, ул қатра хуружидин бало дарёсиға ботма.
*Маҳбубул-қулуб,* 156;
Субҳи фурқат бир бало дарёси бузди халқни,
Шоми ҳижронимда ёққан шудрун ўлғайму экин?
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-479;

≈ **дафъ** — балога қарши, балони қайтариш:
Бири деб: к-эй муқтадои аҳли роз,
Бу бало дафъиға вожибдур намоз. *Лисонут-тайр,* 75-6;

≈ **дашти** — мусибат саҳроси, офат биёбони, азобу уқубат чўли:
Бало дашти аро юз минг ўлуктур, онда қотил ишқ,
Хирад мағлуб хайли бирла гўёким савашибдур.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-94;

≈ **девори** — мусибат, бахтсизлик, офат, кулфат девори:
Ишқ султони сиёсат айлади ушшоқни,
Халқ жисмидур, сомон эрмас бало деворида.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-376;

≈ **ёроси** — офат кучи, қувват:
Не дашти махуф эмиш фано саҳроси,
Ким анда кирарга йўқ бало ёроси.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-772;

≈ **кулбаси** — ғамхона, бахтсизлик уйи:
Қади ҳажридаки, кўксумда алифлар кестим,
Бўлди андуҳу бало кулбасиға дандона.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-321;

≈ **ливоси** — офат байроғи, бало туғи:
Кўнгулда ишқим ўти чун фалакка тортти шуъла
Бало ливоси бошиға бу шуъладин алам эттинг.
*Хазойинул-маоний*, IIб-361;

≈ **мазраи** — бало майдони, экинзори; кўнгил:
Кўнгулда онча ўқунгдин ўкулди пайконким,
Бошоқ била бу бало мазраида хирмондур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-158;

≈ **мактуби** — айрилиқ-ҳижрон хабари, дарду алам дараги:
Ваҳки мазмунидур аҳли дард саргардонлиғи,
Ҳар бало мактубиким, бу чархи гардондин келур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-162;

≈ **маскани** — ғамхона; кулфат, бахтсизлик маскани:
Ишқ айнидин ёруқ ҳар равзани,
Лек ул равзан балолар маскани. *Лисонут-тайр*, 69-17;

≈ **муғилони** — бало тикани:
Аёққа кирса не бўшқай бало муғилони,
Гар ўлса бодиядин каъбаи сафо малҳуз.
*Хазойинул-маоний*, Iб-302;

≈ **неши** — офат найзаси, кулфат тикони:
Санчилған ажал хори ишқ учраса билгайсен,
Ким жонға бало нешин ҳажр ўзгачарак санчар.
*Хазойинул-маоний*, Iа-169;

≈ **оғзи** — бало нафаси, дами:
Фироқ ўтики бало оғзидур анга манфах,
Мисол дўзаху жаннатдурур ул дўзах.
*Хазойинул-маоний*, IIа-62;

≈ **рухсори** — бало юзи, бало кўриниши:
Не ажаб тийғинг бало рухсориға миръот эса,
Ким кўринур сувда юз акси қачонким бўлди соф.
*Хазойинул-маоний*, IIб-308;

≈ **сайли** — офат сели, мусибат оқими:
Бало сайлидин ишқ даштида Мажнун
Менинг телба кўнглумча вайронму эркин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-502;

≈ **селоби** — офат сели, мусибат оқими, тошқини:
Ҳар оҳим дудиким кўк сори азм айлар ани ишқинг,
Бало селоби келтурмак учун мушкин саҳоб айлар.
*Хазойинул-маоний*, IIб-176;

≈ **сипеҳри** — бало осмони:
Сиришк қатралари тийра кулбам ичра магар,
Бало сипеҳри аро наҳсваш кавокибдур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-172;

≈ **тоғи** — катта жафо, жабр, чексиз кулфат:
Ким мени кўрса бало тоғию савдо даштида,
Ҳайрат айлаб боқмағай Фарҳод ила Мажнун сари.
*Хазойинул-маоний*, IVа-349;

≈ **хораси** — офат, кулфат тоши:
Навоий эгни ялангдур демангки, бордур анга
Фано ҳасири, бало хораси насиж ила нах.
*Хазойинул-маоний*, Iа-129;

≈ **хуммори** — ҳижрон дарди, висол орзуси, ёрга етишиш умиди:
Кўксума ғам тоғида ишқинг бало ҳумморини,
Беркитурда айлади Фарҳод метинин чўкуш.
*Хазойинул-маоний*, IIа-142;

≈ **чоғи** — офат қудуғи, кулфат чуқури:
Мен бало чоҳидау Мажнун фароғат даштида,

Лофи ишқ урса, ажаб йўққим, топибдур ерни кенг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-347;

≈ **ўти** — офат ўти, азобу уқубат ўти:
Бало ўти ёнадур тўш-тўшимдин, эй носиҳ,
Эшит насиҳату зинҳор келма ёнимға.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-562;

≈ **ўқи** — офат, кулфат ўқи:
Бало ўқи кўзи ёғдурди, эй мусулмонлар,
Нелар келур манга ул икки номусулмондин.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-460;

≈ **ғубори** — офат, мусибат тўзони, гарди, чанги:
Бало ғубори вафо аҳлиға ёғар гўё,
Сипеҳр чанбари парвез андин ўлди элак.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-326;

≈ **йи жовидоний** — абадий бахтсизлик, доимий жабру жафо:
Зойил эрмас ишқ бир соат кўнгулдин, войким,
Ани жонимға балойи жовидоний асрадим.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-439;

≈ **йи жон** — жон офати, жон зарари:
Феъл ичра балойи жони бил ани,
Олам элининг ёмон ёмони бил ани. *Назмул-жавоҳир,* XV-32;

≈ **йи ишқ** — ишқ, севги дарди:
Балойи ишқ ногаҳ учрар ушбу телбадин ўзга,
Улусни бу балойи ногаҳондин асрағил, ё раб.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-53;

≈ **йи ногаҳон** — тўсатдан учровчи офат, кулфат:
Балойи ишқ ногаҳ учрар, ушбу телбадин ўзга,
Улусни бу балойи ногаҳондин асрағил, ё раб.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-53;

≈ **йи осмоний** — тақдир, қазодан келадиган, ёзилган мусибат:
Баяк ногаҳ қазойи осмоний,
Аён қилди балойи осмоний. *Фарҳод ва Ширин,* 98;

≈ **йи ҳирмон** — маҳрумлик алами, умидсизлик дарди:
Ажал, Навоийни қутқаз балойи ҳирмондин,
Ки ул заиф бу дард ичра асру эмганди.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-625;

≈ **йи худо** — тангрининг офати, худо томонидан юборилган мусибат:
Кўнгул олурда ажаб дилрабо эмиштуксен,
Не дилрабоки, балойи худо эмиштуксен.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-341;

≈ **йи хумор** — хумор дарди, кайфдан кейинги бош оғриқ:
Даврон гулию гулшани хориға арзимас
Гулгун майи балойи хуморига арзимас.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-227;

≈ **у ваҳшат** — хавф-хатар, қайғу-алам ва қўрқинч:
Кўзга чун дерменки, эй тардомани юзи қаро,
Сендин ўлмиш телба кўнглумнинг балоу ваҳшати.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-601;

≈ / **у дард** — азобу уқубат, офату кулфат:
Юз меҳнату ғам кўнглума еткурди фироқ,
Жонимға балоу дард ўқин урди фироқ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-758;
Магар ўлар куни Фарҳод бирла Мажнуннинг,
Балоу дардига ишқ айлади мени ворис.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-93;

≈ у жавркаш — дард-алам, жабру жафо чекувчи, кулфат тортувчи:

Айлади мен зори маҳзунни балоу жавркаш,
Улки дилдоримни мундоқ масту бебок айлади.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-622;

≈ у меҳнат — азоб-уқубат, мусибат, машаққат, қийинчилик:

Қелтуруб, чок айлабон кўксум, они ўрниға сол
Мени бедиллик балоу меҳнатидин қутқару.

*Хазойинул-маоний,* IVб-513;

≈ у фитна хайли — золимлар, жабру ситам қилувчилар:

Кўнгул қасдиға ёлғуз тийрборон қилмади ғамзанг,
Балоу фитна хайли келгали ҳам айлади шореъ.

*Хазойинул-маоний,* Iа-229;

≈ у эмгак — азоб-уқубат, машаққат:

Тут ўзунгга фарду бекаслик балоу эмгакин,
Ё бировга ўрганиб, айру тушуб эмганмагил.

*Хазойинул-маоний,* IIа-208;

≈ бўл- — мусибат, бахтсизлик келтирмоқ, кулфат солмоқ:

Ёрдин бўлмас жудо, жонға бало бўлған кўнгул,
Қуш боласидекки, айрилмас кичикдин ўрганиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-35;

Жаҳонни куйдурур оҳим ўти бало бўлғай,
Бу ўтдин этмаса мажнунвашим ҳазар ногаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-557;

≈ ға мубтало бўл- — офатга, кулфатга учрамоқ, азобу уқубатда қолмоқ, балога мубтало бўлмоқ:

Ким эрурлар минг балоға мубтало,
Ул балодин баҳра топмай ғайри «ло». *Лисонут-тайр,* 183;

≈ йи ақлу дин бўл- — ақлу дин йўлидан урмоқ, ақлу диндан жудо қилмоқ:

Чун сенинг ишқинг манга бўлди балойи ақлу дин,
Ваъдан васл айладинг юз лутф ила, эй маҳжабин.

*Хазойинул-маоний,* IIа-385;

≈ йи жон бўл- — кўнгилсизликка сабабчи бўлмоқ:

Тийғи худ ўтти суубат кўрки муҳлик ёраси,
Бу замон бошимга қолибтур балойи жон бўлуб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-80;

≈ ёғ- — одат, мусибат, бахтсизликка учрамоқ, кулфатда қолмоқ:

Мен аёғ кўйида беркиттим жафодин қочмайин,
Гарчи бошимға бало ёғди мунинг подошиға.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-313;

≈ ёғдир- — мусибат, жабру жафо, кулфат, бахтсизликлар келтирмоқ:

Даҳр ичинда офият нетсунки, ичкач бир қадаҳ
Ёғдурур оламға ул шўхи қадаҳ паймо бало.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-35;

≈ заҳри ич- — мусибат, бахтсизлик алами чекмоқ, жабру жафо, кулфатга гирифтор бўлмоқ:

Решдур бўғзум бало заҳри ичардин, йўқ ажаб,
Ҳолима йиғларда андин ўткан ун топқай харош.

*Хазойинул-маоний,* IVа-149;

Бало заҳрини чекмай зуҳдунг, эй сўфи, эрур борид,
Ҳақиқат ишқиға ҳам чошани ишки мажоз эрмиш.

*Хазойинул-маоний,* IVб-256;

≈ тоши ёғдур- — кулфат келтирмоқ, офатга йўлиқтирмоқ, дарду алам остида қолдирмоқ, бало тоши ёғдирмоқ:

Юз бало тоши агар ёғдурса дилбар бошима,
Шод ўлурмен барчаси гар текса яксар бошима.

*Хазойинул-маоний,* IIб-570;

Кўнгул не навъ бало тошидин омон топқай,
Фигор жисмим уйи равзан узра равзандур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-158;

≈ **ға қол-** — ғам-аламга учрамоқ, офатга дучор бўлмоқ:

Гар десанг қаттиқ балоға қолмағайсен чархдин,
Олам аҳли бирла юмшоғлиғ била қилғил маош.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-133;

≈ **ға топшур-** — ғам, ҳасратларга дучор қилмоқ:

Фурқат саҳари ғамға йўлиқтурди мени,
Ҳижрон куни юз балоға топшурди мени.

*Хазойинул-маоний,* Iб-771;

≈ **майдониға торт-** — офат, ҳалокатга йўлиқмоқ, мусибатда қолмоқ:

Буйла расволиқ била тортинг бало майдониға,
Ҳар уқубат бирлаким, имкони бўлғай, ўлтурунг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-342;

≈ **чек-** — бошидан ғаму андуҳ кечирмоқ, офатга, кулфатга дучор бўлмоқ:

Эй Навоий, кўнглум илгидин чекармен юз бало,
Туҳмат айларменки, бор ул моҳрухсор илгидин.

*Хазойинул-маоний,* IVб-481;

≈ **ур-** — кулфатда қолмоқ, офатга йўлиқмоқ:

Тушумда васли эрди, эй кўнгул, ё раб, бало урсун,
Сангаким, мени уйғатти ажаб ҳолатда афғонинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-377.

**БАЛО** II — бола, фарзанд:

Ичарда мўрдин ўксук ғизоси,
Топиб қут ончаким арслон балоси. *Фарҳод ва Ширин,* 35.

**БАЛОАНГЕЗ** — бало келтирувчи, мусибат, бахтсизликка йўлиқтирувчи, бало қўзғатувчи; ишқ уйғотувчи, ром қилувчи, маҳлиё этувчи:

Эй санга хунрез мужгону балоангез кўз,
Бизга мужгонинг синони захмидин хунрез кўз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-208.

**БАЛОБИЛ** — булбуллар:

...бир равзасини бу мавзун наволиқ балобил ва матбўъ садолиғ анодил гулбонгидин рашки нигорхонаи Чин ва ғайрати фирдавси барин қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 3.

**БАЛОЖЎЙ** — бадбахт, мусибат изловчи; бало тиловчи; ошиқ:

Кўрунуб қайда боқса ул баложўй,
Гулу хору гиёҳи ошнорўй. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**БАЛОКАШ** — жафокаш, балога мубтало бўлган, азоб тортувчи, дардалам чекувчи, бахтсиз:

Бир луқмаға мен бўлуб балокаш,
Бир луқмахўр олима асокаш. *Лайли ва Мажнун,* 69б6;

Минг балокашни қилиб қатл гунаҳ қозғанди,
Мени тиргузгуча умрида савоб айласа бас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-237.

**БАЛОКАШЛИК** — жафокашлик, азобланишлик, жабру жафо чекиш:

Эй Навоий, ишқ аро қочма балодан зинҳор,
Чунки ошиққа балокашлик келибтур лозима.

*Хазойинул-маоний,* IIа-310.

**БАЛОЛИҒ** — балоли, офатли, мусибатли; аламли:

Лаълидин ком истадим, жонимға етти юз бало,

Лекин жонимдин кам ўлмас бу балолиғ орзу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-522;
Не балолиғ ҳажр эрурким зор ўлмишам,
Келки, ул кўз ҳажрида бемор ўлмишам.
*Мезонул-авзон,* 64.

**БАЛОРАҚ** — ялтироқ ўткир қилич; ≈ **зарбати** — ўткир қилич зарби:
Шахс жисми лойи нафъ ўлғай бақоси шонида,
Хасми топқач хасм илгидин балорак зарбатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-686.

**БАЛОШЎР** — бало келтирувчи:
Деди: ошиққа не иш кўп қилур зўр?
Деди: фурқат куни ишқи балошўр. *Фарҳод ва Ширин,* 153.

**БАЛОҒАТ** — етуклик, баркамоллик, бенуқсонлик; нотиқлик:
Бериб нуктадонлиқ фасоҳат анга,
Ясаб нуктаронлиқ балоғат анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1227;
Китобинг ўзга кутубдинки бордурур аблағ,
Балоғатингға муносиб ҳақ айламиш иблоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-299;
≈ **аҳли** — етук кишилар, баркамоллар, сўз усталари:
Фасоҳат ва балоғат аҳли натойижи табъидин ҳар не мазкур бўлса мушориун илайҳ бу ҳақирни қилур эрдилар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 31;
≈ **боби** — бадиий ифодалаш, сўз баркамоллиги, сўз етуклиги:
...балоғат бобида якқаламлик садосин шаҳр муншисидин ошурубтурлар. *Назмул-жавоҳир,* 18;
≈ **буржи** — балоғат чўққиси; камолат чўққиси:
Султон Соҳибқирон... балоғат буржининг мунир ахтаридур.
*Мажолисун-нафоис,* 32-33;
≈ **жавоҳири** — сўз дурри, латиф сўзлар, иборалар, бебаҳо, қадри баланд сўзлар:
...балоғат жавоҳири била мурассаъ луғотларин ва фасоҳат завоҳири била мукаллал нукотларин... музайян ва муҳалло қилурлар. *Вақфия,* 714;
≈ **тазйини** — сўз зийнати:
...араб тили фасоҳат ойини била мумтоз ва балоғат тазйини била муъжиза тироздур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 3;
≈ **ҳулияси** — нафис сўзлар безаги:
[Ҳомнинг] тили шикасталик зоҳир қилиб, фасоҳат ва балоғат ҳулясидин орий қолди. *Муҳокамтул-луғатайн,* 5.

**БАЛОҒАТДИСОР** — энг етук, баркамол:
Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон... ҳасаби шарҳида балоғатдисор муншилар тарихе тартиб берибдурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 209.

**БАЛОҒАТКУШ** — ифодали сўзлашга уриниш, ≈ **ўл** — ифодали нутқ сўзламоқ:
Демонки, сўз айтурга балоғаткўш ўл,
Нафсингға салоҳ истар эсанг хомуш ўл.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33.

**БАЛОҒАТМАОБ** — нотиқ, ифодага моҳир:
Хирадманд бўлса балоғатмаоб,
Не бўлғай иши ғайри ройи савоб.
*Садди Искандарий, (Хамса),* 1486.

**БАЛОҒАТОСОР** — фозиллар; ширинсухан, етук даражада сўзловчилар:
Туркигўй балоғатосорлар бу ҳарфнинг ҳам таркин тутубтурлар ва ҳеч навъ назмға жилваи зуҳур бермай ўтубдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 222.

**БАЛОҒАТШИОР** — етук нотиқ, ифодага моҳир:
Қилиб чунки бўлса балоғатшиор,
Масиҳодин анфоси жонбахши ор.
*Садди Искандарий,* 245а10.

**БАЛОҲАТ** — бемулоҳаза, камфикр, калтабин:
Малойик алар [хотинлар] қошида балоҳат била маъюб, шаётин алар олида ҳамоқатқа мансуб. *Маҳбубул-қулуб,* 58;
Мавлоно Абдураззоқ — толиби илм кишидур. Аммо балоҳати ғолибдур. *Мажолисун-нафоис,* 164.

**БАЛЧИҚ//БАЛЧИҒ** — лой, ифлос лой, балчиқ:
Гавҳар балчиққа тушган била қиймати ушалмас ва ўз баҳосидан қолмас. *Муҳокаматул-луғатайн,* 142;
Хосса ким қондин оқибон юз ариқ,
Ҳар ариқ қилса ер юзин балчиқ. *Сабъаи сайёр,* 193-10;
Ғам йўққи куйи гардин кўзлардин оҳ учурди,
Ким ашк балчиқ этган бир гўшада қолибтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-175;
...маҳбуб баҳор аёмида бир ён борадурмиш бўлғай ва ёғин жиҳатидин ер балчиғ бўлмиш бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 252.

**БАЛҒАМ** — балғам:
Юзни не васфин дединг ҳури чигил,
Балғаму қондин эса оқу қизил. *Лисонут-тайр,* 118;
Балғаму сафроу савдо бирла қон,
Дафъ ўлуб, бўлди суманбар нотавон. *Лисонут-тайр,* 120-7.

**БАМ** — музикадаги садо:
Эй муғанний, бўлма ғофилким, забони ҳол ила
Навҳа айлайдур менинг ҳолимға созинг бамлари.
*Хазойинул-маоний,* Iа-398;
Наво агар тиласанг, тут қироқки эгри бами,
Не кўп тапонча еру не бийик чекар овоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-217.

**БАНГ** — наша, қорадори:
Қўпти даги уйга тебради данг,
Май ичра киши еган киби банг. *Лайли ва Мажнун,* 86б9;
Душман мақолоти — банг хаёлоти. *Маҳбубул-қулуб,* 158;
≈ е- — наша чекмоқ, қорадори емоқ:
Киши зуҳд ичра майдин тавба айлаб,
Нашот андин хаёл айлаб емак банг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-699.

**БАНГИ** — банги, нашаванд, кашанда:
Афюнию банги — одамийлар нанги. *Маҳбубул-қулуб,* 39;
Этиб юз жавҳари покизани хок,
Ки андин бангие бўлғай фараҳнок.
*Фарҳод ва Ширин,* 225б3.

**БАНД** I — 1. тугун:
Ишқдин чун бор эрди кўнглида банд,
Бандини кўрса эрди ҳожатманд. *Сабъаи сайёр,* 137-18;
Басо бандким анинг зимнида кўп кушодлар ва басо номуродлиғким анинг сўнгида ўкуш муродлар бўлғай.
*Муншаот,* 51;

2. бўғин:
Ишқ аро панд этмаким не суд, эй аҳбобким,
Ҳар фиғонда банд-бандим бир-бирндин айрилур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-76;

3. кишан, тушов, бўғов; боғлиқ, боғлаш:

Телба қулоғиға панд — қуюн аёғиға банд.

*Маҳбубул-қулуб,* 157;

Навоий, аҳли жунун қайди ёр зулфи эмиш,
Хирад танобини уз, банд агар бу силсиладур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-210;

4. кишан, ҳибсга олиниш:

Сайид Қутб Лакаданг... басе заҳмат тортилди, то бандға қарор топти. Банддин қочиб ҳоло Самарқанддаким, мажолисда Сайид Қуроза била мажлисоройдур.

*Мажолисун-нафоис,* 94;

5 арқон, матрап:

Қайси каманд ўлмади ҳаргиз каманд,
Равзаи фирдавс ғазолиға банд. *Ҳайратул-аброр,* 3-6;

6. даста, тутқич, ушлагич:

...гулдаста бандиким райоҳин орасида хошокни сиғургай.

*Назмул-жавоҳир,* 28;

7. макру ҳийла, амал:

Агарчи сипеҳр золининг макри бешумордур ва лекин ҳунари доғи бордурким, нечукким, иззу илосининг мадори йўқтур, банду балосининг ҳам эътибори йўқтур.

*Муншаот,* 151;

8. тўсиқ, басталик:

Шарт буким етса газанде санга,
Солса фалак ҳийласи банде санга. *Ҳайратул-аброр,* 123-14;
Эй қайди замона бирла хурсанд,
Бўлған санга ўзлукунг оғир банд.

*Лайли ва Мажнун,* 20*а*11;

9. тутқунлик, тўрга илинганлик:

Қушқа юнг маскан аро хушроқдурур озодлиғ,
Бўлғанидин банд аро сайёд ипак доми била.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-312;

10. соч, зулф ҳалқалари:

Мусалсал сунбулининг банд-банди,
Қарору ҳуш сайдининг каманди. *Фарҳод ва Ширин,* 89;

11. мафтунлик, вобасталик:

Кўнгул меҳри узоринг бирла хурсанд,
Сочинг ҳарториға жон риштаси банд.

*Фарҳод ва Ширин,* 110;

≈ **и азим** — йирик кишан, катта тушов:

Шоҳ оёғингға солиб банди азим,
Йўқки шаҳ, ҳар қайси сайёди лаим. *Лисонут-тайр,* 51-7;

≈ **и зулф** — соч ўрими, гажаклари:

Банди зулфунг бўйнума тушгач ҳалок этти мени,
Итга жоно ҳеч ким ўлтургали тақмас марас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-255;

≈ **у кушод** — асирлик ва озодлик:

Андоқ элга етса бу банду кушод,
Сен ким ўлғайсен заъифи номурод. Лисонут-тайр, 104-13;

≈ **бўл-** — эгалланмоқ, ишғол этилмоқ, банд қилмоқ:

Чун кийдуруб ҳар сари рахти нажот,
Банд бўлуб чорсуйи коинот. *Ҳайратул-аброр,* 58-1;

≈ **ўл-** — 1. боғланмоқ, ёпишмоқ:

Сўз демай икки шакардек лабиким банд ўлмиш,
Кула олмастин иши эмди шакарханд ўлмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-258;

2. таъсирга тушмоқ, итоаткор бўлмоқ; ўрганмоқ:

Йилон афсун қилурдин банд ўлур зулфунг, не воқиъдур,

Ки қилмиш юз кўнгулни банд зоҳир айламай афсун.
*Хазойинул-маоний*, IIб-460;

≈ айла- — 1. боғламоқ, асир қилмоқ; гирифтор қилмоқ, ихтиёрсизлантирмоқ:

Ул пари кўйида мен девонани банд айлангиз,
Банд-бандим зулфи занжирига пайванд айлангиз.
*Хазойинул-маоний*, Iа-192;

Улки кезиб ҳусн писанд айлагай;
Сўнгра кўнгулни анга банд айлагай.
*Ҳайратул-аброр*, 113-14;

2. тўхтатмоқ:

Доғима отқан ўқунг гар тегмаса жисмимдадур,
Ўқни банд айлаauthor туфроқ уза қўйиған ҳадаф.
*Хазойинул-маоний*, IIб-309;

3. ром қилмоқ, ихтиёрини олмоқ:

Десам зулфунгму кўнглум айлади банд,
Дер, эй мискин, онинг бир торидур бу.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-291;

4. тузоққа туширмоқ, илинтирмоқ, тузоқ қўймоқ:

Гулшани васлин тилар жон, ер қуйи, жисми заиф,
Неча қудсий қушқа мундоқ торни банд айлайин.
*Хазойинул-маоний*, Iб-505;

≈ эт- — 1. тақмоқ:

Гулники дастори уза банд этиб,
Сарви сапидор уза пайванд этиб. *Ҳайратул-аброр*, 115-17;

2. қамамоқ, асир қилмоқ:

Фикр этиб комгору давлатманд,
Деди: ҳар кимки Жобир этмиш банд. *Сабъаи сайёр*, 156-22;

3. боғламоқ; ушламоқ, тутмоқ:

Чекиб жон риштасин чобуксуворимким каманд этмиш,
Кўнгул сайдин ҳамоно ул каманди бирла банд этмиш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-258;

Буюрдики қосидни банд эттилар,
Сияҳчол сари олиб кеттилар. *Садди Искандарий*, 256б15;

4. чигаллаштирмоқ:

Банд этибдур жадал аҳли ишин ашкол, андоқ
Ким не «Мифтоҳ» анга қилур не «Талхис».
*Хазойинул-маоний*, Iа-220;

≈ қил- — 1. асир олмоқ, тутқун қилмоқ:

...сипоҳ тортиб Румға юруб, Қайсарни тутти ва банд қилди.
*Тарихи мулуки ажам*, 512;

Бўлуб нафсингға тобиъ, банд этарсен тушса душманни,
Санга йўқ нафсдек душман қила олсанг ани қил банд.
*Хазойинул-маоний*, Iб-133;

2. эгалламоқ, ишғол қилмоқ, банд этмоқ:

Мир Ҳусайн Муаммоий... муаммо фанининг латофат ва нозуклугин ул ерга еткурдиким, андин ўтмак мумкин эрмас ва ҳукм қилса бўлурким, бу йўлни банд қилди.
*Мажолисун-нафоис*, 150;

Элга не келса айламас парво,
Улки кўнглини қилди ғафлат банд. *Арбаин*, 58;

3. ром қилмоқ, мафтун этмоқ, ақлу-ҳушни олмоқ:

Қайда қилғай соядек мен телбаи хокини банд,
Ким қуёш бўйниға солмиш сунбулунг печон каманд.
*Хазойинул-маоний*, IIб-120;

4 тўхтатмоқ:

Шайх чун сўзни бу ерга қилди банд

Қилди шўху барча дайр аҳли писанд. *Лисонут-тайр,* 81-10;
≈ **ға қарор топ-** — асир бўлмоқ, тутқун бўлмоқ:
Сайид Қутб Лакаданг... бандға қарор топти.
*Мажолисун-нафоис,* 94;
≈ **дин чиқар-** — озод қилмоқ, эркинликка чиқармоқ:
Кайхисрав ани банддин чиқариб, яна сипоҳ бошлатиб йибарди. *Тарихи мулуки ажам,* 510;
≈ **дин қоч-** — асирликдан қутулмоқ, тутқунликдан қочмоқ:
Сайид Қутб Лакаданг... банддин қочиб, ҳоло Самарқанддаким, мажолисда Сайид Қуроза била мажлисоройдур.
*Мажолисун-нафоис,* 94;
≈ **сол-** — кишан солмоқ, занжирбанд қилмоқ:
Парирўйимдин айру, эй ҳаким, оч қайду бандимни,
Қи мен дев ўлмишам, девона эрмонким, солурсан банд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-65.

**БАНД** II — шеър боғлами, шеърий куплет:
Мавлоно Муқимий... хили чошниси бор ва анинг банди бу байтдур. *Мажолисун-нафоис,* 75.

**БАНДА** — 1. тобе, чокар, қарам, қул, асир, хизматкор:
Гарчи халқ озодасимен, ёр агар бандам деса,
Андин ортуқ англаким, бир банда озод айлагай.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-348;
Ким неча вақт эрурки бандангмен,
Меҳрдек хоки раҳфикандангмен. *Сабъаи сайёр,* 177-21;
2. ихтиёрни топшириш; маҳлиё:
Лутф агар қилсанг дамодам бандамен,
Дам-бадам қилсанг жафо ҳам бандамен. *Муншаот,* 139;
3. тутқун:
Бандаларнинг озодлиққа чиқар умидидин таваққуи туш кўруб кечган машойих эъломин келтурганлар муболағаси...
*Вақфия,* 720;
4. камина, фақир:
Бу банда доим сизга давлатхоҳлиғ сўзин айтибмен.
*Муншаот,* 123;
Мавлоно Ҳалокий... зиҳи муваффақ бандаики улдур.
*Мажолисун-нафоис,* 117;
≈ **и амр** — буйруққа бўйсунган, ўз ихтиёридан чиққан:
Бешинчига чун еткуруб гомни,
Қилиб бандаи амри Баҳромни.
*Садди Искандарий,* 238б14;
≈ **и афканда** — бечора, вайрон, мағлуб бўлган, фақир:
Бу бандаи афкандаки бир мисоли вожибул-имтисол била туфроғдин кўтарилиб эрди. *Муншаот,* 104;
≈ **и мухлис** — ихлосманд, ихлосли, садоқатли қул:
Бандаи мухлиснинг давлатхоҳлиқ юзидин хотириға келган сўзни ҳам борған ёронларға айтилибдур. *Муншаот,* 112;
≈ **и нафс** — нафс бандаси, нафси бузуқ, баднафс, очкўз:
[Тавба] ҳақдин нажот вақти етмакдур ва бандаи нафс мутобаатин тарк этмакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 64;
≈ **и фармон** — буйруққа бўйсунувчи, итоаткор, фармонбардор:
Дайр пири тутса май нўш этсам эрмас айбким,
Заҳр агар ич дерким онинг бандаи фармонимен.
*Хазойинул-маоний,* Iа-351;
≈ **и хоксор** — бечора, фақир, камтарин қул; мен бечора:
Бандаи хоксор агарчи туфроғдин ўксук эрдим, аммо ул қуёш тарбияти била ранго-ранг гуллар очдим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 32;

≈ **и човуш** — хизматкор, эшик оғаси:

Ишқ... истиқлоли била ҳусн саропардаи кибриё ва боргоҳи истиғноси теграсида бир бандаи човуш ва бир каминаи ҳалқа багўшдур. *Маҳбубул-қулуб,* 92;

≈ **и чокар** — хизматкор қул:

Гар қад будур, эй сарви суманбар,
Тубий санга бир бандаи чокар. *Мезонул-авзон,* 33.

**БАНДАВОР** — қулдай, қул каби, қулмонанд:

Дедиким, кўп сен бу кун хидматқа бор,
Тур Скандар ҳазратида бандавор. *Лисонут-тайр,* 119-19;
Хожаға бандавор туттилар,
Суртубон жисмини қуруттилар. *Сабъаи сайёр,* 163-17.

**БАНДАЗОД** — қулдан тарқаган, қулдан туғилган:

Чу мен бандамен бу икки бандазод,
Алар афви бирла мени айла шод.
*Садди Искандарий,* 277б14.

**БАНДАЛИК** — қуллик, асирлик; тобелик:

Хизматимда озодалар иши бандалик изҳори ва илайимда сарафрозлар даъби сарафкандалик атвори. *Вақфия,* 717;

≈ **зоҳир эт-** — ходимлик зоҳир қилмоқ, мулозим бўлмоқ:

Истарам Луқмон киби касб айласам паррандалик,
То етиб ул остонға зоҳир этсам бандалик. *Муншаот,* 136.

**БАНДАЛИҚ//БАНДАЛИҒ** — қуллик; тобелик; хизматкорлик, мулозимлик:

Ахтаридин меҳрға фархундалиқ,
Бадру ҳилол айлаб анга бандалиқ. *Ҳайратул-аброр,* 18-15;
Олло-олло, ўлтурур шармандалиқ,
Ёдима келса бу янглиғ бандалиқ. *Лисонут-тайр,* 7-5;
Ул хазратқа бовужуди бандалиғ ва ул бандалиғ била саодатмандлиғ ва фархундалиғ — шогирдликка дағи ўзумни мушарраф... қилдим. *Муҳокаматул-луғатайн,* 38;

≈ **фикрин қил-** — ходимлик (қилишга жазм) этмоқ, мулозимлик қилмоқ:

Ҳақдин бу беҳисоб иноятларни бил ва мунга кўра бандалиқ фикрин қил. *Маҳбубул-қулуб,* 70.

**БАНДАНАВОЗ** — раҳмдил, шавкатли, меҳрибон:

Қуллуғдин сўнг сўзни бу навъ эт оғоз,
К-эй маҳзи сахо подшоҳи банданавоз. *Муншаот,* 151.

**БАНДАНАВОЗЛИҚ//БАНДАНАВОЗЛИҒ** — бечорапарварлик, инсонпарварлик:

Алар доғи банданавозлиғ юзидин илтифот қилдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
Банданавозлиғ нишони била бошимни фалакдин ўткардингиз. *Муншаот,* 112;

≈ **қил-** — меҳрибонлик қилмоқ:

...банданавозлиқ қилиб йиборган нома етишти.
*Муншаот,* 134.

**БАНДАПАРВАР** — инсонпарвар, саховатли:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло подшоҳи марҳаматгустар ва султони бандапарварнинг сояи давлатин... мустадом тутсун.
*Муншаот,* XIII-151;
Лутфунг ҳам улусқа файзгустар бўлсун,
Зотинг ҳам ўзига бандапарвар бўлсун. *Муншаот,* XIII-152.

**БАНДАПАРВАРЛИҒ** — инсонпарварлик, саховатлик, камбағалпарварлик:

Ғарибнавозлиғиким, бу афтодаға мужиби сарафрозлиғ эр-

ди, бандапарварлиғиким, бу шикастаға дилнавозлиғ берди. *Муншаот,* 148.

**БАНДАР** — порт; чегара бошланиши:

Сипоҳи масун барча офотдин
Ўтуб бандару мулки Гужротдин.

*Садди Искандарий,* 300*а*11.

**БАНДАХОНА** — қулнинг уйи; камина, фақир уйи:

Тонгласи ҳазрати Махдум бандахонаға ташриф келтурдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13; Бир кун подшоҳ ҳазратлари бандахонада эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20.

**БАНДИ** — боғлиқ, асир; қарам, тобеъ:

Даҳр аро эл бандининг маҳбуси мен,
Бу сабаб бирла алар маъпуси мен. *Лисонут-тайр,* 45;

Икки банди — ўқ эрди боғ ичра,
Келгач ул мажлиси фароғ ичра. *Сабъаи сайёр,* 156-21.

**БАНДЛИҚ** — бўғинли, бандли:

Бу турфаки ёзғали рақамни,
Йўнмишсен бандлиқ қаламни. *Лайли ва Мажнун,* 89*а*18.

**БАНИ** — авлод, болалар, уруғ, қавм, қабила:

≈ **асад** — арслон авлоди; Бани асад қабиласи:

Ҳам хайли Бани асадға воли,
Юз хайли Бани асадча моли. *Лайли ва Мажнун,* 70*б*6;

≈ **Исроил** — Исроилдан тарқаганлар, яҳудийлар:

Бани Исроил қавмидин подшоҳи Матинё эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 514; Бани Исроил таронаси била тараннум тузди. *Вақфия,* 714;

≈ **одам** — одам авлоди, одамзодлар:

Олам аҳли кўнглида олам ғами,
Худ будур кўпрак бани одам ғами. *Лисонут-тайр,* 124-3;

≈ **Шайбон қабиласи** — Шайбон қабиласига мансуб кишилар:

Ҳурмуз бани Шайбон қабиласининг малики эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

**БАННО** — уста, бинокор, меъмор:

Ҳар кун ул иш ки қилса банноси,
Шаҳ келиб айлагай тамошоси. *Сабъаи сайёр,* 74-8;

≈ **у ҳаддод** — бино ва темирчилик устаси:

Неча минг бу иш узра устод эди,
Ки санъатда банноу ҳаддод эди.

*Садди Искандарий,* 307*а*20.

**БАНОГЎШ** — қулоқнинг остки юмшоқ жойи, қулоқнинг солинчоғи:

Икки гавҳарким баногўшунгдадур, анжум киби,
Ҳусн аро ойдек юзунг оллида тутмишлар чароғ.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-167.

**БАНОТУН-НАЪШ** — юлдузлар тўплами:

Ва лекин бу қадар бикри парисон,
Банотун-наъшдек бўлмиш паришон.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-767.

**БАР** I — мева, ҳосил, самара:

Киши ҳанзал экса аччиғ бар топар,
Ва гар найшакар экса шаккар топар.

*Садди Искандарий,* 285*а*18;

≈ **е-** — лаззатланмоқ, баҳра олмоқ:

Ҳаёт гулшанидин қайда бар егай кўнглум,
Ки ғам хазонига бўлмиш бадал баҳори анинг.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-345;

≈ **топ-** — лаззатланмоқ, баҳра олмоқ:

Висол тухмини эктим, фироқ бар топтим,
Вафо ниҳолини тиктим, жафо самар топтим.
*Хазойинул-маоний,* 1б-426.

**БАР** II — ≈ *уст, -ма* маъносини берувчи олд кўмакчи:
Қаломеки сендин топиб интизом,
Анинг лафз бар лафзи муъжиз низом.
*Садди Искандарий,* 237б16;
Улки қўйуб бодияда ҳар қадам,
Бу ҳам этиб пўя қадам бир қадам. *Ҳайратул-аброр,* 192-7.

**БАРАЗАНДА** — қўйилган:
Қаёний салотин нишони анга,
Баразанда тожи Қаёний анга. *Садди Искандарий,* 264б7.

**БАРАКАТ** — 1. барака, мўллик, фаровонлик:
[Деҳқонлар] ҳар қаён қилсалар ҳаракат, элга ҳам қут еткурур, ҳам баракат. *Маҳбубул-қулуб,* 46;
2. хайр, эзгулик; саодат:
Ул дуо баракати била умрдин бархурдор.
*Маҳбубул-қулуб,* 81;
Анинг адолати баракатидин ҳақ таоло етти йилдин сўнграким ёмғур берди. *Тарихи мулуки ажам,* 519.

**БАРАНДОЗ** — *бузувчи, қўпорувчи, кўчирувчи, барбод қилувчи* каби маъноларни англатади:
Чун амали бирла навосоз ўлуб;
Ул най уни хона барандоз ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 133-4.

**БАРАНДОХТА** — вайрон, қулаган, соврилган, қўпорилган; ≈ **қил-** — вайрон қилмоқ:
Кўз хонасини қилди барандохта бу ашк,
Кўз борди вале хона барандози қолибтур.
*Хазойинул-маоний,* 1б-205.

**БАРАС** — бадандаги оқ доғ, пес:
...Фиръавннинг бир қизи бор эрдиким, барас иллати бор эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207.

**БАРАФТОД** — йиқилиш, бузилиш, вайрона; ≈ **ўл-** — йиқилмоқ, бузилмоқ, вайрон бўлмоқ:
То ҳирсу ҳавас хирмани барбод ўлмас,
То нафсу ҳаво қасри барафтод ўлмас. *Вақфия,* 718.

**БАРАҲМАН** — брахман, оташпарастлар ибодатхонасининг руҳонийси:
Тарқағач борча эл бараҳман чуст,
Ул эшикни муқаффал айлаб руст. *Сабъаи сайёр,* 102-23.

**БАРАҲНА** — яланғоч, ҳаммаёғи очиқ; қ. **НАЪЛ**.

**БАРАҲНАЛИҒ** — яланғочлик:
Ҳар ойинаким, беихтиёрлиғлардин қаландарвашлиғ ва сарупо бараҳналиғ... даст берур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696.

**БАРБАРИЙ** — Барбар шаҳрига мансуб, барбарлик:
Яна гарм кини солиб юзга чин,
Чопиб барбарий қасдиға гармкин.
*Садди Искандарий,* 262б21.

**БАРБАТ** — барбат, ўрдак шаклидаги музика асбоби:
Қаёнким, етиб барбатидин нағам,
Не йўл анда топиб кудурат, не ғам.
*Садди Искандарий,* 236а16.

**БАРБАТНАВОЗ** — барбат чалувчи:
Қуёш чеҳралик шўхи барбатнавоз,
Ки жон риштаси тор анга чолса соз.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1202.

**БАРБАТЗАН** — барбатчи:
Бовужуди жамоли фитнафикан,

Бор эмиш хуш навою барбатзан.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1136.

**БАРБОД** — 1. зое, маъдум, нобуд, яксон; йўқолган; кўкка совурилган, талафотга учраган:

Сулаймон тахти барбоддур. *Маҳбубул-қулуб,* 14;
Ишқ ҳам майға айласа имдод,
Тонг эмас борса бору йўқ барбод. *Сабъаи сайёр,* 58-1;

2. шамолга совурилган; йўқолган; кўкка совурилган:

Гияҳ юз минг бўлур бўстонда барбод,
Вале юз йил турар бир сарви озод. *Фарҳод ва Ширин,* 56;

≈ **бўл-//ўл-** — кўкка совурилмоқ, барбод қилинмоқ, тўкилмоқ, йўқ қилинмоқ:

Чу ғасб айлади Шаҳридод мулк
Анинг нангидин бўлди барбод мулк.

*Тарихи мулуки ажам,* 527;

Шаҳ сипаҳ чекса фақир аҳволиға етмас футур,
Бу вале чеккач нафас, барбод ўлур ҳашмат анга.

*Хазойинул-маоний,* Iа-76;

≈ **айла-//эт-//қил-** — йўқ қилмоқ, кўкка совурмоқ; ҳалок этмоқ, вайрон қилмоқ:

Куфри зулфи, дину имонимни барбод айлабон,
Қилғанин жон қасди этгил номусулмонимға арз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-297;

Фақр даштида десанг фориғу озода борай,
Кир таваккал билау ваҳмни барбод этгил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-373;

Паришонмен, эй оҳ афлокдин,
Бу абтар варақларни барбод қил.

*Хазойинул-маоний,* IIб-373;

≈ **бер-** — кўкка совурмоқ, барбод қилмоқ, йўқ қилмоқ:

Кўнгулнинг хонумонин берди барбод,
Ғами ишқингки, хонумони обод.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-121;

Бу золимлар мулкни барбод бергучилардур.

*Маҳбубул-қулуб,* 14.

**БАРВАҚТ** — эрта, барвақт:

Оз киши бирла устига сурдум,
Анга барвақт ўзумни еткурдум. *Сабъаи сайёр,* 202-16.

**БАРГ** I — 1. япроқ, барг:

Қора йиғочнинг сариғ баргларин ел учурғани...

*Муншаот,* 91;

Ҳар кимсаки айламас ошуқмоғни хаёл,
Яфроғни ипак қилур, чечак баргини бол.

*Маҳбубул-қулуб,* 138;

2. маҳбуб юзини тўсиб турган соч тарамлари:

Навоий, айлама кўрмак хаёл ул гулни,
Ки баргдин юзига беҳисоб эрур ҳойил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-393;

3. мева, ҳосил, самара:

Ё раб, ул барг насиб этки, Навоий топқай,
Боғи тавҳид гулу булбулдек баргу наво.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-9;

4. эзгулик, яхшилик:

Ел ўйла етишти маҳражондин
Ким барг кўтарди меҳр жондин. *Лайли ва Мажнун,* 92*а*15;

≈ **тўтилари** — япроқ сабзаси:

Бу гулшан аро барг тўтилариға

Хазон тифли бас боиси рам бўлуптур.

*Хазойинул-маоний,* І*б*-178;

≈ **и асфар** — сариғ япроқ:

Хазон ичра чун барги асфар сочиб,
Фалак ҳар сори юз минг ахтар сочиб,

*Садди Искандарий,* 283*а*15;

≈ **и гул** — гул япроқлари:

Не арақдурким, ичинда ғарқадур нозук танинг,
Барги гулдекким, гулоб ичра чўмар сар то қадам.

*Хазойинул-маоний,* ІІІ*б*-401;

≈ **и коҳ** — сомон парчаси:

Эй насими васл, эсиб жонимни жонон сори элт,
Ким фироқинг заъфидин андоқки барги коҳдур.

*Хазойинул-маоний,* ІІ*а*-90;

≈ **и лола** — лола япроғи:

Боғи ҳуснунгким, гул очти ранг-ранг, эй муғбача,
Гўйи ичтинг майға баргли лолау насрин солиб.

*Хазойинул-маоний,* І*б*-74;

≈ **и суман** — суман гули япроғи:

Куйдуруб кўнглум, кўзумни тийра қилди, то анга
Юз ўти барги суман, зулфи сумансо бўлди дуд.

*Хазойинул-маоний,* ІV*а*-65;

≈ **и ток** — ток барги:

Қадаҳ туткил қизартай чеҳра, эй соқийки, ҳижронинг
Юзумни асфар андоғким, хазони барги ток этмиш.

*Хазойинул-маоний,* І*б*-265;

≈ **и умид** — умид япроқлари:

Шайх айлаб юз жафо, бир қатра узрунг қўлмаса,
Бўйла ўтлардин керак барги умидинг сўлмаса.

*Хазойинул-маоний,* ІІ*а*-390;

≈ **и шажар** — дарахт барглари:

Кўрунмас зор кўнглум жаҳд этиб пайконларинг ичра,
Магар ул қушқа бўлмиш касрати барги шажар ҳойил.

*Хазойинул-маоний,* ІV*б*-387;

≈ **и ҳавас** — ҳавас барги:

Қолмади тан нахлида барги ҳавас,
Балки учурди ани совуғ нафас. *Ҳайратул-аброр,* 168-12.

**БАРГ** II — асбоб, жиҳоз, безак; зарур нарсалар; мажлис, сафар анжоми:

Даҳр шўхи макриға берма кўнгул — йўл баргин эт,
Сен киби ҳар гўшада невчунки бир меҳмони бор.

*Хазойинул-маоний,* ІІІ*б*-197;

Базмда шоҳона ясаб созу барг.
Бошиҳм уза эгри қўйуб нимтарг. *Ҳайратул-аброр,* 36-17;

≈ **у наво** — ризқу рўз, турмуш асбоб-яроқлари:

Эй Навоий, даҳр боғида чу йўқ баргу наво,
Барги фақр эт, истама ўзни наволиғ орзу.

*Хазойинул-маоний,* ІІ*б*-522.

**БАРГАРОН** — соқит; ≈ **бўл-** — соқит бўлмоқ, қутулмоқ:

Ки эй фарзанд, ғамдин баргарон бўл,
Бу ишким коминг ўлмиш комрон бўл.

*Фарҳод ва Ширин,* 78.

**БАРГАШТА** — қайтган; омади кетган, омадсиз, иши юришмаган:

Ахтари толеъ ўлуб баргашта,
Булъажаб қавм аро саргашта. *Ҳайратул-аброр,* 115;

≈ **бахт** — бахти қаро, бахтсиз, толеъсиз:

Чу Шеруяи дун баргашта бахт,

Бу янглиғ лақаблар била олди тахт.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-231;

≈ **и бесарупой** — телба, бечора, ялангоёқ:

Эй саргаштаи худрой, ва эй бахти баргаштаи бесарупой, ул вақтдин бериким, мазаллат туфроғидин рўзгоринг чеҳрасин супурдум. *Муншаот,* XIII-153.

**БАРГАШТАЛИК** — омади кетганлик, омадсизлик, юз ўгирганлик:

Гаҳиким бўлуб рафъ саргашталик,
Ҳамул даврадин бахт баргашталик.

*Садди Искандарий,* 314*а*1.

**БАРГВАШ** — япроқсимон:

Агарчи илик титрар ул баргваш,
Томурлар қурур ўйлаким обкаш.

*Садди Искандарий,* 279*а*16.

**БАРГЛИК** — баргли, япроқли:

Сарвнинг ҳар барги бағрим қонидин сероб эрур,
Йўқса бўлмас арғувоний барглик сарви равон.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-316.

**БАРГРЕЗ** — 1. хазон, хазон бўлиш, япроқ тўкилиш; куз:

Бас йўқ эди боғ аро бу рустахез,
Ким этибон сарсаридай баргрез. *Ҳайратул-аброр,* 167-6;

2. қарилик:

Зор тандин минг тугон солмиш қаро ўлсанг не тонг,
Гулбуни умрумға бу янглиғки бўлмиш баргрез.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-206;

3. омадсизлик, толеи пастлик:

Агар гоҳи умиди бўстони хазондин баргрезга қолғанларни журъа била ёд қилса, камоли қуёшидин зарраи кам бўлмағай. *Муншаот,* 92;

≈ **бўл-** — хазон бўлмоқ:

Ул заъф насими тез бўлди,
Бўстониға баргрез бўлди. *Лайли ва Мажнун,* 92*б*7.

**БАРГУЗИДА** — танланган, танлаб олинган; назар эътиборли:

Салотин тенгри таолонинг баргузида ва азизроқ бандаларидурлар. *Муншаот,* 126;

...даҳр бўстонининг сарвсифат озодавашларининг писандидароқ шевасидурур ва сидқ қавл васфидаким, сипеҳр шабистонининг субҳосо тоза дамларининг баргузидароқ шимаси... *Садди Искандарий,* 290*б*15.

**БАРГУСТВОН** — зириҳ; от, филга ёпиладиган ўқ ўтмас ёпиқ:

Аламлар қораю синонлар қора,
Бедов узра баргуствонлар қора.

*Садди Искандарий,* 261*б*4;

Ало то абри найсон зинда пили,
Қияр баргустувон чархи Нили. *Фарҳод ва Ширин,* 15.

**БАРД** — совуқ:

Оҳим андоқдурки, лаълинг шавқидин бир қатра қон,
Тўкса кўз, ёқутдек боғландурур барди анинг.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-189;

≈ **и муфрид** — қаттиқ, мислсиз совуқ:

Бири елки элни қилур дарднок,
Бири барди муфридки айлар ҳалок.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1379.

**БАРДАВОМ** — доимий; доимо; ҳамиша, тўхтовсиз, давомли, узлуксиз:

Давлат бардавом ва саодат мустадом бўлсун.

*Муншаот,* 113;

Масрифи секкиз кишидур бардавом,
Ќим ангадур шарҳ ила нотиқ калом. *Ҳайратул-аброр,* 67-4.

**БАРДОР** — *кўтар, ол; кўтариш, олиш* маъноларини ифодаловчи сўз:
Яна бир лутфдин айлаб хабардор,
Латофат гулшанидин баҳра бардор.
*Фарҳод ва Ширин,* 29.

**БАРЖАСТАЛИҒ** — бўртиб туриш, яққол кўриниш; катта, йирик, таниқли:
Ишқ саҳросидаким пўя уруб секрермен,
Бу экин зумраи ушшоқ аро баржасталиғим.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-433.

**БАРЗАГАР** — деҳқон, экин экувчи, ғаллакор:
Барзагарға андин ком ҳосил, пуштакашға андин мурод восил. *Маҳбубул-қулуб,* 46.

**БАРЗАХ** — икки нарсанинг оралиғи; тўсиқ; аъроф:
Ўрун гарчи кофирға дўзахдурур,
Анинг адлидин ўрни барзахдурур.
*Садди Искандарий,* 252*б*20.

**БАРИ** — 1. ҳамма, барча:
Бошдин-оёғи жароҳат бўлди ва бари аъзосининг териси сўйулди. *Маҳбубул-қулуб,* 79;
Бари элга бу сўзда бор иттифоқ,
Ќи душвор эрур дарду доғи фироқ.
*Садди Искандарий,* 318*б*4;
2. ҳаммаси, барчаси:
Самад қилғач зуҳур ул навъким асном ўлур маъдум,
Бўлур бутлар бари мабҳут, бўлғач ул санам пайдо.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-92;
Бўлмиш эди соат ихтиёри,
Жам ўлди қабила аҳли бари. *Лайли ва Мажнун,* 87*а*13;
3. бутун:
Сайр бўлди бари оламда ишим,
Аёғим остида тай бўлди билод. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-399.

**БАРИЙ** — пок, тоза; холи, озод:
Ҳар гирифторғаким, ул нобуд ҳаёти андин барий ва ҳар умидворғаким, ул номавжуд руҳи андин сипари.
*Маҳбубул-қулуб,* 78;
≈ **айла-//қил-** — халос қилмоқ, озод қилмоқ:
Манга кўнгул ҳажринг аро зордур, эй рашки пари,
Юзунгни кўргузгилу айла ғуссадин жоним барий.
*Мезонул-авзон,* 40;
Ќел бизга вафо бирла, эй пари,
Бу телбани фурқатдин қил барий. *Мезонул-авзон,* 56.

**БАРИН** I — ўхшаш, монанд:
Тоат айларда мўри хаста барин,
Лек исён маҳали шери арин. *Сабъаи сайёр,* 9-9.

**БАРИН** II — баланд, юксак, юқори, энг олий:
Тикондин йўқки, сарву ёсминға,
Тамуғдин балки фирдавс баринға. *Фарҳод ва Ширин,* 177.

**БАРИНВОР** — энг юксак (осмондай):
Йўнуб атрофин андоқ берди ҳинжор,
Ќи қасри айлагай чархи баринвор. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**БАРК//БЕРК** — қаттиқ, маҳкам, пишиқ:
Зулфи торин торта олмас кимса кўнглумдинки, бор
Баркрак жон риштасидин ҳам анинг маҳкамлиги.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-366.

**БАРКАМОЛ** — баркамол, мукаммал, камолотга етган:

Гарчи фалакдин топибон ҳар камол,
Лек фалокат ҳам анга баркамол. *Ҳайратул-аброр,* 127-19;
Ани севким ҳусни бўлғай баркамол,
Бўлмағай мумкин қуёшиға завол. *Лисонут-тайр,* 118-6.

**БАРЛОС** — 1. уруғ, қабила номи:

Агар маъшуқ зебо бўлса, не барлосу, не лўли,
Нафис ар бўлса коло, мулк не Бағдоду не Торум.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-411;
Эй Навоий, пири соқийвашқа андоқ мен хароб,
Ким унутмишмен жаҳон тархон ила барлосидин.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-269;

2. киши лақаби:

Маҳмуд Барлос келиб, пешкаш ва сочиқ келтуруб, қуллуқ хизматгорлиғларин изҳор қилди. *Муншаот,* 116.

**БАРЛОСИЙ** — барлос уруғидан, барлос қавмидан:

Темур нажод шаҳзодалар ва барлосий ниҳод озодалар ва арлотий исмлик садрнишинлар... алолоси мавжуд эрди.
*Вақфия,* 716.

**БАРМАҲАЛ** — барвақт, ўз вақтида, тез:

Ер ҳижронида сарвақтимға еттинг, эй ажал,
Жон фидонг этсам ҳануз оздурки, келдинг бармаҳал.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-378.

**БАРМОҚ//БАРМОҒ** — панжа, қўл бармоқлари:

Икки бармоққа тутар сиймни миқроз киби,
Фақр торин доғи қатъ эткучидур ул миқроз.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-280;
Мир Муфлисий... илкига ва бармоқлариға халқалар солур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 41;
Дема илик, тиғики бир бармоғи,
Ойни икки бўлди ишорат чоғи. *Ҳайратул-аброр,* 22-12.

**БАРНО** — гўзал, чиройли, ёш йигит, навжувон:

Эшиттимки бир турфа барно эди,
Юзи дилкашу қадди раъно эди.
*Садди Искандарий,* 279*б*6;
Ямон гар яхши, ҳар не бўлди ҳодис,
Анга бир турфа барно эрди боис. *Фарҳод ва Ширин,* 198.

**БАРОАТ** — поклик, бегуноҳлик; фазилат:

Ул ўз бароати учун ўтқа кирди. *Тарихи мулуки ажам,* 509.

**БАРОБАР** — тенг, бир хилда, баравар:

Агар қасри заррин эрур гар бузуқ,
Баробар қилур партавидин ёруқ. *Садди Искандарий,* 295*а*2;
Ҳақ тонуқтурким тирикликдин манга сенсен мурод,
Йўқса оламнинг йўқи — бори баробардур манга.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-35.

**БАРОДАР** — ака-ука, оға-ини:

[Сортлар] улуғ қардош ва кичик қардошни иккаласини «бародар» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 14;

≈ **и диний** — ҳамдин, бир, ягона эътиқодли:

...Хожалар хонадони хулафосидин бу заифға етибдур ва ҳар не бу йўлда касб қилибтур борини сизга топшурдуқ, андоқки, бародари диний Мавлоно Ориф топшурди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-134.

**БАРОЁ** — махлуқот; **ҳайрул-бароё** — оллоҳнинг энг яхши иши — бандасини кечириш:

Гунаҳбахш сен бўлғилу журмпўш,
Шафоатгарилик хайрул-бароё. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-10.

**БАРОЗАНДА** — арзийдиган, лойиқ, ярашган:

Қаёний салотин нишони анга
Барозанда тожи Қаёний анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1347.

**БАРОМАД** — чиқиш, кўтарилиш, юксалиш; ≈ **қил-** — кўтарилмоқ, юксалмоқ:
То ҳар ким иши қилиб баромад,
Ишқ аҳли аро бўлуб саромад. *Лайли ва Мажнун,* 97*а*2.

**БАРОТ** — 1. шаъбон ойининг ўртасидаги кун (бу кун ислом динида байрам ҳисобланади):
Шаъбон ойининг ўртасидаким, барот бўлғай, ҳар куни ўтмак юз ададким йигирми ботмон. *Вақфия,* 721;
2. ёрлиқ қоғози, оқлиқ қоғози:
Ҳақ лутфидин илгида бароти,
Мазмуни бори улус нажоти.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 662;
Мавлоно Абдураззоқ... соҳиб жамъ вазифаларин кечроқ барот битидурган учун шикоятга бу фақир қошиға келдилар. *Мажолисун-нафоис,* 164;
≈ **у қадр** — ислом динидаги икки қутлуғ кун:
Андин бўлуб оти жилваоройи,
Андоқки бароту қадр аро ой. *Лайли ва Мажнун,* 61*б*12.

**БАРР** — ер, қитъа, қуруқлик; дашт, биёбон, чўл:
Араб барриға гаҳ бўлуб тезгард,
Шутурмурғ кўрмакка водийнавард.
*Садди Искандарий,* 301*а*11;
≈ **и араб** — араб ери, араб чўли, араб вилоятлари:
Ким барри арабда комроне,
Бор эрди арабқа ҳукмроне. *Лайли ва Мажнун,* 60*а*16;
≈ **у баҳр** — қуруқлик ва сув (ер юзи):
Раҳрав ул иккидек бу кўҳна саро,
Қилмай иҳсоз барру баҳр аро. *Сабъаи сайёр,* 159-5;
Оламнинг барру баҳрин олиб, ҳайвон суйи таманноси била зулумотқа кирди. *Тарихи мулуки ажам,* 513.

**БАРС** — барс:
Барсни ва итни ул кийик олғувчи қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 506.

**БАРТАРАФ** — нобуд, барбод, бартараф; ≈ **бўл-//ўл-** — нобуд бўлмоқ, тамом бўлмоқ, адо бўлмоқ, йўқ бўлмоқ:
Эй Навоий, оғзидин кўнглумда гар бор эрди шак,
Қатлима чун демади сўз, бартараф бўлди шаким.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-412;
Чекти чу хат сабзаси гул узра саф,
Сабзалигу гуллук ўлуб бартараф. *Ҳайратул-аброр,* 168-2;
≈ **эт-//қил-** — йўқ қилмоқ, тамом қилмоқ; барбод қилмоқ:
Бордур инсон зотида онча шараф,
Ким ямон ахлоқин этса бартараф. *Лисонут-тайр,* 188-12;
Навоий, телбаликни бартараф қил,
Яна бир лаҳза сўз бошига келгил. *Фарҳод ва Ширин,* 5.

**БАРТАҚДИР** — чунончи, масалан, агар; борди-ю:
Бу сўзни анинг юзига қилмоқ изҳор бартақдирки, чиндур.
*Маҳбубул-қулуб,* 136;
Иккинчи улким, бартақдирким, сўзлари чин бўлса, сен бу бедодни бу қавмға қилмағанинг яхшироқ.
*Тарихи мулуки ажам,* 215.

**БАРУМАНД** — баҳраманд, фойдали; бахтли, саодатли, эътиборли:
Аммо умидим улдурким, бу икки умидим мевасидин даги

баруманд ва муродим будурким, бу икки муродим гавҳаридин дағи сарбаланд бўлғаймен. *Вақфия,* 719;

Ки қойил эрур сўнгғи фарзандимиз,
Билик мазраъидин баруманди миз.
*Садди Искандарий,* 325б1;

≈ **бўл-** — бахтли, саодатли, обрўли бўлмоқ, шон-шарафли бўлмоқ:

Бировким илм ила бўлди баруманд,
Ангаким ворис ўлди бўлди фарзанд. *Фарҳод ва Ширин,* 213;

≈ **ўл-** — 1. манфаатли бўлмоқ:

Раият бу бермакка хурсанд ўлуб,
Сипоҳи олурдин баруманд ўлуб.
*Садди Искандарий,* 274а2;

2. обрўли бўлмоқ, шон-шарафли бўлмоқ:

Скандар баруманд ўлуб бахтидин,
Шабистонға кирди тушуб тахтидин.
*Садди Искандарий,* 252а5;

≈ **эт-** — баҳраманд этмоқ, ҳосилли қилмоқ:

Нахлни деҳқонки, баруманд этиб,
Шохиға юз мевани пайванд этиб. *Ҳайратул-аброр,* 182-19.

**БАРУМАНДЛИҚ** — баҳрамандлик, фойдаланиш; ≈ **эт-** — фойдаланмоқ:

Қилса тасаввур била хурсандлиқ,
Еди била этса баруманд лиқ. *Ҳайратул-аброр,* 92.

**БАРХАБАР** — хабардор, хабар топган; билган:

≈ **бўл-** — хабар топмоқ, хабардор бўлмоқ, воқе бўлмоқ:

Демангизким, бархабар бўл, телба кўнглумдин чу ул,
Қайдаким борса, Навоийни хабардор айламас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-198;

≈ **қил-** — хабардор этмоқ, воқиф қилмоқ, билдирмоқ:

Бу иштин дағи пири равшанзамир,
Мени бархабар қилса, ўзни хабир.
*Садди Искандарий,* 323б21.

**БАРХУРДОР** — 1. баҳраманд:

Сизни умру давлатдин бархурдор тилаб, дуо қилибмен.
*Муншаот,* 127;

2. бахтиёр, хушҳол, шоду хуррам:

Қулагач юзлук хуш ахлоқким, нифоқ кудуратидин бўлғай йироқ, гулшани биҳишт эрур жилвагоҳ... мундоқ киши бўлсун умридин бархурдор. *Маҳбубул-қулуб,* 135.

**БАРХУРДОРЛИҚ//БАРХУРДОРЛИҒ** — баҳрамандлик:

Маҳвашеким покрав ошиқни қилғай баҳравар,
Ҳуснидин оини бархурдорлиғларму эмас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-234;

Қомимиздин етса бархурдорлиқ,
Сендин ўлғай борча миннатдорлиғ. *Лисонут-тайр,* 23-6.

**БАРЧА** — ҳамма, жамъи, бари:

Барча сўзнинг тузрак тариқиға йўл кўргузди.
*Назмул-жавоҳир,* 20;

Ҳақ сўзи ҳар жузви варақ то варақ,
Барча ҳақойиқ, балким барча ҳақ. *Ҳайратул-аброр,* 61-9.

**БАРЪАКС** — аксича, тескарисига; зид, тескари:

Абулбарака — ҳар неким, Хожа Хурд қози васфида айтилибдур, анинг моддасида тамом барьакс воқеъдур.
*Мажолисун-нафоис,* 157.

**БАРҚ** — 1. чақмоқ, яшин, чақин:

Дамим ўти кўкка чиқар ўйла тез,

Ки барқ инмагай ерга андоқ сариъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-296;

2. ўт, олов; аланга:

Барқи тийғингки вужудум хасини куйдурди,
Дудидин тийра гар ўлса, кулидин бер сайқал.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-384;

3. шуъла, нур:

Улки жамолидин сочиб барқ,
Ўт ичра вужудум айлаган ғарқ. *Лайли ва Мажнун,* 62а3;
Бу ўтлар ароки орази ғарқ,
Ўртарға жаҳонни ҳосилан барқ. *Лайли ва Мажнун,* 62б2;

≈ **и ажал** — ўлум чақмоғи:

Барқи ажал чобукига маркаби тез,
Солибон руҳ хайли ичра гурез. *Сабъаи сайёр,* 35-24;

≈ **и бало** — бало офати, бало чақмоғи:

Ҳар не кўнглунг истади, сурдунг манга
Юз туман барқи бало урдунг манга. *Лисонут-тайр,* 83-11;

≈ **и висол** — висол нури, висол ўти:

Зулмати ҳижронда итмиш кўнглум, эй барқи висол,
Ламъа солиб гаҳ-гаҳи йўл кўргуз ул гумроҳима.

*Хазойинул-маоний,* IIб-576;

≈ **и гармрав** — тезюрар чақмоқ, тез учар яшин:

Бу рахшки, барқи гармравдур,
Йўқ-йўқки, буроқи барқдавдур. *Лайли ва Мажнун,* 55а10;

≈ **и дурахшон** — порлоқ яшин:

Сипеҳр осибидин солим қутулмоқлиқ не имкондур,
Ки меҳри ташту, тийғу кулгуси барқи дурахшондур,

*Хазойинул-маоний,* IIIб-136;

≈ **и ибтило** — азоб-уқубат чақмоғи:

Ким тушуб оламға тўфони бало,
Кул қилиб гардунни барқи ибтило. *Лисонут-тайр,* 183-3;

≈ **и ишқ** — ишқ чақини, ишқ алангаси:

Барқи ишқинг солибон жонларға ўрт,
Шуъласи ободу вайронларға ўрт. *Лисонут-тайр,* 198-16;
Эй Навоий, чун чоқилди барқи ишқ,
Тушти андин хонумоним ичра ўт.

*Хазойинул-маоний,* IIа-52;

≈ **и офат** — офат чақмоғи, офатижон:

Тийри борони ғаминг кўнглумгаким, ёғди эрур
Ҳар тарафдин барқи офат ламъаи пайкон анга.

*Хазойинул-маоний,* IIа-11;

≈ **рафтор** — чақмоқдек тез юрар:

Чархи кажрав узра сурма барқ рафторингниким,
Ростлар кўнгли фазосидин анга майдон керак.

*Хазойинул-маоний,* IIа-183;

≈ **и ханжари ишқ** — ишқ ханжари шуъласи; ишқ ханжарини тоблайдиган ўти, олови:

Ҳар барқки, кўрдунг озари ишқ,
Ҳар ламъаси барқи ханжари ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 59б8;

≈ **и хатар** — яшиндай хатар, чақмоқдек офат:

Не бўлур етса бир барқи хатар,
Қўймаса эрди вужудумдин асар. *Лисонут-тайр,* 74-12;

≈ **и хотиф** — кўз қамаштирувчи яшин:

Эй хуш, ул роҳрав гармки бу йўл қатъин,
Барқи хотифдек этар даҳрни айлаб равшан.

*Хазойинул-маоний,* IIб-442;

≈ и ҳаводис — тасодифлар чақмоғи, нохуш ҳодисалар:
Чархи ғаддор фитналиқ нужуми била анга бир зарафшон вароқи мовий ва барқи ҳаводис анга ел учурғон бир сариғ гул ёфроғи била мусовий. *Маҳбубул-қулуб,* 86;

≈ ҳариқ — ёндирувчи чақин:
Қимки қатъ этса таваккул қадами бирла тариқ,
Ёғину сел анга музий эмасу барқ — ҳариқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 72;

≈ айла — равшан этмоқ, порлоқ қилмоқ, чақнатмоқ:
Жом даври ламъасин барқ уйлаким,
Чиқти мағриб тоғидин мушкин булут.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-45;

≈ ур- — яшин урмоқ, яшин тушмоқ:
Оҳ ўти ўртарга жисмимни не мониъ кўз ёшим,
Барқ урғач ўртанур гар бўлса дарё узра хас.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-236.

**БАРҚАРОР** — турғун, қатъий, қарор топган; доимий:
Рабиъиким аносири арбаъа таркиби анинг махзаниға чаҳор девор ва рубъи маскун чаҳор девори анинг вилояти била барқарордур. *Назмул-жавоҳир,* 15;
Султони соҳибқироннинг давлатлари қиёматғача барқарор бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 4.

**БАРҚВАШ** — яшинга ўхшаш, яшинсимон, яшиндай:
...буроқи барқваш узра чиққани... *Фарҳод ва Ширин,* 10;
Чу барқваш ўлди осмондав,
Ясрибқа бу барқи солди партав. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*9.

**БАРҚГОМ** — яшиндек тез юрадиган, тез қадам:
Магар барқгом ашҳабидур сипеҳр,
Анга айни кўзгуси рахшанда меҳр. *Вақфия,* 716.

**БАРҚДАВ** — яшиндай югурик:
Бу рахшки, барқи гармравдур,
Йўқ-йўққи, буроқи барқдавдур. *Лайли ва Мажнун,* 55*а*10.

**БАРҚКИРДОР** — чақмоқсифат, чақмоқ сингари, яшинга ўхшаш, яшиндек:
Ҳар лафз қийматда дурри саминдин обдорроқ ва ҳирқатда лаъли оташиндин барқкирдорроқ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 25;
Ё ўтқа борурда барқкирдор,
Намруд юзига солиб анвор. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*11.

**БАРҚМИСОЛ** — чақиндай, чақин каби; яшноқ; шод, хуррам; кўркам:
Рутбаси андаки юз пайки хаёл,
Урса юз минг қадами барқмисол.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-709.

**БАРҚОСОР** — яшиндек, чақинга ўхшаш:
Чу тегди ул хаданги барқосор,
Йиқилди бу хадангафкан нигунсор. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**БАРҚРАВ** — яшиндек тез югурувчи:
Ўт ёлиндек сен қачон очсанг саманди барқрав,
Бир алам ул ўтқа бошинг устида гулгун ялов.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-511.

**БАРҚРАФТОР** — яшиндек тез юрувчи, тезрав:
Мени маҳзунни ишқи барқрафтор,
Ул офат ўтиға айлаб гирифтор. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**БАРҚХЕЗ** — чақиндек тез юрувчи, тез чақновчи:
Тугатгач дуо чопти Бориққа тез,
Анга дағи Бориқ бўлуб барқхез.
*Садди Искандарий,* 262*б*12;

Илгида эрди буроқи барқхез,
Барқ анинг бирла қилолмай ситез. *Лисонут-тайр,* 10-4.

**БАРҚХУ** — яшиндек тез юрадиган, чопқир:
Ҳам аввал ҳамла рахши барқхўдин,
Ўтуб туфроқу елу ўту судин. *Фарҳод ва Ширин,* 10.

**БАРҲАМ** — йўқолиш, йўқотиш; ≈ **бўл-** — йўқолмоқ, бузилмоқ, тугамоқ:
Наҳс юлдуздек кўзи чун тушти, барҳам бўлди базм,
Муҳтасиб майхона аҳли базмиға еткурди кўз.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-223;

≈ **ур-** — йўқотмоқ, нобуд қилмоқ:
Кўп захм танимни урди барҳам,
Ул келди бу захмларға марҳам. *Лайли ва Мажнун,* 79*б*13;

≈ **қил-** — пароканда, паришон қилмоқ, йўқотмоқ:
...бу матлаъ кўнгулларни ошуфта ва барҳам қилғудек тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 237.

**БАРҲАМАН** — 1. брахман:
Анда не раҳбон эди, не барҳаман,
Лек бори бутлар эди сиймтан. *Ҳайратул-аброр,* 51-7;
Сочинг куфрида ўлсам, қабрим узра қўйма хирқамни,
Чекиб ҳар торини бир барҳаман белига зуннор эт.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-98;

2. хизматчи, дарвозабон:
Қўпубон чун эшик сари қочти,
Келибон барҳаман эшик очти. *Сабъаи сайёр,* 114-9;

3. соқий, май қуювчи:
Май бер, эй барҳаман, ар муғбача ишқида кўнгул,
Бўлса бадмаст, фироқи била таъзир этайин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-281.

**БАРҲАМЛИҒ** — йўқотишлик, бузилишлик, нобуд қилишлик:
Манзурнинг парчами ошуфталиғи шарҳида ва ўз кўнгулининг анда барҳамлиғ адосида бу матлаъ кўнгулларни ошуфта ва барҳам қилгудек тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 237.

**БАРҲАҚ** — ҳаққоний, ҳақ, рост, тўғри, чин:
Не ҳақни унут, не майни қуйғил мутлақ,
Ким тонгла эрур тенгри кариму барҳақ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-759;

Ғайри ҳаққим қодири барҳақдур ул,
Барча фоний, боқийи мутлақдур ул. *Лисонут-тайр,* 176-12.

**БАРҲАҚЛИҒ** — ҳаққонийлик, ҳақлик, ростлик, тўғрилик:
Билдуруб элга ҳақу барҳақлиғин,
Англатибон қодири мутлақлиғин. *Ҳайратул-аброр,* 73-11.

**БАС** — 1. кифоя, етарли, тамом, бас:
Ул ўт шуъласи агар санга ҳавасдур, бир шарар сенинг сари юзланса басдур. *Маҳбубул-қулуб,* 119;
Бу қасидам қолса менга басдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;

2. ғоят, бениҳоя, зиёд, ортиқ:
Бас машаққаткум, андин руҳға алам етар.
*Маҳбубул-қулуб,* 120;

Чу Озармидўхт ўлди маснаднишин,
Бас ошуфта қилди яна мулк ишин.
*Тарихи мулуки ажам,* 524;

3. фақат:
Кўнгул ҳадиқасида бир ниҳоли наврасдур,
Ким ушбу боғда жинси шажардин ул бастур.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-190;

Сен ўлғил замон аҳлиға шоҳу бас,
Санга адл тарвижи дилхоҳу бас. *Тарихи мулуки ажам,* 525;

4. демак:

«жабб» — икки сабаби хафиф исқотидур, бас, мафоъийлундин мафоъ қолғай ва фаул анинг ўрниға қўярлар.

*Мезонул-авзон,* 11;

5. шунчалик, шу қадар:

Баски кўнглумни фалак мажруҳу вайрон истагай,
Истарам ўлмакни андоққим, ўлук жон истагай.

*Хазойинул-маоний,* IIа-363;

6. чунки:

Қатл учун ол айлади тўн, йўқса ул қаттолваш,
Ғарқа бўлмиш қонға, басқим бўлди қон тўкмак фани.

*Хазойинул-маоний,* IIб-587;

Бизга маълум этки бас мажҳул эрур,
Ақл анинг идрокидин маъзул эрур. *Лисонут-тайр,* 63-8;

7. **роса; жуда:**

Деди: Ҳудҳудким аё раҳрав рафиқ
Бу саволинг воқеъ ўлди бас дақиқ. *Лисонут-тайр,* 150-4;

≈ **бўл-** — етарли бўлмоқ, кифоя қилмоқ:

Ҳар навъ эл суҳбат ва хусусиятики, аларға ҳавас бўлғай, бу фақирнинг аларға тажрибаси бас бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 8;

Олимеки жоҳилни муқобалаға келтуруб илзом қилмоғи ҳавас бўлғай, анинг ўзига ушбу иҳонат-ўқ бас бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 142;

≈ **айла-//эт-//қил-** — тугатмоқ, тўхтатмоқ, тамом этмоқ:

Чархдин не келса, хуш бўлким сенинг кўнглинг учун,
Айламас даврини ҳаргиз гунбази даввор бас.

*Хазойинул-маоний,* IVб-237;

Эй Навоий, сўзда маъни йўқтурур, маънида сўз
Дурри маъни истар эрсанг, айлагил гуфтор бас.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-129;

Эйки даҳр аҳли, вафоси йўқ дебон озурдасен,
Ошнолиғни алардин сен ҳам эт бас мен киби.

*Хазойинул-маоний,* IIб-627;

Бу достон дағи эллик-олтмиш байт борким, барчасин битмак мужиби итноб бўлур учун бас қилилди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706.

**БАСАР** — 1. кўз; кўриш, кўра олиш қуввати; кўз қуввати:

Ҳажр шоми ойни рухсоринг соғинсам қилма айб,
Ким басар ҳисси қоронғу кечада қилди ғалат.

*Хазойинул-маоний,* IIб-287;

Наргис ул нур бирла очти басар,
Адам уйқусидин кўзинда асар. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 884.

**БАСЕ** — 1. кўп, бениҳоя, ниҳоятда, ғоят, шу қадар; аксари:

Байзо шаҳриким, басе акобир ва ашроф андиндурлар.

*Тарихи мулуки ажам,* 511;

Улуснинг малолиға бўлдум сабаб,
Басе кўрдилар халқ ранжу тааб.

*Садди Искандарий,* 312б14;

2. ҳаргиз, сира ҳам, ҳеч ҳам:

Эй Навоий, гар десанг кўп инжимай давр аҳлидин,
Ҳар не дерлар ё қилурлар, қилмағил парво басе.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-323.

**БАСИР** — кўрувчи, кўра олувчи; кузатувчан; сезгир:

Қилурни айла риоят демакта асра адаб,

Ки дўст феълингу қавлунғадур басиру самеъ.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-161.

**БАСИРАТ** — кўриш, кўрувчанлик, зийраклик, сезгирлик, ўткир зеҳнлик:

Вале кимки бўлғай басират фани,
Не мумкин адо айлай олмоқ ани.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1422;

≈ **аҳли** — донолар, донишмандлар, билимдонлар:

Басират аҳли қошида зоҳирдурким, тафовут нечоғлиқдур.
*Мажолисун-нафоис,* 240;

≈ **кўзи** — ўткир кўз; фаҳм, идрок:

Сирри ҳақиқатдин ўлуб баҳравар,
Айла басират кўзи бирла назар. *Ҳайратул-аброр,* 47-1;

≈ **шамъи** — келажак чироғи, порлоқ келажак, келажакни олдиндан кўра билиш; идроклилик, фаҳмлилик:

Бу жиҳатдин кўзларин басират шамъи ёрутқанлар дунё сари кўз солмайдурлар. *Муншаот,* 150;

**куҳли басират** — кўз сурмаси; кўзни равшан қилувчи:

Ўйлаким, кўр гадо куҳли басират тилагай,
Кўзума рахшинг аёғи изи туфроғиға ҳирс.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-276;

≈ **кўзига ғафлат пардасин сол-** — калтафаҳмлик қилмоқ, фаҳмсизлик кўрсатмоқ:

[Аҳли нужум] сўзи ёлғондур ва ўзи ростлиғ кишваридин йироқ қолғандур ва басират кўзига ғафлат пардасин солғандур. *Маҳбубул-қулуб,* 41.

**БАСИТ** — 1. кенг, ёйиқ, текис; ≈ **и олам** — кенг олам, кенг жаҳон, бепоён ер:

Басити олам аро гар сен ўлмасанг босит,
Кўнгулга қайда бўлур Зуҳра лаҳни бастфизой.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-579;

2. бўлинмас, яхлит, якка:

Зоти анинг жавҳаре эрди басит,
Олам анга марказ ўлуб ул муҳит. *Ҳайратул-аброр,* 49-7;

3. содда, оддий, мураккаб бўлмаган:

Барчасиға бор анинг илми муҳит,
Гар мураккаб бўлсун ул шай, гар басит. *Лисонут-тайр,* 24-9;

4. аруз вазнининг бир баҳри:

Тавил ва мадид ва басит баҳри араб шуаросининг махсусидур. *Мезонул-авзон,* 24;

≈ **айла-** — очиқ қилмоқ; нашъали қилмоқ:

Улар гавҳарини басит айладинг,
Барин секкизига муҳит айладинг.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1201.

**БАСМА** — матога босилган гул:

Аёғ илгидаги зарринаси ўт,
Тўни зар басмаси ондин шарора.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-398.

**БАСО** — кўп, анча, кўпгина, бир қанча; аксар:

Басо кишики иши масжид ичра банд ўлди,
Чу очти дайри фано эшигин этти футуҳ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-120;

Басо ожизки, хасм остиға ётмиш...
*Маҳбубул-қулуб,* 141; қ. **БАСЕ.**

**БАСОРАТ** — кўзлик; кўра билишлик; ўткир кўзлилик:

Кўз тутуб эл нафъу басорат анга,
Уммат этиб суду тижорат анга. *Ҳайратул-аброр, 18-18;*

≈ **аҳли** — ўткир зеҳнлилар, билимдонлар, донишмандлар, донолар:

Басорат аҳли мулоҳаза қилсалар билурларки, бу матлаъ тарсиъға воқеъ бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 28;

Басорат аҳли неким туттилар кўз,
Нечукким ком эди, ёруттилар кўз.
*Фарҳод ва Ширин,* 216-10;

≈ **айла-** — зеҳнли бўлмоқ, билимдон бўлмоқ; фаҳм қилмоқ, идрок қилмоқ:

Ерингни тонир ишта маҳорат айла,
Диққат била ҳолиға басорат айла. *Назмул-жавоҳир,* 29.

**БАСТ** I — *(боғлади)* боғланиш, бирикиш, боғлиқ:

Эй Навоий, журм узри даштида қил пўяким,
Яхши эрмас зуҳд занжириға бўлмоқ пой баст.
*Хазойинул-маоний,* 1*б*-96.

**БАСТ** II — очиқлик; хурсандлик, шодлик:

Хожа Султон Муҳаммад... суҳбати мужиби баст ва такаллуми мужиби нишотдур. *Мажолисун-нафоис,* 155;

≈ **эт-//қил-** — шод қилмоқ, хурсанд қилмоқ:

Жамъи сокит бўлуб, фақир бир неча ул бобда баст қилиб, абёт ўқур эрдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

Такаллуф била мажлисоро бўлуб,
Иши баст этарда мадоро бўлуб. *Садди Искандарий,* 299*а*4.

**БАСТА** — боғлиқ, банд, боғланган:

Ишларин гар шикаста баста дедим,
Юзидин бирни жаста-жаста дедим. *Сабъаи сайёр,* 129-1;

≈ **и банди бало** — бало тутқуни, балога гирифтор бўлишлик:

Неча сен бастаи банди балосен,
Балолар банди ичра мубталосен. *Фарҳод ва Ширин,* 174;

≈ **и таноб** — боғланган; асир, ихтиёри ўзида йўқ:

Эй йигит, буён келки, шавқдин харобингмен,
Бўйни боғлиқ ит янглиғ бастаи танобингмен.
*Мезонул-авзон,* 5;

≈ **и ғам** — ғамга дучор, қайғуга мубтало, ғамга учраган:

Мени соғиниб бастаи ғам бу дам,
Эрур қавму хайлимда мотам бу дам.
*Садди Искандарий,* 304*а*1;

≈ **и дом айла-** — тузоққа илинтирмоқ, тўрга солмоқ:

Қовмағил кўнглумни, зулфунг ичра ором айлагач,
Қушни ким озод этибтур бастаи дом айлагач.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-101;

≈ **и доми фироқ эт-** — фироқ, айрилиқ тузоғига илинтирмоқ, фироқ тўрига солмоқ:

Иш тариқидин йироқ этмиш басе,
Бастаи доми фироқ этмиш басе. *Лисонут-тайр,* 35-11;

≈ **қил-** — шеърлар ёзмоқ, басталамоқ:

Алар... мужалладлар битибдурлар ва муболағалар била бас-талар қилибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 59.

**БАСТАЛИҒ** — басталик; тўсиқ, ғов, боғланганлик, бандлик, боғлиқ:

Ким бориға ҳамнафасдур нафсу руҳ,
Басталиғ бирдин етар, бирдин футуҳ. *Лисонут-тайр,* 105-6.

**БАСТФИЗОЙ** — шодликни, хурсандчиликни оширувчи:

Басити олам аро гар сен ўлмасанг босит,
Кўнгулга қайда бўлур Зуҳра лаҳни бастфизой.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-579.

**БАТ** — 1. ўрдак:

Юзинда мунинг май бати лаъли ноб,
Анинг устида бўрдаған бат кабоб. *Муншаот,* XIII-93;
2. **май бати** — май идиши, ўрдак шаклидаги май идиши:
Май бати дайрда учмоқ тилабон,
Мастлар анда овуч баски қоқиб,
*Хазойинул-маоний,* IIIб-71;
Эй Навоий, май бати қонин оқиз базм ичраким,
Гар кабоб айлар валекин, элни маст айлар бу бат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-287.

**БАТАНГ** — танг, зиқ, зерикиш, хафа, диққи нафас:
Ҳамроҳидин батанг эди Муқбил,
Хайрбодиға табъ этиб мойил. *Сабъаи сайёр,* 160-7;
≈ **бўл-** — сиқилмоқ, диққат бўлмоқ, тангликда қолмоқ:
Қачонғача бўлай ўзлук мусиқи ичра батанг,
Хуш улки, жилвагоҳим водийи фано кўрсам,
*Хазойинул-маоний,* IIIб-422;
≈ **кел-** — сиқилмоқ, зерикмоқ, зиқ бўлмоқ, диққатланмоқ:
Сен кеч бориб, ул батанг келса,
Истаб сени бедаранг келса. *Лайли ва Мажнун,* 93б13.

**БАТАР** I — баттар, ёмонроқ, бадтар:
Ҳам гули фирдавс бўлуб жилвагар,
Ҳасрати дўзах ўтидин ҳам батар. *Ҳайратул-аброр,* 12-14;
Фурқатидаким ўлумдиндур хатар,
Секкиз учмоқ етти дўзахдин батар. *Лисонут-тайр,* 24-16;
≈ **ўл-** — баттар бўлмоқ, ёмон бўлмоқ:
Ишқ ичра қони мен киби зеру забар ўлған,
Ҳар кимки йўқ андин батар ўлған батар ўлған.
*Мезонул-авзон,* 32;
≈ **қил-** — баттар айламоқ, ёмон қилмоқ:
Андинки батар эмас, батар қилди мени,
Жон олғуча не дейки, нелар қилди мени.
*Хазойинул-маоний,* Iб-773.

**БАТАР** II — аруз вазнидаги баҳр:
«Батар» — «жабб» ва «харм» ижтимоидур, мафоъийлунда бас фо қолғай, фаъ анинг ўрниға қўярлар.
*Мезонул-авзон,* 12;
«Батар» — фаулунда ватади мажмуъ исқотидур.
*Мезонул-авзон,* 16.

**БАТАХСИС** — айниқса, хусусан:
Жаҳон аҳли адлида осудаҳол,
Батахсиским аҳли фазлу камол.
*Садди Искандарий,* 325а16;
Биз анинг ашъорин, батахсис қасойидин оз кўруб эрдук.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**БАТИРАВЛИҒ** — суст юрмоқлик, секин юрмоқлик, вазмин юрмоқлик:
Батиравлиғи ҳилм аёғи киби
Гаронжонлиғи сабр тоғи киби.
*Садди Искандарий,* 236а4.

**БАТЮЛ-ИЛОЖ** — оҳиста, секин даволаш:
Носиҳи талх гуфтордек табъ андин [сабрдин] озурда ва лекин зимнида мақсуд ҳосил, табиби батюл-илождек, мариз андин пажмурда, аммо сўнгида сиҳҳат восил.
*Маҳбубул-қулуб,* 78.

**БАХИЛ** — очкўз, қизғанчиқ, ҳасадчи, бахил:
Бахилнинг молин асрардин меҳнати қаттиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* 122;

Рашкдин бир-бирга қўймас меҳрини жону кўнгул,
Рост андоққим ҳасуд эл молиға бўлғай бахил.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-375.

**БАХТ** — иқбол, саодат, омад; толе, тақдир, қисмат:
Оҳким, бахтим оғир уйқусидин уйғанмади,
Гарчи юз минг фитна уйғанди мен афғон айлагач.
*Хазойинул-маоний*, IIа-58;
Чу Хурмузни бахт этти маснаднишин,
Адолат била тузди олам ишин. *Тарихи мулуки ажам*, 517;
≈ **ахтари** — бахт юлдузи:
Гул эмаским, қон этиб, афлок бахтим ахтарин
Қилди тийғи зулм ила юз пора онинг пайкарин.
*Хазойинул-маоний*, IIа-252;
≈ **уйқуси** — бахтсизлик:
Халойиқ ўлганимни бахтим уйқуси соғинмишлар,
Нечукким тонимаслар тавъамоннинг кўрса қардошин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-506;
≈ **и баланд** — бахтли, омадли, саодатли, бахти баланд:
Чу Баҳроми Чўбина бахти баланд,
Жаҳон мулкида айлади аржманд.
*Тарихи мулуки ажам*, 522;
≈ **и баргаштаи бесарупой** — яланғоч, ялангоёқ, телба; бахти қаро, бебахт:
Эй саргаштаи худрой ва эй бахти баргаштаи бесарупой, ул вақтдин бериким, мазаллат туфроғидин рўзгоринг чеҳрасин супурдум. *Муншаот*, 153;
≈ **и бедор** — уйғоқ, мададкор бахт; доимий бахт:
Анингдек мастлиғ уйқусидин очқай Навоий кўз,
Сабоҳи ҳашр ул ҳам ёвар ўлса бахти бедори.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-576;
Ул икки нечунки бахти бедор,
Бўлуб бири-бирга масти дийдор. *Лайли ва Мажнун*, 88а12;
≈ **и бедори** — доимий, абадий шодлик, иқбол:
Ул қора тунда бахти бедори,
Солған эрмиш ани менинг сори. *Сабъаи сайёр*, 181-20;
≈ **и гаронхоб** — бадбахтлик, бахтини ғафлат босган:
Уйқу хос ўлди менинг бахти гаронхобимға,
Уйқусизлиқ нечаким дийдаи гирёнима хос.
*Хазойинул-маоний*, Iб-293;
≈ **и гумроҳ** — адашган; бахтсиз:
Учрамас ҳар кўй бошида туруб йўл асрасам,
Равшан эрмас, ваҳки, шамъи бахти гумроҳим менинг.
*Хазойинул-маоний*, IIа-196;
≈ **и жовид** — доимий бахт, абадий саодат, мангу иқбол:
Бахти жовид ушбу бўлғайким, кўзум суртарга чарх,
Итларининг йўли туфроғин муайян айламиш.
*Хазойинул-маоний*, IIб-264;
≈ **и жовидона** — абадий, мангу бахт:
Чун ёр эди бахти жовидона,
Тортар эди мени бехудона. *Лайли ва Мажнун*, 57б2;
≈ **и комрон** — бахтли, ўз бахтига эришган, мақсудига етишган:
Баҳор ўлди чу бахти комрондин,
Ани ҳақ айласун эмин хазондин. *Муншаот*, 146;
≈ **и некхоҳ** — бахтиёрлик, баланд толеълик, бахтлилик:
Навоиё, яна гар ёр юзини кўрсам,

Мутиъу қул бўлайин бахти некхоҳимга.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-563;

≈ **и нигун** — омадсиз, бахтсиз, омади келмаган, иши юришмаган:

Биз гуруҳи ожизу зору забун,
Барчани хор айлабон бахти нигун. *Лисонут-тайр,* 63-1;

≈ **и нофаржом** — бахти қора, толеи паст:

Мен ютуб хуноба йиллар, эл чекарлар жоми айш,
Чора йўқ улким, азалдин бахти нофаржоми бор.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-101;

≈ **и сияҳкор** — бахтиқоралик, бахтсизлик, толесизлик:

Эй Навоий, истасам зулфин паришон, қилма айб,
Найлайин сармояи бахти сияҳкорим будур.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-91;

≈ **и қийрандуд** — очилмас бахт, бахти қоралик:

Ғам туни қилмиш қаро босқан киби музтар мени,
Бўйлаким, нокормен бу бахти қирандуд ила.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-541.

**БАХТИЁР** — бахтли, бахтиёр, саодатли; шод, хурсанд:

Черик бўлсаю, бўлмаса бахтиёр,
Сипаҳға адув хайлининг ҳукми бор. *Маҳбубул-қулуб,* 18;
Тилар қилмоғиға ўзин бахтиёр,
Эрур лек қилмасда беихтиёр. *Садди Искандарий,* 266*а*11.

**БАХШ** — бағишлайдиган, бахш:

Шаҳға дема, лутф чоғи тож бахш.
Балки гадоларға дағи тож бахш. *Ҳайратул-аброр,* 57-17.

**БАХШАНДА** — бахш этувчи, берувчи, ато қилувчи, бахшиш қилувчи:

Кетур соқий, ул майки рахшандадур,
Анинг нашъаси файз бахшандадур.
*Садди Искандарий,* 246*а*6;
...салтанат тожининг мулк бахшандаси, жаҳондорлиғ кишварининг соҳиб сарири. *Садди Искандарий,* 245*б*9.

**БАХШАНДАЛИҚ** — ато қилишлик, бахш этишлик:

Сўзунг айлабон умр бахшандалиқ,
Юзунгдин халойиққа фархандалиқ.
*Садди Искандарий,* 245*а*19.

**БАХШИ** — котиб, мирзо:

...неча нависанда, неча бахши, неча парвоначи жонлариға етиб, неча ҳийла била қутулурлар. *Муншаот,* 129;
Сортқа гарчи бу борур яхшилар,
Турк ила ҳам яхши борур бахшилар.
*Ҳайратул-аброр,* 133-23.

**БАХШИШ** — ҳадя, туҳфа, ином, эҳсон, мурувват, карам, марҳамат:

Тилаб уммат гуноҳин ҳарнеким истаб топиб бахшиш,
Зиҳи сойил, зиҳи бозил, зиҳи рифъат, зиҳи меърож.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-97;
Ҳар кишиким жаҳон аро мавжуд,
Барчанинг бахшиши санга мавзуд. *Сабъаи сайёр,* 17-18;

≈ **топ-** — туҳфа бўлмоқ, ҳадъя этилмоқ:

Чу бахшиш топиб андоғ мулку жоҳи,
Бўлуб ул дам гадо ҳам подшоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 28.

**БАХШОЙИШ** — туҳфалар, ҳадялар, инъомлар, эҳсонлар, марҳаматлар:

Адлидин онча элга бахшойиш,
Ким раиятқа йўқ жуз осойиш. *Сабъаи сайёр,* 35-15;

Агар афвнинг бўлса гунжойиши,
Гуноҳ аҳлига етса бахшойиши. *Садди Искандарий*, 284а5;

≈ **кўргуз-** — марҳамат қилмоқ, ҳадя этмоқ, эҳсон кўргузмоқ, мурувват айламоқ:

Мазлумға бахшойиш кўргуз. *Маҳбубул-қулуб*, 118;

≈ **тила-** — эҳсон сўрамоқ, марҳамат тиламоқ, мурувват кутмоқ:

Осойиш тиласанг олам аҳлиға ҳамдам бўлма, бахшойиш тиласанг ўзлугунга ҳам қўшулма. *Маҳбубул-қулуб*, 158;

≈ **топ-** — марҳамат топмоқ, мурувватга эга бўлмоқ; авф этилмоқ, гуноҳи кечирилмоқ:

Топти чун қилған ишта бахшойиш,
Неча кун,— дедим,— эттинг осойиш. *Сабъаи сайёр*, 198-18.

**БАХЯ** — чопон қирғоғига тикилган жияк, мағз:

Хирқа уза бахяки ҳарён чекиб,
Зуҳду риё вуслаларидин тикиб. *Ҳайратул-аброр*, 79-2.

**БАХЯЛИҚ** — чопон четларига тикиладиган жияклик, мағзлик;

≈ **шол** — жиякли жун рўмол:

Нужуму чарх деб ўгма гадонинг бахялиқ шолин,
Тутунни чарху учқунларни анжум эътиқод этма.
*Хазойинул-маоний*, IVа-299.

**БАХЯСОЗ** — жияк тикувчи, жиякчи:

Азрақ узаким бўлубон бахясоз,
Анжуми наҳсу фалак нақшбоз. *Ҳайратул-аброр*, 79-11.

**БАЧА//БАЧЧА** — ёш, мурғак; бола:

Кўнглумга дема зуҳддин, эй шайхки, ҳар кун,
Қофир бачае май қилур ошом кўнгулда.
*Хазойинул-маоний*, IIб-32;

**қақнус бача** — Қақнус номли афсонавий қуш боласи:

Чунки ул куллар угулди тоғча,
Махфий эрмиш кулда бир қақнус бача.
*Лисонут-тайр*, 196-11.

**БАШАР** — киши, одам, инсон, одамзод; инсоният, башар:

Дедиким: Аё фаришта пайванд,
Келмай сифатинг башарға монанд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 757;

Бу хилват розиға номаҳрам ўлмоғлиқ тариқинда,
Малак бўлғай ҳамон анда, башар бўлғай ҳамон анда.
*Хазойинул-маоний*, IVб-45;

≈ **жинси** — одам авлоди, одамзод, инсоният:

Мен башар жинсиға жон ўйнаб вафое кўрмадим,
Қочмай одам хайлидин ҳар кимки бўлса одами.
*Хазойинул-маоний*, IIб-642;

≈ **табъи** — одамзод назари, инсон табиати:

Қарам башар табъида ноёб ва нобуддур.
*Маҳбубул-қулуб*, 113;

≈ **хайли** — инсоният, одам авлоди; инсон жамъи:

Башар хайли доррул-бақоға аҳли азиматдур.
*Маҳбубул-қулуб*, 128;

≈ **халқи** — инсоният, башарият:

...ва мужиби луфти каломи фархундамаол. Ҳар ойина бу жавҳари жонбахш башар хилқати конидин.
*Назмул-жавоҳир*, 6.

**БАШАРА** — юз, чеҳра, афт, бет:

Дедиларким, башарангда инбисоте зоҳир бўлур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 704;

Сайиднинг ҳумоюн башараларида сафрат ғолибдур.
*Мажолисун-нафоис*, 152.

**БАШАРИЙ** — одамга оид, инсонга мансуб:

Ҳур йўқ, йўқ не ҳур, балки пари,
Не пари, балки офати башарий. *Сабъаи сайёр,* 54-11.

**БАШАРИЯТ** — инсонийлик, одамийлик, одамзод, кишилик:

Башарият гули вафо ройиҳасидин нақҳатсиз. *Муҳокаматул-луғатайн,* 113;

Ишқ ахтаредур — дурахшанда, башарият кўзи нур ва сафоси андин. *Маҳбубул-қулуб,* 90.

**БАШАРЛИҚ** — инсонлик, кишилик, одамзодлик:

Эгнидин солиб аноният тўнин,
Айириб ўтдин башарлиқ учқунин. *Лисонут-тайр,* 11-8.

**БАШОМ** — кечгача, шомгача, қош қорайгангача:

Ушбу сифат йўқки саҳар то башом,
Қўй саҳару шомниким бардавом. *Ҳайратул-аброр,* 68-7.

**БАШОРАТ** — хушхабар, башорат, мужда:

Ҳар неча биймн ҳажр сўзи ошиқ ўлтурур,
Вуслат башорати яна жисмиға жон берур. *Маҳбубул-қулуб,* 127.

**БАШОРАТЛИҒ** — башоратли, хушхабарли, севинчли хабар:

Ул Мулкороға фош этти башорат,
Бу навъ этти башоратлиғ ишорат. *Фарҳод ва Ширин,* 85.

**БАШОШАТ** — хурсандлик, шодлик, очиқ чеҳралик; табассум:

Ул дарвеш башошат ва ниёз била илгари келди ва алар чун нузул қилдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-128.

**БАШОҚ//БОШОҚ** I — бошоқ:

Шажар яфроғлари ўқдек қадингнинг ҳажрида бордур,
Башоқларким, чаман ашки намидин бўлди зангори. *Хазойинул-маоний,* Iб-643;

Тийри боронким ғаминг қилди, туганмас қарнлар,
Терсалар анда бошоқ терган каби пайкон улус. *Хазойинул-маоний,* IIIа-123.

**БАШОҚ** II — ёй ўқи учига ўрнатилган ўткир учли темир, ёй ўқининг ўткир учи:

Кўнглум ўтидин йиғоч кулдур, башоқ бир қатра сув,
Ногаҳ ул шўхи жафокаш отса бир новак манга. *Хазойинул-маоний,* Iб-31;

Шараф андоқки бўлғай ўтқа фарзанд,
Башоқдекким эрур темурга парканд. *Фарҳод ва Ширин,* 201.

**БАЯКБОРА** — бир марта, бир йўла, бирданига:

Топмайин ғайри қайтмоқ чора,
Бузулуб ёндилар баякбора. *Сабъаи сайёр,* 154-3.

**БАЪД** — кейин, сўнг:

Аммо баъд ажиллаи асҳоб оллида андоқ маъруз бўлур. *Муншаот,* 87.

**БАЪЗАН** — аҳён-аҳён, айрим пайтда, гоҳ-гоҳ:

Баъзи эллик йиғоч дебтурлар, икки вилоятнинг фосили ва баъзан ортуқ ўксук ҳам дебтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* 519.

**БАЪЗИ** — айрим, баъзи, бир қисм:

Анинг салтанатин баъзи олтмиш йил, баъзи эллик икки йил дерлар. *Тарихи мулуки ажам,* 512;

Халқ баъзи кулди, баъзи ибрат олиб йиғлади. *Хазойинул-маоний,* IVб-157;

≈ **да** — баъзан, баъзида, айрим пайтда, аҳён-аҳёнда:

Дарвеш Ҳожи тундмизожлиқ девона кишидур, баъзида муноқаша қилур эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697.

**БАЪИДУЛ-ФАҲМ** — фаҳмдан узоқ, тушуниш қийин, англаш мушкул:

Розим ар созинг лисонидин баъидул-фаҳм эса,
Анга руҳафзо унунг дағи ҳамроз айласанг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-365.

**БАЪС** — қўрқув; тирилиш:

Яъс қаро шомидин сўнгра субҳи уммид тулуъ этар ва баъс зулумоти зимнида ҳаёти жовид навида етар.

*Муншаот,* 151.

**БАҚАМ** — бақам, дарахт номи; қизил бўёқ:

Ўқларингға юқти бағрим қониму, эй қоши ё,
Йўқса андин зеб учун ҳар ён бақам пайвандидур.

*Хазойинул-маоний,* IIа-88;

Қуруғ жисмимда қонлиғ захм эмастур қатъ учун ҳарён,
Ки пайванд айламишсен ул сўнгакларни бақам бирла.

*Хазойинул-маоний,* Iб-541.

**БАҚИЯ** — қолдиқ, қолгани:

Кечган ҳаётим бақиясин ва ўтган авқотим татиммасин бир ишга сарф қилғаймен.

*Вақфия,* 720.

**БАҚИЪ** — жой, макон; қабр; Мадина шаҳридаги машҳур қабристон:

Менки, дайр ўлди манга тақвию тоат буқъаси
Ўлганимда куфр гўристонин айлармен бақиъ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-163.

**БАҚЛ** — сабзавот; ≈ **и ҳамқо** — семизўт:

Реву ранг аҳли муриди бўлмағилким, Хизр эмас,
Хирқасин ҳар аҳмоқ этса бақли ҳамқодек яшил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-392.

**БАҚО** — 1. абадийлик, мангулик, доимийлик, абадият, чексиз ҳаёт:

Ки билса жаҳонға вафо йўқтурур,
Жаҳон аҳлиға ҳам бақо йўқтурур.

*Тарихи мулуки ажам,* 525;

2. мавжудлик, борлик:

Бу гулшан ичраки йўқтур бақо гулига сабот
Ажаб саодат эрур, чиқса яхшилиқ била от.

*Хазойинул-маоний,* IIа-421;

Топмағунг дайри фано аҳлида ёнг боштин бақо,
Қилмағунча бодаи ваҳдат вужудунгни адам.

*Хазойинул-маоний,* IVа-219;

3. ишонч:

Чу давронға йўқтур бақою сабот.
Ҳам андин эрур бевафороқ ҳаёт.

*Садди Искандарий,* 322а21;

≈ **айвони** — боқийлик қасри, дунё ҳаёти, борлиқ:

Бақо айвони кўп олий эмастур,
Ҳаводисдин жаҳон холи эмастур. *Фарҳод ва Ширин,* 31;

≈ **анжоми** — боқийлик, абадийлик маскани, умри:

Топмоқ имкон йўқ висолинг комини,
Ул фанолардин бақо анжомини. *Лисонут-тайр,* 205-1;

≈ **гулзори** — тарки дунё, жаннат гулзори:

Фано доридин бақо гулзориға риҳлатлари жумъа куни муҳаррам ойининг ўн еттисида... воқеъ бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;

≈ **гулшани** — жаннат гулзори:

Бу фано тангнойидин бақо гулшани фазосиға хиром кўргузди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537;

≈ **дашти** — мангулик саҳроси, абадийлик биёбони; машаққатли узун умр *(киноя):*

Бақо дашти нечук қатъ ўлмасун айлаб мурур айём,
Ки ҳар манзил анга бир кун дурур, ҳар дам анга бир гом.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;

≈ **кўйи** — абадийлик кўчаси:
Эшит бу неча сўзким, вақт эрур танг,
Ки айлармен бақо кўйига оҳанг. *Фарҳод ва Ширин,* 85;

≈ **мулки** — абадийлик олами, мангу тириклик маскани; у дунё:
Хуш ул риндики, борғай кулбадин гулшанға борғандек,
Бақо мулкига чун дори фанодин интиқол ўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IVб-585;

≈ **нақди** — мавжудлик даври:
Бақо нақди ҳаётингға чу эрмас бир замон маълум,
Дирам нақдиға умрунг ҳар замон сарф этмагил асру.
*Хазойинул-маоний,* IIб-510;

≈ **олами** — нариги дунё, у дунё, охират:
Фано тангнойидин бақо оламиға хиром қилдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 524;

≈ **расми** — боқийлик, абадийлик расму одати:
Ҳам вужуд ойини маҳкамдур анга,
Ҳам бақо расми мусалламдур анга. *Лисонут-тайр,* 176-13;

≈ **сарманзили** — абадийлик маскани; у дунё:
...ва подшоҳлари ҳам фано маҳаллидин кетибдурлар, бақо сарманзилиға етибдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 194;

≈ **сарчашмаси** — абадийлик, тириклик манбаи *(жон бағишловчи афсонавий оби ҳаётдан киноя):*
Бақо сарчашмаси зулматда дерлар, йўқки, ул зулмат
Скандар оҳи ўтидин йиғилған дуди хирмондур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-136;

≈ **файзи** — боқийлик лутфу карами, файзи:
Фано туфроғиға чун бўлдилар паст,
Бақо файзи ета бошлади пайваст. *Фарҳод ва Ширин,* 211;

≈ **и абад** — абадий тириклик, абадий борлик:
Навоий, агар кўнглунг бақои абад истар,
Бу дайри фано ичра керак бўлғасен фоний.
*Хазойинул-маоний,* IVа-369;

≈ **и жовид** — абадий, доимий, ҳамишалик:
Бори номуродларға ҳақ бу фано давлатин қарийб қилғай ва тавба саодати била бақои жовид насиб этгай.
*Маҳбубул-қулуб,* 62;

≈ **и жовидон** — абадийлик, ҳамишалик:
Фоний ўлсунким, бақои жовидон истар они,
Фоний ўлғанларға даврон дохил этмасдин бурун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-483;

≈ **и жовидоний** — абадийлик, доимийлик:
Вужуд майкадаси туфроғида фоний, умиди ҳақ карамидин бақои жовидоний. *Маҳбубул-қулуб,* 62;

≈ **и локалом** — абадий жавобсиз баҳс:
Саҳар гулистони қуёш сариғ гули била зеб тутар, жаҳонаро маснади хуршид тимсол бақои локалом гирд болишти била ороста ва мустадом бўлсун. *Муншаот,* 49;

≈ **бўл-** — мангу, абадий бўлмоқ:
Андоқки, жоҳу жамолиға вафо бўлмас, меҳнат ва малолиға дағи бақо бўлмас. *Муншаот,* 151;

**БАҚОЁ** — боқийлар; бошқалар, қолганлар; қайтимлар:

Анинг бирла бу можаро сургали,
Бақоёни девонға келтургали. *Садди Искандарий,* 260*а*5.

**БАҚОСИЗ** — бебақо, саботсиз, омонат:
Ҳам даҳр бақосиздур, ҳам умр вафосиздур,
Хуштур нафасе ўзни аҳбоб ила хуш тутмоқ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-321;
Ки гардун етти қасридур вафосиз,
Жаҳоннинг тўрт фасли ҳам бақосиз. *Фарҳод ва Ширин,* 39;
≈ **оромгоҳ** — ўткинчи дунё, бевафо дунё:
Бу бақосиз оромгоҳда бир нафас ўлтурубтур.
*Маҳбубул-қулуб,* 150.

**БАҚОСИЗЛИҒ** — вақтинчалик, омонатлик, саботсизлик:
Жаҳоннинг ишванамо ажузасининг вафосизлиғи ва ҳаётнинг руҳафзо маҳбубасининг бақосизлиғи муайяндур.
*Вақфия,* 716.

**БАҒАЙР** — ...дан ўзга; ≈ **и заҳр** — заҳардан бошқа, заҳардан ўзга:
Жонивор умрини қилурға табоҳ,
Бутмай анда бағайри заҳр гиёҳ. *Сабъаи сайёр,* 62-7.

**БАҒДОДЛИҒ** — бағдодлик:
Бағдодлиғ Иброҳим Хавоснинг ходими эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**БАҒИР** — жигар; қалб; кўнгил; юрак; кўкс:
Даврон халқи беҳаёлиғидин бағримда тиканлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 115;
Оллингда сенинг висолдин боғ,
Бағримда менинг фироқдин доғ. *Лайли ва Мажнун,* 65*а*18;
≈ **захмлари** — қалб яралари; кўнгил дардлари:
Чун бағир захмлари бутмади, пайванд қилиб,
Итларинг оллида ташлай, неча парканд қилиб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-61;
≈ **парголаси** — жигарпора, жигархун, жигар парчалари:
Заъфдин оҳиста чиқти ноласи,
Юз уза сочиб бағир парголаси. *Лисонут-тайр,* 91—18;
≈ **пораси** — жигарпораси:
Фироқ ўлмаса ошиқи нотавон,
Бағир порасин кўздин этмас равон.
*Садди Искандарий,* 304*б*2;
Қани сабр эткунча дардим чорасин,
Ё даво қилғунча бағрим порасин. *Лисонут-тайр,* 74-7;
≈ **чоки** — қалб яралари, кўнгул дардлари:
Ёшуруб эрдим бағир чокини, ваҳким, қилди фош,
Ҳар тараф кўздин тарашшуҳ айлаган қон оқибат.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-46;
≈ **и бутов** — соғлом, соғ:
Тортибон тийғи жафо, бағримни юз чок айлади,
Борди улким дер эдилар эл мени бағри бутов.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-511;
≈ **и сув** — маъюс, ғамгин, қайғули:
Агар бағрим сувдур ўлмай нетайким анда ғамзангдин,
Сув берган заҳри бирла қатраи пайкон эрур мамзуж.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-98;
≈ **и тош** — шафқатсиз, жоҳил, бераҳм:
Чиқти ёрим кеча йўл озмин қилиб ул бағри тош,
Бас, ажойибтур қоронғу кеча чиқмоғлиқ қуёш.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-263;
≈ **хуноби** — жигар қони:

Бағрининг хунобини ул нотавон,
Кўз йўлидин ҳар тараф айлаб равон. *Лисонут-тайр,* 148-11;
≈ **и қаро** — ғамгин, қайғули, маъюс:
Бу тоза тугонким ғамидин кўнглум яродур,
Кўнглум қуши ғам дашти аро бағри қародур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-200;
≈ **и оғри-** — ачинмоқ:
Ёмон ҳолимга бағри оғриғай ҳар кимсаким кўргай,
Бағир парголасидин қонга булғанған узоримни.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-655
≈ **и сув бўл-** — маъюсланмоқ, ғам чекмоқ:
Эй Навоий, неча бағринг сув бўлуб тўккунг сиришк,
Тойири давлат чу боқмас бўйла обу донаға.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-542;
≈ **сув эт-//қил-** — маъюслантирмоқ; қайғуга солмоқ:
Кўз ёшимни қон қилиб, бағрим сув эттинг, эй фироқ,
Йўқки ёлғуз сувни қон қилдинг, сув қилдинг қонни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-440;
Тиларсен фақр даштин қатъи қилғайсен эронлардек,
Бағир сув қил, юрак парголасидин ўзга зод этма.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-525;
≈ **ига тиш беркит-** — ўзини тута билмоқ, сабр қилмоқ:
Дарддин бағриға зори дам-бадам беркитти тиш,
Қут учун бемор янглиғким, ғизосин тишлади.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-615;
≈ **и тол-** — чарчамоқ, мадорсизланмоқ, ҳолдан тоймоқ:
Ул гул паёмини ел дей олмас, эй Навоий,
Йўл пўясидин анинг бағри магар толибтур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-175;
≈ **ига тош боғла-** — шафқатсиз, жоҳил, бераҳм бўлмоқ:
Ҳар неча қилсам вафо сендин вафодин йўқ асар,
Тош экин бағрингму ёхуд боғладинг бағрингга тош.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-779.
**БАҒИШ-** — мураббаъ; чодир арқонлари, бағишлари:
Қилди бағишда ўлтуруб бунёд,
Шаҳ дуосинки, чархи кўҳна ниҳод. *Сабъаи сайёр,* 171-20.
**БАҒИШЛА-** — 1. ато этмоқ, эҳсон қилмоқ, ҳадя айламоқ, туҳфа қилмоқ:
Кўзи ўлтурса, лаъли жон бағишлар,
Ажойиб муддао изҳоридур бу.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-291;
Жонимни олур ғами ниҳоним,
Дафъ айлаю ё бағишла жоним. *Лайли ва Мажнун,* 87*а*5;
2. топширмоқ:
Ўзидин бурунғи жамъи акосира замонидин қолған шалтоқларни жамъи раоёға бағишлаб, дафтарларни буюрдиким, ювдилар ва яхши ойинлар ораға киюрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233.
**БАҒИШЛАМОҚ** — бағишлов, бағишлаш:
Султон Бадиуззамон Мирзо... базм асбобидин ичмак ва бағишламоқда бемонанд. *Мажолисун-нафоис,* 203;
**БАҒИШЛАН-** — ато этилмоқ, эҳсон қилинмоқ, туҳфа қилинмоқ:
Ҳамул адлким тутти сендин вужуд,
Гуноҳинг бағишланди буду нобуд.
*Садди Искандарий,* 253*б*19.
**БАҒОЯТ** — ғоятда, жуда, ниҳоят, ўта, оша:
Ҳусн айёмида хуш тут зарраларни, эй қуёш,

Ким бу кунларни бағоят қисқа айлар чархи дун.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-246;

Мунбасит бўлди шаҳи хуршидваш,
Кўнглига сўзлар бағоят келди хуш. *Лисонут-тайр,* 154.

**БАҲИМ** — ҳайвон:

Ғазабда сабуъ шаҳват ичра баҳим,
Агарчи эрур одамизода шайх.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-64.

**БАҲЛА** — овчининг лочин қўндирадиган чарм қўлқопи:

Мавлоно Носириддин... дойим туркча айтиб, қуш соло отланғай ва таблбоз боғлаб, белига баҳла санчқай.

*Мажолисун-нафоис,* 185;

≈ **и зарнигор** — зарли чарм қўлқоп:

Агар шунқор эгасидек белингда баҳлаи зарнигор йўқ ҳам шукрдурким илкинг баҳла панжасидек нокор йўқ ва андин сенга озор йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* 170.

**БАҲМАН** — 1. Шамсия йили ҳисобидаги ойларнинг ўн биринчиси (22 январдан — 22 февраль кунларига тўғри келади):

2. баҳман ойида очиладиган гул номи, бойчечак:

Сиймдин баҳман чаман Қофини то зол айлади,
Қушлар ул сийм остида симурғдек ноёб эрур.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-212;

3. Эрон подшоҳларидан бирининг номи:

Баҳман подшоҳ бўлғондин сўнгра адл ойин қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* 511;

≈ **ели** — қиш шамоли, қиш изғирини:

Ёйилған замон шавкати Баҳмани,
Равон қилди баҳман елидек ани.

*Тарихи мулуки ажам,* 511;

Қилур табъи борид нафасни совуқ
Бурудатда баҳман елига ёвуқ.

*Садди Искандарий,* 279*а*20;

≈ **чериги** — қиш совуғи; аёз; қаҳратон қиш:

... баҳман чериги чопқунидин шарора маздакининг сипоҳи тош бирла темур қалъасида мутаворий. *Муншаот,* 93.

**БАҲО I** — 1. қиймат, нарх:

Қуллуғунг доғин қўюб, кўнглумни ғамдин сотқун ол,
Ким бу нақди қалбдин ортуқ баҳоси йўқ анинг.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-347;

2. пул:

Қафш олай деса баҳоси қайдин етгай.

*Маҳбубул-қулуб,* 168;

Тирик кишисин ўлукдек ётқузуб, кафан баҳоси олғанларнинг ҳийлапардозлиғи. *Вақфия,* 720;

≈ **айла-//қил-** — қадрламоқ, баҳо бермоқ:

Гарди рахшингға баҳо жон тиладинг,
Они туфроқча баҳо айламадинг.

*Хазойинул-маоний* II*а*-193;

Аёғи туфроғининг қийматин жонлар деган, ҳайҳот,
Ҳаёт иксирини туфроғ бирла тенг баҳо қилмиш.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-153;

≈ **бер-** — баҳоламоқ, баҳо бермоқ:

Эй Навоий, майдин осойиш эрур бу важҳ ила,
Ким баҳо бермак керак сен ақлу дониш гавҳарин.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-252;

≈ **ға киюр-** — сотишга қўймоқ, нарх қўймоқ:

Ул водида аъроб уйларин тикиб, жилва бериб, баҳоға кию-
рурлар эрмиш. *Мезонул-авзон,* 8.

**БАҲО II** — ҳусн, жамол, гўзаллик, кўрк, қадр:

Ишқ ахтаредур, дурахшонда, башарият кўзи нур ва зиёси андин ва гавҳаредур рахшанда, инсоният тожининг зеб ва баҳоси андин. *Маҳбубул-қулуб,* 90;

Муҳаббатға зебу пироя адабдин етар ва мавадатға равнақ ва баҳо адаб таркидин кетар. *Маҳбубул-қулуб,* 81.

**БАҲОДИР** — 1. қаҳрамон, жасур, қўрқмас, ботир:

Рустам бағоят баҳодир киши эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* 525;

Баҳодирлар фалакдек барча хунрез,
Шиҳобосо синонлар айлабон тез. *Фарҳод ва Ширин,* 27;

2. шахс номи:

Қуллуқ арзадошт улким, Абушаҳма Баҳодирға фарзандғинаси воқеаси юзлангандин сўнгра шаҳрға келиб, юқори ўтти.
*Муншаот,* 151.

**БАҲОДИРЛИҚ//БАҲОДИРЛУҚ//БАҲОДУРЛУҒ** — қаҳрамонлик, жасурлик, баҳодирлик, қўрқмаслик, паҳлавонлик:

Еттинчи фасл фосиқ ва бадмаош баҳодирлиқ лофин урғанлар зикрида. *Маҳбубул-қулуб,* 16;

Искандар... сипоҳийлиқ русуми ва баҳодирлиқ фунунида ҳам ягона бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 513;

Абобакр Мирзонинг... баҳодурлуғи ва қиличи зарби чиғатой улусида машҳурдур. *Мажолисун-нафоис,* 197.

**БАҲОЙИМ** — ҳайвонлар, тўрт оёқли ҳайвонлар:

Баҳойим тобеи фармонинг эрмиш,
Жиноҳи тайр шодурвонинг эрмиш.

*Фарҳод ва Ширин,* 173;

Мавлоно Шиҳоб... инсоният сийратидин субоъ ва баҳойим сийратиға мубаддал бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 154.

**БАҲОЛ** — баҳол; ≈ қил- — бир ҳолатга солмоқ, табъини ўзгартирмоқ:

Сурати қилди кўнглини баҳол,
Анча юз ким варақдаги тимсол. *Сабъаи сайёр,* 54-18.

**БАҲОЛИ** — қийматли, қимматбаҳоли:

Зарбафт баҳоли бўлмаса фароғат бўрёси қачон андин камдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 169.

**БАҲОЛИҒ** — қийматлиғ, нархлик; қимматбаҳолик:

Эшак минчоғин тожға тиккани била фируза ерин тутмас ва ҳеч ким анинг кам баҳолиғин унутмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 142;

Ахлоқ шахснинг оғир баҳолиғ либосидур ва ул либос жинсининг сангин дебоси. *Маҳбубул-қулуб,* 116.

**БАҲОНА** — баҳона, асоссиз сабаб, ўринсиз важ:

Ҳажр ароким, ўзни май бирла фасона айларам,
Йиғламоққа бода ичмакни баҳона айларам.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-233;

Улки ҳусн этти баҳона элни шайдо қилғали,
Кўзгудек қилди сени ўзини пайдо қилғали.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 34;

≈ қил- — баҳона қилмоқ, асоссиз сабаб кўрсатмоқ, сохта далил кўрсатмоқ:

Баҳона бўйла қилдиким, бу бедил,
Ки қилмиш эрди бу кишварни манзил.

*Фарҳод ва Ширин,* 116;

Дедиким шом келай кўнглум ичра ўтдурким,

Баҳона қилмағай ул шамъ сиймбар ноғаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-557.

**БАҲОР** — 1. кўклам, баҳор:
Навоий, баҳор ўлди, тавбангни синдур,
Ки хуштур бу фасл ичра хуммормлиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-156;
Йигитлик умр гулшанининг баҳоридур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 148;

2. чаман, гулзор:
Чун баҳориға хазон солур шикаст,
Бўлур ул гуллар қаро туфроққа паст. *Лисонут-тайр,* 115;

3. дарахт гули:
Эмдиким ҳаётим гулшанининг баҳори хазонға етишти ва гулшанда очилған йигитлик гуллари тўкула киришди.
*Вақфия,* 719;

4. гўзал, соҳибжамол, ёр:
Бер мужда кўнгулки, гулъузорим келадур.
Жон гулшанида тоза баҳорим келадур. *Муншаот,* 122;

5. чароғон кеча, юлдузлар чарақлаб турган тун:
Тойири сидранишин буроқ барқ гоми ва сойири Руҳуламиннинг улвий хироми афлок шабистони юзи баҳоридин гулшан ва малойик уйуни рахши ғубориддин равшан.
*Маҳбубул-қулуб,* 3;

≈ **и васл** — етишиш баҳори:
Бас муносибдур баҳори васл аро кўз ёшини,
Қисватин қондин хазони хизрким ол айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-140;

≈ **и жамол** — гўзал чирой, жамолнинг камолотга етган даври:
Баҳори жамолингда ноламни хуш тут,
Ки тенгдур, баҳор ўтса, булбул била зоғ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-304;

≈ **и ишқ** — севги баҳори, ишқу муҳаббатнинг бошланиши, ибтидоси:
Булъажаблиғлар баҳори ишқ аро кўрким, мени
Гаҳ булутдек йиғлатур, гоҳи чоқиндек кулдурур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-155;

≈ **и нозпарвард** — нозу карашма соҳибаси:
Хазон ранги юзига берса тонг йўқ шуълаи дардим,
Ким элга шамъи базм ўлмиш баҳори нозпарвардим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-439;

≈ **и оламоро** — оламни безатувчи баҳор, кўклам:
Эй Навоий, юз гул очти жонинга ул сарвиноз,
То либос этти баҳори оламородек яшил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-392;

≈ **и ҳусн** — маҳбуба, гўзал:
Эй баҳори ҳусн, эшитсанг Навоий оҳини
Керак, албатта, хазон елин соғинсанг гоҳлар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-147;

≈ **ойин саҳоб айла-** — баҳор булутига ўхшатмоқ:
Кўкартурга муҳаббат даштин ашким ёмғури бирла,
Ҳар оҳим дудидин кўк бир баҳор ойин саҳоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-107.

**БАҲОРИЙ** — баҳор фаслига мансуб, кўкламги, баҳорги:
Баҳорий равза топқач зебу тазйин,
Ичу тошиға гулгун бўлди ойин, *Фарҳод ва Ширин,* 45;
Шунингдек дилкушо масканда баҳорий булут қатароти лола жомиға тушгани қарроба саҳобидин бода селин лолагун жомға қуймоққа боис кўрунди. *Муншаот,* 88;

≈ **сел** — баҳор сели, кўклам ёмғири:

Чун оқиздинг зор жисмимни баҳорий селдек,
Ер кўйи жониби, эй, **ашк бўлған қоним оқ.**

*Хазойинул-маоний,* IIа-177.

**БАҲОРИСТОН** — 1. кўклам барқ урган жой, яшнаган кўкаламзорлик; ёшлик пайт, навқирон ёшлик:

Исмат баҳористонининг шукуфта боғи ва иффат шабистонининг гавҳари шабчироғи. *Сабъаи сайёр,* 39-2;

2. хурсандчилик, шодлик:

Базмни бу биҳиштваш бўстон,
Айлабон ҳар замон баҳористон. *Сабъаи сайёр,* 36-23;

3. Абдураҳмон Жомийнинг «Баҳористон» номли асарининг номи:

Ҳазрати Махдумий Нураннинг «Баҳористон» отлиғ китобинким, ани «Баҳористони ҳаёт ва нигористони нажот» деса бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 26.

**БАҲОРОН** — баҳорги, баҳорий:

Қилиб кирпик ўқидин тийрборон,
Нечукким тоғ аро абри баҳорон.

*Фарҳод ва Ширин,* 112; *қ.* **АБР.**

**БАҲР** I — катта, азим дарё; денгиз:

Не ажаб гирён кўзум гар бўлмас уйқу манзили,
Ким етишмас баҳрнинг бир ерга икки соҳили.

*Хазойинул-маоний,* IIб-585;

Баҳр уза жўнг айлади туфроғдин,
Жўнг учун лангар ёсади тоғдин. *Лисонут-тайр,* 3-9;

≈ **навард** — дарё кезгучи:

Бу тараф ҳийла сози дарёгард,
Неча кун елдек эрди баҳр навард.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1026;

≈ **савдоси** — денгизда қилинадиган савдо, денгиз савдоси:

Соҳили уммонда савдопеша хайл,
Баҳр савдосида судандеша хайл. *Лисонут-тайр,* 59-3;

≈ **таҳрики** — денгиз ҳаракати, ҳаракатдаги мавжудот, жимирлаши:

Баҳр таҳрики чу мавж айлаб аён,
Нақш мунча зоҳир айлаб ҳар қаён. *Лисонут-тайр,* 176-8;

≈ **и ажзу ниёз** — ўта муҳтожлик, бенаволик, бениҳоя шикасталик дарёси:

Ки эй ғарқаи баҳри ажзу ниёз,
Бўла алмаған дардинга чорасоз. *Садди Искандарий,* 322б10;

≈ **и амиқ** — чуқур денгиз; чуқур дарё:

Ерга сингса юз туман баҳри амиқ,
Қатрае ўксулди тутғил, эй рафиқ.

*Лисонут-тайр,* 161-15;

≈ **и әхзар** — яшил денгиз:

Баҳри ахзардин кавокиб тобнок,
Ҳар бири рахшандаликдин дурри пок. *Лисонут-тайр,* 96-1;

≈ **и ашк** — кўзёши дарёси:

Шасти ғамзанг бирла баҳри ашк аро тутқоч мени,
Кесма бошимким, балиққа сурмади сайёд тийғ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-169;

≈ **и аъзам** — катта дарё, улкан денгиз:

Муҳитиға марказки беиштибоҳ,
Эрур баҳри аъзамға ул нуктагоҳ.

*Садди Искандарий,* 312б10;

≈ **и бало** — даҳшатли тўфон, денгиз бўрони:

Боғи хирад нахлини хошок этиб,
Баҳри бало мавжини кўлок этиб. *Ҳайратул-аброр,* 6-5;

≈ **и балоғат** — вояга етиш, балоғатга етиш, камоллик:

Қони фазилат гуҳарига амин,
Баҳри балоғат аро дурри самин. *Ҳайратул-аброр,* 27-2;

≈ **и бақо** — жаннат дарёси:

Тожинга тарсеъ абад зеври,
Авжи уза баҳри бақо гавҳари. *Ҳайратул-аброр,* 41-17;

≈ **и бегарон** — чексиз денгиз, катта, бецирғоқ дарё:

Ҳақ вужуди келди баҳри бегарон
Мавжи анинг офаринишдин аён. *Лисонут-тайр,* 175-7;

≈ **и бепоён** — чексиз денгиз:

Чўмғали қўймас қуруқ найдек сўнгаклар ашк аро,
Турфа кўрким, баҳри бепоён аро солим будур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-176;

≈ **и бодаи исён** — исён бодаси денгизи; исён, норозилик:

Тортибон солғил Навоийни карам дарёсиға,
Ким бўлубтур ғарқа баҳри бодаи исён аро.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-10;

≈ **и гардун** — осмон, фалак:

Ибриқи вузуси баҳри гардун,
Ҳар қатраки томса, дурри макнун.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 667;

≈ **и гирдоб** — гирдоб бўлиб оқувчи дарё; ишқ ҳижрони, изтироби, азоби:

Дуди оҳимнинг қуюндек печ ила тобин кўрунг,
Тийра ҳажрим оқшомининг баҳри гирдобин кўрунг.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-197;

≈ **и жуд** — саховат дарёси, эҳсон денгизи:

Ки тенгрига чун мавж уруб баҳри жуд,
Жамии халойиққа берди вужуд. *Вақфия,* 715;

≈ **и заххор** — улуғ дарё:

Яна баҳри заххори андоқ амиқ,
Ки анда фалак жунгидек юз ғариқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1238;

≈ **и зот** — денгиз ўзлиги, зоти:

Аён бўлмайин баҳри зотингға мавж
Анинг мавжиға не ҳазизу не авж.
*Садди Искандарий,* 235*б*7;

≈ **и зоҳир** — улуғ дарё; кенг ўлка:

Ҳақ эҳсонидин баҳри зоҳир аро
Билодиким эрди Жазоир аро.
*Садди Искандарий,* 255*а*13;

≈ **и ирфон** — илм-маърифат денгизи:

Баҳри ирфондур Сайид Ҳасан, улким афлок,
Етти дуржи аро бир кўрмади андоқ дури пок.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-403;

≈ **и ишқ** — ишқ денгизи:

Ўлук ушшоқ баҳри ишқ атрофида тонг эрмас,
Эрур хасларки, сурмиш ҳар тараф бу баҳр кўлоки,
*Хазойинул-маоний,* II*а*-330;

≈ **и камол** — камолот денгизи; мукаммаллик, тўлиқлик, етуклик дарёси:

Яна бир сойил дедиким, эй рафиқ,
Бўлмишам баҳри камол ичра ғариқ.
*Лисонут-тайр,* 139-10;

≈ **и мавж** — мавжли дарё, тўлқинли денгиз:

Ҳақ вужуди баҳри мавж эткан аён,
Мавж нақшидин тенгизга не зиён.
*Лисонут-тайр,* 188-18;

≈ **и мавжвар** — мавжли дарё, тўлқинли денгиз:

Чун топиб таскин бу баҳри мавжвар,
Қолмайин ул мавжлардин ҳеч асар.

*Лисонут-тайр,* 176-9;

≈ **и нажот** — озодлик, халослик, қутулиш денгизи:

Ҳар ноумидлиғ барри аро анинг ҳаёти эҳсони юз кўргузса, баҳри нажот етгай. *Муншаот,* 96;

≈ **и нилий** — зангори осмон, фазо:

Тўлун ойға кўк бўлғуча юз тўнгуб,
Фалак баҳри нилий муз тўнгуб.

*Садди Искандарий,* 270*а*6;

≈ **и пур талотум** — сертўфон дарё, қаттиқ тўлқинланувчи денгиз:

Бири келди Уммону Қулзум бири,
Яна баҳри пур талотум бири. *Садди Искандарий,* 311*а*3;

≈ **и раҳмат** — илтифот, марҳамат, мурувват дарёси:

Чу баҳри раҳматинг мавж урса, пайдо бўлмағай хасча,
Неча журм аҳлидинким бўлса юз кўҳи хато пайдо.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-8;

... анинг баҳри раҳмати қошида не вужуд бўлғай...

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 886;

≈ **и сафо** — поклик, мусаффолик дарёси:

Бил яна тўртунчи русул маъшари,
Ҳар бири бир баҳри сафо гавҳари. *Ҳайратул-аброр,* 61-11;

≈ **и сиришк** — кўз ёши дарёси:

Эмас жунундин, агар тоғларда бўлса қарорим,
Ки қолди баҳри сиришким тубида мулку диёрим.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-416;

≈ **тар** — оқин дарё:

Кўп совуғлуқ керак ўлмоққа кўнгул маҳзи риё:
Баҳри тар боғламағай, сув юзини тутмаса сонг.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-368;

≈ **и тасаввур** — тасаввур дарёси; кенг фикрли, фикр доираси кенг, дунёқараши атрофлича:

Идроки камолингни хирад ҳадди соғинған,
Бир қатра аро айлади юз баҳри тасаввур.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-150;

≈ **и Уммон** — 1. Уммон денгизи; катта денгиз, океан:

Ики кўзким, аросидин чиқиб ёш ўтти бошимдин,
Биайниҳ ғарқ бўлған кемалардур баҳри Уммонда.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-547;

Анга нур сочмоққа монанд бу,
Ки сочқай киши баҳри Уммонға сув.

*Садди Искандарий, (Хамса),* 1219;

2. бирор нарсанинг буюклиги, улуғлиги, беқиёслигига нисбат:

Девон демайки, баҳри Уммондур, ҳар ғазал анда жавоҳирдин мамлу бир сафина. *Муҳокаматул-луғатайн,* 35;

≈ **и фано** — фано денгизи, бақосизлик денгизи; бу дунё, мавжуд дунё:

Баҳри фанода ғута садафвор урмасанг,
Сендин етишмагай дури мақсуд ҳар тараф.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-307;

Эр эсанг оллингдадур баҳри фано,
Чўмғилу қилғил ўзингни ошно. *Лисонут-тайр,* 60-10;

**и Хазар** — Каспий денгизи:

Булардин эрур айру баҳри Хазар,
Ки ваҳм айлай олмас суйидин гузар.

*Садди Искандарий,* 311*а*6;

≈ **и ғам** — ғам денгизи:
Олма хум гирдобидин бир лаҳза соғар заврақин,
Баҳри ғамдин истасанг махлас бу даҳри дун аро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-40;
≈ **и ғуфрон** — шафқат денгизи, афву марҳамат:
Баҳри ғуфронинғга тушкан чоғда мавж,
Журм эрур ҳар неча тутқан бўлса авж. *Лисонут-тайр,* 6-4;
≈ **у бар** — ҳўлу қуруқ; ер ва сув; бутун дунё:
Ул мусофирлар кезиб кўп баҳру бар,
Қилмиш эрдилар чу мақсадин мафар. *Лисонут-тайр,* 187-1;
Скандарки фатҳ айлади баҳру бар,
Кириб тахти фармониға хушку тар.
*Тарихи мулуки ажам,* 513;
≈ **у кон** — денгиз ва кон; сероблик, фаровонлик, тўқлик:
Ҳар кўнгул мундоқдур, ани бил кўнгул,
Йўқса баҳру кон эса андин тўнгул. *Лисонут-тайр,* 142-10;
Сочти эрса нозими олий макон,
Олам аҳли узра нақди баҳру кон. *Лисонут-тайр,* 2-8;
≈ **эт-** — дарё, денгизга айлантирмоқ:
Ер юзин баҳр этти ашким, эйки, айтурсан мени
Тоғлар узра недин аҳли жунун янглиғ юрур.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-95;
≈ **ўл** — денгиз сувидек кўп бўлмоқ, дарё, денгизга айланмоқ:
Кўзум хунаби лаълинг шавқидин баҳр ўлди тонг эрмас,
Чиқиб гулгун бу дарёнинг саҳоби ёғса қон андин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-507.

**БАҲР II** — шеър вазни, шеър баҳри, шеър ўлчови;
Бири ашъор баҳри ичра ғаввос,
Бири адвор даври ичра раққос. *Фарҳод ва Ширин,* 128;
Аларнинг бу маснавийлари баҳрида фақирнинг «Хамса»-сидин «Фарҳод ва Ширин» воқеъ бўлубтур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705.

**БАҲР III** — насиба, ҳисса, тегиш; улуш:
Берганда ғизо олур учун баҳр,
Оғзиға наволалар келиб заҳр.
*Лайли ва Мажнун,* 69а3;
Мол улдурким, эл андин олса баҳр,
Душман андин топса тенгдур нўшу заҳр.
*Маҳбубул-қулуб,* 123;
≈ **бер-** — фойда бермоқ, улуш бермоқ:
Бериб қабриға онча вақфдин баҳр,
Ки ул тоғу навоҳини қилиб шаҳр.
*Фарҳод ва Ширин,* 87;
≈ **еткур-** — баҳраманд қилмоқ, фойда бермоқ:
Шайх Нажмиддин Кубро қутби даҳр
Бир назардин кимгаким еткурса баҳр. *Лисонут-тайр,* 99-1;
≈ **топ-** — баҳраманд бўлмоқ, баҳра топмоқ:
Деди: нўши лабидин топқай эл баҳр?
Деди: ул нўшдин эл қисмидур заҳр.
*Фарҳод ва Ширин,* 153.

**БАҲРА** — 1. ҳисса, насиба, тегиш, улуш:
Май ичиб тоатни фавт этмангки ул ўт тобидин,
Неча боқсам баҳра ҳоло доғи ҳирмондур манга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-34;
Адаб сиёсати чекти кўзумга мужгондин,
Синонки баҳра далирона қолмағай ондин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-499;

2. фойда, манфаат, роҳат, ҳузур-ҳаловат:
Йўқ фурқат аро баҳрам не тандину не жондин,
Биллаҳки, тўюбтурмен ҳам мундину ҳам ондин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-453;
Ажаб ранжеки андин саъб йўқ ранж,
Вале чеккан кишининг баҳраси ганж. *Маҳбубул-қулуб,* 78;
≈ **еткур-** — фойдалантирмоқ, баҳраманд этмоқ, манфаат **кўргузмоқ:**
Баҳра еткурмади зуҳд аҳлига файз иксири,
Нақди умрин чу риё касбида қилди масруф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-308;
Хони васлингдин улусқа баҳра еткургилки, мен
Яхшимен сойил киби ҳасрат ебон термургали.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-637;
≈ **ет-** — роҳат олмоқ, ҳаловат кўрмоқ:
Васлидин баҳра етмай тиғи ҳижрон кўнглини ҳалок қилғани ва ҳажр заҳри берғанига ўхшар ва васлдин тарёк топилмағани. *Мажолисун-нафоис,* 218;
Лафзингдин улусқа важду ҳолат,
Етмай санга баҳра, жуз малолат. *Вақфия,* 717;
≈ **ол-** — манфаат кўрмоқ, фойда олмоқ:
Илм ўқуб амал қилмаған, ерни шиёр қилиб тухм солмағанға ўхшар ё тухм солиб, маҳсулидин баҳра олмағанға.
*Маҳбубул-қулуб,* 141;
≈ **топ-** — роҳат қилмоқ, ҳаловат топмоқ, ҳузур қилмоқ:
Ҳам кўруб жонон жамолин кўз била,
Васлидин ҳам баҳра топиб сўз била.
*Лисонут-тайр,* 11-20;
Ики кўз жамолингдин ар баҳра топти,
Кўнгул ютти қонлар, будур тушти қору.
*Хазойинул-маоний,* IVб-523.

**БАҲРАБАРДОР** — баҳраланувчи, наф олувчи, фойдаланувчи:
Яна бир лутфдин айлаб хабардор,
Латофат гулшанидин баҳрабардор. *Фарҳод ва Ширин,* 29;
≈ **ўл-** — баҳраманд бўлмоқ:
Эл бўлмади ҳолидин хабардор,
Ким васлдин ўлди баҳрабардор. *Лайли ва Мажнун,* 88б10.

**БАҲРАВАР** — баҳраманд, баҳра олувчи; ≈ **бўл-//ўл-** — баҳраманд бўлмоқ, фойдаланмоқ, манфаат кўрмоқ:
Анга ҳар киши солса очиб назар
Бўлуб кўнгли мазмунидин баҳравар.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;
Латофат суйи ул юз, «жим» ила «лом» икки ёндин зулф,
Бу сўзни фаҳм айлар баҳравар бўлган жамолингдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-255;
Ҳам ўзи ҳуснидин ўлди баҳравар
Баҳра ҳам топти анга қилған назар. *Лисонут-тайр,* 65-10.

**БАҲРАЁБ** — фойдаланувчи, манфаат кўрувчи, нафланувчи:
Бу қасидани айтқан тарихдин сўнгра яна беш йил умр гулзоридин баҳраёб ва ҳаёт чашмасидин сероб эрдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;
Бу тоифанинг бебаҳралари бу руҳ нақлидин баҳраёб ва лаб ташналари бу оби ҳаётдин сероб бўлдилар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 36.

**БАҲРАЙН** — 1. икки дарё, икки денгиз.
Эй Навоий, мажмаъул-баҳрайн бўлғай ошкор,
Майл қилса, сайли ашким ногаҳон Жайҳун сори.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-618;

2. Географик ном:

Самуд Ҳижозда сокин бўлди, Саҳар Тайда, Там Уммонда ва Баҳрайнда. *Тарихи мулуки ажам,* 507;

Қутайф аҳли Баҳрайну Бағдод ҳам,
Сипаҳбад аларға келиб Густаҳам.
*Садди Искандарий,* 261б6.

**БАҲРАМАНД** — баҳра олувчи, манфаатдор, фойда кўрувчи; эгалаган, билувчи, гаплашувчи:

Ҳудҳуд ул нури хираддин баҳраманд,
Раҳбарлиғ афсаридин сарбаланд. *Лисонут-тайр,* 21;

Туркнинг улуғдин кичигига дегинча ва навкардин бегига дегинча сорт тилидин баҳраманддурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 6;

≈ **бўл-** — фойда олмоқ, манфаат кўрмоқ; мақсадга етмоқ:

Агар худ залил эрди, гар аржманд,
Бори бўлди ўз комиға баҳраманд. *Вақфия,* 71б;

≈ **айла-//эт-//қил-** — фойдалантирмоқ, баҳра бермоқ, манфаат кўргузмоқ; мақсадга етиштирмоқ; хабардор қилмоқ:

Чунки инсонни бу гавҳар бирла айлаб баҳраманд,
Сарфароз айлаб малойик хайли бирла жон аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-9;

Қадам ранжа айлаб бу ён еттингиз,
Мени хушдилу баҳраманд эттингиз.
*Садди Искандарий,* 222а3;

Бу фақирни ўз ёрлиғларига баҳраманд ва ўз муҳаббатлариға аржманд қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

≈ **топ-** — баҳра топмоқ, мақсадга етмоқ:

Гоҳ азизлар хизматидин ўзумни баҳраманд топтим.
*Маҳбубул-қулуб,* 5.

**БАҲРАМОН** — баҳра берувчи, наф кўрсатувчи:

Қубод ўлди чун мулк уза қаҳрамон,
Халойиққа андин эди баҳрамон. *Тарихи мулуки ажам,* 520.

**БАҲРИЙ** — *денгиз, дарёга оид:*

Баҳрий жонвардин ажойиб сувар ғоятсиз ва дарёйи суратдин ғаройиб пайкар ниҳоятсиз. *Муншаот,* 96.

**БАҲРКИРДОР** — дарё феъллик, феъли атвори дарё, денгизга ўхшаб гоҳ тўлқинланиб, гоҳ осойишталаниб турувчи:

Ва ул тенгизлар суғолиб, бир неча кудуратосор хайдек мулаввасликқа фошлар нахват елидин зулолосор таҳаррук ва баҳркирдор тамаввуж нуқуши кўргузурлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-25.

**БАҲРОМВАШ** — Баҳромға ўхшаш:

Чу тортиб Зуҳра лаҳни Борбадни,
Олиб баҳромвашлардин хирадни. *Фарҳод ва Ширин,* 97.

**БАҲРПАЙМОЙ** — денгизда кезувчи, денгиз саёҳатчиси:

Ададда уч юз эллик баҳрпаймой,
Фалак уммонида ҳар бир янги ой. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

Гаҳи соз этиб базм дарё аро
Кириб киштийи баҳрпаймо аро. *Садди Искандарий,* 285б7.

**БАҲРСОЙ** — дарё кезувчи, денгизда сузувчи:

Агар умру тавфиқ берса худой,
Кема тўрт йил бўлғуси баҳрсой.
*Садди Искандарий,* 312б19.

**БАҲРУЛ-АБРОР** — яхшилик дарёси; яхшилик, саховат, ҳиммат:

Дурратут-тож ўлуб сифоти анинг,
Баҳрул-аброр наъти зоти анинг. *Муншаот,* 95.

**БАҲРУН-НАЖОТ** — нажот денгизи:

Фарҳоднинг... баҳрун-нажот ҳавзин қаср олинда метини хорошикоф била намудор қилиб... *Фарҳод ва Ширин,* 118.

**БАҲС** — 1. баҳс, тортишув, мунозара, фикр юритиш:

Қаю баҳским диққатиға етиб,
Неким бўлса мажҳул, маълум этиб.
*Садди Искандарий,* 285б12;

Қўй дуру феруза баҳсинким, нужуму чархни
Нилуфар барги уза шабнамча кўрмас ҳимматим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-411;

2. мавзу, тема:

Йўқ Искандари олам орода баҳс,
Эрур балки Хизру Масиҳода баҳс.
*Садди Искандарий,* 269б1;

≈ **айла-** — баҳс юритмоқ, мунозара қилмоқ:

Чу ушшоқ ичра дермен дарс ишқин меҳр тонг эмас,
Ки дерлар: илм баҳс айлар замон раҳмат бўлур нозил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-377;

≈ **афлок Баҳромиға бор-** — баҳс авжига чиқмоқ, мунозара учига чиқмоқ, қизимоқ:

Етиб вақт тушти ажал домиға,
Борур баҳс афлок Баҳромиға. *Тарихи мулуки ажам,* 17;

≈ **қа сол-** — баҳслаштирмоқ, мунозара қилдиртирмоқ:

Андин сўнгра уламони йиғиб, анинг била баҳсқа солди.
*Тарихи мулуки ажам,* 517;

≈ **қил-** — баҳслашмоқ, тортишмоқ:

Фақр кўйида мусаллам тут не қилсанг истимоъ,
Ориф эрмас ҳар кишиким қилса ирфон бирла баҳс.
*Хазойинул-маоний,* Iб-108.

**БЕАВАЗ//БЕИВАЗ** — тенгсиз, тенги йўқ, ўхшаши йўқ; бебадал, эвазсиз:

Офаринишдин қилиб инсон ғараз,
Ани айлаб халқ ичинда беаваз. *Лисонут-тайр,* 4-9;

Бу фақирни ўз суҳбати била масрур тутар эрди, ўз ивазим, агарчи ул беиваз тушубтур, йибардим. *Муншаот,* 110.

**БЕАВН** — мададсиз, ёрдамсиз, кўмаги йўқ; қудратсиз:

Андоқким Фиръавни беавн ва Намруди мардуд ва яна ҳам булардек беадаб ва беҳаёларким қилиб...
*Маҳбубул-қулуб,* 105.

**БЕАДАБ** — адабсиз, тарбиясиз, беҳаё; нодон:

Ногаҳ анга ёвуса бир беадаб,
Тош ила ўқдин анга етгай тааб. *Ҳайратул-аброр,* 38-8;

Васл не янглиғ муяссар бўлғусидур, чун эрур Дилбарим нозик мижозу мен бағоят беадаб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-65.

**БЕАДАБЛИҚ//БЕАДАБЛИҒ** — 1. одобсизлик, тарбиясизлик, жоҳиллик, нодонлик:

Чун Ҳом Нуҳ алайҳиссаломға беадаблиқ қилған жиҳатдин анинг муборак тилига Ҳом борасида қарғиш ўтиб эрди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 5;

Беадаблиғларки қилдим билмишам,
Афвунг оллида сияҳрў келмишам. *Лисонут-тайр,* 92-3;

2. менсимаслик, бепарволик; ноз фироқ, карашма, эркалик:

Вале не судки, ул шўх беадаблиғ ила
Малул этар мени юз қатла ҳар нафас жондин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-499.

**БЕАДАБОНА** — одобсиз, ҳурматсизлик билан, адабсизларча:

Мавлоно Яқиний... охир дамида беадабона сўзларидин тав-

ба қилиб, аҳли салоҳ тарийқи билан кечти.

*Мажолисун-нафоис,* 73;

Не кўзки тенгри билурким, кечурмадим ҳаргиз,
Кўнгулда беадабона хаёли жонондин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-499;

≈ **сўзлар айт-** — одобсизларча, ўринсиз сўзлар гапирмоқ:
Маст ва ошуфта аларға йўлуқуб, беадабона сўзлар айтиб, балки сафоҳатлар қилубтур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;

≈ **ҳарзалар де-** — одобсиз, ўринсиз сафсаталар айтмоқ:
Туно кун девонаи абтарийи усрук аларға йўлуқуб, кўп беадабона ҳарзалар деб, оғзига келган сафоҳат қилған эркандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**БЕАДАД** — сон-саноқсиз, ҳисобсиз, чексиз, бениҳоя, ҳаддан ортиқ:
Ҳам муножот аҳлининг кўнглида биймиӈг беҳисоб,
Ҳам харобот аҳли жонинда умидинг беадад.

*Хазойинул-маоний,* IIб-118;

Беадад нақш ўлди ул пар ҳолидин,
Ноқил ул пар соҳиби афъолидин.

*Лисонут-тайр,* 27-11;

≈ **топ-** — бениҳоя кўп деб билмоқ, сон-саноқсиз деб тушунмоқ:
Анинг шавкатин беадад топибон,
Неча Аҳмад истаб Аҳад топибон.

*Садди Искандарий,* 239а21.

**БЕАДИЛ** — тенги йўқ, ўхшаши йўқ, бемонанд, тенгсиз:
Малак шева шоҳе эди беадил,
Фалак девга қилди они қатил.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**БЕАДОЛИК** — бажармаслик, адо қилмаслик, бажо келтирмаслик:
Дайн адоси чу дин аломатидур,
Беадолик динға шайн ўлғай. *Арбаин,* 58.

**БЕАЙШ** — айшсиз:
Ҳар кунинг байрам бўлуб, жойинг ҳилол ўлсун мудом,
Кўрмагил беайш умрунг муддати бир соатин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-687.

**БЕАМАЛ** — амалсиз, амал қилмайдиган; илмига амал қилмаслик:
Олимеким илми эрди беамал,
Ё ғанийким молиға бухл эрди ёр. *Маҳбубул-қулуб,* 122.

**БЕАНДОЗА** — беўлчов, бениҳоя, чексиз, чегарасиз, беҳад, беҳисоб, сон-саноқсиз, ўлчови йўқ;
Халойиқ руҳи аларнинг жонпарвар нафасларидин тозадур ва улус осойиши аларнинг руҳбахш каломларидин беандоза. *Мажолисун-нафоис,* 33;
Юклабон эгнига беандоза юк,
Юк тоширдин қолмайин эгнида тук. *Лисонут-тайр,* 52;

≈ **бўл-** — кўп бўлмоқ, сон-саноқсиз бўлмоқ, сероб бўлмоқ:
Ани назм этки, тарҳинг тоза бўлғай,
Улусқа майли беандоза бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 23;

≈ **иста-** — бениҳоя, ҳаддан ташқари хоҳламоқ, бениҳоя майл қилмоқ; ягона, мислсиз демоқ:
Чу йўқ андоза ишқим бирла шавқимға, ул ойни ҳам
Жамолу меҳр оинида беандоза истармен.

*Хазойинул-маоний,* IVа-285;

≈ **тут-** — кўп тутмоқ, бениҳоя кўп узатмоқ, кетма-кет май узатмоқ:
Соқийи гулчеҳра, гулгун бода беандоза тут,
Ким бу гулшан ичрадур хори малолат беҳисоб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-47.

**БЕАНДОМ** — ўхшовсиз, қўпол, беўхшов, хунук, кўрксиз, кўримсиз:
... бу жиҳатдин алардин ноҳамвор маош ва беандом атвор зоҳир бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 8;
Батахсиски, муфрит тарбият кўрмиш бўлгай ва муқобалада беандом лофлар урмиш бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 53.

**БЕАНДОМЛИҒ** — ўхшовсизлик, қўполлик, хунуклик, кўрксизлик:
Ноҳиқийким, ани дев била шаётиндин мутаваллад бўлған ўғул деса бўлур, ноҳамворлиқ ва беандомлиғи андин кўпрак эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**БЕАСЛ** — аслсиз, зотсиз, таги паст:
Беасл халойиққа сафо келди ҳаром,
Ҳар ишки эрур ғайри жафо келди ҳаром.
*Назмул-жавоҳир,* 23.

**БЕАҚЛ** — ақлсиз, фаҳм-фаросатсиз:
Сайид Имод... беақл, бемаошлиқ била ҳарне топқонин зоеъ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 194.

**БЕБАДАЛ** — тенги йўқ, мислсиз, тенгсиз, монанди йўқ, ўхшаши йўқ:
Ишим расволиқ ичра бебадалдур,
Улусқа то жаҳон бўлғай масалдур. *Фарҳод ва Ширин,* 203;
Аҳмад Ҳожибек — Султон Малик Кошғарийнингким замонининг бебадалларидин эрди. *Мажолисун-нафоис,* 181.

**БЕБАР** — ҳосилсиз, мевасиз, беҳосил, самарасиз:
Дур тишингдин донаи сабрим қолур бебар десам,
Кулуб айтурким, экиннинг офатидур жолалар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-149.

**БЕБАРГ** — баргсиз; камбағал, бечора, ночор:
Чун нахли ҳаёт бўлди бебарг,
Шарбат бўлур элга шарбати марг.
*Лайли ва Мажнун,* 89б13.

**БЕБАРГЛИК** — ожизлик, кучсизлик, ҳолсизлик, дармонсизлик:
Лек учунчи кун анга бебарглик,
Айлади зоҳир биёбон марглик. *Лисонут-тайр,* 56-8.

**БЕБАРЛИК** — мевасизлик, беҳосиллик, самарасизлик:
Ростлар бўлса онинг арсасида бархўрдор,
Жаврдин бас анга бебарлик эрур сарв фани?
*Хазойинул-маоний,* IIа-403.

**БЕБАСАР** — кўр, кўзсиз, сўқир; бефаҳм, фаросат кўзи кўр киши:
Гулшани даҳр ичраки ҳар бебасар,
Бор эди наргис киби кўтоҳ назар.
*Ҳайратул-аброр,* 148-3.

**БЕБАСАРЛИҚ//БЕБАСАРЛИҒ** — кўрлик; кўрмаслик, кўра олмаслик:
Басра шаҳрида лаиме бор эди,
Бебасарлиғ фаннида динор эди. *Лисонут-тайр,* 113-5;
Гар бебасарлиқ айнидин наргис кўзунгдин лоф урар,
Аҳли назар англаркim, ул ҳам кўр эрур, ҳам бадалаф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-311.

**БЕБАҚО** — бақосиз, вақтинча, қисқа, омонат:
Ҳар неким бебақодур анга кўнгул боғламоқ хатодур.
*Маҳбубул-қулуб,* 118;
[Баҳромнинг] даврони умридек бевафо эрди ва умри давронидек бебақо. *Тарихи мулуки ажам,* 517.

**БЕБАҲО** — 1. баҳоси йўқ, қимматли, тенгсиз, ўта даражада аъло, қадри чексиз:
Басе бебаҳо туҳфа, бори нафис,
Ки табъ ани топқай ўзига анис.
*Садди Искандарий,* 273а18;
Ҳар сифат туҳфаси ниҳоятсиз
Бебаҳо лаълу дурри ғоятсиз. *Сабъаи сайёр,* 49-2;

2. топилмайдиган, топилмас; нархлаб бўлмайдиган:
Олам аҳлидин вафо муҳтожи бўлмаким, алар,
Ҳам чекарлар бу матои бебаҳоға эҳтиёж.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-55.

**БЕБАҲОНА** — сабабсиз, важсиз, асоссиз:
Тараб бирла жоми шабона ичинг,
Тўла тутсалар бебаҳона ичинг.
*Садди Искандарий,* 308*аб*.

**БЕБАҲР** — бебаҳра, баҳрасиз, баҳраси йўқ, бенасиб; ≈ **и фазл** — илм-фандан баҳрасиз, фазлдан бебаҳра:
Амалға боқмаки бебаҳри фазл эрур яксон,
Фузайл Бармакий ўлсун, вагар Фузайл Аёз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-294;
≈ **ўл-** — бенасиб бўлмоқ, баҳрасиз қолмоқ:
Манга ҳажрингда май заҳр ўлди биллаҳ,
Тарабдин умр бебаҳр ўлди биллаҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 209.

**БЕБАҲРА** — фойдасиз, бенасиб, баҳрасиз:
Мир Ҳайдар... чун жунун нашъасидин бебаҳра эмасдур, сулуки тарийқида кўп офат ва андоз бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 148-149;
Эй Навоий, фақрдин бебаҳрадур юз ғам етиб,
Соликиким, шукр боринда шикоят айласа.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-29.

**БЕБИЗОАТ** — мол-мулксиз, бисотсиз, камбағал:
Ким мени зори бебизоатни,
Ўртаган журм ўтиға тоатни. *Вақфия,* 715.

**БЕБИЙМ** — қўрқинчсиз, довюраклик билан:
Боши узра ким эрканинг қилди фаҳм,
Такаллумга тил очти бебийму ваҳм.
*Садди Искандарий,* 264*аб*.

**БЕБОК** — 1. ботир, қўрқмас, ҳайиқмас:
Наҳангеки, баҳр ичра бебок эрур,
Гар ул сувда юз минг дури пок эрур.
*Садди Искандарий,* 256*б*2;
Тийғи ишқидин Навоийга не даҳшат, негаким
Телбадур жону фидоидур кўнгул, бебок руҳ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-110.
2. золим, тошбағир, шафқатсиз; маҳбуба, гўзал, ёр:
Кўзун уйқуда кўргач ўлдум, оё ўлмайин нетгай,
Киши гулшанда бехуд кўрса турки маст бебокин.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-459;
Бошима тиғ урди, кўксум чоку бағрим қилди захм,
Маст бебоким дедим, қаҳр этмиш ул худ ўйнамиш.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-279;
3. ҳаёсиз, мулоҳазасиз, андешасиз:
Яхшини бебокдин айлар жудо,
Покни нопокдин айлар жудо. *Ҳайратул-аброр,* 147-27;
Бебок ҳамдамлиққа ярамас, нопок маҳрамликка ярамас.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 157;
≈ **и нодон** — бефарқ, бепарво, мағрур; маҳбуба:
Буки чок айлаб яқо усрук чиқар эл қасдиға,
Мен ўлуб, эл жон топар бебоки нодонимға айт.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-51.

**БЕБОКЛИК** — ҳаёсизлик, бефарқлик; шафқатсизлик, бераҳмлик, адолатсизлик:
Пок васлиға керактур поклик,
Йўқки лавси журм аро бебоклик. *Лисонут-тайр,* 103-1;

Ногаҳ, эй аҳбоб, даврон қилмағай бебоклик,
Йўқса биздек юз туман жонон учун ўлсак не бок.
*Хазойинул-маоний,* Іб-347.

**БЕБОКОНА** — беҳаёларча, тортинмаслик, одобсизлик, андишасизлик билан, ҳурматсизлик билан:
Шайх эшитгач бўйла бебокона сўз,
Сакрабон қўптию ул ён қўйди юз. *Лисонут-тайр,* 177-16.

**БЕБУНЁД** — бунёдсиз, азалий эмас, абадий эмас:
Қурраи хок келди бебунёд,
Сув ичинда кесакка не бунёд. *Сабъаи сайёр,* 195-7;
Эй кўнгул ер-кўк асосин асру бебунёд бил,
Ул кесакни сувда кўр, бу сафҳани барбод бил.
*Хазойинул-маоний,* Іб-382.

**БЕВА** — есира хотин, тул аёл:
Қўяр эрди ҳамлин фалак беваси,
Сатарвонлиғ ар бўлмаса шеваси.
*Садди Искандарий,* 262а15;
Эр киши кўп ясанса бева бўлғай,
Бу сифат зуъафоға шева бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 139.

**БЕВАЖҲ** — сабабсиз, асоссиз, ўринсиз, далилсиз:
Керак Парвез паймониға кирмак.
Эрур беважҳ эл қониға кирмак. *Фарҳод ва Ширин,* 197;
Деди Ҳудҳудким, бу сўз беважҳ эмас,
Ҳар киши бу сўзни ҳолидин демас. *Лисонут-тайр,* 61-13.

**БЕВАЗН** — вазнсиз, енгил; салмоқсиз, қадр-қимматсиз:
Лутфи йўқтин кўнглума бевазн эрур шамшоду сарв,
Оҳ тортиб айласам ул қомати мавзунни ёд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-69;

≈ **айла-** — қадрсиз этмоқ:
Шукуҳу ҳилми айлаб элни бевазн,
Гиёҳу хасқа тоғ олида не вазн. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**БЕВАФО** — 1. вафосиз, аҳду паймонни бузувчи:
... бевафоси куйида кўнглига маскан қилмоғини тарғиб қилмоғи. *Мажолисун-нафоис,* 227;
Эй Навоий, бевафодур ёр, бас не фойда,
Нечаким десанг агар, ёхуд, магар ё кошки.
*Хазойинул-маоний,* IIа-361;

2. тошюрак, бераҳм:
Ҳошалиллоҳким, Навоий айлагай тарки вафо
Бевафо кофирлар олса жонни ҳам, имонни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-436;

3. адолатсиз, кажрафтор, бемурувват:
Кел эй соқию бу андешалардин бизни қутқарғил,
Вафо жомини тутким, бевафодур чарх даврони.
*Хазойинул-маоний,* IVб-636;

4. ўткинчи, бақосиз; бир лаҳзалик:
Бу гулшан гуллари чун бевафодур,
Алардин чекма, эй булбул, тарона.
*Хазойинул-маоний,* IVб-533;
Олам умрдек бевафодур. *Маҳбубул-қулуб,* 127;

5. золим, шафқатсиз:
Бевафо ҳақшунос элдин йироғлиг истаким,
Келмади ҳаргиз алардин ғайри бедоду жафо.
*Маҳбубул-қулуб,* 147.

**БЕВАФОВАШ** — вафосизларга ўхшаш; маҳбуба:
Йўқ вафо аҳлида бир зору паришон мен киби,
Бевафовашларни севмакдин пушаймон мен киби.
*Хазойинул-маоний,* IIа-346.

**БЕВАФОЛИҚ//БЕВАФОЛИҒ** — 1. вафосизлик, аҳдига вафо қилмаслик:

Шайхингизга бевафолиқ бошлабон,
Қиблангизни дайр ичида тошлабон.

*Лисонут-тайр,* 86-11;

Ёр келгумдур дебон бордию келмас, ваҳ яна
Бевафолиғ зоҳир этти, аҳди ёлғонлиғ доғи.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-625;

2. меҳрсизлик, шафқатсизлик, мурувватсизлик, бераҳмлик:

Қадаҳ кетурки, неча даҳр элига кўргузсанг
Вафо, натижа эмас ғайри бевафолиғлар.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-183;

Замонға бовужуди бевафолиғ таън қилмангким,
Замона аҳлидин расми вафо бобинда сайланмиш.

*Хазойинул-маоний,* IVа-147;

≈ **айла-//қил-** — вафосизлик қилмоқ, аҳдни бузмоқ:

Сипоҳим бевафолиғ айладилар,
Ҳама мендин жудолиғ айладилар. *Сабъаи сайёр,* 202-11;

Анга яхшики айлаб дилраболиқ,
Вафо аҳлиға қилғай бевафолиқ.

*Фарҳод ва Ширин,* 174;

Ул бевафолиқ қилиб Паҳлавондин айрилди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533.

**БЕВАҚТ** — бемаҳал, бемаврид:

Улким иши бевақту маҳал бўлмағуси,
Ҳар иштаки саъй этса халал бўлмағуси.

*Назмул-жавоҳир,* 41;

Бевақт ўлуб этти бўйла тақрир,
Ким мундоқ эмиш азалда тақдир. *Лайли ва Мажнун,* 75а16.

**БЕВАҲМ** — ваҳмсиз; қўрқмаслик, қўрқинчсиз; ≈ **у бим//бийм** — ваҳмсиз ва қўрқувсиз:

Турфа буким, Бул Башар келди атоларға ато,
Лек Булқосим деди фарзанд они беваҳму бийм.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-397;

Ул иш дафъи бу навъ эдиким ҳаким
Ки қилди қабул ани беваҳму бийм.

*Садди Искандарий,* 276б5;

≈ **у бок** — ваҳмсиз ва хавфсиз:

Бийик тахтдин чархи беваҳму бок,
Қуйи ташлаб, ул тифл бўлди ҳалок.

*Тарихи мулуки ажам,* 523;

≈ **у бок айла-** — ваҳмсиз ва хавфсиз қилмоқ:

Қаён азм беваҳму бок айлади,
Тенгиз бағрини чок-чок айлади.

*Садди Искандарий,* 310а20.

**БЕВОСИТА** — тўсатдан, бирданига, бир йўла; тўғридан-тўғри:

Хожа Мусайяб... қазо девонидин бевосита сиёсатқа муставжиб бўлуб ва эл анинг шарридин халос бўлдилар.

*Мажолисун-нафоис,* 78;

Паҳлавоннинг ушоқларидин бири бу фақир, қошиға изтироб била югуруб келдики, Паҳлавонға бевосита гаше воқеъ бўлубтур ва ҳуши зойил бўлуб, бехуд йиқилибтур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536.

**БЕВУЖУД** — мавжуд бўлмаган, вужудга келмаган, гавдаланмаган, пайдо бўлмаган, кўринмаган:

Анинг баҳри раҳмати қошида не вужуд бўлгай ва бевужудлар хатоси анинг... *Сабъаи сайёр,* 8-3.

**БЕВУҚУФ** — бехабар, хабарсиз, воқиф эмас:

Андоқки бир оз нима бевуқуфроқ киши қошида ўқуса эрди, кўп яхшилиқға ўткарур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**БЕГАЗАНД** — зиёнсиз, зарарсиз, озорсиз:

Агар чун нишона топиб дилписанд,
Чиқариб они қалъадин бегазанд.
*Садди Искандарий,* 288*а*6.

**БЕГАРОН** — 1. чексиз, чегарасиз, ҳадсиз, бепоён; баҳосиз:

Бўлиб ғарқа муҳити бегаронға,
Қолиб бир тахта ул бехонумонға. *Фарҳод ва Ширин,* 100;

Топшурдилар ани нуктадонга,
Гавҳарни муҳити бегаронға. *Лайли ва Мажнун,* 61*б*18;

2. кўп, мўл, ошиб-тошган, ҳаддан оша:

Не кавкабки нури анинг бегарон
Қуёш бирла ҳусн ичра айлаб қирон.
*Садди Искандарий,* 299*б*12.

**БЕГАРОНА** — чексиз, кўп; чексиз, беқирғоқ.

Жисмим аро доғи бегарона,
Ишқ ўтларидин келиб нишона. *Лайли ва Мажнун,* 73*а*2.

**БЕГАҲ//БЕГОҲ** — бевақт, ўринсиз, бемаҳал:

Сўз дей олурлар гаҳу бегаҳ, маҳаллу бемаҳал,
Бас маҳалдур, тарк қилсам балки хонумонни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-436;

Шаҳнинг тахтидин етти шаҳроҳ,
Олам аҳлиға гоҳу бегаҳ роҳ. *Сабъаи сайёр,* 74-10.

**БЕГИМ** — 1. бекзода:

Барча ани Бегиму мирзо дебон,
Хулқини хуш, ҳуснини зебо дебон. *Ҳайратул-аброр,* 159-26;

2. шоҳнинг хотинига ҳурмат юзасидан берилган ном:

Ул дурри гаронмояни тенгри таоло Мирзо била Бегим учун поянда тутсун. *Муншаот,* 140;

3. маҳбуба:

Аёғингга буки қилмоқ нисор жон нақдин,
Ҳақоратидин уёлурмен, эй бегим, аямон.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-256.

**БЕГОНА** — 1. ўзга, бошқа, ёт:

Сўзи эрди маъқулу ёрона ҳам,
Писанд этгудек хешу бегона ҳам.
*Садди Искандарий,* 289*а*2;

Ки мулкумда бегонани қўймағил,
Шабистонима ёнани қўймағил.
*Садди Искандарий,* 249*а*17;

2. ажралган, айрилган, озган; нодон:

Ёруғ кунда шамъи кофурий ёққонни ақлдин бегона дерлар.
*Маҳбубул-қулуб,* III;

Мен ғарибу ошиқу девонамен,
Ҳушу ақлу сабрдин бегонамен. *Лисонут-тайр,* 81;

≈ бўл- — айрилмоқ, ақлу ҳуши кетмоқ; ақлдан озмоқ:

Вафо кўз тутқан андин ҳушдин бегонаи бўлғай,
Паридин одамилиғ истабон девонаи бўлғай.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-666;

Бу эрди биймким девона бўлғай,
Хирад ойинидин бегона бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 62;

≈ қил- — айирмоқ, оздирмоқ:

Эй пари, телбамен андоқким ўзумни тонимон
Ўз-ўзимдин чу мени қилди ғаминг бегона.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-321.

**БЕГОНАВАШ** — бегонасифат, ошнолиги йўқ, ётга ўхшаш:
Чу ул бегонавашдин ошнолиғ кўрдум, айлабмен
Ўзумни бир йўли бегона барча ошноларға.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-323;
Бўлмас ул бегонаваш чун ошно бўл, эй кўнгул,
Бир кишига ошноким ошносидур анинг.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-197.

**БЕГОНАВАШЛИК** — қобилиятсизлик, фасодкорлик:
Муҳаммад Ҳусайн Мирзо... бағоят саркашлик ва бегонавашлик гўё зотида бор. *Мажолисун-нафоис,* 205.

**БЕГОНАВОР** — бегонасимон, бегонага ўхшаш, бегоналарча:
Зоҳир ўлуб ўзига бегонавор,
Юз урубон ҳар сори девонавор. *Ҳайратул-аброр,* 45-1.

**БЕГОНАЛИҚ//БЕГОНАЛИҒ** — 1. бегоналик, ётлик; бехабарлик:
Важҳи маош учун кишиким деса фикр этай,
Қисмат ризосидин анга бегоналиқ керак.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-723;
2. йўқотишлик, озишлик; узоқ бўлишлик:
Агарчи табъида девоналиғ бор,
Тарийқи ақлдин бегоналиғ бор. *Фарҳод ва Ширин,* 156;
3. илтифотсизлик; ёмонлик:
Ошнолардин, тилармен, айласам бегоналиғ
Қайда мумкин бўлмағум бегоналарға ошно.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-443.

**БЕГОНАПАРАСТ** — бегона, ўзини узоқ олувчи:
Менга бегонадурур ул буту мен ишқида маст,
Ошно бўлмайин этти мени бегонапараст.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-82.

**БЕГОҲ** — кеч, бевақт, бемаврид:
Суруб аҳволин онинг гоҳу бегоҳ,
Тилаб махфий ғамидин бўлмоқ огоҳ.
*Фарҳод ва Ширин,* 117.

**БЕГУМОН** — шубҳасиз, гумонсиз, шаксиз:
Бари тенгри тақдиридур бегумон,
Киши қилмоғи яхшидур гар ёмон.
*Садди Искандарий,* 312*б*13;
Водийи Тавҳид қатъ ўлган замон,
Водийи Ҳайрат кўрунур бегумон.
*Лисонут-тайр,* 166-10.

**БЕГУНАҲ//БЕГУНОҲ** — гуноҳсиз, айбсиз:
Кўр таажжуб ишқнинг бўстонидин,
Обу ранги бегунаҳлар қонидин. *Лисонут-тайр,* 92-20;
Ишқ журмидин нетиб инкор этай халқ ичра, ваҳ,
Лек эрурмен бу гуноҳ ичра бағоят бегунаҳ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-587;
Бириси буким ул ики кинахоҳ,
Ки қатлимға қўл сундилар бегуноҳ.
*Садди Искандарий,* 264*б*3;
Мактабдор — бегуноҳ маъсумларға жафокор.
*Маҳбубул-қулуб,* 32.

**БЕГУНАҲЛИҒ** — айбсизлик, гуноҳсизлик:
Вагар худ бегунаҳлиғингда шакдур,
Билай ул дамки, не қилмоқ керакдур.
*Фарҳод ва Ширин,* 210.

**БЕД** — тол (дарахти):
Бўлуб ахзар синонинг сарв монанд,
Анинг устида барги бед пайванд. *Фарҳод ва Ширин,* 27;

Занбақ анда лолагун бутқай, шажарлар сурх бед,
Ҳар чаманға берса сув қонлиғ сиришким ёғини.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-331.

**БЕДАВЛАТЛИҒ** — камбағаллиқ, бахтсизлик, бадбахтлик:
Мавлоно Хуррамий... аммо ўз зоти бедавлатлиғлари жиҳатидин бу сафарлардин келгандин сўнгра борғандин бурунроқдин бехабарроқ ва бадфеълроқ келди.
*Мажолисун-нафоис,* 93.

**БЕДАВО** — давоси йўқ, иложи йўқ, чорасиз:
Фироқ тийралигининг можароси ва ўз куймаклигининг дарди бедавоси. *Мажолисун-нафоис,* 224;
Зор кўнглум илгида, озор ҳам илгидадур,
Бедаво озорини касб этти бу зор илгидин.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-481;
≈ **дард** — тузалмайдиган касаллик; давосиз дард, оғир хасталик; ажал, ўлим:
Дамеким, шаҳ ўз адлидин фард эрур,
Анга ул дами бедаво дард эрур.
*Садди Искандарий,* 254*а*4.

**БЕДАРАНГ** — 1. тўхтовсиз, тез, тезлик билан:
Чекиб қавси-қузаҳни бедаранги,
Анга боғлаб синон янглиғ хаданги.
*Фарҳод ва Ширин,* 71;
Тунд бўлуб қотили пўлодчанг,
Деди, икингизни чопай бедаранг. *Ҳайратул-аброр,* 109-15;
2. тез юришли, чаққон:
Баҳори булут пилдек бедаранг,
Қилур жилва ҳар ён бари пил ранг.
*Садди Искандарий,* 297*б*4.

**БЕДАРД** — 1. бепарво, беғам, ҳеч нарса билан иши йўқ:
Юз меҳнату бийм дарди бир ён,
Бедард ҳаким дарди бир ён. *Лайли ва Мажнун,* 69*б*16;
Жаҳон ичра ҳамдард кам бўлса тонг йўқ,
Ки бедард кўп, лек дард аҳли камдур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-138;
2. дардсиз, дарди йўқ, ғаму аламсиз, андуҳсиз:
Золим ва бедард суҳбатида нукта сурма.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 163.

**БЕДАРДЛИҒ** — беишқлик, бемуҳаббатлик; дардсизлик, беғамлик:
Мутрибо, туз бир суруди дарднок,
Соқиё, бедардлиғдин мен ҳалок. *Лисонут-тайр,* 67-10;
Зоҳир айлаб борчангиз бедардлиғ,
Кўргузуб фақр ичра юз номардлиғ. *Лисонут-тайр,* 87.

**БЕДАРИҒ** — 1. аёвсиз, шафқатсиз, қўрқмасдан:
Меҳрсизликдин фалак эл қатлин айлар бедариғ,
Йўқса невчун дафн этар ҳар кун қуёштин ерга тиғ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-313;
Қиёдек белида камар узра тиғ,
Қамардин адув чопқали бедариғ.
*Садди Искандарий,* 302*б*11;
2. ўйламасдан:
Ки солиб улус таркидин қинға тиғ,
Қилиб тарк қон тўкмагин бедариғ.
*Садди Искандарий,* 238*б*8.

**БЕДАРМОН** — кучсиз, қувватсиз; иложсиз, давосиз:
Чу андоғ ҳажри бепоёнға қолди,

Не ҳижрон, дарди бедармонға қолди.

*Фарҳод ва Ширин,* 162;

Гар манга бу дард бедармон эрур,
Лек дармони санга осон эрур. *Лисонут-тайр,* 7-17.

**БЕДАСТ** — дастасиз, қўлсиз; ≈ **у по** — қўл-оёқсиз; қўлидан иш келмайдиган нўноқ, ландавур:

Бу иноятлар муқобаласида хизмате топай деб, дасту по урмоқ мушкул ва бедасту полардек боқиб турмоқ андин мушкилроқ. *Вақфия,* 717.

**БЕДИЁНАТ** — виждонсиз, инсофсиз, номуссиз, хиёнаткор, хоин:

Илму тақвосидин кўнгулларда шукуҳ ва диққат фаросатидин бедиёнатларга андуҳ. *Маҳбубул-қулуб,* 22;

Чун омонатда бедиёнат эди,
Иши шаҳ молиға хиёнат эди. *Сабъаи сайёр,* 98-12.

**БЕДИЛ** — 1. дилсиз, юраксиз; ҳолсиз, мажолсиз; дардли, аламли; мафтун, маҳлиё:

Қилди чун диққат била маҳваш хитоб,
Ожиз ўлди бедил айтурдин жавоб. *Лисонут-тайр,* 191-4;

Юз кўнгул бирла санавбар бедил ўлгай қаддига
Жилва берса зорлар кўнглин олиб дилдор қад.

*Хазойинул-маоний,* Iб-141;

Замон аҳлидин ўзин соҳибдил тутқан ёлгон айтур ва бедил тутқаннинг ҳам сўзи ёлғонлиқ сори қайтур.

*Маҳбубул-қулуб,* 124;

2. қайғули, ҳасратли ошиқ:

Мени бедилға, ёраб, бу кўнгулни тутқил арзоний,
Они мендин айирма, доғи менсиз тутмағил они.

*Маҳбубул-қилиб,* 125;

3. ошиқ, мафтун:

Бедил кишисин топиб алар ҳам
Қилдилар ул ишга ёру маҳрам. *Лайли ва Мажнун,* 64а16;

≈ **и афтода** — тушкунликда қолган, нотавон, фақир, хоксор:

Эй парирух, ишқ келмас тахт ила тож аҳлидин,
Истасанг ошиқ менингдек бедили афтода топ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-44;

≈ **и зору ҳақир** — камтар ва хоксор ошиқ:

Бор эди бир бедили зору ҳақир,
Бўлди бир бадмеҳр ишқиға асир. *Лисонут-тайр,* 202-8.

**БЕДИЛЛИК, БЕДИЛЛИҚ, БЕДИЛЛИҒ** — юраксизлик, қўрқоқлик, беҳоллик, бемалоллик:

Ул соҳибдил бу даъво зуҳури андин мушкил ва агар ул киши замон аҳлининг бедиллиғиға юраксизлиқ маҳмил.

*Маҳбубул-қулуб;* 124;

Гарчи баъзи қилди бедиллиқ аён,
Ҳудҳуд иршодин қилиб шарҳу баён.

*Лисонут-тайр,* 187-5;

2. мафтунлик, ошиқу-беқарорлик:

Бу мушкилроқки мундоқ зору бедил,
Ки бедиллиқ эрур жониға мушкил.

*Фарҳод ва Ширин,* 175;

Келтуруб, чок айлабон кўксум, они ўрнига сол,
Мени бедиллик балоу меҳнатидин қутқару.

*Хазойинул-маоний,* IVб-513;

Бедиллигидин телба кўнглин тилай боргонин бу ғазалда охирғача мусалсал айтилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 212.

**БЕДИЛОНА** — кўнгилсиз, бедилона:

...бедилона ажзға тушмакдин ғоятсиз иззат кўрмоқ.

*Фарҳод ва Ширин,* 216.

**БЕДИН** — динсиз, ғайридин:
Десанг қолғай обод диннинг уйи,
Бу бедин била бўлмағил ҳамвисоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-313.

**БЕДОД** — 1. адолатсизлик, зулм; жабр, ситам:
Дўст жавридин ингранма, душман бедодидин гунгранма.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;
Сенсиз ишим фарёд эрур,
Ўз жонима бедод эрур. *Мезонул-авзон,* 41;
2. кучли изтироб, азоб:
Ваҳки, ваҳшу тайр уюмаслар ғамим бедодидин,
Кеча ит афғонидин бил, субҳ қуш фарёдидин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-259;
≈ **айла-//еткур-//эт-** — жабр-ситам кўрсатмоқ, зулм қилмоқ, қийнамоқ, азоб бермоқ:
Ҳажри чун кўнглума бедод айлабон,
Они истарга сени ёд айлабон. *Лисонут-тайр,* 7-4;
Агар Шеруя доғи этти бедод,
Анга доғи фалакдин етти бедод. *Фарҳод ва Ширин,* 202;
Ул барчанинг эвази таадди ва бедод еткурди.
*Тарихи мулуки ажам,* 517;
Неча ашкимдин манга, эй ишқ, бедод эткасен
Оҳдин жисмим хасин ҳар лаҳза барбод эткасен.
*Хазойинул-маоний,* IVа-279.

**БЕДОДГАР** — золим, зулм қилувчи, жабрловчи, ситамгар:
Чарх била анжуми бедодгар,
Қаҳрлари ўтиға дуду шарар. *Ҳайратул-аброр,* 82-19;
Сипоҳи чекти кўргузмакка бедод,
Ки бермас олами бедодгар ёд. *Фарҳод ва Ширин,* 140.

**БЕДОДИЙ** — жабр-ситамли, зулм қилувчи, золимлик, қотиллик:
Ҳар золимеким, жабборлиғ тоғида бедодий қоплонининг ҳар холидин бир кўз тикарким, мазлум фароғати кийигин қайда кўргай. *Вақфия,* 718.

**БЕДОДЛИҚ** — золимлик:
Зоҳир айлаб барчангиз бедодлиқ,
Кўргузуб фақр ичра юз ношодлиқ. *Лисонут-тайр,* 87-4.

**БЕДОР** — уйғоқ, ҳушёр, сергак:
Бахтим уйқусидин афғонлар чекардин гўйиё,
Ҳар кеча кўз юммай анжум то саҳар бедор эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-159;
Истасанг уйғанмоқ, ўл бедорлар ҳамсуҳбати,
Ким бу ғафлатни магар дафъ айлагай огоҳлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-85;
≈ **бўл-//ўл-** — уйғонмоқ, ҳушёр бўлмоқ:
Бир уйқу бўлсун ул майдин падидор,
Ки бўлғайбиз қиёмат субҳи бедор. *Фарҳод ва Ширин,* 205;
Эй сабуҳ аҳли, мени бир жом бирла тиргузунг,
Ким ўлум ҳоли хумор илгида бедор ўлмишам.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-225;
≈ **айла-** — 1. уйғотмоқ:
Тушта васли бўлса гар худ барча сўнгги уйқудур,
Эй Хизр, ҳайвон суви ичмакка бедор айлама.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-298;
2. қўзғотмоқ:
Уйқуда ул кўз манга юз фитна бедор айламиш,
Ноз ила уйғанса, неткай англа хонумонима.
*Хазойинул-маоний,* IVб-547;

≈ **қил-** — қўзғотмоқ:

Уйғониб субҳ уйқусидин меҳр шамъин тор қил,
Кўз очиб ҳар гўшадин бир фитнани бедор қил.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-406.

**БЕДОРЛИҚ//БЕДОРЛИҒ** — уйғоқлик, хушёрлик, сергаклик, ҳижрон аламидаги уйқусизлик:

Мену фирқат айёмию зорлиғлар,
Ҳар оқшом тонг отқунча бедорлиғлар.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-156;

Маст эди, етти анга ҳушёрлиғ,
Уйқусиға қўйди юз бедорлиғ. *Лисонут-тайр,* 109-7;

Усрукки элга буюрғай ҳушёрлиқ-уйқучидекдурким, элга ўргатгай бедорлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 39;

≈ **айла-** — ҳушёр бўлмоқ;

Язак аҳлиға айла бедорлиқ,
Талоё аро айла ҳушёрлиқ. *Садди Искандарий,* 260*б*2.

**БЕДОҒ** — доғсиз; белгисиз:

Туганлар момуғидин ҳар ён ул тоғ,
Очиб юз лола, лекин барча бедоғ.

*Фарҳод ва Ширин,* 188.

**БЕЁР** — ёрсиз, маъшуқасиз; бедўст:

Таън қилмангким, Навоий бекасу беёр эмиш,
Ким анга оламда ошиқлиқ иш ўлмиш, ишқ эш.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-207;

Қолиб дарду бало беёру мунис,
Бўлуб ҳижрон туни бешамъи мажлис.

*Фарҳод ва Ширин,* 194.

**БЕЖАДАЛ** — жанжалсиз, мунозарасиз, бебаҳс:

Мушкили афлок бўлуб бежадал,
Бу Алийи фикрати оллида ҳал.

*Ҳайратул-аброр,* 127-17.

**БЕЖАЗБ** — жозибасиз, ёқимсиз:

Бежазб сариғ эрур риёлиқ,
Самғ айлай олурму каҳраболиқ. *Лайли ва Мажнун,* 95*а*16.

**БЕЖИҲАТ** — сабабсиз, ўринсиз, беҳуда:

Қадаҳ ичмак ёзуқ деб асру мардуд этмагил, эй шайх,
Бу қисм эрса азалдин, бежиҳатдур бизни ёзғурмоқ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-334;

Нечук одамий бежиҳат ғам егай,
Вагар бўлса юз минг жиҳат ҳам егай.

*Садди Искандарий,* 308*а*11.

**БЕЖО** — беҳуда, ўринсиз, хато:

Улки бежо нуқта била ҳабибни хабис қилғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 30.

**БЕЖОДА** — қизил, қирмизи тош, маржон:

Кўмган ўлғайсен бошингни бир овуч тош остида,
Тожингга зийнат агар лаъли дуру бежода эт.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-54;

Ҳамойилдаги тиғи бежодадек,
Қўл ичра синони келиб ходадек.

*Садди Искандарий,* 262*б*10.

**БЕЖОН** — жонсиз, ўлик:

Вола ул суратқа, жоно, то бўлубтурмен, эрур
Сурати бежон кўзидек, ул тараф ҳайрон кўзум.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-438;

Ўлик ошиқ ила маъшуқи бежон,
Нечукким сарв бирла ишқи печон. *Фарҳод ва Ширин,* 206;

≈ **айла-** — жонсиз қилмоқ, бежон қилмоқ:

Бу суратларни айлаб гарчи бежон,
Буларни айлабон сурат, ани жон. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**БЕЖУРМ** — гуноҳсиз, айбсиз, пок:

Бежурмларға қасду ғийбатлари қатлпайванд ва бегунаҳларға кизбу туҳматлари рост монанд. *Маҳбубул-қулуб,* 57;

Бу неча рамида жонидин кеч,
Бежурм гуруҳ қонидин кеч. *Лайли ва Мажнун,* 74а21.

**БЕЗ I** — тиришқоқ, ғайратли:

Безки сорт «кадуд» дер ва бизки «мо» ва «наҳну» маъниси биладур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 13.

**БЕЗ II** — *сочувчи, таратувчи, сепувчи;* қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб келади.

**БЕЗА-** — 1. безамоқ, ясатмоқ, зийнат бермоқ; пардозламоқ, зеб бермоқ:

Ул безабон «Махзани асрор»идин,
Бу ёрутуб «Матлаи анвор»идин.
*Ҳайратул-аброр,* 28-18;

Зарварақ бирла безабдур гул юзин, ваҳ, турфа кўр,
Ким баҳор ичра хазон зоҳир қилибтур гулшаним.
*Хазойинул-маоний,* Iб-415;

2. яшнатмоқ, равнақ бермоқ:

Кўнгулда қадду узоринг хаёлин эттим нақш,
Бу боғни безадим сарву гул ниҳоли била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-578;

3 маҳбубанинг гулгун қиёфасини кўнгулда тасаввур қилмоқ:

Жон эви ичра хаёлингни безар бўлса кўнгул,
Пари ўлур тароғ ўқунгнунгу пайкон кўзгу.
*Хазойинул-маоний,* Iб-532.

**БЕЗАБОН** — тилсиз, соқов:

Ул безабоннинг кўрар кўзин ҳам тикиб, мақсуди ани сайёд қилмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 51;

Борча сўзлар мушкилидур бу ҳадис,
Безабонларнинг тилидур бу ҳадис. *Лисонут-тайр,* 189-17.

**БЕЗАЛ-** — ясатилмоқ, зийнат берилмоқ, ороланмоқ:

Эйки, кўрмайсен қуруқ шохи безалган гул била,
Ҳажр тошидин саросар жисми афгоримға боқ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-244;

Безалди чу ул маҳвашқа жамол,
Жамолин кўруб васлидин коминг ол.
*Садди Искандарий,* 322а5.

**БЕЗАН-** — ясанмоқ, ўзига оро бермоқ:

Эранлар ясанмоғиким намойиш учундур, хотунлар безанмагидекдурки оройиш учундур. *Маҳбубул-қулуб,* 100;

Эрур бас чу ҳусну малоҳат санга,
Ясанмоқ, безанмак не ҳожат санга.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 11.

**БЕЗАРАР** — зарарсиз:

Ким ул хора бир тош эрур безарар,
Вале ганждин элгадур юз хатар.
*Садди Искандарий,* 267а21.

**БЕЗОДЛИҒ** — бесармоя, ҳеч нарсасиз:

Яъни бу йўл зодидур безодлиғ,
Зоду тўша қайдидин озодлиғ. *Лисонут-тайр,* 218-1.

**БЕЗОР** — безор:

Жон фидо қилсам, қилурлар дўстлар душманлиғим,
Не ажаб гар дўстлик ойинидин безор эсам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-423;

Бу кўнгул озоридин безормен бор муддате,
Бўлғали бизлар аро озорлиғ, безорлиғ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-318;

≈ **бўл-** — жонидан тўймоқ, безмоқ:
Номуборак базмиға улки гирифтор бўлғай, номақбул ҳаракотидин умридин безор бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 102.

**БЕЗОРЛИҒ** — жонга текканлик, зериканлик:
Бу кўнгул озоридин безормен бор муддате,
Бўлғали бизлар аро озорлиғ, безорлиғ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-318.

**БЕИВАЗ** — тенги йўқ, ўрнига ўтолмайдиган, эвазсиз; тенгсиз, бебадал:
Офаринишдин қилиб инсон ғараз,
Они айлаб халқ ичинда беиваз. *Лисонут-тайр,* 4-9.

**БЕИДРОК** — идроксиз, онгсиз, фаросатсиз, бетамиз:
Воиз айтур, ҳур умиди бирла ул ой таркин эт,
Эй Навоий, кўрки, ул пургўй беидрок эмиш.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-147;
Эмгаклариға чидасанг, отинг беидрок, таклифларидин оз ёдосанг зотингға туҳмати имсок. *Маҳбубул-қулуб,* 109.

**БЕИЖТИНОБ** — қочмайдиган, тортинмайдиган, четлашмайдиган; забардаст:
Шайх Абулаббос қасоби интисоб,
Ким замонда қутб эди беижтиноб.
*Лисонут-тайр,* 176-16.

**БЕИКРОҲ** — зўрловсиз, мажбур қилмасдан:
Дайр пири илгидин зуннори белга боғлабон,
Бут қошида қилмас эрсанг сажда, беикроҳ қайт.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-85.

**БЕИЛТИФОТ** — бемурувват, бемеҳр, илтифотсиз, марҳаматсиз:
Лек ул олий сифати пок зот,
Бор эди бу борчаға беилтифот. *Лисонут-тайр,* 124-14;
Кўруб шаҳни бу навъ беилтифот,
Юзумга менинг келди мунча уёт.
*Садди Искандарий,* 264*а*8.

**БЕИНТИҚОЛ** — ажрамайдиган, кўчмайдиган:
Рўзий ўлғай то абад беинтиқол,
Қатъ қилған қушқа гулзори висол. *Лисонут-тайр,* 25-17.

**БЕИНТИҲО** — кўп, ҳадсиз, чексиз, охири йўқ:
Қилиб таъна мусрифқа беинтиҳо,
Неким зоеъ этганга берди баҳо.
*Садди Искандарий,* 295*б*6.

**БЕИСТИТОАТ** — қудратсиз, кучсиз, заиф, нотавон:
Бу бесомони кам бизоат ва бу нотавони беиститоат бу алтоф муқобаласида не дей олғаймен. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704.

**БЕИХТИЁР** — 1. тутқин, асир, банда; эрксиз, ихтиёрсиз, чорасиз, иложсиз:
Тилар қилмоғиға ўзин бахтиёр,
Эрур лек қилмасда беихтиёр. *Садди Искандарий,* 266*а*11;
Дам-бадам оҳим чекарга сабр ила тоқатни ақл,
Ихтиёр этти, вале беихтиёр этти фироқ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-333;

2. ихтиёрдан ташқари, ўз-ўзидан:
Ёрсиз ифрот ила гар йиғласам, айб этмангиз,
Ким эрур бу иш манга беихтиёр, эй дўстлар.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-144;
Ёшурун эрди ғамим муфрит қадаҳ ўтган кеча,

Йиғлатиб беихтиёр этган эмиш эл ичра фош.
*Хазойинул-маоний,* IVб-264;

3. тўсатдан:
Барча беихтиёр ўкурдилар,
Қўпуб анинг сари югурдилар. *Сабъаи сайёр,* 141-11;
4. ўз-ўзига кучи етмаган, хоҳишини идора қилолмаган:
Не тонг, нолада қолмаса ихтиёрим,
Ки зулм ичра беихтиёрим етишти.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-638;

5. ҳушсиз, онгсиз, мафтун:
Ола келур бўлса Мажнун шеваи беихтиёр,
Қўймайин ўз ихтиёрига, бу сори бошқару.
*Хазойинул- маоний,* IVб-513;

Они сўз чу беихтиёр айламиш,
Ажаб нукталар ошкор айламиш,
*Садди Искандарий,* 257б2.

**БЕИХТИЁРЛИҒ//БЕИХТИЁРЛИҚ** — эрксизлик, чорасизлик, ихтиёрсизлик, ноиложсизлик; мафтунлик:
Ҳар ойинаким, беихтиёрлиглардин қаландарвашлиғ ва сару по бараҳналиғ ва тоғ ва водий тутмоқ ва мақсуди аслийдин ўзга барчани унутмоқлик даст берур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;

Деманг ғамида йиғлама кўп ихтиёрсиз,
Беихтиёрлиқда манга ихтиёр йўқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-316.

**БЕИХТИЁРОНА** — эрксизларча, мағлубларча:
Чун муҳлик интизоридин жон оғизға етти ва шикеболиғ ихтиёри иликдин беихтиёрона кетти. *Муншаот,* 94.

**БЕИШТИБОҲ** — шубҳасиз, бешак, аниқ, бегумон:
Рафиқ икки дарвеш беиштибоҳ —
Эрур яхшироқ ким адув икки шоҳ.
*Садди Искандарий,* 258б7;

Кимгаким қилди вафо, ваҳким, жафо подош эди,
Олам аҳлида вафо мавжуд эмас беиштибоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-702.

**БЕИШҚ** — ишқсиз, ишқи йўқ, муҳаббатсиз; бедард; бефаҳм:
Бўлур ҳусн ичра бир оники аҳли ишқ дарк айлар,
Йўқ эрса зоҳиди беишқнинг йўқ мунча идроки.
*Хазойинул-маоний,* IIа-330.

**БЕК//БЕГ** — бек, амалдор:
Туркнинг улуғдин кичигига дегинча ва навкардин бегига дегинча сорт тилидин баҳраманддурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 6;

Чун парию ҳурдур отинг бегим,
Суръат ичра дев эрур отинг бегим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 12;

Ўзи шаҳлар аро хайли нубувватда Муҳаммаддек,
Ва лекин беклар онинг оллида пайғамбар асҳоби.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-699.

**БЕКА** — хонима, бек хотини:
Лайлию Ширинға ҳам айла гаҳи илтифот,
Бекага чун йўқ гузир уй қизила доядин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-493.

**БЕКАМУ ҚЎСТ** — тўлиқ, етук, бекаму-кўст:
Чун анга нукта йўқ эди жуз руст,
Кўрганин шарҳ қилди бекаму кўст. *Сабъаи сайёр,* 170-9.

**БЕКАН-//БЕГАН-** — ёқтирмоқ, хуш кўрмоқ, маъқул тутмоқ, мақбул топмоқ:

Борча яхши айтибдурлар, мен беканурмен.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

Мавлоно Номий... иншо била нома хатин битурга машҳурдур, аммо иншода ҳеч мунши они беканмас.

*Мажолисун-нафоис,* 154;

Хожа сўзин тугатмак эрди ҳамон,
Ки ҳадисин беканди яхши ёмон. *Сабъаи сайёр,* 184-9.

**БЕҚАС** — ёлғиз, ғариб, кимсасиз:

Хаста куюнгда ётмишам бекас,
Тутқучим, қопқучим итингдур бас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-253;

Эй ишқ ўтида хасим нечуксен,
Эй бедилу бекасим нечуксен? *Лайли ва Мажнун,* 80*а*16;
Ким бўлди бу бекасу фақиринг,
Ҳажр ичра ятимингу асиринг. *Лайли ва Мажнун,* 91*а*8.

**БЕҚАСЛИК** — ёлғизлик, ғариблик, танҳолик, кимсасизлик:

Ёлғизу бекаслигига йиғлади,
Чорасин билмаслигига йиғлади. *Лисонут-тайр,* 91-6;
Бекаслигу дард куйида гард ўлмоқ
Хушроқки ямон била ҳамоворд ўлмоқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47.

**БЕКИН** — *кўмакчи сўз* -дек, -дай, каби, ўхшаш, сингари, симон, монанд:

Юз бу оламча яратмоқ қудратинг оллинда жоиз,
Сад бекин ижод қилмоқ ўзгаларга йўқ мужавваз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-203.

**БЕКЛИК** — амирлик, амалдорлик; беклик, улуғлик:

Қилибтур Паҳлавон Неъмат таманно,
Ки беклик хонақаҳда қилса хизмат.

*Хазойинул-маоний,* IVб-739.

**БЕҚОР** — ишсиз, бекорчи; беҳуда, бефойда, яроқсиз:

Ёр ҳолим англамоқ уммедидин навмидмен,
Халқнинг юз меҳнату бекоридин нокормен.

*Хазойинул-маоний,* IIа-269;

Бир иш деса бўлмас сазовор эмас,
Ки бир ришта тоб анда бекор эмас.

*Садди Искандарий,* 285*а*15;

≈ **ўл-** — чиппакка чиқмоқ, йўққа чиқмоқ, бенатижа қолмоқ:

Ангаким хома гуҳарбор ўлғай,
Ҳайфким, бухл ила бекор ўлғай.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-425.

**БЕҚОРЛИҚ** — ишсизлик, бекорчилик:

Қўюб бекорлиқ фарзона бўлғил,
Илик ур ишгаву мардона бўлғил. *Вақфия,* 717.

**БЕЛ** I — 1. бел:

Ёқа чоку, ўзи бебоку, белида зуннор,
Бир иликида пичоқ, бир қўлида жоми шароб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-48;

Эй Навоий, қил фано ҳосилки, истар чоғда дўст,
Белга руст айлаб этак тебрарга бўлғайсен муад.

*Хазойинул-маоний,* Iб-142;

2. бирон нарсанинг ўрта қисми, ўртаси, бели:

Чу маст ўлдум эса, май била юнгиз баданим,
Тонгинг ушалған наъшим белига риштаи ток.

*Хазойинул-маоний* IIIб-334;

≈ **боғла-** — бирон ишга аҳд қилмоқ, киришмоқ; тайёр бўлмоқ, отланмоқ:

Қуллуққа белимни икки ерда боғлай мен. *Муншаот,* 139;

Қуллуққа кўнгилни чуст боғла
Хизматқа белингни руст боғла. *Вақфия,* 717;

≈ **га зуннор боғла-** — белга зуннор боғламоқ; кофирликни бўйнига олмоқ:

Белга маҳкам боғлабон зуннорни
Ўздин айлай шодмон куффорни. *Лисонут-тайр,* 67-17;
Ки ишқ куфри аро белга боғладим зуннор,
Бут оллида яна айб айламанг сужудумни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-598;

≈ **ни эт-//қил-//чек-** — бел боғламоқ; киришмоқ, аҳд қилмоқ:

Қўзу зулфунгдин андоқ куфр шоеъдурки, ер ҳасрат,
Белин тақвиға қилған маҳкам эл зуннорлиғларға.
*Хазойинул-маоний,* IIа-324;

Қулларға ўзумни ҳамдам эттим,
Қуллуққа белимни маҳкам эттим. *Вақфия,* 717;
Дайр пири хизматиға чекмайинму белни чуст,
Ким нега зуннордин тонгмиш белимга бир марас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-248.

**БЕЛ** II — курак, белкурак:

Ки болчиғ пуштасин нўги итик бел,
Ваё пору била қор аритур эл. *Фарҳод ва Ширин,* 116.

**БЕЛАН-** — беланмоқ:

Қимдаким доғи вафо кўрса, шаҳид айламаса,
Лоласининг не учун қонга бўлмиш кафани?
*Хазойинул-маоний,* IIа-403.

**БЕЛБОҒ** — белбоғ, камар, қийиқ:

Не кўрунди қоматингча найшакар ширину туз,
Не онинг банди белингга боғлаған белбоғча.
*Хазойинул-маоний,* Iб-588;

Чиқиб устига бармоқ шаҳсувори,
Бўғун белбоғию тирноқ узори. *Фарҳод ва Ширин,* 13.

**БЕЛГУ** — белги, асар, ному-нишон, нишона:

Ўйлаким ҳар кимса неким қилғуси,
Баъзи ишта бор онинг бир белгуси. *Лисонут-тайр,* 209-13;
Кетур бир бода, эй соқийки, ичсам қолмағай боқий,
Фанодин бал, бақодин ҳам замирим лавҳида белгу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-510.

**БЕЛГУЛУК** — белгили, нишоналик:

... кафш ва дасторларин ва ёғлиқларин ва анинг учида тугунгинаси бўлса, белгулукларин мулозимларға топшуруб...
*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* 528.

**БЕЛИЧА** — белигача:

Дунё сори ким майл ўқин отти, ахий,
Анинг ваҳлиға белича ботти, ахий.
*Назмул-жавоҳир,* XV-35.

**БЕМАДАД** — ёрдамсиз; нафсиз, бебаҳра, фойдасиз:

Не тонг бўлса бу бирга фаҳму хирад,
Яна бир хираддин эса бемадад.
*Садди Искандарий,* 291б21.

**БЕМАДОР** — мадорсиз, дармонсиз, ҳолсиз:

Деганимдин бемадор эттинг мени,
Қилғанимдин шармсор эттинг мени. *Лисонут-тайр,* 137-3.

**БЕМАДОРО** — муросасиз, келишмаслик; риоясиз; андешасиз:

Алар хорани бемадоро кесиб,
Мадоросиз ул тоғда хоро кесиб.
*Садди Искандарий,* 306б14;

Фалак ким ул иш бемадоро қилиб,
Қиёмат кунин ошкоро қилиб. *Садди Искандарий,* 317а11.

**БЕМАЗА** — мазасиз, мазмунсиз, тутуриқсиз:
Лафзлари бемаза таркиби суст,
Носара маънию адо нодуруст. *Ҳайратул-аброр,* 37-12;
Йўқса ёлғон демакда ким базадур,
Чун узоқ чекти асру бемазадур. *Сабъаи сайёр,* 31-21.

**БЕМАЙ** — майсиз, шаробсиз, ичкиликсиз; ≈ у нуқл — шаробу емаксиз:
Даме бемаю нуқл масрур эмас,
Манга онинг ислоҳи мақдур эмас.
*Садди Искандарий,* 240*а*12.

**БЕМАКОНЛИҚ** — маконсизлик, жойсизлик:
Макони бўлмайин жуз бемаконлиқ,
Нишони қолмайин жуз бенишонлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 11.

**БЕМАЛОЛ** — бемалол, эркин, тўсиқсиз, малолсиз, озорсиз:
Ҳақгўй қушнинг тамкин била зикр айтури қошида қарлуғочнинг бемалол янгшамоғи малолат келтурур
*Маҳбубул-қулуб,* 116;
Ҳар бири онча урунуб бемалол,
Ким йиқилиб қўпқали топмай мажол. *Ҳайратул-аброр,* 81-5.

**БЕМАЛОҲАТ** — кўрксиз, чиройсиз: кўримсиз, ўхшовсиз:
Бемалоҳат хўбким дебо киёр бор ўйлаким,
Маъни ўлғай чошнисизлик анга пуркор лафз.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-289.

**БЕМАНЗИЛ** — манзилсиз, маконсиз, жойсиз:
Ҳаббазо, ишқки кирёси фазосидур онинг
Барча беманзилу маъвоу маконларға малоз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-149.

**БЕМАОШЛИҚ** — фойда зиённинг фарқини билмаслик:
Сайид имод... беақл, бемаошлиқ била ҳар не топқонин зоеъ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 194.

**БЕМАЪНИ** — маъносиз, мазмунсиз; беасос:
Яқиндур ким бу бемаъни фасона,
Эрур боштин-оёқ макру баҳона. *Фарҳод ва Ширин,* 139;
Гавҳари маъний ҳамоно улдурур,
Сайри бемаъни манга бу йўлдурур. *Лисонут-тайр,* 47-8.

**БЕМАЪНО** — маъносиз:
Маъно аҳли ҳақиқати махфий ва сурат аҳлининг ҳақиқати даъво ва даъво ҳақиқатда бемаъно. *Маҳбубул-қулуб,* 63.

**БЕМАҲАЛ** — бевақт, бепайт, ноўрин:
Сўз дей олурлар гаҳу бегаҳ маҳаллу бемаҳал,
Бас маҳалдур, тарк қилсам балки хонумонни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-436;
Уйдаги бутни бемаҳал қилибон,
Ясаган бут била бадал қилибон. *Сабъаи сайёр,* 103-28.

**БЕМАҲОБАТ** — қўрқинчсиз, ваҳмсиз, дадил:
Етишгач ғор ичига бемаҳобат,
Кўзига учради мундоқ китобат. *Фарҳод ва Ширин,* 72.

**БЕМЕҲНАТ** — машаққатсиз, заҳматсиз, озорсиз:
Анинг ҳукмидадур бемеҳнату ранж,
Тўла ҳар ерда Қорун ганжидек ганж.
*Фарҳод ва Ширин,* 107.

**БЕМЕҲР** — меҳрсиз, шафқатсиз, тошюрак:
Агарчи келмади бемеҳр ёр жаври ёмон,
Чу яхши боқсанг, эрур ёри меҳрибон яхши.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-581;
Ул ой менинг била бемеҳр эканин англабмен
Мани ўзига вафосиз деганни англабмен. *Мезонул-авзон,* 53.

**БЕМЕҲРЛИК** — меҳрсизлик, шафқатсизлик:
Даҳр боғида гиёҳи меҳр ҳаргиз бутмади,
Гар десангким, кўрмайин бемеҳрлик бу сўзга бут.
*Хазойинул-маоний,* Iб-91;
Ваъдаи меҳрин манга юз қатла ёлғон этти чарх,
Сен доғи бемеҳрлик қилсанг, юз ул ёлғонча қил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-379.

**БЕМИННАТ** — миннатсиз, қилинган яхшиликни юзига солмаслик:
Бу диққатпеша ва зарофатандеша азизлардин агарчи баъзи ажал майидин маст ва бехабардурлар ва қолған аҳли хизмат ва убудиятни шоҳ лутфидин шоистаи эҳсони беминнат. *Мажолисун-нафоис,* 170.

**БЕМИСЛ** — мислсиз, беқиёс, тенги йўқ, ўхшаши йўқ:
Соҳибқиронлиқ лақаби била сарафроз қилибдурлар ва бемисл ва анбозлиғ васфи била мумтоз этибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 32;
Охир худованд бемислу монандким анга йўқтур шабеҳу шарику волид ва фарзанд яктойидур.
*Маҳбубул-қулуб,* 106;

≈ **и нодир** — тенгсиз, мислсиз, нодир:
Бажо келтурди ул бемисли нодир,
Неким Бонуға бўлди ҳукм содир. *Фарҳод ва Ширин,* 127.

**БЕМИСОЛ** — тенгсиз, тенги йўқ, ўхшашсиз:
Назокатда ҳар ҳуллаи бемисол,
Бўла олмайин пардапўши хаёл.
*Садди Искандарий,* 281а12.

**БЕМИҚДОР** — миқдорсиз, ўлчовсиз; қадрсиз, арзимас:
Меҳри мунир оллида заррадин ҳақир ва хоксор, баҳри заххор назарида бир қатрадин бемиқдор. *Маҳбубул-қулуб,* 86;
Дедиким, мунча бемиқдор нима учун подшоҳ нечук ёмон расм қўйғай. *Тарихи мулуки ажам,* 520.

**БЕМОЖАРО** — ғавғосиз, тўполонсиз, жанжалсиз:
Бири Файлақус эрди ул хайл аро,
Хирожини бергучи бможаро.
*Садди Искандарий,* 255б9.

**БЕМОНАНД** — монандсиз, ўхшаши йўқ, тенги йўқ;
Анбиё сархайлиға фарзанд ул,
Хайли одам ичра бемонанд ул. *Лисонут-тайр,* 16-8;
Султон Бадиуззамон Мирзо... базм асбобидин ичмак ва бағишламоқда бемонанд. *Мажолисун-нафоис,* 203.

**БЕМОР** — 1. хаста, касал; бирон дардга мубтало:
Кўрди чун устод андоқ эҳтиёж,
Келди ким беморға қилғай илож. *Лисонут-тайр,* 119-18;
Беморға мушкил эрди парҳез,
Андоқ ки кўзи қилурда хунрез. *Лайли ва Мажнун,* 62а10;

2. хаста, мубтало ошиқ:
Кўз олма кўзумдинки, ўлармен агар олсанг
Бир кўз юмуб очқунча бу бемордин айру.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-518;
Мен мудово айлайин беморинга
Еткурай сиҳҳат париваш ёрингa. *Лисонут-тайр,* 119-20;

3. сузук (хумор кўзга ишора):
Кўзларинг оз журм учун қилса итоб эрмас ажаб,
Бер муайянким, бўлур беморлар нозик мизож.
*Хазойинул-маоний,* Iб-111;
Токи ул бемор кўз ошуфтаси бўлмиш кўзум,
Истабон жинсият оғриқ шевасин қилмиш писанд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-139;

4. маҳбуба зулфи:

Сунбули зулфи агар ошуфтадур айб этмаким,
Гул юзида ётқан икки нозанин бемори бор.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-105;

≈ **у бедил** — хаста ошиқ:

Анинг ҳажрида мен бемору бедил,
Қушеменким, қилурлар ним бисмил. *Фарҳод ва Ширин,* 203.

**БЕМОРИСТОН** — касалхона:

Йигирми икки қатла бемористонға тушти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**БЕМОРЛИҚ//БЕМОРЛИҒ** — 1. бетоблик, хасталик, касаллик:

Ўлмаким беморлиқдин саҳлдур, чун тиргузур,
Они, ё рабким, саломат асра бу бемор учун.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-286;

Гаҳи бекаслик айлаб кўнглини реш,
Гаҳи беморлиғдин жонида неш. *Фарҳод ва Ширин,* 103;

2. кўз хуморлиги:

Эгри боқмоқ бирла ул кўз қатл этар ушшоқни,
Гўйиё беморлиқ қилмиш мизожни мунҳариф.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-311;

3. ташвиш:

Ҳар кимда хотун йўқ — ғамгусорлиқ йўқ,
Ҳар кимда фарзанд йўқ — дўстдорлиқ йўқ,
Ҳар кимда булар ҳеч қайси йўқ — беморлиқ йўқ.
*Тарихи мулуки ажам,* 521;

4. умидсизлик:

Ҳаддин ўтти чунки ранжу зорлиғ,
Тори ўлди жисмиға беморлиғ. *Лисонут-тайр,* 202-11.

**БЕМОЯ** — ҳеч нарсаси йўқ, қашшоқ:

Эшиттимки, бир шаҳға бемояе,
Насиҳат била еткуруб вояе. *Садди Искандарий,* 321*б*4.

**БЕМУЗД** — ҳақсиз, тўловсиз, бекорга:

Чун ганж иеси нақдни ҳар ён ўзи сочқай,
Бемузд ажаб йўқтур, агар сойғаса хозин.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-706.

**БЕМУНТАҲО** — туганмас, ниҳоясиз; ҳаддан ошиқ:

«Мим»ки «нун»дин қилибон интиҳо,
Жонға қўюб миннати бемунтаҳо. *Ҳайратул-аброр,* 4-17.

**БЕМУРУВВАТ** — ҳимматсиз, саховатсиз, хасис, мурувватсиз, одамгарчилиги йўқ:

Бир қатла саҳвдин унутсанг, лақабинг бемурувват.
*Маҳбубул-қулуб,* 110.

**БЕМУРУВВАТЛИҒ** — ҳимматсизлик, хасислик, мурувватсизлик:

...ишлари ноэътимодлиғ ва нопоклик, варзишлари бемурувватлиғ ва бебоклик. *Маҳбубул-қулуб,* 48.

**БЕМУҲОБО** — рўйи хотир қилмаслик, тортинмаслик, бебоклик, юзхотирсиз, мулоҳасиз:

Яна шаҳ қуллуғида бемуҳобо,
Надиму ғамгусору банда бобо. *Муншаот,* 143.

**БЕМУҲАССАЛ** — ҳосилсиз:

Ул васлки чархи бемуҳассал,
Қилди яна ҳажр ила мубаддал.
*Лайли ва Мажнун,* 67.

**БЕНАВО** — 1. фақир, қашшоқ; ғариб, нотавон:

Жондин севиб они бенаволар,
Ҳар кимки кўруб, қилиб дуолар. *Лайли ва Мажнун,* 61*а*3;
Ул ҳазратнинг баски... эҳтимоми бўстонидин илтифот шамоли бу бенаво ҳолиға шомилдур. Вақфия, 720;

2. бебаҳра, маҳрум:
Навоиё, мени гар ёр бенаво қилса,
Кўп ортуғ андинким ғайрдин наво кўрсам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-422;
Бўйла булбулни бенаво тутма,
Бенаволиғ анга раво тутма. *Сабъаи сайёр,* 20-4;
3. навосиз, хомуш:
Ҳавойи гулшани қудс эт, Навоийким, хуш эрмастур,
Зағанлар бирла бу гулшанда бўлмоқ бенаво асру.
*Хазойинул-маоний,* Iа-356;
Нечаким сурди жалолият сўзин
Солмади ул бенаво қушлар ўзин. *Лисонут-тайр,* 187-4;
4. дардсиз, бехабар:
Бенаволар оллида умри абаддин яхшироқ,
Ҳар кишиким фақр йўлинда Навоийвор ўлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-178.

**БЕНАВОЛИҚ//БЕНАВОЛИҒ** — ғариблик, бечоралик, бебаҳралик:
Навоий бенаволиқ бирла жон берса, ажаб эрмас,
Ким ул оромижон огоҳ эмас бу бенавосидин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-258;
Гуҳар керак эрса бенаволиқ айла,
Дарёи карамға ошнолиқ айла. *Назмул-жавоҳир,* 3;
Ишқ лаҳнин наво бирла тузуб,
Бенаволиғлар суруди кўргузуб. *Лисонут-тайр,* 31-4.

**БЕНАДОМАТ** — бепушаймон, надоматсиз, ўкинчсиз:
Чу ноз жилвасини сарвдек қилур билингиз,
Ки қатл этардин эрур бенадомат ул қомат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-88;
Ҳамул бўлди кин бенадомат яна,
Ҳамул қойим ўлди қиёмат яна. *Сабъаи сайёр,* 263б9.

**БЕНАДОМАТЛИҒ** — ўкинчсизлик, пушаймонсизлик:
Улардин бенадоматлиғлар айлаб,
Ўзи бирла қиёматлиғлар айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 165.

**БЕНАЗИР** — тенги йўқ, мисли йўқ, ўхшаши йўқ:
Истатти қабойил ичра пири,
Таълим берурга беназири. *Лайли ва Мажнун,* 61а6;
Паҳлавон Муҳаммад Гўштигир... мусиқий ва адвор илмида даврининг беназиридур. *Мажолисун-нафоис,* 136;
≈ **и даврон** — замонанинг, даврнинг ягонаси:
Хожа Афзал... ҳисоб ва зарб ва қисмат илмида беназири даврондур. *Мажолисун-нафоис,* 188.

**БЕНАНГ** — **ному бенанг** — шуҳратсиз; камтарлик; **ному бенанг ўл-** — шуҳратпараст бўлмаслик, манманлик қилмаслик:
Ҳар кишиким ному бенанг ўлса кирсун дайр аро,
Хонақаҳ тутсун ғанимат улки нангу номи бор.
*Хазойинул-маоний,* IIб-188.

**БЕНАСИБ** — 1. насибасиз, баҳрасиз; ҳиссасиз:
Мавлоно Шўхий... отаси тавридин ҳам бенасиб эмасдур.
*Мажолисун-нафоис,* 124;
Недур аҳволинг, эй зори ғарибим,
Висолим давлатидин бенасибим. *Фарҳод ва Ширин,* 172;
2. ишқ-муҳаббатдан бехабар; бедард:
Бенасиб эрдинг фано ойинидин, эй шайхким,
Дўст васлин тоату тақвийға иснод айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-195;
≈ **айла-** — маҳрум қилмоқ, ажратмоқ:
Макридин хориж қилиб мулкидин айлаб бенасиб,

Қарнлар саргаштау оворалиғ даврон аро.

*Хазойинул-маоний,* IVб-9.

**БЕНАФЪ** — бефойда, манфаатсиз:

≈ **у зарар** — фойда-зарарсиз:

Эмас афлоку анжум ҳоли бенафъу зарар, лекин,
Ани тенгри билур, эрмас мунажжим билмаги мумкин.

*Маҳбубул-қулуб,* 41.

**БЕНАҚШЛИҚ — йўқлик,** беасарлик, беному нишонлик; камтарлик, хоксорлик:

Жисм айвонида хатту нақш ила зеб истасанг,
Чек фано хаттинию бенақшлиқ нақшини сиз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-211.

**БЕНИЁЗ** — 1. эҳтиёжсиз, ҳеч нарсага муҳтожлиги йўқ:

Агарчи барча элдин хўбдур ва бари халойиқдин марғуб, аммо сарафрозлардин хўброқдур ва бениёзлардин марғуброқ. *Маҳбубул-қулуб,* 80;

Фалотун сўзидурки, эй сарафроз,
Ҳақ этмиш сени халқдин бениёз.

*Садди Искандарий,* 320б2;

2. худо, тангри:

Қилмадим умрумда бир ракъат намоз,
Сарбасар маҳзи ниёз, эй бениёз. *Лисонут-тайр,* 7-7.

**БЕНИЁЗЛИҒ** — эҳтиёжсизлик, муҳтожсизлик, бекаму-кўстлик:

Бениёзлиғи жанбида чархи нигун бир гадойи ниёзманд, чорасизлиғи оллида даҳри буқаламун бир бечораи ажзпайванд. *Маҳбубул-қулуб,* 2.

**БЕНИШОН** — дом-дараксиз, номаълум, асарсиз:

Баҳром ғойибдин нишон топиб, ўздин ғойиб ва бенишон бўлуб... *Сабъаи сайёр,* 186-1.

**БЕНИШОНЛИҚ/БЕНИШОНЛИҒ** — белгисиз, бедараклик, беномлик:

Этак силкиб, аёқ тортиб боридин,
Қўюб юз бенишонлиқ ҳар соридин.

*Фарҳод ва Ширин,* 11;

Хуштурур бу жаҳонда бенишонлиқ кишига,
Фақр аҳли йўлида нотаванлиқ кишига.

*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

Оғзи ҳажридин агар бўлсам адам, зинхорким,
Бенишонлиғ кишвари сори нишонимни тиланг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-356.

**БЕНИҲОЯТ** — чексиз, чегарасиз, поёни йўқ, ниҳоясиз:

Ул ҳодиса жиҳатидин ҳазинлиғи бегоят ва ғамгинлиғи бениҳоят эрди. *Муншаот,* 151;

Чун уётлиқ қилиб риоятдин,
Лутфу эҳсон бениҳоятдин. *Сабъаи сайёр,* 110-14.

**БЕНИҲОЯТЛИҒ** — чексизлик, ниҳоятсизлик, чегарасизлик:

Ул жумладин маъшуқ ҳуси ва жамолининг бениҳоятлиғи ва нозу истиғносининг беҳадду ғоятлиғи.

*Маҳбубул-қулуб,* 96.

**БЕНОМУ НИШОН** — ному нишонсиз; дараксиз; номаълум:

Демагил кўйини беному нишонларға малоз,
Ким эрур тож деҳу, мулкситонларға малоз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-149;

Ичтилар кўп маю фош айламади, қилғандек
Мени овораи беному нишон ичра нуфуз.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-135.

**БЕНОМУ НИШОНЛИҒ** — ному нишонсизлик; номаълумлик, бедараклик, белгисизлик:

Асар йўқ кўнглида ул шўхнинг ному нишонимдин,
Натижа акс берди бизга беному нишонлиглар.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-109.

**БЕНОМУСЛУҚ** — виждонсизлик, номуссизлик, орсизлик, инсофсизлик:
Шаҳни беномуслуққа тоқатим
Йўқ учун бу ишта ортар шиддатим. *Лисонут-тайр,* 170-13.

**БЕНУР** — жилосиз, нурсиз, хира:
Мушкум бу хатода бўлди кофур,
Қофур ила мушкум ўлди бенур. *Ҳайратул-аброр,* 11а11.

**БЕНУҚСОН** — нуқсонсиз, камчиликсиз, беайб:
Ёд қил, эй ҳусни бенуқсонни ҳам,
Ўтдек ул гулшан сари чеккил алам. *Лисонут-тайр,* 33-1.

**БЕОБ** — 1. сувсиз, ≈у тоб айла- — қуритмоқ, сувсиз қилмоқ:
Гули рухсорини май шабнами айлаб тару тоза,
Латофатда қуёшнинг чашмасин беобу тоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-176.

2. нурсиз, хира:
Кўзумдин ашк туганди, кўнгулдин ўт ўчти,
Ғамингда бу ики беобу тобдур асру.
*Хазойинул-маоний,* IIб-523.

**БЕОЗАРМ** — беҳаё, уятсиз, тоқатсиз, раҳмсиз:
Яна тонгла тузулди беозарм,
Мажлис ўлди ики кунгидин ҳам гарм. *Сабъаи сайёр,* 133-5.

**БЕОРОМ** — тинчсиз, оромсиз; беқарор, беҳаловат:
Мен киби парвона ишқ ўтида беоромдур,
Ким ани ҳам ўртаган бир сарви сийм андомдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-103;

≈ **бўл-//ўл-** — тинчлиги бузилмоқ, ороми кетмоқ:
Ҳосило неча вақт чун Баҳром,
Ишқ дардидин ўлди беором. *Сабъаи сайёр,* 52-15;
Сорғариб ашкин тўкуб, мендек яқо чок айламиш,
Бир ниҳони меҳр ила бўлди беором субҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-108;

≈ **эт-** — тинчини бузмоқ, ҳаловатини кеткизмоқ:
Солди ўт кўнглумғау ором тутти гайр ила,
Шуъла янглиғ сўзлуғ кўнглумни беором этиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-63.

**БЕОРОМЛИҚ//БЕОРОМЛИҒ** — тинчсизлик, оромсизлик:
Тани титратмадин ором топмай,
Бу беоромлиғ анжом топмай. *Фарҳод ва Ширин,* 113;
Деди Ҳудҳуд, к-эй шиоринг хомлиқ,
Ҳуш водийсинда беоромлиқ. *Лисонут-тайр,* 143-4

**БЕОҚИБАТЛИҒ** — беоқибатлик, бадбахтлик, ёмон оқибатлик:
Холиқ ибодатининг тарки ва махлуқ бандалиғининг иштиғоликим, айни бебоклик ва маҳзи беоқибатлиғдур.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528.

**БЕПАРВО(Й)** — бепарво, парвоси йўқ, эътиборсиз; бегам:
Муддаилар бетараҳҳум, ёр бепарво басе,
Ҳам алар кўп зулм этарлар, ҳам бу истиғно басе.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-323;
...аммо бадхўй ва бепарво ва дуруштгўй, маризға агарчи ҳар жонибдин илож еткурур. *Маҳбубул-қулуб,* 25;
Эй Навоий, қилмағил парво, улус кўп сўз деса,
Муғтанам тут, ҳолиё ул шўхи бепарвойини.
*Хазойинул-маоний,* IVб-632.

**БЕПАРВОЛИҚ//БЕПАРВОЛИҒ** — эътиборсизлик, парвосизлик; беғамлик, ғофиллик:
Халқ кўп парвосидин жон топқонинму айтайин,

Ё аниким, не қилур жонимға бепарволиғи.

*Хазойинул-маоний*, IIа-350;

Ишим ишратқа базмороликқ эрди,
Фароғат бирла бепарволиқ эрди.

*Фарҳод ва Ширин*, 57;

Бўлмағай эрди бу бепарволиғинг,
Ғафлат ичра маҳзу истиғнолиғинг. *Лисонут-тайр*, 136-8;

≈ **қил-** — бепарволик қилмоқ:

Мавлоно Фазлуллоҳ... лавандвашлиғи ғолиб учун бепарволиғ қилиб, дастмоясиға нуқсонлар воқеъ бўлди.

*Мажолисун-нафоис*, 192.

**БЕПАРДА** — беоҳанг, бемақом, беуслуб:

≈ **овоз айла-** — беоҳанг, беуслуб қўшиқ айтмоқ:

Парда ёп роз узрау дохил бўл ушбу базм аро,
Қим эрур хориж агар бепарда овоз айласанг.

*Хазойинул-маоний*, IIб-365.

**БЕПИР** — пирсиз, бераҳнамо, етакчисиз:

Онсиз қадам урса англа макру тазвир,
**Малъун деса беҳракки, десалар** бепир.

*Маҳбубул-қулуб*, 153.

**БЕПОЁН** — чексиз, поёнсиз; охири йўқ, интиҳосиз:

Сайл ун чектию савдо менда бепоён ҳануз,
Дашт сарсабз ўлдию мен телба саргардон ҳануз.

*Хазойинул-маоний*, Iб-225;

Дуру гавҳар хаёлин жонға солди,
Мунингдек баҳри бепоёнга солди. *Фарҳод ва Ширин*, 18.

**БЕПОЁНЛИҒ** — чексизлик, интиҳосизлик, адоғи йўқлик; доимийлик; кенглик:

Шоми ҳажрим тору бепоёнлиғин англай десанг,
Фаҳм ўлур ялдо туни янглиғ сочинг ҳар торидин.

*Хазойинул-маоний*, IIа-264;

Ошиқ дарду шавқининг фаровонлиғи ва ажзу ниёз ва сўзу гудозининг бепоёнлиғи ва ҳар умурким мунга муносибдур.

*Маҳбубул-қулуб*, 96;

Маърифат водийсин ондин сўнгра бил,
Дашт бепоёнлиғин наззора қил. *Лисонут-тайр*, 157-12.

**БЕР-** — 1. бермоқ, келтирмоқ:

Гар итузумига киши май бирла берса сув
Бу тарбият била қила олғайму они ток.

*Маҳбубул-қулуб*, 143;

Димоғига бермиш сабо ёр исин,
Анингдекки булбулға гулзор исин.

*Садди Искандарий*, 270б5;

2. бахш этмоқ, ҳадя қилмоқ, ато этмоқ, эҳсон қилмоқ:

Масиҳоким, нафас била ўлукка жон берди.

*Маҳбубул-қулуб*, 126;

Руқъаи эҳсондин, эй мунъим, гадо комини бер,
Қим бу янглиғ ганж топмас кимса бу вайрон аро.

*Хазойинул-маоний*, IIа-17;

3. сочмоқ, тарқатмоқ, эслатмоқ:

Боғ атри чу насими гулу шамшод берур,
Ёрнинг гул юзу шамшод қадин ёд берур.

*Хазойинул-маоний*, IVа-93;

4. яратмоқ:

Тенгри бермиш ул пари пайкарга андоқ тор оғиз,
Қим киши билмаски, анда йўқмудур ё бор оғиз.

*Хазойинул-маоний*, IVа-123;

5. қўшма феълларда ёрдамчи феъл функциясини ўтайди:

Ишқ аро расволиғим элга берур Мажнунни ёд,
Ўйлаким, айлар они кўрган мени маҳзунни ёд.
*Хазойинул-маоний*, IIа-69.

**БЕРАБТ** — беқоида, бетартиб, беалоқа, боғланмаслик:
Эй Навоий, ишқ аро берабт агар сурсам ҳадис,
Анда мазмун бил ғараз мақсуд кўрма иртибот.
*Хазойинул-маоний*, Iб-298.

**БЕРАВНАҚ** — равнақсиз, бежило, безиё; беривож, бенур, хира:
Мадҳ услуби эди беравнақ,
Бал чиқиб эрди ародин мутлақ.
*Хазойинул-маоний*, IVа-425.

**БЕРАНГЛИК** — рангсизлик, безебу зийнатлик, кўримсизлик:
Фақр аро беранглик душвор эрур беҳад валек
Хирқада тикмак эрур осон қизил, сориғ, яшил.
*Хазойинул-маоний*, IVб-393.

**БЕРАНЖ** — ранжсиз, аламсиз, қийинчиликсиз:
Улус бўлса маъмур бир ганж эрур,
Ки андин жаҳон фатҳи беранж эрур.
*Садди Искандарий*, 267б1;

≈ **и хумор** — хуморилик дардини тортмасдан:
Бода беранжи хумор эрмиш фано жомида, лек
Ичмак они келмамиш ҳар булҳаваснинг шониға.
*Хазойинул-маоний*, Iб-540.

**БЕРАҲМ** — шафқатсиз, бағри тош, раҳмсиз:
Не бало бераҳмдур ул ойки, кўнглумнинг анга
Ёшурун оҳи асар қилмас, бийик фарёди ҳам.
*Хазойинул-маоний*, IIб-412;
Хўблуғ расмин иликдин берма, эй бераҳмким,
Хўблар ошиқларидин қилдилар аксарға раҳм.
*Хазойинул-маоний*, IVб-437.

**БЕРГУ** — солиқ, бериладиган; **олғу-бергу** — оласи-бераси, олиш-бериш; муносабат, алоқа:
Эй Навоий, жон олиб деди берай коминг валек
Дам ура олмон анга ҳоли бу олғу-бергудин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-479.

**БЕРИ** I — бери, яқин; *нари* сўзининг зиди:
Арз этсаларки, ёр керак ё ики жаҳон,
Ёр айтқумдурур бери, икки жаҳон нари.
*Хазойинул-маоний*, IVа-343;
Қел бери, эй рашки қамар, лаъли лабинг тунги шакар
Фурқатинг ўтида кўнгил чекти сипеҳр узра шарар.
*Мезонул-авзон*, 39.

**БЕРИ** II — кўмакчи сўз (..дан) буён, то, бошлаб:
Эйки сўрдунгким, қачондин телбасен, андин бери,
Ким, ниҳони зор ул шўхи пари рухсорамен.
*Хазойинул-маоний*, IVа-283;
Мир Муртоз — кичик ёшидин бериким, илм касбиға машғулдур. *Мажолисун-нафоис*, 142.

**БЕРИОЯТ** — андешасиз, юз-хотирсиз, риоясиз:
Тааммул мунда вожибдур бағоят,
Ки бўлмағай бу навъ иш бериоят. *Маҳбубул-қулуб*, 121.

**БЕРИШТА** — ипсиз, риштасиз:
Сипеҳр ажзосини бериштау банд,
Анингдек бир-бирига берди пайванд. *Фарҳд ва Ширин*, 26.

**БЕРК** — 1. маҳкам, қаттиқ, мустаққам, пишиқ:
Саргаронмен ишқдин чопсанг бошимни боғла берк,
Ким чопарда рахш узулуб қолмағай фитрокдин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-471;

Мир Муртоз... агар икки ҳариф илигига тушса, бири била ўйнаб, яна бирининг этагин берк тутиб ўлтурур.

*Мажолисун-нафоис,* 142;

2. яширин, пинҳон, махфий:

Қилиб Фарҳод берк ўз бағрига тиш,
Ўзин солмай, чу тушмиш бошига иш.

*Фарҳод ва Ширин,* 71;

Ҳурмуз битиб йибордиким, хазойин била ўғул ушоғингни берк ерга мазбут қилиб, Румға бориб, Қайсардин мадад тила. *Тарихи мулуки ажам,* 522.

**БЕРКИ-** — маҳкамланмоқ, санчилмоқ:

Ишқ аро тиш бағрима урсам, ичармен қон доғи,
Бал чекармен ҳажр ўқидин беркиган пайкон доги.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-353.

**БЕРКИТ-** — 1. жойламоқ, яширмоқ:

Кўксума ғам тоғида ишқинг бало хумморини
Беркитурда айлади Фарҳод метинин чўкуш.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-142;

Қайси бирким ўз сипоҳин беркитиб,
Бузғали ул бириси тадбир этиб. *Лисонут-тайр,* 162-15;

2. ўрнатмоқ, қоқмоқ, санчмоқ, ботирмоқ:

Кўнглум ичраким сиғишмас, новакинг пайконлари,
Беркитибтурлар ўқунг шавқини юз мисмор била.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-550;

Махфий асрордин ўтубдур чун бу иш,
Дерман эмди беркитиб бағримға ниш. *Лисонут-тайр,* 79-2;

3. тўсмоқ, ёпмоқ:

Қилмади маҳбус кўнглум кулбасида ғамни ишқ,
Рахналарни то маломат тошидин беркитмади.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-605;

4. маҳкамламоқ, боғламоқ:

Муғанниё, неча оҳанги ҳажр, ваҳ, бер ҳам
Висол торини беркит, фироқ риштасин уз.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-209;

5. қамал қилмоқ, ўраб олмоқ; қуршаб олмоқ:

Шопур йигит бўлғондин сўнгра черик тортиб устиға бориб, Тойир қўрғонини беркитди. *Тарихи мулуки ажам,* 214;

**аёғ/қадам беркит-** — бирон жойда турғунлашмоқ, бирон жойдан қадам узмаслик:

Мен аёғ кўйида беркиттим жафодин қочмайин,
Гарчи бошимга бало ёғди мунунг подошиға.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-313;

Навоийдек қадам майхонаға беркит сутун янглиғ,
Десанг оллингға юз ғам келмагай, қўйсанг қадам ҳар ён.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-504.

**БЕРКИШ-** — ёпишмоқ, жойлашмоқ, маҳкам ўрнашмоқ:

Кўнгулда фурқат ўқи беркишибдур андоқким,
Киши чекарда гумон айлагай онинг сўнгаги.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-653.

**БЕРМАК** — берув, бериш:

Ул Искандарға киши йибориб, маъҳули хирож бермакдин ани пушаймон қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 512;

Кимки деҳқонлиғ айлади пеша,
Дағи нон бермак ўлди анга шиор. *Маҳбубул-қулуб,* 48.

**БЕРОҲ** — 1. йўлсиз; адашган, гумроҳ:

Сен чу бу йўлдин эрурсан бархабар,
Дағи биз бероҳларға роҳбар. *Лисонут-тайр,* 97-5;

2. важсиз; ноаниқ:
Нақдини бу ҳодиса бероҳидин,
Балки ўкуш бими гузаргоҳидин. *Ҳайратул-аброр,* 60-4.

**БЕРОҲЛИҚ//БЕРОҲЛИҒ** — йўлсизлик, гумроҳлик, йўлдан адашганлик, йўлдан озганлик:
Олам аҳлида мулозимлар эрур ҳайвон киби
Қайси ғафлат англағач, зоҳир қилур бероҳлиғ.
*Хазойинул-маоний,* 11-694;
Ёки қилур вақтда бероҳлиқ,
Бўлмоқ ул иш айбиға огоҳлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 155-23;
Ноҳамвор афъолиға андом бергай ва бероҳлиғдин чиқиб йўлиға киргай. *Маҳбубул-қулуб,* 65.

**БЕРУН** — ташқари:
Маъшуқ иштиёқидин хаёл қилмиш бўлғайким, они кўргач, фиғон жондин бурун чиққай ва жони худ рашкидин фиғондин берун чиққани ғариб адо топибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 233.

**БЕСАБАБ** — сабабсиз, асоссиз:
Ким Навфал иши ажаб кўрунди,
Ёнмоғлиғи бесабаб кўрунди. *Лайли ва Мажнун,* 77а6.

**БЕСАБАБЛИҒ** — важсизлик, асоссизлик, сабабсизлик:
Манзурнинг хўйининг булъажаблиғидаким, меҳрида ошиқ жон берса, бовар қилмаслиғининг бесабаблиғида.
*Мажолисун-нафоис,* 210.

**БЕСАБОТ** — беқарор; ўткинчи, саботсиз:
Даврон боғининг хас ва хошок ойинлари ва елдек бесабот ва тамкинлари кўзига ҳилм аҳли оғирлиққа мансуб...
*Маҳбубул-қулуб,* 115.

**БЕСАБР** — сабрсиз, чидамсиз, бетоқат:
Ўз ҳолиға зор йиғлар эрди,
Бесабру қарор йиғлар эрди. *Лайли ва Мажнун,* 63б14;
≈ **у ором** — сабру оромсиз:
Кимса мендек ишқ аро бесабру ором ўлмасун,
Ёр анга бир сен киби бадмеҳри худком ўлмасун.
*Хазойинул-маоний,* IIа-279;
≈ **у сомон** — сабру қарорсиз:
Васли комин сабру сомондин топарлар, ваҳки, мен
Ҳажр ошуби аро бесабру сомонмен басе.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-361.

**БЕСАБРЛИҒ** — сабрсизлик, тоқатсизлик, чидамсизлик:
Нафс уйига сабр ила иморат англа,
Бесабрлиғин анинг шарорат англа.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17.

**БЕСАМАР** — беҳосил, мевасиз, самарасиз:
Чун вафо йўқ даҳр гулзорида, эй тонг қушлари,
Саҳвдурким, бесамар ашжорида ўлтурдунгиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-214;
Чаманда сарв бас раъно шажардур,
Йўқ андин нафъ, чунким бесамардур.
*Фарҳод ва Ширин,* 32.

**БЕСАОДАТ** — саодатсиз, бахтсиз, иқболсиз:
Бесаодат жоҳил бўлса, олим сўзидин анга ор.
*Маҳбубул-қулуб,* 99.

**БЕСАОДАТЛИҚ** — саодатсизлик, бахтсизлик, иқболсизлик:
Бесаодат жоҳил бўлса олим сўзидин анга ор ва филҳақиқат жоҳиллиқдин бесаодатлиқроқ не нима бор.
*Маҳбубул-қулуб,* 100.

**БЕСАР** — боши айланган, гангиган, паришон; бевош; ≈ **у бун** — тартибсиз, бесаранжом:

Гўрдек тийра эрди дайри куҳун,
Чарх ул тийраликда бесару бун. *Сабъаи сайёр*, 66-6;

≈ **у сомон** — бахтсиз:

Заифи дарду ғам пеша, наҳифи меҳнат андеша,
Залили бесару сомон, қатили ханжари ҳижрон.
*Хазойинул-маоний*, IIа-284;

Бесару сомону саргардон бари,
Қадрда туфроғ ила яксон бари. *Лисонут-тайр*, 183-19;

≈ **у сомон бўл-** — бахтсиз бўлмоқ:

Қилсанг тамаъ элдин ҳадафи хузлон бўл,
Саргаштау хору бесару сомон бўл. *Назмул-жавоҳир*, XV-37.

**БЕСАРМОЯ** — моясиз, манбасиз, сармоясиз; чорасиз, иложсиз:

Чу мен зори бесармоя еттим,
Териб бу дилрабоға зевар эттим, *Фарҳод ва Ширин*, 23.

**БЕСАРМОЯЛИҒ** — сармоясизлик, қўли қисқалиқ, қашшоқлик:

Фироқ бесармоялиғидин мустағни [бўлдум]. *Муншаот*, 145.

**БЕСАРУПО(Й)** — бошяланг, оёқяланг, телба, бечора:

Агар юзингдин ҳуси эли юзинда бир хол этса фош,
Ул арода бесарупо заррадек киргай қуёш.
*Хазойинул-маоний*, IIа-423,

Қирқ йил бир менингдек худрой ва бесарупой ошуфтасори паришон рўзгор киши била мусоҳиблиқ қилғай.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 535.

**БЕСАРУПОЛИҒ** — шошқалоқлик, бевошлик, довдираганлик:

Агар юз мунча бўлса расволиғим,
Сияҳрўлуғу бесаруполиғим. *Садди Искандарий*, 237а19;

Эй Навоий, бесаруполиғ чу қилдинг ихтиёр,
Кир фано кўйиға боқма кафш ила дасторға.
*Хазойинул-маоний*, IVб-575.

**БЕСАРУСОМОНЛИҒ** — фаромушлик, паришонлик, ожизлик, бечоралик; довдираб қолишлик:

[Харобат аҳли] майхона тараддудидин беҳонумонлиғи, паймона таалluқидин бесарусомонлиғи. *Маҳбубул-қулуб*, 61.

**БЕСАЪЙ** — уринишсиз, ҳаракатсиз:

Гар ул саъй бирла олиб хушку тар,
Бу бесаъй базл айлабон баҳру бар.
*Садди Искандарий*, 245б3.

**БЕСИРФАЛИҚ** — сахийлик, қўли очиқлик:

Шаҳи ким анга адл бўлғай қилиқ,
Эрур айласа сирфа бесирфалиқ.
*Садди Искандарий*, 253а18.

**БЕСОМОН** — фаромуш, гангиган, саросимага тушган, иложсиз, чорасиз:

Мен ўлсам, ишқ нақди худ эрур кўнглумга мавруси,
Киши фарзанди гарчи бўлса бесомон, эрур ворис.
*Хазойинул-маоний*, IVб-96;

≈ **и кам бизоат** — истеъдодсиз, қобилиятсиз, паришонхотир:

Бу бесомони кам бизоат бу алтоф муқобаласида не дей олғаймен. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 704;

≈ **бўл-** — иложсиз, чорасиз бўлмоқ:

Ки бесомон бўлуб бечоралиқдин,
Гузирим йўқтурур овораликдин. *Фарҳод ва Ширин*, 63.

**БЕСОМОНЛИҚ//БЕСОМОНЛИҒ** — паришонлик; саросима; ожизлик, бечораҳоллик:

Бесомонлиқ ва нохушлиқлареки, зикри тарки адабдур.
*Маҳбубул-қулуб*, 94;

Маъмурлар нофармонлиғидин рўзгори қатиғ ва маҳкумлар бесомонлиғидин тириклиги ачиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 150;
Ҳуснунгга ҳайратдин ўлди барча бесомонлиғим,
Мен киму сомон, чу ортар ҳар нафас ҳайронлиғим
*Хазойинул-маоний,* Iб-450.

**БЕСОҚИЙ** — соқийсиз, бекосагул:
Жаннат чаманида руҳи масрур ўлсун,
Қавсар суйи бесоқий анга ҳур ўлсун.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537.

**БЕСУКУНЛУҚ** — беқарорлик, бесабрлик, енгилтаклик:
Гар ишқ захмиға васл марҳам десангки қўйсун,
Ҳижронда асру қилма бесабру бесукунлуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-317.

**БЕСУРМА** — сурмасиз:
Лайли кўзидек фусунгару шанг
Бесурма валек сурмайи ранг. *Лайли ва Мажнун,* 89а16.

**БЕСУТУН** — беустун, устунсиз:
Сутун бошиға отиб, этти нигун,
Ани дағи бу гунбади бесутун. *Тарихи мулуки ажам,* 217;
Қўлларин мас айлаган деди: «Сутун»,
Қорнин эткан мас дедиким: «Бесутун».
*Лисонут-тайр,* 159-14.

**БЕТААЙЮН** — 1. бетайин, зое, бекор; бефойда, беҳуда:
Бир қарнға яқин кўпрак авқотларин бетаайюн ўткарибдурлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;
2. кўзга кўринмайдиган; оддий, содда; хоксор, камтар:
Мирхонд... ул миқдор бетаайюн ва фоний машраб ва хуш ахлоқ кишидурким, андин ўтмас. *Мажолисун-нафоис,* 145.

**БЕТААЙЮНЛИҚ** — оддийлик, кўримсизлик; камтарлик, хоксорлик:
... аларни асҳоб орасида ғояти бетаайюнлиқдин мутлақо танимаслар эди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 690.

**БЕТААММУЛ** — ўйламасдан, мулоҳазасиз, андишасиз:
Уруб чун ишқ барқин бетааммул,
Агар сарву агар хасқим бўлуб кул. *Фарҳод ва Ширин,* 172;
Мавлоно Муҳаммад Бадахший... агар муҳоваротда гоҳи сўзга бетааммул жавоб берур, чун ғалат кам тушар.
*Мажолисун-нафоис,* 148.

**БЕТААССУФ** — афсусланмай, ачинишсиз, аттангсиз:
Улфат шартини бетааccуф қилмоқ,
Билгилки, эрур тарки такаллуф қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32.

**БЕТАВАҚҚУФ** — тўхтовсиз, бетўхтов:
Тасаввуф эмас зуҳду тақвию тоат,
Ки анда риё йўл топар бетавaққуф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-311;
Макон чун қилур ўзга олам сари,
Ўтар бетаваққуф жаҳаннам сари.
*Садди Искандарий,* 253а15.

**БЕТАВАҲҲУМ** — гумонсиз; беваҳм, қўрқувсиз; андишасиз:
Кўк мазраи ичра бетаваҳҳум,
Оқ уйини тикти турки анжум. *Лайли ва Мажнун,* 76б21;
Тилим, эй тиғи ғам, кес бетаваҳҳум,
Ки эмди истамон ондин такаллум. *Фарҳод ва Ширин,* 189.

**БЕТАВЖИҲ** — тавжиҳсиз, изоҳлаб бўлмайдиган; ўринсиз, хато, нотўғри, асоссиз:
Кимки сендин июруб чеҳра қаро топиб важҳ,
Ким ҳадисингға қилиб таън дебон бетавжиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-525.

**БЕТАҚАЛЛУФ** — оддий, содда, такаллуфсиз, ортиқча тантанасиз; дабдабасиз:

Мир Ҳусайн Жалойир... фақиршева, фонийваш ва бетакаллуф ва хуштабъ йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 172;
Соқиё, чини идиш бирла такаллуф қилмаким,
Бетакаллуфларға хушроқдур суроҳидин субу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-512.

**БЕТАҚАЛЛУФЛУҚ** — такаллуфсизлик, оддийлик; соддалик, хоксорлик, камтарлик:

Яна бири зотий бетакаллуфлуқким, филвоқеъ алар қошида ипак била палос орасида тафовут бўлмағай.
*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* 527.

**БЕТАЛАБ** — беистак, талабсиз, бетилак, умидсиз, орзусиз, ҳавассиз:

Беталаб йўқ васлидин толиб, вале маҳжурмен,
Қолмишам дармонда ушбу нуктаи мубҳам била.
*Хазойинул-маоний,* IVб-539.

**БЕТАРАҲҲУМ** — шафқатсиз, бағри тош:

Муддаилар бетараҳҳум, ёр бепарво басе,
Ҳам алар кўп зулм этарлар, ҳам бу истиғно басе.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-323.

**БЕТАРИҚ** — йўлсиз, гумроқ, йўлдан озган, бераҳнамо:

Бу нукта сўрди фано дайри ичра пири тариқ,
Ки бетариққа етмас ҳидояти тавфиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-314.

**БЕТАХАЛЛУФ** — хилофсиз, ўзгаришсиз, аниқ; гумонсиз:

Қомили бийноға чун эрди яқин,
Бетахаллуф деди бори сўзни чин. *Лисонут-тайр,* 160-11.

**БЕТАҚРИБ** — суриштирмай, ноаниқ, бирданига, тўсатдан, танимай, сирдош бўлмай:

Аларға бетақриб сўз қотиб, узрхоҳлиқлар бошлади.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**БЕТАҲАММУЛ** — сабрсиз, чидамсиз, тоқатсиз:

Ул [Кованинг ўғли] бетаҳаммул бўлуб, қичқириб, элга кўп таънлар қилиб, Заҳҳокни сўкди. *Тарихи мулуки ажам,* 507;
Агар мундин ортуқ тааммул бўлур,
Машаққатдин эл бетаҳаммул бўлур.
*Садди Искандарий,* 276б3.

**БЕТАҲАРРУК** — ҳаракатсиз, қимирлолмаслик:

Гар босмади жисмим ул оғир юк,
Мундоқ нега бўлди бетаҳаррук. *Лайли ва Мажнун,* 70а5.

**БЕТАҲОШИ** — тортинмаслик, чекинмаслик; қўрқмасдан, ҳайиқмасдан:

Шуълаи васл ичра куйса тонг йўқ улким, ёрининг
Бошиға парвона янглиғ бетаҳоши эврулур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-158;
Бетаҳоши сўз демак мундоқ табоҳ,
Тифллардин келмагай, эй пири роҳ. *Лисонут-тайр,* 79-14;
Чун етти ул остонаға боши,
Кирди уй четига бетаҳоши. *Лайли ва Мажнун,* 94а9.

**БЕТОБ** I — оромсиз, бетоқат; хаста, бетоб, бемор, беҳол, бемажол:

Соқиё, дай шиддатидин ақлу ҳис бетоб эрур,
Чораси жоми билурин ичра лаъли ноб эрур. *Муншаот,* 93;
Фурқат ўтидин жисми бетоб эканин... бу матлаъда гариб навъ адо қилубдур. *Мажолисун-нафоис,* 211;

≈ **у тавон** — кучсиз, қувватсиз:

Анинг вужуди тажаллиси садамотидин бетобу тавонмен.
*Маҳбубул-қулуб,* 99;

≈ **бўл-** — кучсизланмоқ, дармонсизланмоқ:

Шукуҳидин бўлуб бетоб танлар,
Кўнгуллар заъф этиб, титраб баданлар.
*Фарҳод ва Ширин,* 84.

**БЕТОБ** II — тобланмаган, эшилмаган, хом, пишитилмаган:
Ғам туни гар тобсиз жисмим куяр ваҳ, не ажаб,
Куйдурурлар кеча кўпрак риштаким бетоб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-158.

**БЕТОБЛИҒ** — касаллик, хасталик, дармонсизлик, кучсизлик, беҳоллик:
Мусофир ёри ҳажридин кўнглининг хароблиғин ва ул ошубдин жони бетоқат ва бетоблиғин хуброқ важҳ бирла ажаб яхши адо қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 212;
Бу май ичкандин кайфият изҳори кўнгли бетоблиғдиндур.
*Маҳбубул-қулуб,* 85.

**БЕТОҚАТ** — сабрсиз, тоқатсиз, қарорсиз, беором:
Кўзлариға мусаббибдин ўзга нима келмаган жиҳатидин бетоқат бўлуб... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;
Телба кўнглум бўлса бетоқат малоли ҳажр аро,
Жуз висол уммеди ҳарфидин они овутмангиз.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-115;
Шайх жисмидин бориб ул ерда тоб,
Кўнглини бетоқат айлаб изтироб. *Лисонут-тайр,* 70-6.

**БЕТОҚАТЛИҚ** — сабрсизлик, тоқатсизлик:
Йўқ эрса эмди бетоқатлиқ этсам,
Бошимни олибон бир сори кетсам. *Фарҳод ва Ширин,* 90.

**БЕТОҚАТНОБ** — сабрсиз, чидамсиз; бемажол, беҳол, бедармон:
Бу фикр ғам ўтиға кабоб этти мани,
Бу дағдаға бетоқатноб этти мани. *Назмул-жавоҳир,* 130.

**БЕТЎШ** — бемадор, кучсиз; ≈ **у тоб** — куч-қувватсиз:
Танлари йўл ранжидин бетўшу тоб,
Жонлари дарду машаққатдин хароб. *Лисонут-тайр,* 182-19.

**БЕТУШАЛИҚ//БЕТУШАЛИҒ** — озиқ-овқатсизлик, емак-ичмаксизлик; йўл анжомисизлик:
Навоий, каъбаи мақсуд сори гар қадам қўйсанг,
Тажарруд басдурур ҳамроҳингу бетўшалиғ зодинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-349;
Ғамдин дурур ўзни шод топмоқ билгил,
Бетўшалиқ ичра зод топмоқ билгил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46.

**БЕУЗРИЙ** — узрсиз, сабабсиз:
Бешинчи ҳаждурур ва ул беузрий... *Вақфия,* 719.

**БЕФАЛОҲ** — нажотсиз, хайриятсиз, бақосиз, омадсиз:
Анда салоҳ ўлса, барида салоҳ,
Бўлмаса солиҳ бариси бефалоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 53-9.

**БЕФОЙДА** — фойдасиз, натижасиз, нафи тегмайдиган:
Забтини билибки мумкин эрмас,
Бефойда иш натижа бермас. *Лайли ва Мажнун,* 73б6;
Мавлоно Савсаний... бефойда эл била мусоҳиблик қилмас, невчунким, бежиҳат машаққатларни ўзига раво кўрмас.
*Мажолисун-нафоис,* 116.

**БЕФУРУҒ** — ёругликсиз, шуъласиз, нурсиз, хира:
Нужум ўлди Чин хайлидек бефуруғ,
Қазо қилди кўк марғзорин қуруғ.
*Садди Искандарий,* 288*а*8.

**БЕФУСУН** — афсонасиз, алдовсиз: ≈ **у фириб** — афсонаю найрангсиз:
Масоҳат била бефусуну фириб,
Билиб ҳавздек ким эрур бир жариб.
*Садди Искандарий,* 312б5.

**БЕФУТУР** — камчиликсиз, футур етмаган, зарар етмаган, бузилмаган:
Улуми диниядин кўнгли мулки маъмур керак ва яқиний фаросатдин хотири жамъияти бефутур.
*Маҳбубул-қулуб,* 21.

**БЕХАБАР** — хабарсиз, ғофил, воқиф эмас:
Онча истиғроқдиндур баҳравар,
Ҳим ул иштин бўлғусидур бехабар. *Лисонут-тайр,* 17-8;
Деди булбул, эй ишқдин бехабар,
Менинг куймагимдин санга не хабар.
*Садди Искандарий,* 298а8.

**БЕХАБАРЛИҚ** — хабарсизлик, ғофиллик:
Афғонида барча бехабарлиқ,
Алфозида барча пардадарлиқ. *Лайли ва Мажнун,* 68а17.

**БЕХАВФ** — хавфсиз, хатарсиз:
Гузин Фарҳодға бехавфу кулфат,
Бўлуб Шопур ила ул навъи улфат. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**БЕХАЛАЛ** — зарар етмаган, халалсиз, мустаҳкам:
Яна уч юз ул навъким бехалал,
Бири минг сипоҳиға бўлғай маҳол.
*Садди Искандарий,* 309б14.

**БЕХАСОРАТ** — хасоратсиз, афсус-надоматсиз; зиёнсиз:
Ҳар судки бехасорат айлаб,
Бўстону саро иморат айлаб. *Лайли ва Мажнун,* 58а11.

**БЕХАТО** — хатосиз, тўппа-тўғри:
Ҳар ўқ ул қоши ё кўксумға отса, бехато етгай,
Ва гар худ ўзгаларға отса ҳам сўйлаб, менга отгай.
*Хазойинул-маоний,* IVб-617;
Фаҳм этар ул нуктани ким бехато,
Элга мусаббибдин эрур ул ато. *Ҳайратул-аброр,* 88-5.

**БЕХЕШ** — қариндош-уруғсиз; бегона, кимсасиз:
Сойир ниёзмандлар ва оммаи бехеш ва пайвандлар ҳам кўзларин ул эшик туфроғидин ёрутурлар эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697.

**БЕХЕШОНА** — ўзгача, бўлакча, ўзига хос, алоҳида:
Мавлоно Муҳаммад Жомий ахлоқ ва сифоти дарвешона ва сулук ва равиши бехешона... сойир фазлиётда комил эрди. *Мажолисун-нафоис,* 30.

**БЕХИЛОФ** — хилофсиз, қаршиликсиз, тўсиқсиз; очиқдан-очиқ, тўғридан-тўғри:
Хатоға тадорук недур бехилоф,
Аён қилмоқ ўз саҳвиға эътироф. *Маҳбубул-қулуб,* 144.

**БЕХИРАД** — ақлсиз, эси паст, хушсиз:
Малак хайли бўлур девона кўргач ул паривашни,
Мени мажнунға шайхи бехирад талқин қилур парҳез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-208;
Ниҳони неча маҳрами роз ила
Ҳамул бехиради чорапардоз ила.
*Садди Искандарий,* 277а18.

**БЕХИРАДЛИҒ** — ақлсизлик, нодонлик:
Деди ул човушки, эй хайли ҳариф,
Бехирадлиғ бирла бўлган муттасиф. *Лисонут-тайр,* 184-9.

**БЕХОБ** — уйқусиз, уйғоқ:
Хажр ўтидин шом агар мендек эмас бехоб шамъ,
Риштаи жонига невчун солди печу тоб шамъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-297.

**БЕХОБЛИҒ** — уйқусизлик, уйғоқлик:
Очлиғу бехоблиғ онча бериб,
Ким сўнгак узра этинг бори эриб. *Лисонут-тайр,* 51-8.

**БЕХОНУМОН** — 1. уй-жойсиз, сарсон-саргардон, бечора; хонумонсиз:
Остонинг истадим бош қўйсам эрмас айбким,
Салтанат тахтин мен бехонумон қилдим ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* Ia-197;
2. вайрона:
...ғояти бедиллиғидин ғам даштида итган нотавон кўнглин ёд қилур ва тарки жон айлаган бехонумон кўнгли ёди била ўз андуҳин зиёд қилур. *Мажолисун-нафоис,* 248;
≈ **и овора** — сарсон-саргардон:
Кўнгил баҳридин махфий дурларни олий мажлисқа бу навъ нисор қилилуркім, бу сафарким бу нотавони бечора ва бехонумони овора илайига тушубтур. *Муншаот,* 96.

**БЕХОНУМОНЛИҒ** — уй-жойсизлик, дарбадарлик, сарсону-саргардонлик, оворалик:
Ошиқ элга нотавонлиғдур нишон,
Ишқдин бехонумонлиғдур нишон. *Лисонут-тайр,* 101-1;
[Хароботаҳли] майхона тараддудидин бехонумонлиғи, паймона таааллуқидин бесару сомонлиғи. *Маҳбубул-қулуб,* 61.

**БЕХОСТ** — беихтиёр, тўсатдан, бехос, ўз-ўзидан, кутмаганда:
Роқимки, рақами ростдур, ростлар кўнглига қабулияти бехост. *Маҳбубул-қулуб,* 30;
Чорлабу бориб уйига бехост,
Ҳар кун айлаб бириси суҳбат рост. *Сабъаи сайёр,* 135-5.

**БЕХУД** — 1. ҳушсиз, ўзидан кетган, ақлу ҳуши кетган:
Мажози ишққа бир маҳбуб бўлғай, анинг ишқида бехуд ва мағлуб бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 118;
Вале гулчеҳра ғамгин эрди беҳад,
Ўзинда эрди гоҳи, гоҳи бехуд. *Фарҳод ва Ширин,* 168;
2. маст:
Солдилар они уй ичра бехуд... *Лайли ва Мажнун,* 68б9;
Қўзун уйқуда кўргач ўлдум, оё ўлмайин нетгай
Киши гулшанда бехуд кўрса турки маст бебокин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-459;
3. ихтиёрсиз:
Мунда чоҳ ичра бехуд мазлум,
Қавму хайли ишини қил маълум. *Сабъаи сайёр,* 135-17;
≈ **айла-** — ҳушсиз қилмоқ, маст қилмоқ:
Эмас қон, бодадурким, бехуд айлаб,
Йиқарга элни қилмиш чархдин кос.
*Хазойинул-маоний,* IIa-399;
Соқиё, ҳижрондин ўлдум, айлагил бехуд мени
Қуй тўлаким, бода ёхуд заҳр эконни толгамен.
*Хазойинул-маоний,* IIб-446;
Бехуд қилибон бу ҳолат они
Ул меҳру муҳаббати ниҳони. *Лайли ва Мажнун,* 86б13.

**БЕХУДЛУҚ//БЕХУДЛУҒ//БЕХУДЛИҒ** — 1. ҳушсизлик, ўзидан кетишлик:
Мушоҳада бехудлугида алардин [сиддиқлардин] шуур, алардин маслуб. *Маҳбубул-қулуб,* 97;
Неча бу бехудлуғ ила йилу ой,
Вой, агар келмасанг ўзунга, вой. *Ҳайратул-аброр,* 75-24;
2. манманлик:
Хожа Мусайяб ул даги вазорат бехудлугидин мусулмонларға ажаб зулмлар қилурға бел боғлаб эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 78;
Муҳаммад Солиҳ... баъзи дерларким, бехудлиг оламида ёмон мусоҳиблар ани бу ёмон йўлға тутубтурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 174;

3. қаттиқ мастлик, ўзни билмаслик:
Ҳажр дардиға даво бехудлуғ эрмиш, соқиё,
Бу бало ичра тутармен соғари саҳбо умид.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-122;
Десанг халос ўлай борисидин Навоийдек,
Бехудлуғу май ичмаку девоналиғ керак.
*Хазойинул-маоний*, Iб-723;
4. мубталолик, ўзлигини йўқотганлик, ўзни билмаслик:
Ошиқу мажнуну майдин маст ҳам,
Дарди бехудлуғ била ҳамдаст ҳам.
*Лисонут-тайр*, 87-12.

**БЕХУДОНА** — ҳушсизларча, телбалардек, беихтиёр, мастона, беҳушона:
Ким чекиб кўкка бехудона хуруш,
Йиқилиб борди иккисидин ҳуш. *Сабъаи сайёр*, 95-18;
Хожа худ андоқ ўзидин борди,
Ки олиб бехудона сипқорди. *Сабъаи сайёр*, 165-2.

**БЕХУМОР** — хуморсиз:
Бир қадаҳ май ичмади бу дайр аҳли бехумор,
То таҳаррук бўлди бу тоси нигун давронига.
*Хазойинул-маоний*, Iб-540.

**БЕЧОРА** — чорасиз, иложсиз, тадбирсиз:
Ул сувлар оқиб бари кўзидин,
Бечора сувдек бориб ўзидин. *Лайли ва Мажнун*, 69а9;
Гар кўнгулни айласа ул қотили хунхора сайд,
Қатл учун қони тўкулмай найлагай бечора сайд.
*Хазойинул-маоний*, IIа-67;
≈ **и ажзпайванд** — чорасиз, ожиз, иложсиз, нотавон:
Чорасизлиғи оллида даҳри буқаламун бир бечораи ажзпайванд. *Маҳбубул-қулуб*, 2.

**БЕЧОРАЛИҚ//БЕЧОРАЛИҒ** — чорасизлик, иложсизлик, тадбирсизлик, ожизлик:
Ки бесомон бўлуб бечораликдин,
Гузирим йўқтурур овораликдин. *Фарҳод ва Ширин*, 63;
Баримизға ул навъ бечоралиғ,
Солиб тоғу водийда оворалиғ.
*Садди Искандарий*, 306а17;
Кўнглига сабрдин ўзга чора ишқида билиб сабр қила олмағандин бечоралиғ изҳори қилибдур.
*Мажолисун-нафоис*, 244.

**БЕШ** I — 1. кўп, ортиқ, зиёд:
Ганжға ул бир нигоҳбон беш эмас,
Ўйлаким, ул қўйға чўпон беш эмас.
*Лисонут-тайр*, 131-9;
2. тўла:
Анга ким ўзи охир андеш эмас,
Бу лаҳву ҳаво анча кун беш эмас.
*Садди Искандарий*, 75;
≈ **у кам** — кўпу оз:
Агар айшу роҳат ва гар дарду ғам,
Бариға насиби етар бешу кам. *Садди Искандарий*, 319б5.

**БЕШ** II — беш (саноқ сон);
Анинг подшоҳлиғин Банокатий беш йил дебтур.
*Тарихи мулуки ажам*, 508;
≈ **ботмон** — қирқ пуд:
Рўза ойида ҳар неча... беш ботмон полудин душобдин ё мавизобдин ўттуз табақ, масолиқ — улча эҳтиёж бўлғай.
*Вақфия*, 721;

≈ **вақт намоз** — бир кунда беш маҳал ўқиладиган намоз:
Беш вақт намоз бори тарк бўлмаса. *Муншаот,* 129;
≈ **кун** — қисқа давр, қисқа муддат:
Чун ҳумоға тўъмадур охир бошингда ҳар сўнгак,
Ул ҳумо бошиға беш кун соягустар бўлди, тут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-75;
≈ **юк** — беш эшак юки (500 *кг* га яқин):
Муқриға йиллик нақд юз олтун, буғдой беш юк.
Хонақоҳ таббохининг йиллиғи нақда икки юз сексон олтун, буғдой беш юк. *Вақфия,* 721;
≈ **ўнча** — маълум бир қисқа муддат ичида:
Гар эгридур ёғибон ўқу боғланиб бўйни
Бўлур қабақ йиғочидек беш-ўнча кунда нигун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-728;
≈ **ҳис** — беш сезги (кўриш, эшитиш, татиш, ушлаб сезиш, ҳид билиш):
Исломим шахси беш ҳисдин бирининг ўксуклиги жиҳатидин ноқис бўлмағай. *Вақфия,* 720.

**БЕША** — 1. тўқай, ўрмон, чангалзор:
Чун гиёҳ бутмиш ўйла ким беша,
Тубини маҳкам айламиш реша. *Сабъаи сайёр,* 192-26;
Беша шерин гар забун қилсанг шижоатдин эмас,
Нафс итин қилсанг забун, оламда йўқ сендек шужоъ
*Хазойинул-маоний,* Iб-306;
2. макон, манба:
Манозил сайридин хуршед ўз манзилиға, яъни асад буржиға юзлангани ва қулон овидин шер ўз бешасиға, яъни Журжон тахтгоҳи гардун иштибоҳиға қайтқани эшитилди.
*Муншаот,* 120;
Салтанат баҳрининг дурри яктоси... шижоат бешасининг ҳизабр шикори... султонус-салотин Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Мажолисун-нафоис,* 208;
≈ **и тақдир** — тақдир қароргоҳи:
Бешаи тақдир шер шарзаси,
Шернинг ондин ҳаросу ларзаси. *Лисонут-тайр,* 16-17.

**БЕШАБИҲ** — тенгсиз, ўхшаши йўқ, монандсиз:
[Паҳлавон Муҳаммад] паҳлавонлиғ жаҳонининг жаҳон паҳлавони, сурат ва маънида бешабиҳ ва беназири.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532.

**БЕШАВКАТ** — ҳайбатсиз, салобатсиз:
Мусин(н) киши ҳазл ва хиффат кўргузса, анинг қошида бешавкат ва беэътибор. *Маҳбубул-қулуб, 116.*

**БЕШАК** — шаксиз, шубҳасиз, аниқ, бегумон:
Дайр аро кир, пандни гўш айлагил,
Бода бешак соф эрур, нўш айлагил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-419;
Чунки бу иш келди бешак ишқ иши,
Кимки ошиқ эрмас ул эрмас киши. *Лисонут-тайр,* 100-13.

**БЕШАЛА** — бешов:
Бас муқаррардурким, бешаласи ҳавос кимда ким бўлмаса муҳиб нуқсони бўлур. *Вақфия,* 719.

**БЕШАМЪ** — шамсиз, ёруғликсиз:
Қолиб дарду бало беёру мунис,
Бўлуб ҳижрон туни бешамъи мажлис.
*Фарҳод ва Ширин,* 194.

**БЕШАРАР** — ёлқинсиз, алангасиз:
Ҳажр ўти жонимға ортуқдур, анга бас бешарар,

Ўртамак дўзах била яъни не бир хошокни.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-359.

**БЕШИБҲ** — ўхшашсиз, тенгсиз, монандсиз; ≈ у назир — монанди йўқ, тенгсиз, ягона:

Ҳар бири ўз тавридa бешибҳу назир,
Бордилар борча — не айлай тадбир.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-435.

**БЕШИК** — бешик:

Бешик даврида чинию хитойи,
Бўлуб юз нўшлаб дастонсаройи. *Фарҳод ва Ширин,* 34.

**БЕШИКАСТ** — тўлиқ, камчиликсиз, беайб, бут-бутун:

≈ **у қусур** — ҳеч камчиликсиз ва ўзгаришсиз, тўлалигича:

Дедилар шаҳға бешикасту қусур,
Сўзниким бўлди юқори мазкур. *Сабъаи сайёр,* 100-26.

**БЕШИКИБ** — сабрсиз, тоқатсиз, бардошсиз; ≈ **у тавон** — бесабру тоқат:

Қўпуб ул хайл бешикибу тавон,
Бўлдилар шаҳзода сари равон. *Сабъаи сайёр,* 85-2.

**БЕШИНЧИ** — бешинчи:

«Садди Искандарий» даким «Хамса»нинг бешинчи китобидур, машруҳ адо қилибтурмен. *Тарихи мулуки ажам,* 513;
Учунчи доиранинг бешинчи баҳри мушокилдур.

*Мезонул-авзон,* 57.

**БЕШОВ** — бешов, бештаси:

Ҳавос шамъ ила мақсуд бўлмади мудрик,
Кўнгулни топ ики-уч узв, беш эмас бу бешов.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-510.

**БЕШОМ** — шомсиз, кечқурунсиз; ≈ **и офат** — шомсиз офат; дарду алам кечасининг аввалисиз:

Даҳр аро чун қайғусиз йўқ ҳеч ишрат, эй рафиқ,
Айш субҳин истама бешоми офат, эй рафиқ.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-389.

**БЕШУБҲА** — шубҳасиз, гумонсиз:

Неким кўрганни келганлар яко-як,
Туруб арз эттилар бешубҳау шак. *Фарҳод ва Ширин,* 110.

**БЕШУКУҲ** — савлатсиз, шону-шавкатсиз.

Неча улуғ киши тамасхур ва тийбат қилса, анинг қошида бешукуҳ виқор. *Маҳбубул-қулуб,* 116.

**БЕШУМОРА//БЕШУМОР** — ҳисобсиз, сон-саноқсиз, кўп:

Шаҳу шаҳзода ҳар ён бешумора,
Ғаройиб айлар эрдилар назора. *Фарҳод ва Ширин,* 98;
Ким хайлу шоҳ ошиқу маъшуқ эрур яқин,
Гулчеҳраики, ошиқ анга бўлса бешумор.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-731;

Айвон била тоқ бешумора,
Ул навъки гунбазу минора. *Лайли ва Мажнун,* 97а7.

**БЕШУУР** — онгсиз, ҳиссиз; фаҳмсиз:

Қелибдур ул пари, эй бешуур телба кўнгул,
Қелиб ўзингга не дейдурмен англағил боре.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-632;

Ул тун ул кишвар саросар ёрумиш,
Воқиф элни бешуур этмиш ул иш. *Лисонут-тайр,* 26-13.

**БЕЭЪТИБОР** — эътиборсиз, назардан четда қолган:

Бу афкандан беэътибор агарчи заррадин камрак эрдим, ул саҳоб тақвияти била гуногун дурлар сочтим.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 32;

Дедиларким, биз гуруҳи хору зор,
Ҳарзакору ожизу беэътибор. *Лисонут-тайр,* 184-1

**БЕЭЪТИБОРЛИҚ//БЕЭЪТИБОРЛИҒ** — эътиборсизлик, назардан четда қолишлик, обрўсизлик:

Замон навойиби лагадкўбидин хоксорлиққа қолиб, беэътиборлиққа тушар эрканда ул салотин ул шикастаи афтодаға дастгирлиқ юзидин илтифот ва шафқат кўргузур эрмиш. *Муншаот,* 121;

Гоҳ лаимлар элинда хорлиғ ва гоҳ арзоллар олдида беэътиборлиғ кўргуздум. *Маҳбубул-қулуб,* 5.

**БЕЭЪТИДОЛЛИҚ** — бир меъёрда турмаслик, муътадил бўлмаслик, бир зайлда бўлмаслик:

Ул девона беэътидолliқлар қилса эрди, анга таъзир ва адаб қилур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**БЕЭЪТИМОД** — ишончсиз, ишончни йўқотган:

Қиролмас мухолифға онча инод,
Ки қилғай мувофиқни беэътимод. *Маҳбубул-қулуб,* 121.

**БЕЭҲТИМОМЛИҒ** — аҳамиятсизлик, эътиборсизлик, диққат қилмаслик, бепарволик:

Агар андағи ишда беэҳтимомлиғ воқеъ бўлса, Мирзо тобуғида бу қул уётлиғ бўлғусидур. *Муншаот,* **115.**

**БЕҚАДР** — арзон, қадри йўқ, қадрсиз:

Лаъли оллинда анингдекким эрур беқадр тош,
Бўлмиш ул янглиғ лабинг оллинда бемиқдор лаъл.
*Хазойинул-маоний,* IIа-207;

Эй Навоий, чун гуҳар беқадр эрур шаҳ оллида,
Не ажаб гар бўлса назминг дин қошида хор лафз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-227.

**БЕҚАЙД** — бандсиз, боғловсиз, кишансиз, бетушов; ≈ ўл- — банддан бўшамоқ:

Лойиқ аввал сенки беқайд ўлғасен,
Саъй этиб, бир шоҳға сайд ўлғасен. *Лисонут-тайр,* 33-8.

**БЕҚАРОР** — оромсиз, тинимсиз; тоқатсиз; бетўхтов, қарорсиз:

Қечага тегру беқарор эрди,
Иши ҳар дам фиғону зор эрди. *Сабъаи сайёр,* 114-11;
Вале нотавон кўнгли зори анинг,
Ҳазин хотири беқарори анинг.
*Садди Искандарий,* 298б17.

**БЕҚАРОРЛИҒ** — оромсизлик, бетоқатлик, сабрсизлик, тинимсизлик:

Жуҳҳол ситамидин шеваси азо бўлғанларнинг сугворлиғи ва амал қаламидин рўзгори қаро бўлғанларнинг беқарорлиғи...
*Вақфия,* 720.

**БЕҚИЁС** — беҳад, беҳисоб; ўлчовсиз, сон-саноқсиз, беқиёс:

Шоҳ алтофини чун кўруб беқиёс
Қўпуб ройи ҳинд айлади илтимос. *Садди Искандарий,* 282б12;
Бовужуди бу ҳақ эткай илтимос,
Истагил деб лутф қилғай беқиёс. *Лисонут-тайр,* 165-11;

≈ **у ҳад** — беҳисоб кўп, чексиз:

Дираму мол беадад берди,
Лаълу дур беқиёсу ҳад берди. *Сабъаи сайёр,* 91-1.

**БЕҚИЙЛУ ҚОЛ** — гап-сўзсиз, эътирозсиз:

Гар мунга боисдурур фазлу камол,
Олами инсоф аро беқийлу қол. *Лисонут-тайр,* 133-15.

**БЕҚИЙМАТ** — 1. қадрсиз, эътиборсиз; бебаҳо:

Беқиймат эрур улки бийик ҳиммати бор,
Гарчи неча кам ҳиммати бор қиймати бор.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;

2. касод, арзимас, нархи паст:

Асраднинг катон кафан қилмоқ учун не судким,

Ҳашр бозорида беқийматдурур мундоқ матоъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-30б.

**БЕҚОИДА** — тартибсиз, интизомсиз:

Аларнинг [навкарларнинг] аҳволидин ҳам воқиф бўлмоқ вожибдурким, беқоида воқеъ бўлмағай ва барча ҳушёрлиққа вобастадур. *Муншаот,* 115.

**БЕҚОИДАЛИҒ** — қоидага амал қилмаслик; тартиб ва интизомдан ташқари чиқиш:

Яна бири буким, сен ҳар беқоидалиғким қилибсен, анга кўра сазо ва жазо топибсен. *Муншаот,* 156;

Мунча беқоидалиғларнинг асносида барчанинг таловиси ва тадоруки учун от юборурсен. *Муншаот,* 155.

**БЕҚУСУР** — нуқсонсиз, камчиликсиз; мукаммал, баркамол:

Чу қаср ўлди жаннат киби беқусур,
Худ эрди муҳайё шаробан — таҳур.
*Садди Искандарий,* 244а3;

Кўзгу равшанроқ неча қилса зуҳур,
Зоҳир ўлғай акс анда беқусур. *Лисонут-тайр,* 65-15.

**БЕҒАЙРАТ** — ғайратсиз, дангаса, ишёқмас:

Тиланчи ва гадо кўпраги беғайрат ва беҳаё.
*Маҳбубул-қулуб,* 50;

Қушлар айлаб ҳолатингдин ҳайрате,
Йўқ сенингдек бир яна беғайрате. *Лисонут-тайр,* 46-3.

**БЕҒАМ** — ғамсиз, ғуссасиз, бедард:

Чу хон ҳам бор эди Фарҳодға амм,
Анинг соридин эрмас эрди беғам.
*Фарҳод ва Ширин,* 208;

≈ **и ғофил** — бепарво ва бехабар:

Улки айтур кўнглакинг ул гул ғамидин чок эмас,
Англамайдур беғами ғофилки, кўксум чок эмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-147;

≈ **бўл-** — хурсанд бўлмоқ, беғам бўлмоқ:

Кимса зиндонда қачон хуррам бўлур,
Байтул-эҳзонда нетиб беғам бўлур. *Лисонут-тайр,* 125-4.

**БЕҒАРАЗ** — ғаразсиз, рост, пок юрак:

Салотин мушфиқ ва давлатхоҳ қулларининг беғараз сўзларига кирибдурлар. *Муншаот,* 129.

**БЕҒАШ** — 1. тўғри, пок:

Яна ёрики софу беғашдур,
Ҳам вафокешу ҳам жафокашдур. *Муншаот,* 143;

2. холис, тоза; бошқа нарса аралашмаган:

Чун холису поку беғам ўлди,
Олтун неки кимиёваш ўлди. *Лайли ва Мажнун,* 94б18.

**БЕҒОЯТ** — беҳад, туганмас, чексиз:

...ул ҳазрат руҳониятидин аларға файзи беғоят ва имдоди бениҳоят етсун. *Мажолисун-нафоис,* 135;

Гарчи беғоятдурур раънолиғинг,
Бениҳоят ҳусн ила зеболиғинг. *Лисонут-тайр,* 32-15.

**БЕҲ** I — яхши, хўб, маъқул:

Ки адл ичра этканга бир соате,
Эрур беҳки, жинну башар тоати,
*Садди Искандарий,* 253а6;

Яъни бу саводи ғам ғубори
Беҳким, манга нофаи татори. *Лайли ва Мажнун,* 88а17.

**БЕҲ** II — беҳи сўзининг қисқартирилган шакли:

Анга ғам тийғи бу боғ ичра харом ўлдиким,
Кийди пашмина сариғ юз била, андоққим беҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-529.

**БЕҲАД//БЕҲАДД** — 1. чексиз, ҳадсиз; сон-саноқсиз, ниҳоясиз:
Анинг орасинда тафовут беҳад. *Назмул-жавоҳир,* 17;
Такаллуфи кўп эрди ва такаббури ва таҳайюри беҳад.
*Тарихи мулуки ажам,* 517;
2. ғоят, ҳаддан ташқари:
Келки, ҳажрингда ҳазинмен беҳад,
Не манга сабр, не ҳушу не хирад. *Мезонул-авзон,* 44;
Эътибори кўп эл аро беҳад,
Жоҳу молиға йўқ ҳисобу адад. *Сабъаи сайёр,* 86-12;
≈ **у адд** — жуда кўп, сон-саноқсиз:
[Паҳлавон] «қавл» ва «ғазал» ва «чорзарб»дек ва «савт» ва «нақш» худ беҳадду адд боғлабдурки, халойиқ орасида машҳурдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533;
Аларға туман мингдин ортуқ адад,
Туман минг демай, балки беҳадду адд.
*Садди Искандарий,* 305б8;
≈ **у имкон** — ҳаддан ташқари, имконсиз:
Не иш бўлса беҳадду имкон басе,
Эрур ул ҳисоб ичра осон басе. *Муншаот,* 108;
≈ **у ниҳоят** — ҳаддан ташқари:
Ғаробат мунда беҳадду ниҳоят,
Топилмай булъажаб санъатқа ғоят. *Фарҳод ва Ширин,* 58;
≈ **у қиёс** — чексиз ва тенгсиз:
Ранглар ул парда беҳадду қиёс,
Ҳукм асмосиға қилди раҳшунос. *Лисонут-тайр,* 27-12;
≈ **у ғоят** — чексиз, чегарасиз, битмас-туганмас:
Паҳлавон била бениҳоят илтифотлари ва беҳадду ғоят махсус мулоямат ва ҳолатлари бор эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537.

**БЕҲАЕ** — уятсиз, шарм-ҳаёсиз, ор-номуссиз:
Вали Қаландар... беҳаё киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 56;
Комиллар — аҳли ҳаё ва ноқислар — беҳаё.
*Маҳбубул-қулуб,* 114.

**БЕҲАЁЛИҚ//БЕҲАЁЛИҒ** — ҳаёсизлик, уятсизлик, бешармлик:
Мубоҳат учун бермак худнамолиқ ва анинг била ўзин сахий демак беҳаёлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 112;
Замон аҳли бевафолиғидин бағримда тиконлар ва даврон халқи беҳаёлиғидин кўксумга тугунлардур.
*Маҳбубул-қулуб,* 115.

**БЕҲАМИЯТ** — ҳамиятсиз, номуссиз, беор:
Бир қатла саҳвдин унутсанг, лақабинг бемурувват; жафолари муқобаласида узрхоҳлиққа жон бермасанг, хитобинг беҳамият. *Маҳбубул-қулуб,* 110.

**БЕҲАМИЯТЛИҒ** — ҳамиятсизлик; номуссизлик, орсизлик:
Мутояба рухсат берган навкар бобидаким, яна ихтилоти беҳамиятлиғдур ва беҳимматлиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-701.

**БЕҲАМОЛ** — шериксиз, тенгсиз, мислсиз:
Таодул била тут ани беҳамол,
Ичарда манга гарчи йўқ эътидол.
*Садди Искандарий,* 252б9.

**БЕҲАМТО** — ягона, якка; тенги, ўхшаши йўқ:
Шаҳзодаи беҳамто Кичик Мирзо девонаи сияҳрўи сияҳпўшқа йўлуқмайдур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701.

**БЕҲАНГОМ** — вақтсиз, ноўрин, бевақт, пайтсиз:
Ул ҳануз хом эрди ва бу маънидин хуруш қилури беҳангом эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 85.

**БЕҲБУД** — 1. яхшилик, тўғрилик; хублик, соғломлик, солимлик; яхши ҳолатли, хушаҳвол:

Ул ҳазратнинг ҳумоюн замири кўзгусида доим беҳбуд чеҳраси жилванамой бўлғай. *Муншаот,* 99,

Йўқ эрди муолажатта беҳбуд,
Чун етти ажал иложи не суд. *Лайли ва Мажнун,* 68;

2. фойда, нажот:

Шайхким пир эрдию сизлар мурид,
Барчаға иршодидин беҳбуд умид. *Лисонут-тайр,* 86-5;

Бу гулшан ичра беҳбуд истаган доим беҳи янглиғ,
Кийиб пашмина, тоатқа қадин хам асрамоқ авло.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-17.

**БЕҲЖАТ** — қувонч, шодлик:

Бу бандаға беҳжат ва сарафрозлиғ мужиби бўлғон руқъа етишти. *Муншаот,* 116.

**БЕҲИ** — беҳи (мева тури):

Мазаллат туфроғи сариғ юзумда борур андоққим,
Беҳида гард ўлтурған масаллик тук бўлур пайдо.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-17.

**БЕҲИЖОБ** — пардасиз, очиқ-ойдин; уятсиз:

Хосса маъшуқ оллида қилмоқ аён,
Бўйла тунду беҳижоб этмак баён. *Лисонут-тайр,* 80-2;

Не ки ул сўрса беҳижоб деса,
Мушкилига анинг жавоб деса. *Сабъаи сайёр,* 119-21;

≈ ўл- — равшан бўлмоқ, очиқ-ойдин бўлмоқ:

Жоми май урди ҳижоб ўтиға су,
Беҳижоб ўлди тариқи гуфтугў. *Лисонут-тайр,* 173-1;

≈ айла- — дарёдан чиқиб тошмоқ; тошмоқ:

Баҳрни ҳар қатра айлаб беҳижоб,
Даҳрни сели бало бирла хароб. *Лисонут-тайр,* 92-17.

**БЕҲИЖОБЛИҚ** — пардасизлик, уятсизлик, ҳаёсизлик:

Абдуллатиф Мирзо... ғариб бадфеълликлари бор эрдиким, зикридин беҳижоблиқ лозим келур. *Мажолисун-нафоис,* 200;

Пастроқ мартабасида паришонлиқ ва мушаввашлиқлар ва бесомонлиқ ва нохушлиқлареки, зикри тарки адабдур ва баёни беҳижоблиққа сабаб. *Маҳбубул-қулуб,* 84.

**БЕҲИКМАТЛИҒ** — бедонишлиғ, ҳикматсизлик, билимсизлик:

Беҳикматлиғини дарду ғам билса керак,
Ҳикмат топарини муғтанам билса керак.
*Назмул-жавоҳир,* XV-40.

**БЕҲИММАТ** — ҳимматсиз, саховатсиз, хасис:

Олий ҳиммат шоҳбозедур баландпарвоз ва беҳиммат сичқон сайёде юрутачи боз. *Маҳбубул-қулуб,* 111.

**БЕҲИММАТЛИҒ** — ҳимматсизлик, мурувватсизлик; шижоатсизлик, сустлик, назари пастлик:

Мутояба рухсат берган навкар бобидаким, яна ихтилоти беҳамиятлиғдур ва беҳимматлиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-701.

**БЕҲИСОБ** — ҳисобсиз, сон-саноқсиз, кўп:

Кишварки, анда маноҳий мундоқ беҳисоб бўлгай, ислом ва шариатға не иззат ва не ҳисоб бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 15;

Мадҳини беҳисоб ёзғайлар,
Балки мавзун китоб ёзғайлар. *Сабъаи сайёр,* 32-17.

**БЕҲОЖИБ** — дарвозабонсиз, тўсиқсиз:

Шоҳ даргоҳиға гар бор эса ҳожиб монеъ,
Эй гадо, муждаки беҳожиб эрур бу даргоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-535.

**БЕҲОЛ** — ҳолсиз; қувватсиз, бемадор, заиф, ожиз; маъюс:

Бу иш ул кема аҳлин айлабон лол,
Бири хушҳол бўлса, ўни беҳол. *Фарҳод ва Ширин,* 102;
Тунум дайжур, ўзум ранжур, ичим ғамноку бағрим чок,
Тилим лолу таним беҳол, ишим афғон, сиришким қон.
*Хазойинул-маоний,* IIа-284;

≈ **айла-//эт-//қил-** — кучсизлантирмоқ, ҳолсиз қилмоқ, ожиз қилмоқ:

Нуктаси нутқум тилин лол айлабон,
Жилваси ақлимни беҳол айлабон. *Лисонут-тайр,* 6-14;
Мунда ҳам они дард этиб беҳол,
Ҳам ўшул икки янглиғ этти хаёл. *Сабъаи сайёр,* 140-27;
Кўруб Ширинни ҳайрат лол қилди,
Таажжуб бир йўла беҳол қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**БЕҲОЛВАШ** — хаста ҳол, заиф:

Солур эрди гомини беҳолваш,
Чарх анинг қилғанларидин кинакаш. *Лисонут-тайр,* 90-20.

**БЕҲОЛЛИҚ//БЕҲОЛЛИҒ** — 1. нотавонлик, заифлик:

Хуш ҳоллиқ этти ани беҳол,
Беҳоллиқ этти нутқини лол. *Лайли ва Мажнун,* 74б15;
Ким анга юзланди гунгу лоллиқ,
Ҳар замон ўз ҳолидин беҳоллиқ. *Лисонут-тайр,* 172-1;

2. хасталик, паришонлик:

Маҳбубнинг зулф очқанидин ва ўз ошуфта аҳволлиғи ва қоши чинидин кўнгли беҳоллиғи бобида.
*Мажолисун-нафоис,* 226.

**БЕҲОСИЛ** — фойдасиз, натижасиз, самарасиз:

Бу хаёлинг келди беҳосил хаёл,
Балки бошдин то оёғ ботил хаёл. *Лисонут-тайр,* 140-1.

**БЕҲУДА** — 1. бекорчи, кераксиз; натижасиз, фойдасиз:

Васл истасанг, ўл фоний андоқки Навоийким,
Ҳар ишки мунунг ғайри бордур, бори беҳуда.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-546;

2. асоссиз, бемаъни, бекорчи, бўлар-бўлмас:

Рақиб беҳуда тақрири бирла юз тақсир,
Заиф ғамзадалар отига рақам қиладур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-201.

**БЕҲУЗУР** — ҳаловатсиз, беором; беҳаловат:

Лек кўнгли чу беҳузур эрди,
Анда ҳар лаҳза бу хутур эрди. *Сабъаи сайёр,* 60-2;

≈ **бўл-** — ҳаловатсиз, беором бўлмоқ:

Аларнинг муборак мизожлариға ориза воқеъ бўлуб, неча кун беҳузур бўлуб, яна сиҳҳатлари хабари келди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701.

**БЕҲУНАР** — ҳунарсиз, қобилиятсиз, истеъдодсиз:

Ҳунарманд қошида беҳунар илики тебратмаса, айб туҳматин анга тақар. *Маҳбубул-қулуб,* 141;
Чун ҳунарвар узра чиқти беҳунар,
Тоздин қолди қуйироқ тожвар. *Лисонут-тайр,* 20-9.

**БЕҲУНАРЛИҒ** — ишёқмаслик, ишга қўл урмаслик:

Бор эрди бир паҳлавони зўргар,
Беҳунарлиғ фанида соҳибҳунар. *Лисонут-тайр,* 55-11.

**БЕҲУРМАТЛИК/БЕҲУРМАТЛИҒ** — ҳурматсизлик:

Халқ жонибидин беҳурматлиғи эшигин боглар ва кишини ҳазл ва истихфофдин сақлар. *Маҳбубул-қулуб,* 81;
Ҳазлга шуруъдин беҳурматлиғ ўқ ортар ва ҳазлнинг ниҳояти жидолға тортар. *Маҳбубул-қулуб,* 143.

**БЕҲУШ** — ҳушсиз, ўзидан кетган; телба:

Хуш сўзга ким ўлса масту беҳуш,
Шарбат аро заҳрни қилур нўш. *Маҳбубул-қулуб,* 127;
Навоий истади беҳуш ўзинки, аҳли хирад
Фалакнинг ўлмади бу ишда маҳрами рози.
*Хазойинул-маоний,* IIа-376;

≈ **айла-** — ҳушсиз айламоқ, хушини оғдирмоқ:
Деди Хисрав: Сен этсанг они беҳуш,
Қамингаҳда қўяй мен юз зириҳпўш. *Фарҳод ва Ширин,* 149;
Завқ ила шайх ўзни беҳуш айлади,
Нуктадин оғзини хомуш айлади. *Лисонут-тайр,* 78-18.

**БЕҲУШВОР** — ҳушсиздек; беҳушларча:
Кирди чун қаср ичига беҳушвор,
Ҳайрат ичра не масту не ҳушёр. *Сабъаи сайёр,* 163-23.

**БЕҲУШЛУҚ** — ҳушсизлик, мастлик:
Фориғ айлар бу балолардин даме беҳушлуқ,
Бас, тонг эрмас сокини сарманзили хаммор эсам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-423;
Йўқ бу водий ичра жуз хомушлуқ,
Гунгу кар бўлмоғлиғу беҳушлуқ. *Лисонут-тайр,* 175-2.

**БИАЖМАИҲИМ** — ҳаммаси, бари, тамоман, ҳаммалари:
Сорт биажмаиҳим агар турк иборати адосида ожиздур, муҳиқ ҳам бор. *Муҳокаматул-луғатайн,* 7.

**БИАЙН** — соф:
Гавҳари биайн иқола айлади,
Туттию важҳин ҳавола айлади. *Лисонут-тайр,* 48-12.

**БИАЙНИҲ//БИАЙНИҲИ** — худди, худди ўзи, айнан:
Ики кўзким, аросиндин чиқиб ёш ўтти бошимдин,
Биайниҳ гарқ бўлған кемалардур баҳри Уммонда,
*Хазойинул-маоний,* Iб-547;
Наргис кўзи айлаб ани волиҳ,
Ёри кўзидек кўруб биайниҳ. *Лайли ва Мажнун,* 65а9;
Мавлоно Аёзий... фақир бир мажлисда ани кўрдум уч йилдан сўнг Боғи Сафедда яна бир мажлисда биайниҳи ушмундоқ воқеъ бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 62.

**БИБИ** — мўътабар аёл, хоним, уй соҳибаси, бека:
Хожаким, биби борида додакка айланғай, бибининг иффат этаги қулға булғанғай. *Маҳбубул-қулуб,* 140.

**БИДОЯТ** — бошланиш, ибтидо, аввал:
Биров ҳамдидиндур бидоят анга,
Ки йўқ ибтидоу ниҳоят анга. *Садди Искандарий,* 135;
Не бўлуб аввалда бидоят санга
Не келиб охирда ниҳоят санга. *Ҳайратул-аброр,* 7-2;

≈ **айла-** — бошламоқ, оғоз қилмоқ:
Топти Мажнун шуҳрату қолди менинг қиссам ниҳон,
Ким ўлар ҳар ким, фасонамни бидоят айласа.
*Хазойинул-маоний,* IIб-29.

**БИДЪАТ** — ёқимсиз, бидъат:
Кичик Мирзо... бидъатлар тариқига носиҳ ва аҳли суннат ва жамоат қоидасиға росих эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;
Базм майдони аларға жилвагоҳ,
Зоҳир айлаб бидъати ҳардам табоҳ. *Лисонут-тайр,* 54-9;

≈ **и саййиа** — ёмон одат:
Бедиёнат судур бидъати саййиадур било зарур.
*Маҳбубул-қулуб,* 15.

**БИЁБОН** — чўл, биёбон, дашт:
Биёбон қатъ этиб манзил-баманзил,
Анга тегруки айтиб эрди комил. *Фарҳод ва Ширин,* 68;

Эй Навоий, бу биёбон қатъин осон айладинг,
Ашкдин мундоққи ҳар манзилда чектинг юз булоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-316.

**БИЁБОНИЙ** — саҳрода яшовчи киши; саҳрога хос:
Водийи ҳижронда ағёриға ёр ўлдим, не тонг,
Гар бўлур ғули биёбоний била девона дўст.
*Хазойинул-маоний,* Iа-120.

**БИЖИН** — маймун:
Бижин топса ер то ичига сиғар,
Не қолса авуртиға барин йиғар.
*Садди Искандарий,* 249б14.

**БИЗ** — 1. биз (кишилик олмоши):
...бизки «мо» ва «наҳну» маъноси биладур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 13;
Шайх Абдуллоҳ ушбу рисолани бизнинг қошимизға келтуруб эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
Бизинг эмин йўл ўзга сори қолмиш,
Бу сори бизни дарё мавжи солмиш. *Фарҳод ва Ширин,* 102;
2. мен маъносида:
...бу яқинда бир-икки девони бизнинг илгимизга тушубтур, гоҳи анга машғул бўладурбиз.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**БИЗЗАРУР//БИЗЗАРУРА//БИЗЗАРУРАТ** — заруратан, мажбуран, нойложликдан, зарурат юзасидан:
агар аҳёнан биззарур воқеъ бўлса, наввобға муқаррар қилилсаким, ҳукм бўлмаған киши мутлақо муртакиб бўлмаса.
*Муншаот,* 131;
Бизарура аларнинг қиблаи иқбол ва каъбаи омолдек рисолатлари даргоҳиға боққайлар. *Вақфия,* 715;
Ҳам бари дурди эмас ҳам борча соф,
Биззарурадур улусқа ихтилоф. *Лисонут-тайр,* 158-12;
Ки хоқон топмайин андин кудурат,
Ул этгай азми ғурбат биззарурат. *Фарҳод ва Ширин,* 94.

**БИЗОАТ** — қобилият, истеъдод; дастмоя:
Мавлоно Анисий кам бизоат шоир эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 63.

**БИЗЗОТ** — шахсан, бевосита, зотида, аслида:
Чун аларға биззот машраби тавҳид воқеъ бўлғандур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;
Ҳар кишида бу шараф биззот эрур,
Ўл киши поку шариф авқот эрур. *Лисонут-тайр,* 105-8.

**БИЙИЗ** — бигиз:
... бийизки дирафш дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 13.

**БИЙИК** — буюк, улуғ; баланд, юксак, олий:
Назм бийик маснадида ўлтуруб,
Олима назм аҳли туман минг туруб. *Ҳайратул-аброр,* 36-16;
Анинг ботинидин тила ёрлиқ,
Бийик ҳимматидин мададкорлиқ.
*Садди Искандарий,* 322б11;
Бийикрак фалак қасридин пояси,
Равоқиға тушмай булут сояси.
*Садди Искандарий,* 293б16.

**БИЙИКЛИК//БИЙИКЛИГ** — 1. катталик:
Бор эрди қасрнинг ўрнида бир тош,
Бийикликда фалакдин ошуруб бош. *Фарҳод ва Ширин,* 119;
2. мағрурлик, манманлик:
Такаббур шайтон иши ва бийиклик нодон иши.
*Маҳбубул-қулуб,* 107;

Нафс не амр этса бўлған зеридаст,
Ул бийиклик қилса қилған ўзни паст.
*Лисонут-тайр,* 107-7.

**БИЙЛА** — бундай, шу хилда, шу каби, шундай:
Агар бу ики шаҳға бўлмай масоф,
Валекин бўлуб бийла доим хилоф.
*Садди Искандарий,* 258б3;
Уятқа солиб бийла ҳолат мени,
Ҳалок айлабон бал хижолат мени.
*Садди Искандарий,* 243б4.

**БИЙМ//БИМ** — хавф, хатар, қўрқинч, ваҳм, таҳлика:
Оллимизда етти водийдур азим,
Ҳар бирида беҳаду андоза бим. *Лисонут-тайр,* 150-7;
Оз нукта дегил тилар эсанг жонға салоҳ,
Ташвишли ғалат биймидин имонға салоҳ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;
Ҳам муножот аҳлининг кўнглида бийминг беҳисоб,
Ҳам харобот аҳли жонинда умидинг беадад.
*Хазойинул-маоний,* IIб-118;
≈ **и вабо** — вабо тарқалиб кетиш хавфи:
Бўлди бағрим яраси уйла афан,
Ки шамимидин эрур бийми вабо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-44;
≈ **у накол** — хавф-хатар:
Келди маъмурига уммиди висол,
Осию обисиға бийму накол. *Лисонут-тайр,* 27-15;
≈ **у умид** — хавотирли умид:
Менки ишим бўлди парастиш мудом
Бийму умид иккиси бўлмиш ҳаром. *Ҳайратул-аброр,* 84-8;
≈ **ўл-** — қўрқмоқ, хафсирамоқ:
Бир нафас гар бўлмаса илкимда сийм,
Ҳажридин жонимға бор ўлмакка бийм. *Лисонут-тайр,* 111-14;
≈ **эт-** — қўрқитмоқ:
Васл тамаъ айласанг ҳажр била бим этар,
Вой, Навоий, санга, ўтмасанг ул воядин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-493.

**БИЙН** — қараш, назар; хоҳиш, ихтиёр:
Тарийқи зулм ё кийн мунча бўлғай,
Жафо қилмоққа бийн мунча бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 164.

**БИКР** — янги, очилмаган, тоза, бутун:
Бас бу бир неча бикр субҳгаҳи
Ки манга айбдин кўрунди таҳи. *Сабъаи сайёр,* 205-19;
Бикр сифат ғунча бўлуб парда чеҳ,
Риштаи бахтидин очилмай гиреҳ. *Ҳайратул-аброр,* 45-29;
≈ **и маъни** — янги, очилмаган маъно:
Ким такаллум онда ширкат топмағай,
Бикри маънининг узорин ёпмағай. *Лисонут-тайр,* 189-14.

**БИЛ-** — 1. билмоқ, англамоқ, тушунмоқ:
Билмади ким не иш экин ҳодис,
Ким ул ишга бўлуб экин боис. *Сабъаи сайёр,* 150-26;
Ғозий ўзин чунки аён қилмади,
Кимса анингким эканин билмади. *Ҳайратул-аброр,* 163-19;
2. сезмоқ; ҳис этмоқ:
Нур Саидбек... латофати бор эрканин, шеъридин билса бўлур, ўқуған билғай. *Мажолисун-нафоис,* 77;
3. ҳисобламоқ:
Мени рад аҳлидин ул соат билинг,

Ҳар не истар кўнглунгиз ул дам қилинг.
*Лисонут-тайр,* 139-6;

4. танимоқ, тан олмоқ:
Эл молин ўзунгга мол билгил,
Хайлин ўзунгга аёл билгил. *Лайли ва Мажнун,* 96а18;
Нур Саидбек... латофати бор эрканин шеъридин билса бўлур, ўқуған билғай. *Мажолисун-нафоис,* 77.

**БИЛА** — билан; бирга, биргаликда; ёрдамида, воситасида, орқали:
Эмас ҳар ён оқар сувлар била ер,
Ки ер ҳарён исиғдин оқизур тер. *Фарҳод ва Ширин,* 94;
Ҳам кўруб жонон жамолин кўз била,
Васлидин ҳам баҳра топиб сўз била. *Лисонут-тайр,* 11-20.

**БИЛА-** — қайрамоқ, чархламоқ, ўткирламоқ:
Аларға [салотинға] тақарруб тиламак ўз қатлиға бало тиғин биламакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 129.

**БИЛАК** — билак:
... аларнинг [Жомийнинг] назми ҳар синф шеърдин оламнинг золининг қулоқ била билагин самин дурлар била музайян... қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-11.

**БИЛАН** — билан; бирга; орқали, воситасида:
Бу банданинг дағи тўрт девониғаким, туркча тил билан назм топибдур. *Мезонул-авзон,* 6;
Мавлоно Биноий... адвор илми билан бот ўрганиб, хийли тасниф қилиб адворда дағи рисола битиди.
*Мажолисун-нафоис,* 88.

**БИЛГУР-** — билдирмоқ, англатмоқ, маълум қилмоқ; намойиш этмоқ, зоҳир қилмоқ:
Зулмда заҳҳоклиғи билгуруб,
Икки йилон эгнида ҳалқа уруб. *Ҳайратул-аброр,* 158-12;
Киши гавҳарға жола айласа от,
Ҳам онинг гавҳаридин билгурур бот. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**БИЛГУРТ-** — билдирмоқ:
Манга билгуртмай бекаслигимни,
Диёримға қарин эрмаслигимни. *Фарҳод ва Ширин,* 190.

**БИЛДУР-** — билдирмоқ, англатмоқ:
Ҳар неки санга биликдур келтургил,
Ҳолингни ҳам андин эл аро билдургил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49.

**БИЛИК** — билим, илм, ақл:
Ардашер... барча билик била эрдамда ягона бўлуб шуҳрат тутти. *Тарихи мулуки ажам,* 515;
Киши йўқ билик ичра монанд анга,
Арастуйи фарзона фарзанд анга.
*Садди Искандарий,* 248б16;

≈ **авжи** — илм осмони, чўққиси:
Билик авжининг меҳри тобони ул,
Қаю меҳр, сўз жисмининг жони ул.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705.

**БИЛИКЛИК** — билимли, илмли, ақлли:
Ариғларки ул баҳрдин айрилур,
Биликлик аларнинг суйин бир билур. *Маҳбубул-қулуб,* 20.

**БИЛИН-** — билинмоқ, маълум бўлмоқ; сезилмоқ.
Тақви аҳлиға билинса эди чарх авзоъи
Айлагайлар эди бу дайрда хамморлиғ иш.
*Хазойинул-маоний,* Iа-213;
Чунки андин билинмайин асаре,
Элга маънидин ўлмайин хабаре. *Сабъаи сайёр,* 19-10.

**БИЛКУЛЛ** — мутлақо; бутунлай, тамомила:

Турк улусининг хуштабълари мажмуи сорт тили била назм айтқайлар ва билкулл турк тили била айтмағайлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 19;

Сайд қасдига уйла қуйди кунгул,
Ки адув чиқти ёдидин билкулл. *Сабъаи сайёр,* 152-14.

**БИЛЛАҲ//БИЛЛОҲ** — худо ҳақи, азбаройи худо:

Манга ҳажрингда май заҳр ўлди, биллаҳ,
Тарабдин умр бебаҳр ўлди биллаҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 209;
Гулбун ўлди пасту сарв асру бийик, биллаҳки, бор
Сарви гулрўйим қадининг эътидоли ўзгача.

*Хазойинул-маоний,* IIа-313.

Жонни олғилки тўймишам, биллоҳ,
Кўнгул ўлмакка қўймишам, биллоҳ. *Сабъаи сайёр,* 64-28.

**БИЛЛОҲИЛ-АЗИМ** — улуғ худо ҳақи (қасам):

Ўзингиз билурсизким, Мирзонинг мофиз-замирин нисбат сизга бу фақирдин яхшироқ кимса билмас. Биллоҳил-азимким, ушбу битгандек маълум қилибмен. *Муншаот,* 128.

**БИЛЛУР//БИЛУР** — хрусталь; тиниқ, шаффоф, биллур:

Кўруниб сувда хуршиди жаҳонтоб,
Биллур ичра нечукким лаъли сероб. *Фарҳод ва Ширин,* 99;
Ранги гуногун қилиб биллур соф,
Лаъл ила ёқут деб айтиб газоф. *Лисонут-тайр,* 48-6;

≈ **и лаългун** — қип-қизил хрусталь, қизил олтин тош:

Ким бир олтунлуқ билури лаългун,
Юз минг олтунға сотибдур қалби дун.

*Лисонут-тайр,* 48-11.

**БИЛЛУРГУН** — биллурий, биллур рангли:

... қасри кофурий аро биллургун қадаҳ ичра.

*Фарҳод ва Ширин,* 48.

**БИЛЛУРИН** — биллурдай шаффоф:

Соқиё, дай шиддатидин ақлу ҳис бетоб эрур,
Чораси жоми биллурин ичра лаъли ноб эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-212.

**БИЛЛУРКИРДОР** — биллур рангли; энг мусаффо, порлоқ:

«Баҳрун-нажот» ҳавзин қаср олинда метини хорошигоф била намудор қилиб ул ҳавз ва ариғ атрофин сафода биллуркирдор ва жилода ойинаи чиний даври била дастасидин намудор қилғани... *Фарҳод ва Ширин,* 118.

**БИЛО** — «сиз», «бе», маъносидаги бўлишсизликни билдиради:

... Бедиёнат судур бидъати саййиадур било зарур.

*Маҳбубул-қулуб,* 15.

**БИЛОВ** — эгов, қайроқ тош:

Бало аро чу мен ўлдум, бало қиличларини,
Не тонг эткали лавҳи мазорим ўлса билов.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-517.

**БИЛОД** — шаҳарлар, мамлакатлар, ўлкалар, вилоятлар:

... қурбон вақфаси бўлди, оламнинг ақсо билодидин халқ имом равзаси тавофиға юз қўйдилар.

*Мажолисун-нафоис,* 45;

Сайр бўлди бари оламда ишим,
Аёғим остида тай бўлди билод.

*Хазойинул-маоний,* IVа-399.

**БИЛОИХТИСОС** — ихтисоссиз, касбсиз:

Йўқ улким ики шаҳға бу расми хос,
Ҳар иккига бир-бир билоихтисос

*Садди Искандарий,* X-260.

**БИЛТАК** — дудуқ, тутулиб гапирадиган:

Навоий ул юзу лаб шавқидин ногаҳ наво чекса,

Дам урмас булбулу тўти, ки будур качча ул билтак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-327.

**БИЛТУРҒИ** — бултурги, ўтган йилги:
Бўлмангиз мағрури ҳусн, эй шўхларким, боғ аро
Сиз киби билтурғи гуллардин бири пайдо эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-246.

**БИЛФАРЗ** — фаразан, айтайлик, башарти:
Филмасал билфарз топсанг ҳам бу ганж,
Қил хаёл, эй нотавони ғуссасанж. *Лисонут-тайр,* 57-4.

**БИЛФЕЪЛ** — амалда, амалий суратда:
Шаҳлар оллинда топиб бу эътибор,
Шавкатим Симурғча билфеъл бор. *Лисонут-тайр,* 51-4.

**БИЛҚУВВА** — куч-қувватига қараб; имкониятига қараб; яширин:
Сенда ҳам билқувва ул мавжуд эрур,
Феълға келса даво мақсуд эрур. *Лисонут-тайр,* 189-9.

**БИНАНДА** — кўрувчи, кўра олувчи, кўзи очиқ одам:
Чу бинанда бу нуктаға топти пай,
Бўлуб хушдил, айлар равон тарки май.
*Садди Искандарий,* 293а4;
Бинандадур ўлса киши ўз айбиға ҳозир,
Кўз очма **бўлурға, ёналар айбиға** нозир.
*Маҳбубул-қулуб,* 162.

**БИНАНДАЛИҒ** — кўра билиш, ўткир кўзли бўлиш:
Эй Навоий, йиғламоқдин хийра бўлмиш кўзларинг,
Ишқ аро бийнандалиғларға керактур тез кўз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-208.

**БИНАФША** — гунафша; бинафша:
Бинафша андаким гардун кўкартиб,
Гажак янглиғ хирад бўйнини тортиб. *Фарҳод ва Ширин,* 89;
Бинафша бошин андин айлаб қуйи,
Ки остиға анинг кириб мул суйи.
*Садди Искандарий,* 297б9.

**БИНАФШАЗОР** — бинафшазор; **кўк бинафшазори, фалак бинафшазори** — юлдузли осмон:
Ҳар кеча кўк бинафшазори кавокиб норанжлари била зийнат топар. ; *Муншаот,* 149;
Шомнинг мушкбўй сиёҳ жардалари субҳнинг муғулчин чобуксувори турктозидин эмин, не фалак бинафшазориға ва не кавокиб жолалариға қуёш ўти ҳароратидин тобу гудоз.
*Вақфия,* 715.

**БИНИШ** — кўриш, билиш, тушуниш, фаҳмлаш:
Қайу ердаким айни бийниш дурур,
Сабабни билурким ики иш дурур.
*Садди Искандарий,* 325а4.

**БИННАЗР** — назрга, аҳдга; **юфуна бинназри** — назр аҳдига вафо қиладилар:
Не назр этса қилғай вафодин адо,
Ки юфун бинназри дебдур худо.
*Садди Искандарий,* 290б18.

**БИНО I** — 1. бино, иморат, қурилиш:
Шаҳри аро бўйла бино беҳисоб
Қалъасининг ташида худ не ҳисоб.
*Ҳайратул-аброр,* 181-14;
Боғи жаннатдек фазосидур васеъ,
Ўртада қасрин биноси бас рафеъ. *Лисонут-тайр,* 114-7;
2. асос, таянч; тузилиш:
Эй навҳагар, айла навҳа бунёд,
Ким умр биноси келди барбод. *Лайли ва Мажнун,* 94б8;

Қазодин бўлғали олам биноси,
Анга тегруки бўлғай интиҳоси. *Фарҳод ва Ширин,* 203;

≈ **и дайрпайванд** — майхонага туташ бино, майхона биноси: Ул бинойи дайрпайвандни ҳамвор қилиб, ўрнида мадрасае бино қилилди; *Вақфия,* 719;

≈ **и рафиъ** — баланд, осмонўпар бино:
Сен дағи топибон фазои васиъ,
Ўтруда солғасен бинои рафиъ. *Сабъаи сайёр,* 29-19;

≈ **бўл-//қилил-** — қурилмоқ, бунёд бўлмоқ:
Шаҳ давлатидин итти бу дайру калисо,
Ўрнида бўлди мадрасаю масжиде бино. *Вақфия,* 719;
«Ихлосия» мадрасаси муқобаласидаким, ...хонақоҳе бино қилилди. *Вақфия,* 719;

≈ **қил-** — яратмоқ, қурмоқ, асос солмоқ:
Таҳмурас... шаҳр бино қилиб, отин Балх қўйди. *Тарихи мулуки ажам,* 506;
Қўруб табъи ул марзни ошно,
Қилиб анда Искандария бино. *Садди Искандарий,* 254б15;

≈ **қўй-** — берилиб кетмоқ, кўнгил қўймоқ, ишонмоқ, ҳирс қўймоқ:
Ажал гар сўнгғи дам бўлса бу дам комнинг Хизр умри,
Бу номаълум мавъидқа бино қўйған зиҳи ғофил. *Хазойинул-маоний,* IIб-377.

**БИНО** II — кўрувчи, ўткир кўзли, зийрак:
Номаки, саводи нуқтасидин оқарған кўзга мардуми бино кетургай. *Муншаот,* 137;
Қилиб чун меҳнат ўти дудини фош,
Агар кўру агар бино тўкуб ёш. *Фарҳод ва Ширин,* 172.

**БИНУ БАЙН** — баробар, тенг, ўхшаш, ўша-ўша:
Эй, юзунг устида кўз андоққи, ораз узра айн,
Кун била икки қошинг ичра тафовут бину байн. *Хазойинул-маоний,* IVб-448.

**БИР** — 1. бир (сон):
Ҳар кимгаки бир вафо кўргуздум, юз бевафолиғ кўрмағунча қутулмадим. *Маҳбубул-қулуб,* 115;
Саволе айлай олмай кимса бир сўз,
Шукуҳидин тикиб бори анга кўз. *Фарҳод ва Ширин,* 108;
2. бир хил, барибир, тенг, фарқсиз:
Чу ўлганда бирдур бу икки мато,
Тирикликта невчун қилурлар низо. *Садди Искандарий,* 250б7;

≈ **бир** — 1. бирма-бир, кетма-кет, биттама-битта, аста-аста, навбат билан:
Гарчи атфол отти бир-бир жисми урёнимга тош,
Кўрки, хирман-хирман ўлди жамъ ҳар ёнимға тош. *Хазойинул-маоний,* IVа-143;
Улум авроқи чун бир-бир ёпилди,
Диловарлиқ салоҳи майли қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 36;
2. биттама-битта, алоҳида, батафсил:
Ҳам Уторуд, ҳам ўзум, ҳам ул париваш назмини
Бир-бир айлаб шарҳу айтиб ҳар бирининг риққатин. *Хазойинул-маоний,* IIIа-395;
3. орқама-орқа, туганмас, тўхтовсиз, узлуксиз:
Таҳ-таҳ юраким қон эди, бир-бир ситамидин,
Кўп-кўп келури чоғида келса эди оз-оз. *Хазойинул-маоний,* IIIа-11;

4. алоҳида-алоҳида, бошқа-бошқа:
Сарсар ойин ҳар қуюн қилғай бадан туфроғининг
Жузву жузвин бир-бир ушбу гунбади гардон аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-11;

5. ҳар бир, ҳар битта, ҳар қайсиси:
Лаълининг бир-бир ҳадиси шаҳддек ширин эрур,
Ори-ори, доимо гул баргидиндур ангубин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-315;

6. устма-уст, қават-қават:
Бир-бир устида қўюбмен фурқатингдин неча доғ,
Ишқ хони ичра қўйғандек табақ узра табақ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-325;

≈ **бирга//бирига//бирларига** — бири иккинчисига, ўзаро:
Абнойи жинсдин бир-бирига мустаҳсан, акобирдин асоғирға аҳсан. *Маҳбубул-қулуб,* 80;
[Кишилар] бир-бирларига мадад қилгайлар.
*Тарихи мулуки ажам,* 514;

Бир-бирига иккиси ёру рафиқ,
Ҳамдаму ҳамрозу ғамхўру шафиқ. *Лисонут-тайр,* 108-9;

≈ **биридин//бирларидин** — бири иккинчисидан, ўзаро:
Ҳар қайсининг латофати бир-биридин ортуғроғ тушубтур.
*Мажолисун-нафоис,* 243;

≈ **дам** — бир лаҳза, бироз фурсат, бир нафас:
Бир дам этти ҳусниға наззорае,
Шавқ ўтиға айлайин деб чорае. *Лисонут-тайр,* 204;
Синса уқоб эгни уза бир қанот,
Тез учар лек анга бир дам ҳаёт. *Ҳайратул-аброр,* 106-15;

≈ **дамда** — тезда, тезликда, бир лаҳзада, тез фурсатда, бир нафасда:
Ким тонгла ул ойни ҳозир айлай
Бир дамда ишини охир айлай. *Лайли ва Мажнун,* 76а18;

≈ **ён** — бир томон, бир тараф, қаёққадир:
...маҳбуб баҳор айёмида бир ён борадурмиш бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 252;

≈ **замон** — бир лаҳза, қисқа фурсат, бир муддат; бир вақт, тўсатдан:
Минг қатла шукрин десам оз эрур,
Гар бўлса бир замон манга коми висол.
*Мезонул-авзон,* XIV-157;

Чун бир замондин сўнгра ўз ҳолиға келди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-143;

≈ **замони ғафлат** — бир лаҳза, бехабардек:
...аларки, огоҳлиғ тилайдурлар манга матлуб бир замони ғафлатдур. *Маҳбубул-қулуб,* 98-99;

≈ **икки** — бир-икки, озгина, саноғлиққина, бироз:
Ҳаммол нафис рахт ила гар урса қадам
Йўқ нафъ анга айри музд бир-икки дирам.
*Маҳбубул-қулуб,* 122;

≈ **йўли** — бiратўласи, биракай; қандай бўлмасин:
Маломат аҳлиға, эй пири дайр, аёғ тутсанг,
Бу навъ қўйма Навоийни бир йўли мастур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-201;

Жунун водийсиға мойил кўрармен жони зоримни,
Тилармен бир йўли бузмоқ бузулған рўзгоримни.
*Хазойинул-маоний,* Iб-656;

≈ **мунча** — бироз, бир қадар, сал:

Ким они еллар чекиб, юб тарағай,
Бу замон бир мунча ишга ёрағай. *Лисонут-тайр,* 177—19;
≈ **навъ** — бир хил, бир турли, ажойиб:
...бир навъ қабулиятни анинг зотида халқ қилиб эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;
Мавлоно Дарвеш Машҳадий Ўртачи... сойир назмларда бир навъ табъи бор. *Мажолисун-нафоис,* 93;
≈ **неча** — бир қанча, бир неча, бирмунча:
Яна бир неча вақт доройи даҳр,
Ичиб нўш даврон анга берди заҳр. *Тарихи мулуки ажам,* 513;
Сен шикибо бўл, вале бир неча кун,
Ҳар дам оҳу нола бирла чекма ун. *Лисонут-тайр,* 171-1;
≈ **нима** — 1. бир оз:
Бир қитъа ер тўрт жериб ва бир нима Инжил булукидин Боди Мурғондин тўрт жериб. *Вақфия,* 721;
2. бир нарса:
Бир мажлисда қарилиғнинг машаққатларининг бобида сўз ўтадур эрди, ҳар киши бир нима дейдур эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;
≈ **рўй** — бир юзли, тили бошқаю дили бошқа бўлмаслик:
Ҳақ сени севгай эл била бўлсанг,
Тилу кўнглингни бир қилиб бир рўй. *Арбаин,* 59;
≈ **та** — бир дона, битта:
Бирта ўтмакни икки бўлуб, ярмин бир очға берганни саҳий де. *Маҳбубул-қулуб,* 112;
≈ **умр** — доим, абадий, ҳарвақт, умрбод, умр бўйи:
Бир умр ҳақ айласун каромат, ё раб,
Ким кирсун аросиға қиёмат, ё раб. *Муншаот,* 147;
≈ **сўзга тур-** — сўзида турмоқ, сўзининг устидан чиқмоқ, ваъдага вафо қилмоқ:
Турмай оқса кўздин ашким не ажабким, тавбадин,
Гарчи кўп сўз дедим, аммо бир сўзумга турмадим. *Хазойинул-маоний,* IVб-413;
≈ **тут-** — бир хил тутмоқ, бир қилмоқ, бирлаштирмоқ:
Тилинг била кўнглунгни бир тут. *Маҳбубул-қулуб,* 163;
≈ **қил-** — жамламоқ, тўдаламоқ, йиғмоқ:
Яна бир қилиб фикри ахтарпараст.
Қавокибга қилди ани барбаст. *Садди Искандарий,* 266а11;

**БИРДАМЛИҚ** — бир нафаслик, бир лаҳзалик, бирпаслик:
Васли бирдамлиқки тушкай иттифоқ
Икки олам шоҳлиғидин яхшироқ. *Лисонут-тайр,* 24-15.

**БИРДЕК** — бир хил, тенг, ўхшаш, фарқсиз:
Зулфу юзи фурқати айёмидин сўрманг ҳисоб,
Ким Навоий кўзига бирдек бўлубтур ёвму лайл. *Хазойинул-маоний,* IIб-387.

**БИРЁН** — қовурдоқ, қовурилган:
Ўртама кўнглумни комин ҳосил этмасдин бурун
Қушни ким бирён этибтур, бисмил этмастин бурун. *Хазойинул-маоний,* IVб-483.

**БИРЖИС** — Муштарий (Юпитер):
Анингдек сирмадим биржисдин тож.
Ки боши тайласонға бўлди муҳтож. *Мунтахабул-луғот,* 166а.

**БИРИНЖ** — мис ва қўрғошин аралашмаси, бронза:
Мису рўю қалъи, биринжу темур,
Яна қўргошун бирла толу кемур. *Садди Искандарий,* X-337.

**БИРКА** — ҳовуз, кўл; сув сақлаш учун ясалган чуқурлик:

Насим айлагач бирка сори шитоб,
Қилиб барча сиймобни сийми ноб.
*Садди Искандарий,* 270а12;

Чашман ҳайвондин ўтган хушклаб,
Биркадин дафъ аташ қилған талаб. *Лисонут-тайр,* 117-13.

≈ **и моҳиён** — балиқли ҳовуз, балиқли кўл:

Сув сувдағин ўйла кўрди аён,
Ки кўргай киши биркаи моҳиён.
*Садди Искандарий,* 314б3.

**БИРКИШ-** — бирикиб кетмоқ, бир-бирига киришиб кетмоқ, бирикишмоқ:

Кўнгулда фурқат ўқи биркишибдур андоққим,
Киши чекарда гумон айлагай анинг сўнгаги.
*Хазойинул-маоний,* Iб-652.

**БИРЛА** — билан:

Макру афсун ғоятига еткучи,
Пашша бирла пилни жуфт эткучи. *Лисонут-тайр,* 169-17;

Мир Муфлисий... доим ўз-ўзи бирла сўзлашур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 41.

**БИРЛАН** — билан:

Бу хаёли бирлан ул кошонада,
Ётмиш эрди гўшаи вайронада. *Лисонут-тайр,* 116-5.

**БИРЛИК** — яккалик, ягоналик, танҳолик:

Борсен сен борлиғ зебандаси,
Бирлику жабборлиғ арзандаси. *Лисонут-тайр,* 6-2;

Бирлик эдию ададе йўқ эди,
Бирдин ўзга аҳаде йўқ эди. *Ҳайратул-аброр,* 8-1.

**БИРОВ** — бир кимса, биров, кимдир:

Бировким, рашк элтурмен кечурмакка хаёл ичра,
Не кечкай кўнглума, гар эл била кўрсам висол ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-568;

Шайхқа тушканда ул янглиғ бало,
Ким биров ишқиға бўлди мубтало. *Лисонут-тайр,* 87-2.

**БИРОР** — 1. битта, бирорта:

Бирор ерким туганса эрди хоро,
Ерида туфроқ ўлса ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 119;

Баъзи ерда бирор-иккирор, балки ортуқ абёт ҳам тарк қилибтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

2. бир марта, бир дафъа, бир гал, бир нафас:

Қаро кўзум, бирор биза боқ ахи,
Жароҳатимға марҳаме ёқ ахи. *Мезонул-авзон,* 54;

Демонким, мени ёд этиб шод қил,
Унутғанларингни бирор ёд қил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-373.

**БИРУ БОР** — ягона, доимий, мавжуд; тангри:

Улки андин ўзга бориға маърази заволдур,
Ул биру бор лам язал ва ло язолдур. *Маҳбубул-қулуб,* 118.

**БИСЁР** — кўп, мўл, ортиқ, сероб, анча:

Супуруб ер жабин била бисёр,
Айлади муддаосини изҳор. *Сабъаи сайёр,* 81-23;

Санъат аҳли боғлабон бисёр тоқ,
Меҳри рахшон авжидек юз чортоқ. *Лисонут-тайр,* 54-2;

≈ **бисёр** — мўл-мўл, кўп-кўп, мўл-кўл:

Лабидин жон томиб бисёр-бисёр
Сўзидин шаҳд оқиб харвор-харвор. *Фарҳод ва Ширин,* 12.

**БИСЁРДОН** — кўп билувчи, билағон, донишманд, билимли, ақлли, доно:

Эшитиб кирди ҳакими кордон,
Ақли кулддек олими бисёрдон. *Лисонут-тайр,* 120-11;
Эшитмишменки Бону кордондур,
Пари пайкар доғи бисёрдондур. *Фарҳод ва Ширин,* 134.

**БИСЁРНАҚШ** — сернақш, бениҳоя нақшли, ўта нақшланган:

Саъй ила бу гунбади бисёрнақш,
Ҳар нечаким айлабон изҳор нақш. *Ҳайратул-аброр,* 56-7.

**БИСМИЛ** — бисмиллоҳ деб сўйиш, бўғизлаш:

Ул қони тўлғон забунни бисмил қилмасдин бурун... қанотин сувуруб, қўлтуғинму ёрадур. *Маҳбубул-қулуб,* 51;
Қон била туфроғ аро кўнглида тоб,
Ним бисмил қушдек айлаб изтироб. *Лисонут-тайр,* 148-12.

**БИСМИЛЛОҲ** — оллоҳ номи билан, тангри ҳақи:

Йўл ёмону яхшисидин ема ғам,
Бисмиллоҳ дегилу қўйғил қадам. *Ҳайратул-аброр,* 4-29;

≈ **ир раҳмонир-раҳим** — меҳрибон ва раҳмдил худо номи билан:
Бисмиллоҳир-раҳмонир-раҳим,
Риштаға чекти неча дурри ятим. *Ҳайратул-аброр,* 3-1.

**БИСОТ** — 1. гилам, палос, тўшак:

Манзиле кўрулди — сахо аҳли ҳимматидин рафеъроқ ва бисоте топилди — зако хайлидин бадеъроқ. *Муншаот,* 88;
Ўзни топқай бисот аро пайваст,
От ила пил аёғи остида паст. *Сабъаи сайёр,* 23-28;

2. ўрин, жой, мақом:
Шоҳки, гулшанни бисот айлади,
Базм тузуб азми нишот айлади. *Ҳайратул-аброр,* 35-5;
Манга чун толеи фархунда кавкаб,
Бу авж узра бисот этти мураттаб. *Фарҳод ва Ширин,* 22;

3. томон, тараф:
Чу ул қайтибон Ҳинд мулкига бот,
Суруб шоҳ мағриб бисотиға от.
*Садди Искандарий,* 300*а*10;

4. асбоб-анжом, нарса:
Чунки зарбафт ҳар бисот ўлди,
Ҳар бисот юз инбисот ўлди. *Сабъаи сайёр,* 108-6;

5 шахмат тахтаси:
Шопур ани [Хуросонни] янги боштин шатранж бисоти вазъи била ободон қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 51б;
Анингдекки тифл истабон инбисот,
Чу шатранж ўйнарға ёйса бисот.
*Садди Искандарий,* 265*а*7;

6. баланд мартаба:
Халойиққа бу шаҳдин ўлсун нишот,
Даме бўлмасун холи андин бисот. *Маҳбубул-қулуб,* 11;
Ки Бону маҳд ичинда маскан этгай,
Анинг олий бисотин равшан этгай. *Фарҳод ва Ширин,* 199;

≈ **и комрони** — саодатга эриштирувчи палос:
Тўшалгач бу бисоти комрони,
Ўзи ўлтурди, лек ўлтуртуб они. *Фарҳод ва Ширин,* 129;

≈ **и масоф** — кураш палоси:
Манга мунча ҳикмат тариқида лоф
Ажаб ерда ёйдим бисоти масоф.
*Садди Искандарий,* 260*б*12;

≈ **и тараб** — шодлик мажлиси, хурсандлик базми:
Бисоти тараб жилвагоҳида бўл,

Қаёнким эсанг ҳақ паноҳида бўл.
*Садди Искандарий,* 310*а*13;

≈ **и фазаъ** —хавф, қўрқинч, ваҳм, қайғу:
Икки-уч кун атбоъи айлаб жазаъ,
Навардида бўлди бисоти фазаъ.
*Садди Искандарий,* 278*а*8;

≈ **и хисравий** — олий даргоҳ:
Расул ё қасру тоқи Кисравийдин,
Не Кисроким, бисоти хисравийдин.
*Фарҳод ва Ширин,* 136;

≈ **и хуррам** — ишратхона, кайфу сафо манзили:
Шаҳни май ул бисоти хуррам аро,
Солибон ҳар дам ўзга олам аро. *Сабъаи сайёр,* 46-13;

≈ **ёй-** — жаҳонни олмоқ:
Фаридунки, оламда ёйди бисот,
Басе олам аҳлиға етти нишот. *Тарихи мулуки ажам,* 508.

**БИССАВОБ** — тўғриси, аниги; валлоҳу аълам биссавоб — тўғрисини худо яхшироқ билади:
Чун Навоийдин узулдунг, ёр, савоб ўлмоқ анга,
Жонидин маҳжур ўлар валлоҳу аълам биссавоб.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-29.

**БИСТАР** — тўшак, кўрпа-ёстиқ; ётар жой, ўрин:
Эмин уюбон бу олами пур шарар аро,
Қил хобгаҳингни яхшироқ бистар аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
Ғам заъфида дашт узра ётсанг,
Қум бистар экин аёғ узотсанг. *Лайли ва Мажнун,* 80*б*4.

**БИТИК** — хат, мактуб, нома:
Етиб маҳвашнинг олинда ер ўпти,
Битикни ерга қўйди, доғи қўпти. *Фарҳод ва Ширин,* 176;
Скандарга ёзган эмишлар битик
Бировни юборган эмишлар итик.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1343;

≈ **рақам қил-** — хат ёзмоқ, нома ёзмоқ:
Дарди ҳажримни не билгай чун юр ашким сафҳани,
Ул мусофир сори гоҳиким рақам қилсам битик.
*Хазойинул-маоний,* II*б*335.

**БИТИКЧИ** — хат ёзувчи, котиб, мирза:
Муҳаммад Аминбек била Хожа Фаҳриддин битикчи бобида ҳам нишонларким битилиб эрди. *Муншаот,* 111;

≈ **қавм** — котиблар авлоди:
Хожа Мансур — Журжон мулкидиндур ва битикчи қавмидиндур. *Мажолисун-нафоис,* 131.

**БИТ(И)-** — ёзмоқ, битмоқ:
Скандар ўқуғач битиди мисол,
Ки сиз келгали бўлманг ошуфта ҳол.
*Садди Искандарий,* 273*б*15;
Фақирға ўз муборак хатлари била битилган девонни иноят қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
Не ғоятки табъим ҳаросон эди,
Юз анга битар вақт осон эди. *Садди Искандарий,* 243*б*21.

**БИТКУР-** — битказмоқ, тугатмоқ, тамом қилмоқ, поёнига етказмоқ:
Ул [тенгри] берса, киши ола олмас, ул биткурса, киши ироқ сола олмас. *Маҳбубул-қулуб,* 17.

**БИТИЛ-** — ёзилмоқ:
Тонгласи айлаб яна ул ён гузар
Ул битилган тошқа солди назар. *Лисонут-тайр,* 156-7;

Амир Қосим Анвар... табаррук жиҳатидин икки матлаъ битилур. *Мажолисун-нафоис,* 5.

**БИТТАБЪ** — табиатан, табиий равишда, ўз хоҳиши билан:

Сифла нишонаси шарорат дурур,
Шуълаға биттабъи ҳарорат дурур. *Ҳайратул-аброр,* 139-9;
Қуёш тобиндин ер анингдек қизиқ,
Ки биттабъ айлаб ҳавони исиқ. *Садди Искандарий,* 314б17.

**БИХРАД** — ақлли, ҳушёр, доно, хирадманд:

Бу сўз етгач Баҳроми бихрад,
Хито хонига бор эди сипаҳбад. *Фарҳод ва Ширин,* 208.

**БИХРАДПИСАНД** — ақллиликни ёқловчи:

Хирад ўйла қилмиш сени аржманд,
Ки феълинг эрур барча бихрадписанд.
*Садди Искандарий,* 318б19.

**БИЧИ-** — бичмоқ:

Турк алфози вазни асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибтурки, ...чупрутмоқ, жиргамоқ, бичимоқ... *Муҳокаматул-луғатайн,* 8.

**БИШУР-** — пиширмоқ, пухталамоқ, меъёрига келтирмоқ:

Суду сармоянг нечун нобуд қилди бир йўли,
Сен бишурмак ҳар замон бир ўзгача савдо не суд.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-11.

**БИҒ** — фикр, жазм, ният, қасд:

Чун фалак тожири таманно манзили мазраидин қуёш юсуфин биғ мизони каффасиға киюрди. *Муншаот,* 91;

≈ **айла//қил-** — жазм қилмоқ:

Бошиға дард чекмасдин бурун тиғ,
Бу дам базми нишоти айлагил биғ. *Фарҳод ва Ширин,* 36;
Гар ул рой ила қилди ҳар ишни биғ
Мунга ҳақ насиб айлади рою тиғ.
*Садди Искандарий,* 319б18;
Ўз қатлини айламиш эди биғ,
Пинҳон қилиб эрди заҳрлиғ тиғ.
*Лайли ва Мажнун,* 87а20.

**БИҲ** — унга, у билан; **муътадун биҳ** — ўрганган, одат қилган:

Шуаро акобирдинки, баъзи «май» таърифида муболаға қилибдурлар ва бу муътадун биҳ амредурки, май ичмоқ қавоидида сўз кўп сурўн, зарофат ниҳоятсиз зоҳир қилурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 8.

**БИҲАМДИКА** — сенинг (оллоҳ) шон-шарафинг билан:

Биҳамдика фатҳу абвобил маоний,
Насиб эт кўнглума фатҳ ўлмоғ ани *Фарҳод ва Ширин,* 3.

**БИҲАМДИЛЛАҲ** — худога шукур, оллоҳнинг ҳамди учун:

Васлинга еттим, биҳамдиллаҳки, зойиъ бўлмади,
Улки қон йиғлар эди ҳар дам хаёлингдин кўзум.
*Хазойинул-маоний,* Iб-434.

**БИҲИ** — беҳи:

Фавокиҳ базм аро лимуву норанж,
Биҳи кўргач они кўрмай яна ранж. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**БИҲИЛ** — кечириш, авф этиш, рози бўлиш, бўйсуниш, баҳридан ўтиш:

Гар яна бир қатла ўз васлингға еткурсанг мени,
Истасам ҳажринг биҳилдурмен, гар ўлтурсанг мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-612;
Ваҳм этма бу ишта тангдилмен,
Ким ҳарнеки айласанг биҳилмен. *Лайли ва Мажнун,* 77б8.

≈ **бўл-** — рози бўлмоқ, бағишламоқ:

Амринг била чунки тутмадим йўл
Руҳунгға нечук дейин биҳил бўл. *Лайли ва Мажнун,* 90б2;

≈ **айла-//қил-//эт-** — кечирмоқ, авф этмоқ, рози бўлмоқ, бағишламоқ, фидо қилмоқ:

Қатра-қатра қонки сенсиз юттум, айларман биҳил,
Ёрибон кўксум, итнигга берсалар қошуқ-қошуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-179;

Бу соат меҳнатимдин фориғ ўлдунг,
Биҳил қилғилки, ранжимдин қутулдунг.
*Фарҳод ва Ширин,* 189;

Қутқаринг жони нотавонимни,
Биҳил эттим барига қонимни. *Сабъаи сайёр,* 69-11.

**БИҲИЛЛИК** — дуо; илтижо; афв, кечирим:

Биҳиллик истабон озода шаҳдин,
Дема шаҳким, бори хайлу сипаҳдин. *Фарҳод ва Ширин,* 70;
Кўп бўйла қилиб рамидадиллиқ
Ўпти оёгин тилаб биҳиллиқ. *Лайли ва Мажнун,* 77б11.

**БИҲИШТ** — 1. жаннат:

Хиттаси хушроқ Эрам гулзоридин,
Суйи дилкашроқ биҳишт анҳоридин. *Лисонут-тайр,* 26-10;
Биҳишт сори киши тийра гўрдин бормас,
Шафоатинг алифи тутмайин йўлиға сирож.
*Хазойинул-маоний,* IIб-96;

2. гўзал, обод, кўркам жой:

Сиришк қони чу нақш айладим, нигор етишти,
Биҳишт қилди бузуғ манзилини нақшу нигорим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-416;

≈ **и адн** — жаннат; иқоматгоҳ:

Бадв фитратда биҳишти адн аро,
Шохсори хулд аро достонсаро. *Лисонут-тайр,* 29-7;

≈ **и барин** — энг гўзал жаннат:

Чу ул остон маъман ўлди манга,
Биҳишти барин маскан ўлди манга.
*Садди Искандарий,* 322б13;

≈ **и васл** — висол чоғи, висол боғи:

Биҳишти васл аро, қуйиким, даме танаъум этай,
Ки ҳажр дўзахида чекмишам азоб асру.
*Хазойинул-маоний,* IVб-519.

**БИҲИШТВАШ** — жаннатга ўхшаган боғ:

Базмни бу биҳиштваши бўстон,
Айлабон ҳар замон баҳористон. *Сабъаи сайёр,* 36-23.

**БИҲИШТИЙ** — жаннат, биҳиштга ўхшаш:

Келиб ёдиға ҳар дам тахту жоҳи,
Биҳиштий қаср ила хайлу сипоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**БИҲИШТОЙИН** — жаннатга ўхшаш:

Хушсизға атр чун топти машом,
Кўз очиб кўрди биҳиштойин мақом. *Лисонут-тайр,* 172-12.

**БИҲИШТОСО** — жаннатга ўхшаш, гўзал боғ:

Деди бир сойилки, эй улвий хиром,
Масканимдур бир биҳиштосо мақом. *Лисонут-тайр,* 114-5.

**БИҲИШТСАРО** — жаннатсимон, жаннатга ўхшаш:

Гўйиё андаги жазоир аро,
Шаҳри эрмиш оти Биҳиштсаро. *Сабъаи сайёр,* 145-9.

**БИҲОР** — 1. дарёлар, денгизлар:

Биҳор суйидин жаҳон жисми терга ғариқ. *Муншаот,* 89;

2. аруз баҳрлари:

Шеър тақтиъи иборат андиндуркким, байт алфозини бир-би-

ридин айирғайлар, ул навъким, байтнинг ҳар миқдори тенг тушгай, ул биҳорнинг афоъийлидин биргак...

*Мезонул-авзон,* 25;

≈ **амвожи** — дарё ёки денгизларнинг мавжлари, тўлқинлари:
Жибол тоши ва дашт қумиға ноқа сурган, биҳор амвожи талотумидин нафъ ва зарар кўрган. *Маҳбубул-қулуб,* 41.

**БОБ** — 1. эшик, дарвоза:
Уни бузғай ул сеҳр асбобини,
Ўти олғай ул қалъанинг бобини.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1391;

Ангаки масжид аро етмади кушод, не ғам,
Етишса майкадаға фатҳи бобдур асру.

*Хазойинул-маоний,* IIб-523;

2. бўлим, боб, қисм, жузъ:
Аввалғи боб — тавба зикрида. *Маҳбубул-қулуб,* 64;
Араб тилининг сарфий истилоҳининг абвобида бир бобдурки, анга — муфоала боби от қўюптурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 16;

3. хусус; ҳақ; бора; тўғри; масала; соҳа; мавзу:
Паҳлавон... умрдек бевафолиқ бобида маснавий айтибдур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533;

Сидқ аро ҳолингни тағйир этмадинг,
Ерлиғ бобинда тақсир этмадинг. *Лисонут-тайр,* 89-21;
Йибарган иноят нишонида Самарқанддин қочиб келган киши бобида сўз битилиб эрди. *Муншаот,* 113.

**БОБАҲО** — қиймат, ҳусн, жамол, гўзаллик, равшанлик:
Илм шаҳри анбиёға интиҳо,
Васфида айтиб Алиюн бобаҳо. *Лисонут-тайр,* 16-18.

**БОБИЛ-ХИЛОФГУНА** — тескари, зид, акси, эгрилик, нотўғрилик:
Анга ўхшарки, баъзи вужуҳни санамоқда бобил-хилофгуна воқе бўлғандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**БОБО** — мўйсафид, кекса; **банда бобо** — қулбобо:
Яна шаҳ қуллуғида бемуҳобо,
Надиму ғамгусору банда бобо. *Муншаот,* 143.

**БОВАР** — ишонч, ишониш; тўғри, ҳақиқат:
Менмудурменким сенинг васлинг муяссардур манга,
Бахти гумроҳдин қачон бу қисса бовардур манга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-35;

≈ **айла-//эт-//қил** — ишонмоқ, инонмоқ:
Турфароқ будурким, улким жон анга қилдим фидо,
Бовар айлаб ҳолима ҳар неки деб аҳли ҳасад.

*Хазойинул-маоний,* Iб-142;

Агар фарзанд жунунум доғи кеткай,
Нечаким айтсам, ким бовар этгай. *Фарҳод ва Ширин,* 91;
Деган анга ўзини ёру ёвар,
Бу сўзини қилурлар эрди бовар. *Лайли ва Мажнун,* 70б21;
Анда улуқ биное солдиким, ...киши бовар қилмас.

*Тарихи мулуки ажам,* 507;

≈ **қилмаслиғ** — ишонмаслик, шубҳа билан қарашлик:
Хўйининг булъажаблиғидаким, меҳрида ошиқ жон берса, бовар қилмаслиғининг бесабаблиғида.

*Мажолисун-нафоис,* 210;

≈ **қилдур-** — **ишонтирмоқ:**
Ким етар соянгдин элга шоҳлиғ,
Сенга бовар қилдуруб гумроҳлиғ. *Лисонут-тайр,* 58-11.

**БОВАРЛИҚ** — ишонишлик; ≈ **айла** — ишонмоқлик:

Яхши ул эрурки, айлабон боварлиқ,
Қилғай санга яхшилиқ сори ёварлиқ. *Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**БОВИҚОРЛИҚ** — виқорли, вазминли; улкан, юксак; бардошли:
Елдин сайр аро сабукборлиғ нафйин қилмоқ ва тоғдек сукун аро бовиқорлиқ. *Садди Искандарий,* 307б14.

**БОВУЖУДИ** — шундай бўлса-да; шундай экан; гарчи, агарчи; қисқаси:
Бовужуди мунча нақд ул дунхисол,
Тўнига тикмиш эди гардун мисол. *Лисонут-тайр,* 113-9;
Бовужуди мунча қатла махсуслардин аларға иноят ва муҳаббат юзидин мулозамат тариқида илтимос воқеъ бўлди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;
Абдуқаҳҳор... зотида бовужуди омийлиғ мулоямат бор эди. *Мажолисун-нафоис,* 178.

**БОВУРЧИ** — ошпаз, баковул:
Ҳорун дедиким, киймакин хазонадин еткурай ва емакин бовурчидин буюрай. *Маҳбубул-қулуб,* 168.

**БОД** I — ел, шамол; ≈ **и сабо** — тонг шаббадаси, майин шамол:
Эй боди сабо, айласанг ул сари гузор,
Жон бирла кўнгулни топшурай — олғач бор. *Муншаот,* 106;
Гаҳ тайри ҳаводин айлаб эълом,
Гаҳ боди сабодин айлаб эълом. *Лайли ва Мажнун,* 89б4;
≈ **и бурут** — олифта қўйилган мўйлаб:
Ит эти қоплон каби қути анинг,
Кибр ели боди бурути анинг. *Ҳайратул-аброр,* 158-6;
≈ **и хазоний** — куз шамоли:
Чу яфроғин тўкар боди хазоний,
Бурун рангини айлар заъфароний. *Фарҳод ва Ширин,* 37.

**БОД** II — бошад (бўлмоқ) сўзининг қисқарган варианти; бўлсин:
Иттифоқи ҳасанадин «бақои ҳаёти шумо бод» алфозин аввал қатлаким ҳисоб қилдим рост келди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 693;
Топқали хоки танимға новаки ишқинг кушод,
Кўнглум айтур хайр мақдам, жоним айтур хайрбод. *Хазойинул-маоний,* Iб-138.

**БОДА** — 1. май, шароб, маст қилувчи ичимлик:
Аёқчиларға гаҳи муғаннийлар бода илтимоси учун бу назм била мутаранним. *Муншаот,* 93;
Ки май жозиби бўлғай ажзо анга,
Тамом ўлмағай бода асло анга. *Садди Искандарий,* 274а10;
2. баҳра; баҳрамандлик:
Шоҳ дуосида туганди калом,
Эмди Навоийға эрур бода ком. *Ҳайратул-аброр,* 193-13;
≈ **базми** — ичкиликбозлик, маишатбозлик:
Ҳеч замони мусодақатлиқ асҳоб бода базми тарҳин солурға андин яхшироқ йўқтур. *Муншаот,* XIII-92;
≈ **ошом** — майпараст, кўп ичувчи киши; гўзал:
Эй Навоий, ўлсам армон элткумдур, ичмайин
Бир сабуҳи гулъузори бода ошомим била. *Хазойинул-маоний,* IIIа-315;
≈ **тунгаги** — май идиши:
Сўфи ибриқиға халал бўлди,
Бода тунгаги била бадал бўлди. *Сабъаи сайёр,* 59-13;
≈ **ўти** — май таъсири, кайфи; мастлик:
Бода ўти жисмимға тутошиб, ...бу ниёз руқъасин густохлиғ қилинди. *Муншаот,* 90;

≈ **ҳавоси** — май таъсири, май истаги:
Ринди хароботийки, май ичмак била ўтар авқоти, ҳубобдек бода ҳавоси бошида, сурoҳидек бош қўяр ери соғар қошида. *Маҳбубул-қулуб,* 61;
≈ **и асфар** — сариғ май:
Жоми зар ичра бодаи асфар,
Озар ичра эди яна озар. *Сабъаи сайёр,* 97-10;
≈ **и гулгун** — қизил рангли тиниқ май; ёқут ранг, лаъл рангли май:
Ул юзин гулранг этиб мен ашк хунобин тўкуб,
Ким эрур ул бодаи гулгуну мен қон ичкучи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-651;
≈ **и гулфом** — қизил май, ёқутранг май:
Ҳар нафас айлаб тўла ул жомни,
Сипқариб ул бодаи гулфомни. *Ҳайратул-аброр,* 37-2;
≈ **и жонфизой** — руҳлантирувчи, куч берувчи май:
Навоий, сумур бодаи жонфизой,
Ки қолмиш на Маллу, на Хоқон, на Рой.
*Садди Искандарий,* 269а21;
≈ **и ишқ** — ишқ майи, севги бодаси, васл майи:
Бодаи ишқингдин эт кўнглумни маст,
Лек ул янглиғки бўлғай майпараст. *Лисонут-тайр,* 199-3;
...ўз қотилиға зору ҳайронлиғин ва анинг бодаи ишқидин кўз ва зулфидек маст ва паришонлиғин хуш дебдур.
*Мажлисун-нафоис,* 234;
≈ **и ноб** — тоза, тиниқ, соф май:
Бир дам аҳбоб била базми сабуҳи тузубон,
Чекингиз, дамни ғанимат билибон, бодаи ноб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-47;
≈ **и сандал** — сандал исли май:
Сандал насим била бодаи сандал шамим ичмак.
*Сабъаи сайёр,* 158-3;
≈ **и таҳуро** —тоза, соф май:
Бу иқбол нишоникким, бандаға етишти махмурға етган бодаи таҳуро мисолғаму ўхшатайин. *Муншаот,* 152;
≈ **и хотир олой** — эсдан оздирадиган май:
Ани тортмоғлиқни бу лойдин,
Ҳамул бодаи хотир олойдин. *Садди Искандарий,* 240а19;
≈ **и шавқининг дурди** — майнинг қолдиғи, қуйқуми; иноят, илтифот:
Ҳар дард соғарида анинг [Бойқаронинг] бодаи шавқининг дурди томса, дарёйи ҳаёт қилғай. *Муншаот,* 95.

**БОДАКАШ** — майхўр, бода ичувчи:
Сен эмди ғам ема, кўнглунгни хуш тут
Тараб бирла ўзунгни бодакаш тут. *Фарҳод ва Ширин,* 137.

**БОДАНЎШ** — май, шароб ичувчи:
Ақлу ҳушум қолмади, кўргач ул ойни боданўш,
Изтиробимдин ҳамоноким тўкулди ақлу ҳуш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-751.

**БОДАПАЙМОЙ** — соқи, май қуювчи:
Бу базми ғусса ичра бодапаймой,
Бўлур ҳар лаҳза мундоқ мажлисорой.
*Фарҳод ва Ширин,* 162.

**БОДАПАЙМОЙЛИҚ** — соқийлик:
Шаҳ этти аён бодапаймойлиқ,
Ки шўх айлагай мажлисоройлиқ.
*Садди Искандраий,* X-287.

**БОДАПАРАСТ** — майхўр, ичкиликка берилган:
Маст эди ул, чу эрди бодапараст,
Лек мен худпарастлиқдин маст. *Сабъаи сайёр,* 180-24;
То бўлуб дайри фано аҳли маст,
Мену мендек яна юз бодапараст.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-437;
Лаъли майи ақлини маст айласа,
Маст неким, бодапараст айласа. *Ҳайратул-аброр,* 34-5.

**БОДАПОЛО** — майни сузишда ишлатиладиган мато, дока:
Базмига май келтургали муҳтасиб рози ва майға бодаполо— риши қози. *Маҳбубул-қулуб,* 15;
Гар Навоий маст, агар махмур ўтар бу дайрдин
Бодаполодин кафан, муғ дайридин мадфан қилай.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-638.

**БОДАФУРУШ** — май сотувчи:
Чу хирқам ўлди гарав майға, кийма, бодафуруш,
Ки доғи ҳажр қўяр ҳар дирам кибн юруни.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-585.

**БОДБОН** — елкан, кема чодири:
Шиор айлаб бу ишни кема тийри, кўрки, сув узра,
Хиром айлаб ҳавоға бодбондин солди сажжода.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-728;
Буюрди сафойинни турғуздилар,
Солиб лангарин бодбон буздилар.
*Садди Искандарий,* 314*а*13;
Қавси қузаҳ сафинасиға саҳоби сипеҳр пайкар сафинаси бодбон қурилгай. *Муншаот,* 106.

**БОДИЯ** — чўл, дашт, биёбон, саҳро:
Сидқ бирла айлабон азми ҳарам,
Бодия қатъиға урдилар қадам. *Лисонут-тайр,* 90-7;
Деввашлардин қочиб тутти Навоий бодия,
Бу жиҳатдин теграсида дашти ваҳший айланур.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-91;
≈ **қатъ** — чўл кезиш, чўлга чиқмоқлик:
Фориғ этар бодия қатъ аҳли мол,
Аҳли фано қатъида бор ўзга ҳол. *Ҳайратул-аброр,* 69-4;
≈ **и ломакон** — йўқлик саҳроси; у дунё:
Қолмади чун йўлида асло макон
Қилди макон бодияи ломакон. *Ҳайратул-аброр,* 25-18.

**БОДОВАРД** — 1. шамол келтирган ганж, бойлик:
Гаҳи Шабдизи оламгардидин деб,
Замони ганжи бодовардидин деб. *Фарҳод ва Ширин,* 23;
2. маҳбуба кўчасининг тупроғи:
Ел кетургач кўйи туфроғини, топтим шоҳлиғ,
Эй Навоий, қил тамошо ганжи бодовардима.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-560.

**БОДОМ** — бодом:
Анга ичмак ўлуб ноком янглиғ,
Мавизу шираи бодом янглиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 35;
Кўзи оллида, эй бодом, қилдинг нишва даъвосин,
Магар кирпикларидиндур нишони жисми афгоринг.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-201.

**БОДПАЙМОЙ** — югурик, шамолдек тез юрувчи, чопқир (от ҳақида):
Кетурдилар бу хинги бодпаймой,
Равон минди шафақ гулгуниға ой. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**БОДПО** — шамол оёқ, чопқир, учқур (от):
Бодпо сарсари жаҳонпаймо,

Устида рокиби саҳобнамо

*Сабъаи сайёр,* 35-22;

Музмар аёғи илигида сабо,
Оти бу маънидин ўлуб бодпо. *Ҳайратул-аброр,* 40-15.

**БОЖ** — бож, хирож:

Не навъ ўлгай андин хирож истамак,
Сувда дурри кўп бўлса бож истамак.

*Садди Искандарий,* 256б2;

Агарчи соя солмос бошиға тож,
Валекин тожварлардин олур бож. *Фарҳод ва Ширин,* 107.

**БОЖУД** — марҳаматли, ҳимматли, саховатли, сахий:

...вужуди божудидин ҳамул ҳол зоҳир.

*Садди Искандарий,* 244б9.

**БОЗ** I — лочин:

Чу ноз ул тазарв ошкор айлабон,
Басе бозу шоҳин шикор айлабон.

*Садди Искандарий,* 97.

**БОЗ** II — сўз бирикмасида *ўйновчи, ўйнатувчи* маъноларини ифодалайди; **ишқбоз** — ҳақиқий ошиқ:

Кому ноком ўлди шайхи ишқбоз,
Майниким , тутмиш эди ул дилнавоз. *Лисонут-тайр,* 82-6.

**БОЗГАШТ** — қайтиш; ≈ **айла-** — қайтмоқ, қайтиб келмоқ:

Бозгашт айлади чу хаста кўнгул,
Неки истар, топар шикаста кўнгул.

*Хазойинул-маоний,* IVб-739.

**БОЗГУН** — тескари, чаппа, акс:

Қишу синжобин не тонг гар кийса музи бозгун,
Ким чиқармиштур кишиликдин ани синжобу киш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-276;

Зулм ила феъли бозгун бошлаб,
Чархдин они сарнигун тошлаб. *Сабъаи сайёр,* 196-13.

**БОЗГУНА** — тескари, акс; эски арабий ёзувнинг бир тури:

Мавлоно Мажнун ...«бозгуна» хатини андоқ равон ва соф битурким, маҳалли таажжубдур. *Мажолисун-нафоис,* 107;

≈ **ур-** — билиб билмасликка олмоқ, ўзини гўлликка солмоқ, бепарво бўлмоқ:

Эранлар ҳоллари сурати ёшурубтурлар ва маломат суратида наъл бозгуна урубтурлар ва зоҳирлар биносин бузубтурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 63;

Муни ҳам урди наъли бозгуна,
Ишидин бўйла кўргузди намуна. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**БОЗГЎЙ** — ашулада бир сўз ёки байтни такрор айтиш, нақарот:

[Паҳлавон Муҳаммад] амал ясаб эрди ва бозгўйида бу икки байтни боғлаб эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533.

**БОЗЖУСТ** — ахтариш, қидириш; текшириш:

Икки тоғ орасида масоҳи чуст,
Яқинроқ ерин айлади бозжуст. *Садди Искандарий,* 307а14.

**БОЗИ**//**БОЗИЙ** — алдов, фириб, ҳийла; ≈ **бер-** — алдамоқ, фириб бермоқ:

Каюмарс эди, лек даврони дун,
Анга берди бози боридин бурун. *Тарихи мулуки ажам,* 186;

Бўлуб тулкуга бу янглиғ ниёзи,
Ким ул кўй итларига берма бози. *Фарҳод ва Ширин,* 159;

≈ **е-** —алданмоқ, фириб емоқ:

Хуштур хиради кўп эл сўзига кирмак,
Не бози емак хушу, не бози бермак. *Маҳбубул-қулуб,* 123;

Бўйла юз бози ебу бози бериб,
Нафси матлубин юрур эрди териб *Лисонут-тайр,* **39-3.**

**БОЗИГАР** — алдамчи, ҳийлагар, фирибгар:
Тамаъ қилма фалакдин комким ханжар қилур ошом,
Янги ой шаклидин ҳар шом ул лўлии бозигар.
*Хазойинул-маоний,* **IIб-198.**

**БОЗИЛ** — сочувчи, берувчи, ҳаммага яхшилик кўрсатувчи, эҳсон қилувчи, саховатли:
Бозил илгин юққори сойил қўлин кўргил қуйи,
Тенг бўлурму термаку сочмак хирад мезонида.
*Хазойинул-маоний,* **IIб-564.**

**БОЗИЧА** — ўйинчоқ; ≈ **и атфол** — болалар ўйинчоғи, қўғирчоқ:
Ақл пириким малак хайлига эрди муқтадо,
Ул пари ишқи аро бозичаи атфолдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-163.

**БОЗОВАРД** — қайта келтириш; ҳадя, туҳфа:
Ёр агар ҳижрон аро солди Навоийни йироқ,
Бок эмастур васл ила гар қилса бозовардини.
*Хазойинул-маоний,* Iб-655.

**БОЗОВАРДЛИҚ** — қайта келтиришлик; ≈ **қил-** — қайта келтирмоқ; ҳадя қилмоқ, туҳфа этмоқ:
Фалак ул ойниким мендин йироқ солган била ўлдум,
Тирилмак мушкил эрмас эмди бозовардлиқ қилса.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-569.

**БОЗОР** — бозор; савдо-сотиқ қилинадиган жой:
Бир пўстинфурушлуқ дўкони ҳам бор, бозорнинг ғарбисида болохонаси била. *Вақфия,* **721;**
Ғофиле қўйди қадам бозорға,
Хайлу тобеъ нафси бадкирдорға. *Лисонут-тайр,* **38-14;**
≈ **аҳли** — бозордаги сотувчи ва харидорлар:
Муҳтасиблар ҳафтада икки қатла бозор аҳлининг нархларидин вуқуф топсалар. *Муншаот,* **130;**
≈ **и шайд** — фириб бозори:
Қорвонлар тез этиб бозори шайд,
Қилдилар ул турфа қушни ўйла сайд. *Лисонут-тайр,* **171-12;**
≈ **гарм бўл-** — ишқ савдоси, маҳбубга харидорлиги ортмоқ:
Боғ ичра чу гарм бўлди бозоринг,
Юз важҳ ила бўлди гул харидоринг. *Мезонул-авзон,* **33;**
≈ **топ-** — тадбир қилмоқ, фириб бермоқ:
Чу топти ҳийлагар бу навъ бозор,
Яна изҳор айлаб ранжу озор. *Фарҳод ва Ширин,* **150;**
≈ **и ушал-** — бозори касод бўлмоқ:
Ўзунгни сотмоғингда ҳуси савдосидин, эй Юсуф,
Ҳабибим етса эрди не ушалғай эрди бозоринг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-363.

**БОЗУ** — билак:
Чу зўр ортуқ айлаб тарозусидин,
Чиқиб йўкки оранж бозусидин. *Садди Искандарий,* **32266;**
≈ **и адл** — адолат қўли; одиллик:
Кучланибон панжаю бозуйи адл,
Асрабон ойини тарозуйи адл. *Ҳайратул-аброр,* **12-17;**
**пўлод бозу** — кучли қўл, қувватли билак:
Ҳамул хорокани пўлод бозу,
Ариққа мен етишмай қўймасун су. *Фарҳод ва Ширин,* **122.**

**БОЗУРГОН** — бозорчи, савдогар:
Девонийларға ҳукм бўлсаким, атрофдин келган бозургонларнинг жонибин риоят қилсалар. *Муншаот,* **132;**

Рустам бозургонлар сурати била бориб, Бижанни банддин халос қилғани. *Тарихи мулуки ажам,* 510.

**БОЗХОСТ** — талаб, даъво:

Мирзо навкарлиги ҳайсиятидин иноят ва ҳурмат алар бобида кам бўлмаса, лекин беқоидалиғи биридин зоҳир бўлса, бозхост ва сиёсатда мазкур тутулмаса. *Муншаот,* 132;

≈ **қил-** — даъво, талаб қилмоқ; итоб қилмоқ:

Чун неким шарҳ айладим бор — эрди рост,
Муҳтарифмен ҳар не қилсанг бозхост. *Лисонут-тайр,* 80-9.

**БОИС** — сабаб, важ, баҳона, мужиб:

Оз демак ҳикматқа боис ва оз емак сиҳҳатқа боис. *Маҳбубул-қулуб,* 142;

Анга боис биров муҳаббатидур,
Балки андуҳу доғ фурқатидур. *Сабъаи сайёр,* 177-25;

≈ **и алам** — ғам ва андуҳга сабаб:

Ул ҳазратнинг нозук мизожиға мужиби ғам ва муборак хотириға боиси алам бўлғай. *Вақфия,* 720;

≈ **и афгорлиғ** — ғамгинлик, хасталик, жудолик, кўнгил шикасталикка сабаб:

Ғамандўз воқнаким, иттилои жонга боиси афгорлиг эрди — етишти. *Муншаот,* 107;

≈ **и дард** — ғам сабаби:

Ишқ ўлди кишига боиси дард,
Қилмоқ ики қавм фикридин фард. *Лайли ва Мажнун,* 95*а*19;

≈ **и илтифот ва имтиёз** — лутф, карам, шафқат асоси:

Халойиқдин кишига мужиби таъзим ва эъзоз ва акобирдин асоғирға боиси илтифот ва имтиёз. *Маҳбубул-қулуб,* 116;

≈ **и инбисот** — севинчга сабаб, шодликка сабаб:

Фақир [Жомийдан мақтов] эшитгач, мужиби нишот ва хушҳоллиқ ва боиси инбисот ва фориғулболлиқ бўлди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;

≈ **и ифтихор** — фахрланиш сабаби, асоси:

Ул умур... дунё ва охиратимға боиси ифтихор ва ўкунмактур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

≈ **и калол** — ҳорғинлик сабаби, чарчаш боиси.

Арздоштнинг шарҳи мужиби малолдур ва ҳолнинг баёни боиси калол. *Муншаот,* 109;

≈ **и малолат** — малоллик, оғир олишлик сабаби, ранжишликнинг боиси:

Фироқ зовиясида овораликнинг баёни мужиби кудурат ва боиси малолат бўлғай. *Муншаот,* 140;

≈ **и нишот** — севинч боиси, шодлик сабаби:

Илтимос улким, ҳарён Хизрвор қадам урса, хужаста мақдамини боиси нишот ва сурур билғайлар. *Муншаот,* 153;

≈ **и ором** — тинчлик ва осойишталик сабаби:

Ул заъф сўнггида шифо кайфияти ёзилиб эрди — ғамгин кўнгулга мужиби таскин ва алам ўтлариға боиси ором бўлди. *Муншаот,* 147;

≈ **и сафо ва нур** — ёруғлик ва равшанликнинг сабаби, зиё ва нурнинг боиси:

[Байтнинг] мутолааси кўнгулга мужиби айш ва ҳузур ва мушоҳадаси кўзга боиси сафо ва нур бўлғай. *Муншаот,* 107;

≈ **и такаллуф** — безашга сабаб; жимжимадорлик, ҳашамнинг асоси:

Ийҳомангиз нукта борки, назмға мужиби зеб ва зийнат ва

боиси такаллуф ва санъатдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112;

≈ **и таҳайюр** — ҳайратланиш ва ажабланиш асоси, сабаби, манбаи:

Паҳлавоннинг ул навъ ғариб ишлари ва ажиб зарофатлариким, табъға мужиби таажжуб ва ақлга боиси таҳайюр бўлғай, кўп эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;

≈ **и фано** — тугалиш ва йўқ бўлишга сабаб:

Бу ҳол доғи аларға одоби тариқатдаким, тасаввуфда боиси фано бўлғай, кўп мадад берур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;

≈ **и қувват** — қувват манбаи, қувват асоси:

[Иноятнома] заиф танға боиси қувват ва наҳиф жонға мужиби сиҳҳат бўлди. *Муншаот,* 135.

**БОЙ** — бой, бадавлат, мол-мулки кўп:

Бой эмас улки, мол касратидин
Қўрмагай фоқау талаб ранжин. *Арбаин,* XV-60;
Ҳимматидин бизни ҳам этсун худой,
Фақр йўлида ғаний имонға бой. *Ҳайратул-аброр,* 58-5;

≈ **эл** — бойлар, бадавлатлар:

Чун юди кўзлар саводин ашк ёрут юз очиб,
Ким дирамсиз элга бой эл фарздур бермак закот.

*Хазойинул-маоний,* Iа-114;

≈ **бер-** — ютқазмоқ:

Басо аҳлуллоҳки арғанун унидин дайрға кирди ва дин ва ислом нақдин муғбачаларға бой берди. *Маҳбубул-қулуб,* 36.

**БОЙИР** — тепа, баландлик:

Ул теградаги сибоъ ва бўри ва тулку ва шақол йўсунлуғ жонварлар жамъ бўлдилар ва арслон теваси алар илайига қўюб, ўзи бийик бойирға чиқиб ўлтурди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**БОЙИСТ//БОЙИСТА** — керак(лик), лозим(лик), зарур(лик); мақбул, яхши:

Итига тўъма дар бойист бўлғай деб қаён борса,
Кўнгул сайдини фитрокига айлаб устувор элтур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-186;

Дурбор қаламингиз не нукта таҳрир қилғайким, мундин бойистароқ бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708.

**БОЙЛА-** — бел боғламоқ; шайланмоқ, тайёрланмоқ, тайёр турмоқ:

Яна рой чун хушдил айлаб элин,
Скандар ярогиға бойлаб белин.

*Садди Искандарий,* 283аб.

**БОЙЛИҚ//БОЙЛИҒ** — бойлик, молу мулк:

Ёсоғлиқ аро бойлиқ марғзори ичра ҳар сурук қўйдин йилда шамолдек минг қўзига қонеъ бўлмағандин... *Вақфия,* 718;
Бойлиғ истар эсанг эл илкидин,
Ҳар на кўрсанг боридин ўл навмид. *Арбаин,* XV-60.

**БОЙРИ** — синашта, синалган, қадрдон; эски, қадимги:

Бу бойри бандаларини назм тариқининг барча навъида таърифлар битиб, соҳибқиронлиқ лақаби била сарафроз қилибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 32;
Муҳаммад Али... Султон соҳибқироннинг бойри қуллари ва маврусий бандаларидурлар. *Мажолисун-нафоис,* 79.

**БОЙРИЛИҚ** — синашталик, қадрдонлик, фидокорлик:

Бойрилиқ айёмида хизматгорлиқ қилған жонсипорлар ва жалойир ғавғоси ва қавчин алолоси мавжуд эрди.

*Вақфия,* 716.

**БОЙҚУШ** — бойўғли:

Ободлар анинг [золимнинг] зулмидин вайрона, кабутар тоқчалари бойқушга ошёна. *Маҳбубул-қулуб,* 12;

**БОЙҒИЗИ** — саҳройи, ёбоний, рустойи; қуруқ, мақтанчоқ:

Оғзинг билан тенглиқ талашур писта уялмас,
Ул оғзи очуқ бойғизининг пучлиғин кўр.
*Хазойинул-маоний, (ШСБ),* 73.

**БОК** — 1. қўрқинч, хавф, ваҳм:

Ҳар кимдаки даҳр ибтилоси кўпдур,
Йўқ бок агар ҳаққа ризоси кўпдур. *Назмул-жавоҳир,* XV-21;
Ишқдин сўзи бўлса бок эрмас
Ўртар оники сўзнок эрмас. *Сабъаи сайёр,* 31-22;

2. зарар:

Бок йўқтур, ҳазрати Махдум ҳам бу эътирозни қилдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;
Биз нечаким осию гумроҳбиз,
Бок йўқ чун мунчадин огоҳбиз. *Лисонут-тайр,* 12-10;

3. андиша, парво:

Бу иштин жаҳон бўлмасун дарднок
Чу қойим-мақом ўлди пайдо не бок.
*Садди Искандарий,* 319б15;
Агарчи елдин эрмас баҳрга бок,
Вале минг чок ўлур чун бўлди кўлок. *Фарҳод ва Ширин,* 14;

4. ажаб:

Дебки гарчи торттим умрумда ранж,
Бок эмас бир кун насибим бўлса ганж. *Лисонут-тайр,* 56-16.

**БОЛ** I — асал:

Ҳам кимса ким айламас ошуқмоғни хаёл,
Яфроғни ипак қилур, чечак баргини бол.
*Маҳбубул-қулуб,* 138;
Шаҳди лабинг остида қўяй хол,
Ул нуқта кибики ёзсалар бол. *Лайли ва Мажнун,* 93б10.

**БОЛ** II — қанот:

Минг туман қуш айлабон ул ён сафар,
Урса минг йил ул ҳавода болу пар. *Лисонут-тайр,* 25-8;

≈ **у пар** —қўл ва оёқ:

Телбалар юз пора кўнглидек ясабсен болу пар,
Гарчи ғайбатда парига ҳожат эрмастур қанот.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-79.

**БОЛ** III — *хотир, кўнгил, хаёл* каби маъноларидан келиб, қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб қўлланади, қ. **ФОРИҒУЛБОЛ.**

**БОЛА** — бола, фарзанд:

Ердин бўлмас жудо, жонга бало бўлган кўнгул,
Қуш боласидекки, айрилмас кичикдин ўрганиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-35.

**БОЛАЛА-** — бола туғмоқ, болаламоқ; кўпаймоқ:

Пил Ҳиндистондин ўзга ерда болалади.
*Тарихи мулуки ажам,* 522.

**БОЛИШ//БОЛИШТ** —болиш, ёстиқ:

Гирд болиш бўлса ой бошинг қўярга, важҳи бор,
Ким анинг даври юзинг ойининг ўлғай холаси.
*Хазойинул-маоний,* IVа-347;
Сипеҳр узра бўлсун санга тахтгоҳ.
Қуёш гирди болиштидин такягоҳ.
*Садди Искандарий,* 282а9.

**БОЛИҚ//БОЛИҒ** — балиқ:

Моҳиён ҳавзида ёру ҳажрида мен қайғудин,
Музтарибдурмен йироқ тушкан киби болиқ сувдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-466;

Андин айру музтарибмен қайғудин,
Ўйлаким тушкай йироқ болиғ сувдин. *Лисонут-тайр,* 59-12;
Юнус алайҳиссаломнинг зоти гавҳарига дарё қаърин, балки болиғ қурсоғин садаф этти. *Вақфия,* 715.

**БОЛИҒА** — балоғатли; етук, баркамол:

Чун ҳақ субҳонаҳу ва таолонинг ҳикмати болиға ва қудрати шойиаси... *Вақфия,* 715.

**БОЛО** — баланд, юқори, юксак:

Низомий эрди андоқ пили воло,
Ки чекти ганжу гавҳар пили боло. *Фарҳод ва Ширин,* 14.

**БОЛОДАСТ** — қўли баланд, устун, қудратли, кучли; обрўли, эътиборли:

Ул фано аҳли аро болодаст,
Ким фано туфроғида эрди паст.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-429;

Ёнди шайху ринди болодаст ҳам,
Ул гуруҳ ичра баланду паст ҳам. *Лисонут-тайр,* 91-11.

**БОЛОХОНА** — уйнинг тепасига қурилган хона, болохона:

Бир намадфурушлуқ дўкони болохонаси била ҳам бозорнинг ғарбисида ва бир пўстинфурушлуқ дўкони ҳам бор, бозорнинг ғарбисида болохонаси била. *Вақфия,* 721.

**БОЛЧИҚ//БОЛЧИҒ** — балчиқ, лой:

Судин асрағулуқдур, туфроқ ва болчиқ уйин ва ўтдин асрағулуқдур... *Маҳбубул-қулуб,* 164;
Барча [кишилар]... болчиғ била қумни ариғ ёқасига йиғарлар. *Вақфия,* 721;

≈ **тасбеҳ** — булғанган тасбеҳ, риё тасбеҳи, тамаъ тасбеҳи, тасбеҳ нопоклиги:

...болчиғ тасбеҳ зўри била ўткарганларнинг талаб риштаси узатқани. *Вақфия,* 720.

**БОЛЧОҚ** — қилич сопи:

Йўқки, тийғинг тўкти қоним, балки чекти дам била,
Ул ики аждарки кўрсатмиш қиличинг болчоғи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-586.

**БОМ** — том, қубба:

Тилаб ул кабутарлар оромини,
Ясадинг фалак қасрининг бомини.
*Садди Искандарий,* 2б5.

**БОМДОДОН** — тонг, эрталаб, саҳар:

Сур эли юз урди бомдодон,
Қиз бирла куёв қошиға шодон. *Лайли ва Мажнун,* 86б20.

**БОМИҚДОР** — миқдорли, лойиқ, муносиб, қимматбаҳо, қадри баланд:

Ҳар дурриким гуҳаррез илгидин сочиб дурур, барчасин бу ҳумоюн ҳазратнинг меҳрпартав тожиға муносибу бомиқдор кўрдум. *Назмул-жавоҳир,* 31.

**БОНГ** — овоз, садо; ≈ **и нўшо-нўш** — устма-уст, кетма-кет ичиш ва ундаш, тез-тез, олдинма-кетин май ичишга даъват садолари, майхўрликнинг жўшқин садоси:

Ҳам муғанний чекиб фалакка хуруш,
Ҳам етиб кўкка бонги нўшо-нўш. *Сабъаи сайёр,* 46-12.

**БОНИ//БОНИЙ** — бинокор, қурувчи, иморат ясовчи:

Бўлуб меъмори қудрат анда бони,
Сувдин қилмай хароб андоқ биноки. *Муншаот,* 97;

Қўпуб яна устоди боний ҳасаб,
Қўйиб тошни тошқа лаб-балаб.

*Садди Искандарий,* 307а19.

**БОР** I — 1. мавжуд, бор (йўқнинг зиди):

Дилрабо, сендин бу ғамким менда бордур, кимда бор,
Фурқатингдин бу аламким менда бордур, кимда бор.

*Хазойинул-маоний,* IIа-84;

Уғул била ота орасида фарқлар бор. *Муншаот,* 128;

2. -дир (*кесимлик қўшимчаси*):

Яна даги сўз кўп бор, аммо сиҳатдин йироғроқ учун битилмади. *Тарихи мулуки ажам,* 506;

3. такрор, бир неча марта:

Борлар молингни фидолари қилсанг, бир қатла саҳвдин унутсанг, лақабинг бемурувват. *Маҳбубул-қулуб,* 109;

Невчунки, ҳар қайсини борлар маълум қилибтур.

*Муншаот,* 155;

4 барча, ҳамма:

Фосиқки эрур бор иши муҳмал,
Ерлиқасанг ани кимга мудхал. *Лайли ва Мажнун,* 53а14;

5. сўроқ ҳолатида келиб инкор (йўқ)ни билдиради:

Гар десам хомуш ўлай, тоқатму бор,
Ўзни забт айлай десам, қувватму бор!

*Лисонут-тайр,* 174-3;

≈ **у йўқ** — 1. ҳарна бори, бисотидаги бори:

Азим қийинлар тортти ва бору йўқ жиҳотин девоний қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;

Топқач анинг ғайрдин кўнглунгни уз,
Бору йўқунгни анинг ишқида туз. *Лисонут-тайр,* 143-10;

2. барча нарса: мавжудлик, мавжудот:

Анинг ишқин берк тутмак керак,
Яна бору йўқни унутмак керак. *Маҳбубул-қулуб,* 118;

3. бойлик ва камбағаллик, бой ва бенаво:

Бору йўқнинг меҳнатин чекмас бу давлат басдурур,
Ҳар киши оламда қониъ бўлса йўқу бор ила.

*Хазойинул-маоний,* IIб-526;

≈ **ўл-** — бор бўлмоқ, мавжуд бўлмоқ; омон бўлмоқ, соғ-саломат бўлмоқ:

Сен Навоийға вафо айламасанг, бор ўлсун
Шоҳ Абулғозийи бин Бойқаро, эй қоракўз.

*Хазойинул-маоний,* Iа-190;

≈ **айла-//эт-** — яратмоқ, бор қилмоқ:

Худоеки сунъ ошкор айлади,
Ки йўқтин халойиқни бор айлади. *Вақфия,* 715;

Йўқтин эттинг бор ҳардам юз Масиҳи руҳбахш,
Лек унсурдин мужаррад барчаси жавҳармисол.

*Хазойинул-маоний,* IVб-376.

**БОР** II — мева, ҳосил:

Ғам гулшанида қаддим эрур ул яғочким,
Пайкону бори ҳажринг анинг баргу боридур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-194.

**БОР** III — қабул, ижозат:

Дедиким, тонгла асраб бор чоғин
Муҳайё айлангиз кўрмак яроғин. *Фарҳод ва Ширин,* 136.

≈ **аҳли** — сарой маъмурлари:

Бор аҳли жаҳонға шоҳу сарвар бўлған.
Дин маъракасида гурду сафдар бўлған.

*Назмул-жавоҳир,* XV-40;

≈ **бер-** — рухсат бермоқ:
Ҳамул қавм эҳзориға берди бор,
Қилиб йўлин мақдамларин эътибор.
*Садди Искандарий,* 318*а*12;
≈ **иста-** — ижозат истамоқ, рухсат сўрамоқ:
Парастандалардин чу бор истади,
Ани олиға шаҳриёр истади. *Садди Искандарий,* 256*а*2.

**БОР** IV — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб келиб *ёғдирувчи, тўкувчи, тарқатувчи, ёғувчи* маъноларини беради; **замҳарирбор** — совуқ ёғдирувчи:
Бовужуд улким булут ҳаводин замҳарирбор ва тун мушки ул замҳарирдин кофуркирдор эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 66.

**БОР-** — 1. бормоқ, қадам ранжида қилмоқ:
Масжиди жомеъга бормоқ тарк бўлмас. *Муншаот,* 131;
Қилди чун ўз ҳолиға наззорае
Топмади бормоқдин ўзга чорае. *Лисонут-тайр,* 68-19;
2. кетмоқ, жўнамоқ, тарк этмоқ:
Ардашер дедиким, мулкни ёт кишига қўюб бормоқ керак.
*Тарихи мулуки ажам,* 516;
3. уйқуга кетмоқ, ухламоқ:
Андоқ уйқуға Навоий борди ҳижрон шомиким,
Яхшидур гар ҳашр ғавғосида доғи уйғонур.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-79;
4. ҳолсизланмоқ, ўзидан кетмоқ, ҳушсизланмоқ:
Чу жонон акси кўргузгай бу кўзгу,
Узумдин боргамен ул навъким су. *Фарҳод ва Ширин,* 134;
Шайх жисмидин бориб ул ерда тоб,
Кўнглини бетоқат айлаб изтироб. *Лисонут-тайр,* 70-6;
5. ўлмоқ, вафот этмоқ, қазо қилмоқ, бандаликни бажо келтирмоқ:
Ўғил гар борди тенгри раҳматиға,
Яшасун қарнлар бобоси анинг. *Хазойинул-маоний* III*б*-697;
Ганж эрди умри анинг вояси,
Борди ганж устида жон сармояси. *Лисонут-тайр,* 58-1.

**БОРА** I — ≈**-сида** — ҳақида, хусусида, тўғрисида:
Сайид Қуроза... унча мақдури шафқат ва мурувват эрди. Анинг борасида маръи тутулур эрди. *Мажолисун-нафоис, 94;*
Султонус-салотиннинг... ажиб иноят ва нисбати Паҳлавон борасида бор эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**БОРА** II — қалъа девори, қўрғон девори:
Зулм тоши ул ҳисор томига рахна қилмоқдин, ва номашруъ умр нақби била бораси йиқилмоқдин тенгри таоло иноятиға сиғиниб, ўзингиз уҳда бўлғайсиз. *Муншаот,* 100;
Керак қилмоғ андоқ анинг чораси,
Ки бўлгай нигун бурж ила бораси.
*Садди Искандарий,* 272*б*1.

**БОРА** III — от, улов:
Чоқиб барқ ўти оҳалар ишнари,
Чекиб раъд уни боралар кишнари.
*Садди Искандарий,* X-81.

**БОРА-БОРА** — аста-секин, аста-аста, тобора, секин-секин, кам-кам:
Фано йўли, Навоий, бас қотигдур,
Магар осонроқ ўлғай бора-бора.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-529.

**БОРАКАЛЛОҲ** — оллоҳ барака берсин, худо муборак этсин:
Бу сир асрамоғингдин лавҳашаллоҳ ва эътироз қилмоғингдин боракаллоҳ. *Маҳбубул-қулуб,* 162;

Дарвеш десам улус уза шоҳ,
Шоҳу дарвеш: боракаллоҳ *Лайли ва Мажнун,* 57б13.

**БОРБАСТ** — бир-бирига уланган, пайванд қилинган:
Навосози деҳқони озарпараст,
Бу навъ этти сўз риштасин борбаст.
*Садди Искандарий,* 247б4.

**БОРВАР** — сермева, мевали, самарали, ҳосилдор, мева туккан:
Саховат инсоният боғининг борвар шажаридур.
*Маҳбубул-қулуб,* 110;
Гулшани хилъатда бўлуб ҳар шажар,
Илму адаб мевасидин борвар. *Ҳайратул-аброр,* 168-6.

**БОРГОҲ** — 1. подшоҳ қабулхонаси; қаср; маҳкама; даргоҳ:
Не васиъ даргоҳ ва не рафиъ боргоҳдурким анда пил хартуми пашша хартумиға забундур. *Маҳбубул-қулуб,* 106;
Ул боргоҳ остониға кўз суртуб, хошогин супургай.
*Муншаот,* 120;
2. чодир, ўтов:
Ҳамул сабзаға тушти хайлу сипоҳ,
Тикилди яна чархсо боргоҳ. *Садди Искандарий,* 283б14;
≈ **даври** — даргоҳ атрофи, қаср теграси:
Деди, боргоҳ давридин элни сур,
Саропарда даргоҳидин ҳам итур. *Садди Искандарий,* 287б18;
≈ **и иззу истиғно** — иззат ва истиғно кошонаси:
Боргоҳи иззу истиғнодур ул,
Юз туман минг аршдин аълодур ул. *Лисонут-тайр,* 145-7;
≈ **и истиғно** — нозу истиғно кошонаси, нозланиш, нозу карашма:
Ишқ... ихтиёр ва истиқлоли била ҳусн саропардаи, кибриё ва боргоҳи истиғноси теграсида бир бандаи човуш ва бир каминаи ҳалқа багўшдур. *Маҳбубул-қулуб,* 92;
≈ **и қурб** — яқинлик ва етишишлик боргоҳи:
Боргоҳи қурб аро топиб мақом,
Майл этиб андин яқинроқ ҳам хиром. *Лисонут-тайр,* 11-11.

**БОРЕ** — 1. бир марта:
Бор эрмиш улус тилида жорий,
Сендин бу ажаб кўрунди боре. *Лайли ва Мажнун,* 68а21;
Биҳамдиллаҳки, кўрдук сени боре,
Ани кўрганча бўлди эътиборе. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
2. ҳеч, бирор марта:
Навоий, олам аҳли гар вафосиз келди, май ичкил,
Анга чун чора йўқ, боре ўзунгни тутмагил маҳзун.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-249;
3. ҳеч ҳам, ҳеч бўлмаса, лоақал:
Яхшилик қила олмасанг, ёмонлиқ ҳам боре қилма.
*Маҳбубул-қулуб,* 156;
4. энди, оқибатда; ҳарҳолда:
Боре алар бу илтимосдин хушҳол бўлуб, азим шуғлга машғул бўлдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703;
Мавлоно Хизрий... хожаси ани, ё ул хожасини озод қилибдур, боре хожавор юрур. *Мажолисун-нафоис,* 123.

**БОРИ** I — барчаси, ҳаммаси, бари:
Замона тоқи офоқ айлаб они,
Бори хонлар аро тоқ айлаб они. *Фарҳод ва Ширин,* 31;
Бу китоблар бори сизнинг назарингизда бўлғай;
*Муншаот,* 119;
≈ **намуд** — ҳамма кўриниши:
Ҳарнеким қилсанг гумон топғон вужуд,
Буди йўқ, бу навъ эрур бори намуд. *Лисонут-тайр,* 176-11;

≈ **ом** — жумла, ҳамма, умуман:

Скандар яна тахтин айлаб мақом,
Халойиққа ҳукм айлади бори ом.

*Садди Искандарий,* 252а12.

**БОРИ//БОРИЙ** II — яратган, худо, тангри (худонинг нисбатларидан бири):

Муножоти бори ул бобидаким ўзи айни вужуд дурур.

*Сабъаи сайёр,* 8-1;

Демаким, қўйдум Навоий жониға доғи ажал,
Шукр борий, мубталойи доғи ҳижрон қилмадинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-360.

**БОРИД** — совуқ:

Анга юбсу ҳарорат бўлди борид,
Иложидур ҳавойи ратбу борид. *Фарҳод ва Ширин,* 94;
Бало заҳрини чекмай зуҳдунг, эй сўфи, эрур борид,
Ҳақиқат ишқиға ҳам чошни ишқи мажоз эрмиш.

*Хазойинул-маоний,* IVб-256;

≈ **у ратб** — совуқу хўл:

Чу юбсу ҳарорат бўлур муштаил,
Ани бориду ратб этар муътадил.

*Садди Искандарий,* 270б18.

**БОРИКБИНЛИҚ** — нозик нарсаларни кўра билишлик; ўткир зеҳнлилик:

Ул оғиз пайдо эмастур нуктаи айтилмайин,
Бил доғи зоҳир эмас борикбинлиқ қилмайин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-663.

**БОРИР-КЕЛИШ** — ≈ қил- — борди-келди қилмоқ, қатнов, бориш-келиш қилмоқ:

Аҳли фасодни йўллардин билкулл дафъ қилдиким, мусофирлар фароғат била борир-келиш қилғайлар.

*Тарихи мулуки ажам,* 520.

**БОРИШ-** — келишмоқ, мос тушмоқ, мувофиқлашмоқ:

Мавлоно Ҳожи... бовужуди тасаннуп ул равза бошидаги саодат била боришур. *Мажолисун-нафоис,* 164.

**БОРИШ-КЕЛИШ** — бориш-келиш:

Икки доноға тааммул бўлди иш,
Туздилар матлуб ила бориш-келиш. *Лисонут-тайр,* 171-4.

**БОРИЧА** — етганича, борича, кучи етганича, имкони борича:

Соқий... муқаррар кишилар ани имкони борича таъриф қилурлар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 179;
Мен доги бу йўлда жоним борича,
Жисм аро тобу тавоним борича. *Лисонут-тайр,* 28-14.

**БОРИҚА** — нур, шуъла; яшин; нур берувчи; ≈ **и латофат** — ёрқин, нурли латофат:

Не барқки барқи офат ул юз,
Ё бориқаи латофат ул юз. *Лайли ва Мажнун,* 62б2;

≈ **и сармадий** — абадий равшанлик:

Нур дема, бориқаи сармадий,
Бориқа йўқ, шаъшааи Аҳмадий. *Ҳайратул-аброр,* 16-14.

**БОРКАШ** — 1. юк ташувчи, юк кўтарувчи, ҳаммол:

[Эшак] забунедур боркаш, хоркаш, балки анборкаш.

*Маҳбубул-қулуб,* 133;

2. ғамгин, андуҳли, мубтало, ғамли:

Кўпрак эранларни аларға [хотинларга] забун ва боркаш қилибдур. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**БОРЛИҚ//БОРЛИҒ** — 1. борлиқ, мавжудлик:

Тенгри мундоқ балоларни... йўқлуғ зиндонидин борлиғ шаҳристониға еткурмасун. *Маҳбубул-қулуб,* 14;

Маҳлуқот зеболари йўқлуқ хилватидин борлиғ саҳросида арбада оғоз қилмайдур эрдилар. *Вақфия,* 715;
Сендадур ҳам бирлику ҳам борлиғ,
Ҳайлиғу қодирлиғу ғаффорлиғ. *Лисонут-тайр,* 6-3.
2. бойлик, бадавлатлик, молу-мулклик:
Навоий ашк дурру лаълидин не васл топқайким,
Бу давлат етмади Қорун масаллиқ борлиғларға.
*Хазойинул-маоний,* IIа-324;

**БОРЛОС//БАРЛОС** — қабила номи, барлос уруғи:

Ким кўнгул сайд этса лўли бўлсаким тут муғтанам,
Ойтмон арлот ё борлосдин мирзода топ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-44.

**БОРОН** — ёмғир; **тийрборон** — ўқ ёмғири, ўқнинг ёғиши:
Гар ул ғамзадин ўқни паррон қилур,
Менинг кирпиким тийрборон қилур.
*Садди Искандарий,* 2996²

**БОРОНҒОР//БУРОНҒОР** — уруш вақтида қўшиннинг ўнг қаноти:
Ҳам буронғор, ҳам жувонғор кинсигол,
Ҳам яна ғулу ҳировулда бу ҳол. *Лисонут-тайр,* 163-4;
Боронғор анга хайли машриқ замин,
Самарқанддин токи сарҳадди Чин.
*Садди Искандарий,* 261а15.

**БОРС//БАРС** — йўлбарс:
Йўқ эрса жамъ бўлса борсдек юз,
Алардин ҳосили йўқ, ғайр пуф юз. *Фарҳод ва Ширин,* 14.

**БОРСЧИ//БАРСЧИ** — йўлбарс ўйнатувчи, йўлбарс боқувчи:
Ҳунар ва пешада андоққи, қушчи ва борсчи ва қўруқчи ва тамғачи. *Муҳокаматул-луғатайн,* 18.

**БОРУ** — қалъа девори:
Чиқиб бору анга гардунға тегру,
Ўтуб хандақ яна гардунға тегру. *Фарҳод ва Ширин,* 140.

**БОРУВ** — бориш, бормоқ:
Бор лафзики, бир маъниси мавжудлуғдур ва бир маъниси амрдур борувға. *Муҳокаматул-луғатайн,* 12.

**БОРЧА** — барча, ҳамма, бутун:
Мени йўқлабон борча аҳбоб аро,
Тилаб топмайин хайли асҳоб аро.
*Хазойинул-маоний,* Iа-467;
Муҳайё борча рангу бўйи онинг,
Вале устида йўқтур суйи онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 107.

**БОС-** — 1. бирор нарсанинг юзини қопламоқ:
Босиб махлас йўлин туфроғи онинг,
Чиқиб ҳар сори минг сўқмоғи онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 75;
2. сигмоқ, тор-мор қилмоқ, ғалаба қилмоқ, устун чиқмоқ:
Баҳром анинг сипоҳин урушиб бости.
*Тарихи мулуки ажам,* 521;
3. жинсий алоқа қилмоқ, номусига тегмоқ:
Маст нар товус югурди, даги модасин босиб жуфт бўлди.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* 699;
4. муҳрламоқ; муҳр босмоқ; муҳр эгаси бўлмоқ:
Султон Ҳусайн... отаси... Хоразм тахтида ҳукумат қилиб, аморат девонида муҳр бости. *Мажолисун-нафоис.* 174;
5. уйқуси келмоқ, уйқу ғалаба қилмоқ, ухлаб қолмоқ, кўз юммоқ:
Бизни ҳижронингда сўнгги уйқу бости, бори сен,
Кўз очиб ноз уйқусидин бизни қилсанг ёд ую.
*Хазойинул-маоний,* Iб-536;

6. ният, мақсад, жазм қилмоқ:
Кўнгил босқонин чунки фаҳм этти шоҳ,
Савол этти шоҳона айлаб нигоҳ. *Садди Искандарий*, 256а6.

**БОСИЛ-** — енгилмоқ, тор-мор бўлмоқ:
Баҳром андин босилиб, қочиб хоқон қошиға борди.
*Тарихи мулуки ажам*, 522;
Ардувон... Ардашер била урушиб, босилди ва қатлға етти.
*Тарихи мулуки ажам*, 516.

**БОСИТ** — тўшовчи, ёзувчи, очувчи;
≈ **и олам** — тўшалган жаҳон, кенглик бахш этувчи:
Босити олам арогарсен ўлмасанг босит,
Кўнгулга қайда бўлур Зуҳра лаҳни бастфизой.
*Хазойинул-маоний*, IIб-570.

**БОСМА** — ≈ **қил-** — гул солмоқ, матога гулнинг расмини тушурмоқ, гул босмоқ:
Турфа ойедур узоринг, кўк анга мовий либос.
Анжум онинг танга-танга босма қилғон зарҳали.
*Хазойинул-маоний*, Iа-421.

**БОТ** — 1. тез, илдам, зуд; тезда, тезликда, дарров, шитоб билан:
Талаб айлади дониш аҳлини бот,
Яна давлат аҳлин қилиб илтифот.
*Садди Искандарий*, 309б1;
Ботроқ бу зиндондин халос этмак керак.
*Тарихи мулуки ажам*, 517;
2. кеч бўлмасдан, кечиктирмай:
Тоат этса озу кўп ё боту кеч,
Борию йўқи эрур оллинда ҳеч. *Лисонут-тайр*, 126-6;
3. чуқур, кучли:
Мавлоно Нур... машмуотни икки қош орасиға қўюб исласа керакки, иси ботроқ маълум бўлғай.
*Мажолисун-нафоис*, 157;
≈ **-бот** — тез-тез, илдам-илдам, зудлик билан:
Тутуб гоҳи занахдонин мукаррар айласам бот-бот,
Кўруб гуллар очилған бодадин рухсори боғинда.
*Хазойинул-маоний*, Iа-87;
Ўтар эрди ўқуб бир-бирни бот-бот
Кўрунди бир эшик, ҳайҳот-ҳайҳот! *Фарҳод ва Ширин*, 77;
≈ **бўл-** — тез бўлмоқ, тезлашмоқ:
Бот бўлғай ажал бисотиға мотлиғи,
Золимға уқубатдур ўлум ботлиғи.
*Назмул-жавоҳир*, XV-38;
≈ **айла-** — тез амалга оширмоқ:
Гар молни асбоби нажот айлагасен,
Дарвешга садқасини бот айлагасен. *Назмул-жавоҳир*, XV-17.

**БОТ-** — 1. чўкмоқ, чўммоқ, ғарқ бўлмоқ:
Ул қатра хуружидин бало дарёсиға ботма.
*Маҳбубул-қулуб*, 156;
Фалак ётиб аёғ илгин узотиб,
Эшак янглиғ қаро болчиққа ботиб. *Фарҳод ва Ширин*, 163;
2. яширинмоқ:
Қуёш ботқай узорин дарҳам айлаб,
Фалақ қочқай равон қаддин хам айлаб.
*Фарҳод ва Ширин*, 27;
3. кўмилмоқ:
Тоғ агар туфроққа ботсунки, соҳибвиқордур.
*Маҳбубул-қулуб*, 117;
4. йўқолмоқ, йўқ бўлмоқ, ер ютмоқ:

Кўрди шаҳким сипоҳи даштнавард,
Ботти андоқки, йўқ алардин гард. *Сабъаи сайёр*, 194-2.

**БОТИЛ** — 1. бузуқ, бузилган; бўш:
Хаёл ботил экандур ва муддао отил. *Муншаот*, 101;
2. ноҳақ, асоссиз, нотўғри, беҳуда:
Ҳақни ботилдин бировким қилди фарқ,
Адли бирла равшан этти ғарбу шарқ.
*Лисонут-тайр*, 14-2;
≈ **бўл-//ўл-** — йўқ бўлмоқ, бекор бўлмоқ, пучга чиқмоқ:
Недин ой сафҳаси бўлған қародин доғлиғ, гўё
Жамолинг дафтарин ёзғанда бўлмиш бир варақ ботил.
*Хазойинул-маоний*, Іб-385;
Чу нозирға тамошо ҳосил ўлғай,
Яна ҳосил тилисми ботил ўлғай. *Фарҳод ва Ширин*, 90;
≈ **қил-//эт-** — бекор қилмоқ, йўқ қилмоқ, инкор айламоқ:
Уммедики ҳақ эткай анинг саъйини ботил
Ҳар кимки ниҳон айлади ботилни ҳақ ичра.
*Хазойинул-маоний*, ІІб-543;
Қил яхшилику демакни дохил қилма,
Миннат била яхшиликни ботил қилма.
*Назмул-жавоҳир*, XV-18.

**БОТИН** — 1. ич, ички дунё; кўнгил, хаёл, руҳ:
Ёрмангиз Фарҳоду Мажнун оллида кўксумникним,
Ботинимнинг дарду доғин аҳли зоҳир кўрмасун.
*Хазойинул-маоний*, ІІІа-241;
Ботин аро бошласа юз макру рев,
Фитна қилиб мунча шаётину дев.
*Ҳайратул-аброр*, 199-1;
2. ички олам; инсоннинг кўнгли ва руҳи:
Мавлоно Ҳамидиддин... ботинининг ғоят софлиғидин неча йилдурким, Мавлоно Муҳаммад Араб фиребин еб...
*Мажолисун-нафоис*, 146;
3. яширин, пинҳон, ниҳон:
Ботин ҳолида даги бийик маротиб ҳосил қилиб, ғариб кутуб ва расойил тасаввуф илмида... *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 697;
≈ **уйи** — кўнгул уйи:
Бу иноятлар сипоси била бузулған ботиним уйи маъмур бўлди. *Муншаот*, 112;
≈ **ҳарими** — яширин ҳарам, яширин олам; ички олам, сир-асрор уйи:
Ботин ҳаримида тиласа махзани ҳузур,
Зоҳир уйи асосиға вайроналиғ керак.
*Хазойинул-маоний*, Іб-723;
≈ **и қаро зоҳири оқ** — иккиюзламачи:
Маҳжабинлардин сияҳдиллик не тонг, эйким онинг,
Ботини кўрсанг қародур, гар кўрунур зоҳир оқ.
*Хазойинул-маоний*, Іб-335.

**БОТИНИЙ** — ботинга оид; **улуми ботиний** — диний илмлар, руҳий илмлар:
Хожа Абдулвафойи Хоразмий... Хожа улуми зоҳирий ва ботинийни такмил қилиб эрди. *Мажолисун-нафоис*, 9.

**БОТЛИҒ** — тезлик, зудлик, илдамлик.
Бот бўлғай ажал бисотиға мотлиғи,
Золимға уқубатдур ўлум ботлиғи. *Назмул-жавоҳир*, XV-38;
Бу иш маразнинг озлиғиға далолат қилур ва сиҳҳатнинг ботлиғидин хабар берур эрди. *Муншаот*, 147.

**БОТМОН** — оғирлик ўлчови (8 пудга тенг келади):

Яна бир тож эрдиким, вазни олтмиш ботмон эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 229;

Каффаи мезон анга афлок ўлуб,
Ботмони тоши кураи хок ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 27-9;
Қўмуклук ерга тошидур шабаҳгун,
Ки бор вазн ичра минг ботмондин афзун.
*Фарҳод ва Ширин,* 72.

**БОТМОҒ** — ғойиб бўлиш, ботиш, уфққа яшириниш:
Эрур расм ушбу кўҳан тоқ аро,
Қуёш ботмоғи тийра туфроқ аро.
*Садди Искандарий,* 317б20.

**БОХАБАР** — хабардор, эшитган, билган:
Деди соҳиб дарди ринди бохабар,
К-эй ҳамиятда тўнгузлардин батар. *Лисонут-тайр,* 86-4;
≈ **бўл-** — хабардор бўлмоқ, хабар топмоқ:
Насрдин дағи баҳравар бўлғай,
Назмдин дағи бохабар бўлгай. *Арбаин,* 56;
≈ **қил-** — билдирмоқ хабардор этмоқ:
Мусофирни манозиллардин бохабар қилғучи ул.
*Маҳбубул-қулуб,* 154.

**БОХСУМ** — тариқ ва буғдойдин қилинган ичкилик:
[Сортлар] қимизни ва сузмани ва бохсумни ва бўзани дағи туркча дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16.

**БОХТАР** — 1. ғарб, ғарб томон:
Бохтарға солдинг ўт, эй офтоби ховари,
Истасангким бохтар тингғай, маҳи ховарни ёп.
*Хазойинул-маоний,* IVб-74;
Жаҳон мулкин кезиб кишвар-бакишвар,
Ҳудуди бохтардин то баховар, *Фарҳод ва Ширин,* 103;
2. Балх шаҳрининг қадимий номи:
Тожу меҳру онда кавкабдин гуҳар,
Мулки Ховар ҳаддидин то Бохтар. *Лисонут-тайр,* 145-13.

**БОШ** — 1. калла, бош:
Не тан, не танда бош, не бош аро кўз,
Не юз, не юзда лаб, не лаб аро сўз. *Фарҳод ва Ширин,* 6;
То Зуҳалдур қошингда қул бўлсун,
Ё қуёшдур бошингда эврулсун. *Муншаот,* 135;
2. бирон нарсанинг учи:
Кова... темурчилар белига боғлар сахтиённи йиғоч бошиға боғлаб, алам қилиб юруб... *Тарихи мулуки ажам,* 507;
Густохлиқ юзидин бир неча сўз битиб, коғаз бошин ёпуштуруб йиборилди. *Муншаот,* 116;
3. бошланиш, аввал:
Шанба сабоҳи сафар ойининг бошида иноятномаеким, бу хоксорға мужиби тафохур эрди — етишти. *Муншаот,* 104;
Қўюб юз кордон ҳар иш бошида,
Яна минг коргар ҳар юз қошида. *Фарҳод ва Ширин,* 41;
4. мия, хаёл, онг:
Агар киши май ҳавосин бошидин чиқарур, ғижжак мадди ноласи била ёлборур. *Маҳбубул-қулуб,* 36;
5. уст, тепа; юқори томон:
Баъзи азизлар ва асҳоб аларнинг [Жомийнинг] бошларида жамъ эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;
Мавлоно Муҳаммад Муаммоий... мукнати чоғида Шерозда ҳазрат Хожа Ҳофиз қабри бошида гунбаз ясади.
*Мажолисун-нафоис,* 52;
6. оғиз:

Иттифоқо бир чоҳ бошида вазъ ҳамл қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 513;

7. чоғи, пайти, вақти:
Субҳи давлат юзунг, эй тавсани гардун санга ашҳаб,
Тожинг устидаги дур ўйлаки, тонг бошида кавкаб.
*Мезонул-авзон,* 43;

≈ **яланг** — беҳаё, яланғоч, бепарда:
[Фосиқларнинг] кўнгуллари тўбичоқ секретурдин ором топмоқ ва сўзлари бош яланг юзга чопмоқ:
*Маҳбубул-қулуб,* 16;

≈ **дин аёқ** — 1. аввалдан охиргача, бошдин охиригача; бутунлай, тўлиқ:
Куфр эли хилъатларин еткурдилар,
Шайхқа бошдин аёқ кийдурдилар. *Лисонут-тайр,* 82-16;
Бу авроқни ол ва бoштин оёғига назар сол хотирингга ҳар не айтқудек сўз келса айт. *Муҳокаматул-луғатайн,* 31;
2. бутун бадани, ҳамма вужуди:
Талабингда югуруб пайки назар,
Ончаким бoштин аёғи қабориб. *Хазойинул-маоний,* IIб-71;

≈ **ига дуд сол-** — ғам келтирмоқ:
Дуд солмиш бошима ҳажр, эй бало тоши, магар
Жисм уйининг гунбази бошини равзан айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-352;

≈ **идин дуд чиқар-** — ғам келтирмоқ:
Шуълан ораз ила муғбачалар,
Дайр аро дуд бошимдин чиқариб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-71;

≈ **нигун айла-** — бош эгмоқ; эгилмоқ, гуноҳкорлик, хижолат билан бош эгмоқ:
Ани элтурда нақди жон масаллик,
Нигун айлар бошин чавгон масаллик.
*Фарҳод ва Ширин,* 217;

≈ **ни елга бер-** — бошидан жудо бўлмоқ:
Сўз борким, эшитучи танига жон киюрур ва сўз борким, айтучи бошин елга берур. *Маҳбубул-қулуб,* 163;

≈ **и бор-** — боши кесилмоқ, бошидан ажралмоқ:
Шоҳ розин асрамоқда тилин тиймағаннинг боши борибдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 85;

≈ **-иға бор-** — ҳузурига бормоқ:
Қўпуб Шопурнинг қошиға борди,
Аёғин ўпгали бошиға борди. *Фарҳод ва Ширин,* 105;

≈ **еткур-** — бормоқ, етмоқ:
Аёғин ўпгали бошим йўлиға еткурдум,
Фиғонки, зулфи киби поймол қилди мени.
*Хазойинул-маоний,* Iб-631;

≈ **ин гардунға еткур-** — хурсанд, мамнун бўлмоқ; ҳурматланмоқ, баланд даража топмоқ:
Ҳунарвар еткуруб гардунга бошин,
Муҳайё айлабон афзори тошин. *Фарҳод ва Ширин,* 43;

≈ **ига иш туш-** — оғир аҳволга тушмоқ, ташвиш тушмоқ:
Оқара бошлади бошу тўкила бошлади тиш,
Сафар яроғин қилғилким, тушти бошинга иш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-247;

≈ **и кўкка ет-** — хурсанд, мамнун, хушнуд бўлмоқ:
Борчаларнинг боши кўкка етиб, Мирзонинг давлатларининг дуосин бажо келтурдилар. *Муншаот,* 136;

≈ **идур-** — бош эгмоқ, таъзим қилмоқ; эътибор бермоқ:
Шайх Озарий ... Гулбарга подшоҳи Шайхқа бир лак ярмоқ

таклиф қилди, аммо ўз расмлари бирла бош ерга қўймоқ таклифи ҳам кўргузди, Шайх ул важҳқа бош индурмади.
*Мажолисун-нафоис,* 11;
Ул солорға адаб ва тавозуъ била бош индурди.
*Маҳбубул-қулуб,* 83;
≈ ирғат- — бош қимирлатмоқ; маъқулламоқ, тасдиқламоқ:
Неча боққан сойи ҳайрат бўлуб фош,
Қулумсуб гоҳу гоҳ ирғатиб бош. *Фарҳод ва Ширин,* 59;
≈ **қа кел-** — устига келмоқ, олдига келмоқ, ҳозир бўлмоқ:
Ҳажридин ўлдум демангким, бошима келмиш Масиҳ,
Айтинг, ул осойиши руҳи равоним келдиму?
*Хазойинул-маоний,* IIIа-288;
≈ **олиб кет-** — бутунлай чиқиб кетмоқ, ташлаб кетмоқ:
Халқ ўзга мулк азми эттилар,
Жон овучлаб бош олибон кеттилар. *Лисонут-тайр,* 56-3;
Мани истамасанг нетайин,
Бош олиб қаёна кетайин. *Мезонул-авзон,* 62;
≈ **олиб чиқ-** — ташлаб кетмоқ, бутунлай чиқиб кетмоқ:
Эй Навоий, етса бир элдин балият бошинга,
Бошинг олиб чиққил ул элдин равоне мен киби.
*Хазойинул-маоний,* IVб-626;
≈ **дин кеч-** — кечирмоқ, афв этмоқ:
Бошингдин кечтим охир бил ғанимат,
Бошинг олиб йўлунгға қил азимат. *Фарҳод ва Ширин,* 142;
≈ **оқар-** — сочи оқармоқ, сочга оқ тушмоқ:
Чун бошинг оқармоқ бўлди ҳангома санга,
Оқ хат била ўлмакдин эрур нома санга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
≈ **ига тегирмон тоши айландур-** — қийин аҳволга солмоқ, қийнамоқ, азобламоқ:
Кўк тегирмон тоши айландурмоқ истар бошима,
Дема ою кун бошим узра буким сайёрдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-185;
≈ **торт-** — бўйин товламоқ, бош тортмоқ:
Мавлоно Абдулвосеъ... хуффат ва таҳаттукка бош тортар.
*Мажолисун-нафоис,* 155;
Давлат талаб айласанг худодин,
Бош тортма шаръи Мустафодин. *Лайли ва Мажнун,* 96а4;
≈ **гардунга бош торт-** — кўкка етмоқ, осмонга туташмоқ:
Ўт туташқан даштлар ҳар сори фош,
Тортибон ёлинлари гардунга бош. *Лисонут-тайр,* 25-3;
≈ **сун-** — энгашмоқ, қабул қилмоқ; бўйинсунмоқ:
Ул нима ким бош анга сунмай намоз,
Ул нима ким кўнглига кечмай ниёз. *Ҳайратул-аброр,* 160-9;
≈ **тўлға-** — рад этмоқ, бош тортмоқ:
Шафақ бирла фалакдин тўлғамай бош,
Тошиб иш бошига оқу қизил тош. *Фарҳод ва Ширин,* 41;
≈ **ур-** — 1. ялинмоқ, ёлвормоқ, афсусланмоқ:
Париваш бўлди чун мундоғ гуҳарпош,
Аёқ тутмоқ учун қўпти уруб бош. *Фарҳод ва Ширин,* 130;
Ҳар нафас етмас киши бошиға тиғ,
Бош урар минг оҳ ила юз минг дариғ. *Лисонут-тайр,* 166-11;
2. бош чиқармоқ, кўрунмоқ, билинмоқ; пайдо бўлмоқ, вужудга келмоқ, ҳаракат қилмоқ:
Ишқинг бош урса зор танимдин, эмас ажаб,
Хошок ичинда шуълани бўлғайму ёшуруб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-72;

Мавлоно Ҳожи Муҳаммад... баъзи маҳал бирор назм дағи андин бош урар. *Мажолисун-нафоис,* 149;

3. эсламоқ, хотирга келтирмоқ:

Балх онинг чиқмайдур эрмиш ёдидин,
Ким бош урди хотири ношодидин. *Лисонут-тайр,* 129-11;

≈ **чек-** — 1. бош тортмоқ, бўйин товламоқ:

Вафодин чекса бош ул сарви маҳваш,
Ажаб эрмастур ўлмоқ сарв саркаш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-147;

2. бош кўтармоқ, униб чиқмоқ:

Даҳр бўстонида бош чеккан ниҳол атрофида,
Шох эмас новак дегил, яфроғ эмас, пайкон эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-151;

3. қад кўтармоқ, юксак ҳолда турмоқ; юксалмоқ; бош товламоқ, саркашлик қилмоқ:

Чекиб бош ул жазира ичра тоғе,
Бу тоғ узра ети-секкиз булоғе. *Фарҳод ва Ширин,* 94;
Назар қилким не амру наҳй этар ҳақ,
Ҳақ амру наҳйидин бош чекма мутлақ.
*Фарҳод ва Ширин,* 214;

≈ **идин чиқ-** — ёдидан кўтарилмоқ, эсидан чиқмоқ:

Хирқасида қолмади зеболиғи
Бошидан чиқди бори раъволиғи. *Лисонут-тайр,* 106-13;

≈ **чиқар-** — 1. кўрунмоқ, униб чиқмоқ:

Сабзаи тардекки сувдин бош чиқарған лутфи бор,
Оразингдинким, чиқарға айламиш оҳанг хат.
*Хазойинул-маоний,* IIа-160;

2. ҳар нарсанинг бошини топмоқ, учини топмоқ:

Фалак дақойиқидин кимса бош чиқормай ҳаргиз,
Ки ушбу риштанинг асру тугунлари чигилибдур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-145;

≈ **эврул-** — бош айланмоқ:

Эй жунун арбоби, саргардонлиғим афсонасин
Гўш қилмангким, эшиткандин ани бош эврулур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-157;

≈ **элт-** — бош олмоқ, бош кесмоқ:

Бўрк ўрнида бош элтур, нақд ўрниға жон олур,
Атфоли ғаминг ичра бас турфа ўюнлардур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-109;

≈ **ни фалакдин ўткар-** — хурсанд қилмоқ, хушнуд этмоқ:

Банданавозлиғ нишони била бошимни фалакдин ўткардингиз.
*Муншаот,* 112;

≈ **ўғурла-** — яширинмоқ, бекинмоқ:

Фалак ҳар лаҳза гарчи бош ўғурлаб,
Ер узра ёғдурурға тош ўғурлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 119;

≈ **қошиб кеч-** — афсусланмоқ:

Навоий улча қазодин эрур, бўйин сунғил,
Ким улки бош чекибон, сўнгра кечгасен қошиб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-66;

≈ **қўй-** — 1. қуламоқ, йиқилмоқ, ағдарилмоқ:

Маккада бўлғач ул ахтар нури фош,
Борча бутлар қўйдилар туфроққа бош. *Лисонут-тайр,* 9-5;

2. итоатда бўлмоқ; эгилмоқ, таъзим қилмоқ, бош эгмоқ, сажда қилмоқ:

Гар илги хома сори қилмайин майл,
Қўюб хаттиға бошин юз туман хайл. *Фарҳод ва Ширин,* 8;

Бори бошин қўюб қошиға онинг,
Қўпубон эврулуб бошиға онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 102;

≈ **ерга қўй-** — бош эгмоқ, тобе бўлмоқ:
Шайх Озарий... Гулбарга подшоҳи ўз расмлари бирла бош ерга қўймоқ таклифи ҳам кўргузди. *Мажолисун-нафоис,* 11.

**БОШИЧА** — ўзича:
Мавлоно Биноий... риёзатлар... тортти, чун пири ва муршиди йўқ эрди, ўз бошича қилған учун ҳеч фойда бермади. *Мажолисун-нафоис,* 88.

**БОШЛА-** — 1. бошламоқ, бирор ишни бажаришга киришмоқ:
Оҳу вовайлоу афғон бошлади,
Халқ аро ғавғоу тўфон бошлади. *Лисонут-тайр,* 43-1;
Ўқумоқ бошлағач ул зор маҳзун,
Бу эрди нома алфозиға мазмун. *Фарҳод ва Ширин,* 171;

2. йўл кўрсатиб, бош бўлиб, эргаштириб, етаклаб бормоқ:
Исфандиёрни... сипоҳ бошлатиб, Аржасп интиқомиға йибарди. *Тарихи мулуки ажам,* 511;
Ҳам мадад айлаб мени гумроҳға,
Лутф этиб йўл бошланг отошгоҳға. *Лисонут-тайр,* 84-19;

3. кўмакчи феъл вазифасида келади:
Мавлоно Муҳаммад Неъматободий... ул дағи муаммоға ишқ пайдо қилди оз фурсатда яхшигина ўрганиб айта бошлади. *Мажолисун-нафоис,* 67.

**БОШЛИҒ** — бошлиқ, бошқарувчи:
Музаффар Ҳусайн Мирзо бошлиғ салотин ва подшоҳзодалар... аларнинг маҳфуф маҳофасин... Мусаллоға элттилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708;
Афлотун бошлиғ ва Арастудек вазири бор эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 513;

**БОШОҚЧИ** — ғалласи ўриб олинган майдонда сочилиб қолган бошоқларни терувчи, бошоқ терувчи, машоқчи:
Ўроқчиға андин [деҳқондан] рўзий, бошоқчининг ёруб андин кўзи. *Маҳбубул-қулуб,* 46.

**БОШОҒЛИҒ** — ўткир учли, ўткир тиғли:
Навоий анжумани шавқи жон аро тузсанг,
Анинг бошоғлиғ ўқин шамъи анжуман қилғил. *Хазойинул-маоний,* Iа-389.

**БОШҚА** — 1. ўзга, бўлак, айри:
Ишрат ва нишот асбобидин бошқа... егулукдин ё бирор нима харжидин... лутф кўргузур эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
Мавлоно Муҳаммад Бадахший... муаммодин бошқа дағи назмлари бор. *Мажолисун-нафоис,* 148;

2. алоҳида:
Ва «ов» ва «қуш»ки, салотин одоб ва русумида ҳар қайси бошқа мутааййин ишитур, иккаласин «шикор» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15;

≈ **бошқа** — алоҳида-алоҳида:
Ҳар бири бошқа-бошқа ўзларин соҳибазо кўргузуб ошуб ва шайн зоҳир қилдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537.

**БОШҚАР-** — 1. бошламоқ, етакламоқ, йўлламоқ, йўлга солмоқ, йўл кўрсатмоқ:
Юрумаган йўлга элни бошқармоқ — мусофирни йўлдин чиқармоқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 39;
Иттифоқо баски чекти ранж ул,
Бахти бу кун ганжға бошқарди йўл. *Лисонут-тайр,* 57-11;

2. бажармоқ, уддаламоқ; раҳбарлик қилмоқ;

Ани... тахтқа ўлтурттилар, ул дағи бошқара олмади. *Тарихи мулуки ажам,* 524.

**БОҚ-** I — 1. тикилмоқ, кўз солмоқ, кўрмоқ:
Боқиб деди фазл аҳлиға пири роҳ,
Ки сиз шоир, ул доғи хуштабъ шоҳ. *Садди Искандарий,* 325а12;
Деди: «Кўрдум», дедики: «Кўзгуга боқ!»
Боқти кўзгуга, бор эди юзи оқ. *Сабъаи сайёр,* 127-20;
Бобир Султон... бир мажлисда акобир сори боқиб Шоҳрух Мирзодин нақл қилдилар. *Мажолисун-нафоис,* 196;
2. эътибор бермоқ:
Киши яхши боқса зарурат чоғи,
Кераклик дурур бу доғи ул доғи. *Садди Искандарий,* 265а17;
3. қарамоқ, назар солмоқ:
Кўрса ҳуш аҳли юқар мендин жунун, ҳолимға боқ,
Ким хирад аҳли улуснинг боиси савдосимен. *Хазойинул-маоний,* IIа-289;
Боқмайин мулк ила сипоҳ сори,
Қилмайин майл додхоҳ сори. *Сабъаи сайёр,* 57-17;
4. интилмоқ, талпинмоқ, ёлбормоқ, илтижо қилмоқ:
Боқма Навоий яна ноз аҳлиға,
Арзи ниёз айла ниёз аҳлиға. *Ҳайратул-аброр,* 71-2;
5. ўқимоқ:
... ҳаргиз ҳеч китобға боқмоққа эҳтиёж бўлмади. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;
Ҳар киши ул «Насабнома»ға боқса билғайким... бир турк ва бир ҳинду бандадур. *Мажолисун-нафоис,* 209;
6. интизор бўлмоқ:
Юз зевару дур тоқиб дурурлар,
Йўлунгға сенинг боқиб турурлар. *Лайли ва Мажнун,* 93б5;
7. қидирмоқ, изламоқ:
Чун боққали ихтиёр топти
Ҳар сори ки боқти ёр топти. *Лайли ва Мажнун,* 95а2.

**БОҚ-** II — боқмоқ, ўтлатмоқ, озиқлантирмоқ, қарамоқ:
Кеча оташгоҳ ўтин ҳоло ёқар,
Бўлди чун кундуз, тўнгузларни боқар. *Лисонут-тайр,* 86-3.

**БОҚИЙ** — 1. абадий, доимий, мангу:
Ки то бўлса гардунға даврорлиқ,
Анга боқий ўлсун жаҳондорлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 11;
Ки агар бўлса шоҳлиғ боқий,
Топилур бўйла моҳваши соқий. *Сабъаи сайёр,* 60-3;
2. руҳий тириклик, руҳий баҳрамандлик:
Истадилар фонию боқий жаноб,
Ҳар тилаги ҳақ қошида мустажоб. *Ҳайратул-аброр,* 92-11;
Эрур ҳаққи боқий дурур лоязол,
Ки етмас камолиға онинг завол. *Садди Искандарий,* 320а19;
3. қолдиқ:
Майи гулгун тутуб гулчеҳра соқий,
Ичар эл қўймайин бир қатра боқий. *Фарҳод ва Ширин,* 49;
Хастанинг боқий эрди савдоси,
Хаста кўнглида ишқ васвоси. *Сабъаи сайёр,* 75-10;
≈ **и мутлақ** — мутлақ, мангу, абадий; худо:
Ғайри ҳақким қодири барҳақдур ул,
Барча фоний боқийи мутлақдур ул. *Лисонут-тайр,* 176-12;
≈ **айла-** — абадий қилмоқ, мангу қолдирмоқ:
Васл айлади иккиликни боқий,
Ваҳдат қадаҳини тутти соқий. *Лайли ва Мажнун,* 87б15;

Ўтар дам ўйла фоний ўлди мутлақ,
Ким ул ишқини боқий айлади ҳақ.
*Фарҳод ва Ширин*, 207;

≈ **қил-** — кечиктирмоқ, қолдирмоқ:
Бода келтур, эй соқий,
Қилма айшни боқий. *Мезонул-авзон*, 51.

**БОҚИШ** — қараш, кўз солиш, назар солиш:
Не монгишдурки, танлар ҳабоси анинг,
Не боқишдурки, жонлар фидоси анинг. *Мезонул-авзон*, 61.

**БОҒ** I — 1. боғ, чаман, гулзор, гулшан:
Подшоҳ... Хуросон тахтин олғандаким, «Жаҳонаро» боғи тарҳин солдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 698;
[Фосиқ муфтининг] бир сабат узум учун бир боғни куйдирмакдин ғами йўқ. *Маҳбубул-қулуб*, 23;

2. китоб, достон:
«Ҳайратул-аброр» боғида табъим гуллар очибдур, Шайх Низомий руҳи «Махзанул-асрор»идин бошимға дурлар сочибдур. *Муҳокаматул-луғатайн*, 23;

≈ **авроқи** — япроқлар; куз, хазон:
Қилиб зарҳал хазон наққоши тартиб,
Қилурға боғ авроқини тазҳиб. *Муншаот*, 92;

≈ **гашт** — боғ сайри:
Бир кунгина тарки дашт қилсун,
Гуллар била боғ гашт қилсун. *Лайли ва Мажнун*, 62б20;

≈ **и висол** — висол боғи:
Ёд этибсен гўиё боғи висол,
Ким бўлуб сен бу сифат ошуфтаҳол. *Лисонут-тайр*, 31-16;

≈ **и жаннат** — жаннат боғи, бўстон:
Боғи жаннатдек фазосидур васеъ
Ўртада қасри биноси бас рафеъ. *Лисонут-тайр*, 114-7;

≈ **и Зоғон** — Ҳирот кўчаларидан бирининг номи:
Яна икки дўкон амаласи Боғи Зоғон кўчасида воқеъдур.
*Вақфия*, 721;

≈ **и раҳмат** — раҳмат боғи:
Боғи раҳматдин яна эсти насим,
Бўлди юз минг ранжу меҳнатдин салим.
*Лисонут-тайр*, 104-11;

≈ **и ризвон** — жаннат:
Бу латофатойин аиззаға ва бу балоғат тазйин ажиллаҒаким... тенгри таоло боғи ризвонни мақом қилсун.
*Мажолисун-нафоис*, 82;

≈ **и Сафед** — Ҳиротдаги боғлардан бирининг номи:
Музаффар Ҳусайн Мирзонинг Аҳмад Ҳусайн отлиғ фарзанди тенгри раҳматиға борғанда алар азо сўрар дастури била Боғи Сафедға келиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 698;

≈ **и Эрам** — Эрам боғи, афсонавий жаннат боғи:
Менки айру ёрдин дармондамен,
Гар Эрам боғидамен — зиндондамен. *Лисонут-тайр*, 125-5;
Айтма кишвар, деки боғи Эрам,
Дема Эрам, айтки Байтул-ҳарам. *Ҳайратул-аброр*, 180-21;

≈ **и умид** — катта орзу тилак, умид боғи:
Деди юз минг лутф ила шоҳи расул,
К-эй очилған боғи умидингға гул.
*Лисонут-тайр*, 88-12;

≈ **у бўстон** — боғу гулзорлар:
Соғиниб осудалиғ бирла ватан,
Боғу бўстон бирла гулзору чаман. *Лисонут-тайр*, 36-10;

≈ **у роғ** — боғлар, боғу роғлар:
Жилвагоҳинг гоҳ боғу гоҳ роғ,
Муфтахир зеболиғингдин роғу боғ. *Лисонут-тайр,* 32-10;
≈ **и фано туз** — у дунёга жўнамоқ, нариги дунёга кетмоқ; ўзлукдан кечмоқ, менликни йўқотмоқ:
Навҳаи боғи фано тузмак керак,
Ул тараф парвоз кўргузмак керак. *Лисонут-тайр,* 25-13.

**БОҒ** II — банд, боғич, илгак:
Қилич боғи белинг қучқан ҳасаддин,
Кўзумга аждаредур шакли қуллоб.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-27.

**БОҒБОН** — боғбон:
Боғбон чаман аро ризо ва ихтиёри биладур.
*Маҳбубул-қулуб,* 89;
Боғбон инод юзидин дебдурким... «мунда экмасмен».
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15;
≈ **и даҳр** — дунёни парвариш қилувчи; худо, парвардигор:
Боғбони даҳр ҳар нахлики пайванд айлади,
Хўб эди, гар бўлмаса эрди яна синдурмоғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-342.

**БОҒБОНЛИҚ//БОҒБОНЛИК** — боғбонлик:
Мир Шайхим боғбонликда воқиф кишидур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15;
Боғбоне бор эди бас беҳунар,
Боғбонлиқ санъатидин бехабар. *Лисонут-тайр,* 45-1;
Сайид Ғиёским, ул боғнинг таъмири ва боғбонлиғи анга мутааййин эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**БОҒЛА-** — 1. тугмоқ, банд қилмоқ, боғламоқ:
Муборак белларига рисолат камарин боглаб, бу халойиқ орасида сарафроз ва муъжизапардоз қилди. *Вақфия,* 715;
Белга маҳкам боғлабон зуннорни,
Ўздин айлай шодмон куффорни. *Лисонут-тайр,* 67-17;
2. тақамоқ, тўнкамоқ, ағдармоқ:
Бировким ёлғон сўзни бировга боғлағай,
Ўзининг қаро бўлган юзин ёғлағай. *Маҳбубул-қулуб,* 127;
3. битмоқ, ёзмоқ, атамоқ, бағишламоқ:
...[шеърни] Султон Абусаид Мирзо отиға боғлабтур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;
4. тўсмоқ, ғов бўлмоқ:
Даҳр аро офат тушарни чоғлабон,
Отланиб тушмак йўлини боғлабон. *Лисонут-тайр,* 146-1;
5. ёпмоқ, маҳкамламоқ, бекитмоқ:
Ки чун маҳваш ул уй ичра кириб чуст,
Эшикларни кийирдин боғлади руст.
*Фарҳод ва Ширин,* 206;
Сипоҳ еткач, эшикни боғлаб, дайр томиға чиқти.
*Тарихи мулуки ажам,* 522;
6. тугамоқ, тамом бўлмоқ, тамоман тўсилмоқ:
Муддате боғланди элга йўл тамом,
Бўлди ожиз йўл ўтардин хосу ом.
*Лисонут-тайр,* 208-15;
7. тиймоқ, манъ этмоқ, тўхтатмоқ:
Гар десанг ҳуру пари васлиға кўз солмай, валек,
Боғлай олмасмен назарни сен каби манзурдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-496.

**БОҒЛАМОҒ** — боғлаш, боғланиш:
Буни хушоянда тартиб ва рабоянда таркиб била боғламоғининг душворлиғи бор. *Муҳокаматул-луғатайн,* 20.

**БОҒЛАН-** — 1. солмоқ, богланмоқ; қамал қилинмоқ:
Чун харита ичра боғланди бори,
Шоҳ қуйидур ё пиёда юқори. *Лисонут-тайр,* 163-20;
2. тугамоқ, тамом бўлмоқ, имконсиз қолмоқ, иложсиз қолмоқ:
Мавлоно Хусравий... фақир қошиға баъзи маҳалда шеър келтурса эрди, бурунроқ андоқ калом сурар эрдиким, дахл қилмоқ йўли боғланур. *Мажолисун-нафоис,* 55;
3. битилмоқ, ёзилмоқ:
...[шеърнинг] матлаи бу навъ боғланибдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
4. тузилмоқ, бир-бирига уланмоқ, ғуж бўлмоқ:
Анор доналарининг боғлангани нечукким, ёқути руммоний.
*Муншаот,* 93.

**БОҒЛАТ-** — бекитмоқ, ёптирмоқ, маҳкамлатмоқ:
Эшикни устидин боғлатиб, ул муҳофизға ташқаридин посбонлиқ буюрурлар эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 524.

**БОҒЛАШТУР-** — байт қўшмоқ, байт битмоқ;
Юз машаққат била бир байтким боғлаштурғайлар, даъвоси овозасин етти фалакдин ошурғайлар. *Маҳбубул-қулуб,* 29.

**БОҒЛИҚ/БОҒЛИҒ** — 1. боғлиқ, боғлоғлиқ, боғланган, тугилган:
Мавлоно Дарвеш Деҳакий... девони доим белига боғлиқдур.
*Мажолисун-нафоис,* 187;
Сендин манга таҳаммул эмас бир замон йироғлиқ,
Жон риштаси эрур чу сенинг сунбулингға боғлиқ.
*Мезонул-авзон,* 49;
Эй йигит, буён келки, шавқдин харобингмен,
Бўйни боғлиғ ит янглиғ бастаи танобингмен.
*Мезонул-авзон,* 51;
2. тааллуқли, қарашли:
Агар киши подшоҳ ясоғлиқдур, иши илгари борури иноятқа боғлиқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 117;
3. ёпиқ, маҳкам:
... борча тааммул рахналарин боғлиғ кўруб, таваккул шоҳроҳиға кирарни тақсир қилиб, боқиб қолмағайсиз.
*Муншаот,* 98;
Майкада боғлиқ эрди, тўктим ашк,
Ончаким бўлди фатҳи боб яна. *Хазойинул-маоний,* IIа-300;
4. сирли, пинҳон:
Сабр била кўп боғлиқ иш очилур. *Маҳбубул-қулуб,* 138-139.

**БОҒОТ** — боғлар, боғли жойлар:
Сифлий маҳалласида неча қитъа боғот олтмиш жериб ...бир қитъа ток тўрт жериб яна боғот била ер рақбаси дафаот билаким, бир-бирига тутошдур. *Вақфия,* 721;
Мавлоно Фасиҳ Румий Жўги Мирзо хизматида бўлур эрди ва анинг боғоти, қасрларнинг китобалари Мавлононинг ашъоридур. *Мажолисун-нафоис,* 45.

**БОҒЧА** — богча, кичик боғ:
[Дарвеш Ҳожига] таъйин қилдимки... ул боғчага раёҳин ва ашжор эккай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
Боғча Шайхимнинг эмас, Алишернингдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697.

**БОҲИР** — равшан, аниқ, ошкор:
Амир Шайхим Суҳайлий... ҳамида ахлоқ ва писандида маош атворидин боҳир эрди. *Мажолисун-нафоис,* 84;
... ҳаракотидин зоҳир телбалар атвори ва калимотидин боҳир усруклар шиори. *Маҳбубул-қулуб,* 38.

**БУ** — бу (кўрсатиш олмоши):
Ғаразким бу сўз етса анжомиға,

Бу тарих юз қуйса итмомиға. *Тарихи мулуки ажам,* 525;
Бу саодатларға топқан дастрас,
Урмаған ҳақ ёдидин айру нафас. *Лисонут-тайр,* 5-3;

≈ **дам** — ҳозир, шу вақт:
Скандарни кўрким, бу дам чархи дун,
Ки қилди ажал уйқусиға забун. *Садди Искандарий,* 315б6;
Валодат кунидин тутуб то бу дам,
Борин шарҳ ила айлагаймен рақам.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

≈ **ки** — шунчалик, шунчаки, қанчаликким:
Буки тарихимиз баён қилдинг,
Элга аҳволимиз аён қилдинг.
*Сабъаи сайёр,* 200-10;

≈ **навъ** — бу хил, бунга ўхшаш, бу тартибда:
Хожа чун кўрди ул рухи маҳваш,
Сўнгра бу навъ посухи дилкаш. *Сабъаи сайёр,* 87-2;

≈ **нафас** — энди, ҳозир:
Асра Навоий бу нафас муғтанам,
Лек дегил ҳар нафасе шукр ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 178-22;

≈ **сифат** — бу тартиб, бу хил, бу ҳолат:
Бўйла қақнусқа бу сифат товус,
Ҳам наволиғ аро бўлуб монус. *Сабъаи сайёр,* 56-5;

≈ **янглиғ** — шу каби, шунга ўхшаш:
Не кўруб эрди ўйла турфа жамол,
Не бу янглиғ эшитмиш эрди мақол. *Сабъаи сайёр,* 87-4.

**БУГИНА** — бугина:
Мирзо Ҳожи Суғдий... бугина масални яхшиғина боғлаған учун умед улким ... *Мажолисун-нафоис,* 76.

**БУГУН//БУКУН** — бугун, ушбу кун:
Яхшилиқ тухмини сочғилким, будур деҳқонға сўз,
Бир неким эктинг бугун, борин ҳамон тутма они кўз.
*Маҳбубул-қулуб,* 145;
Дамеким андин айрилдим, кўнгулни ҳамраҳи қилдим,
Бугун келди кўнгул, билдимким ул номеҳрибон келди.
*Хазойинул-маоний,* Iа-397.

**БУД** — 1. борлиқ, мавжудлик, вужуд:
Сен ул навъ мавжуд эдинг бал вужуд,
Ки будунгға йўқ эрди нанги набуд.
*Садди Искандарий,* 235б6;
Ишқ ўртади ул сифат вужудум,
Қим бўлди набуд барча будум. *Лайли ва Мажнун,* 79б9;

2. вужудга келиш, пайдо бўлиш:
Аслу будунгни айлагил тақрир
Деди ровийки: «Эй баланд сарир». *Сабъаи сайёр,* 124-26;

3. баҳра, нафъ, фойда:
Олмоғидин ғайри зиён буд йўқ,
Турфа буким бермагидин суд йўқ. *Ҳайратул-аброр,* 87-11;

≈ **у набуд** — бору йўқ, ҳар не бори, нимайки бўлса, бариси, ҳаммаси, барчаси:
Дамеким анга зоҳир ўлмай вужуд,
Гум эрди адам ичра буду набуд.
*Садди Искандарий,* 241а12;
Ҳамул адлким тутти сендин вужуд,
Гуноҳинг бағишланди буду набуд.
*Садди Искандарий,* 253б19.

**БУДИ БУДОЙ** — қўшиқ (номи):
Ўзбекларнинг буди будойи ҳеч вазн била рост эмас эрди.
*Мезонул-авзон,* 70.

**БУДЛУҒ** — борлиғ:

Сизга не сон, не ҳисобу не вужуд,
Будлуғ туҳмат қилиб, аммо набуд. *Лисонут-тайр,* 184-14.

**БУЁН** — бу тараф, бўёқ:

Қил буён жавлонким, жонни хоксоринг айлайин,
Бошингга эврулгали қўпқан ғуборинг айлайин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-271;

Майлини доим кўрур эрдим буён,
Ким йиқилмоқ айламиш ҳоло аён. *Лисонут-тайр,* 209-4.

**БУЗ-** — 1. вайрон қилмоқ, хароб қилмоқ:

[Афросиёб] Балхни бузуб, кўп ғанойим била мулкига қайтти.
*Тарихи мулуки ажам,* 511;

2. тор-мор қилмоқ, енгмоқ, ғалаба қилмоқ:

Баҳром... Журжон навоҳийсида хоқонға шабихун уруб, оз киши била уч юз минг черикин бузуб, ўз илки била [хоқон] бошин чопти. *Тарихи мулуки ажам,* 219;

3. йўлдан оздирмоқ, адаштирмоқ, ёмон йўлга бурмоқ:

Бузуб ҳар тарафдин сипаҳ шоҳни,
Анга айлабон чийра бадхоҳни.
*Садди Искандарий,* 265б17;

Ганж умидиға фиғонлар кўргузуб,
Лек ул умид ила ўзни бузуб. *Лисонут-тайр,* 56-15;

4. аҳддан қайтмоқ, онтидан қайтмоқ:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло қошида дағи тавбалар қилиб, аҳдлар боғлаб, онтлар ичиб, борчани бузуб, тенгри таолодин
*Муншаот,* 155;

Эй кўнгул, даҳр аҳлиға йўқ ваъдау паймон дуруст,
Неча куйгунг сен доғи, уз ваъда, буз паймонни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVа-241;

5. четлаштирмоқ, лавозимидан бўшатмоқ:

Мумкин эрмастур они бузмоқ шоҳ,
Токи бўлғай бу роздин огоҳ. *Сабъаи сайёр,* 100-12.

**БУЗҚАШ** — эчки боқувчи:

Ким зиҳи хуш соату фархундаҳол,
Ким қачон бир бузкаш ўғлиға сақол. *Лисонут-тайр,* 177-17.

**БУЗУЛ-** — 1. вайрон бўлмоқ, инқирозга учрамоқ, ҳукмронлиги тугамоқ:

Ҳофиз Шарбатий... Абу Саид Мирзо Ироқда бузулғанида Маккага бориб мужовир бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 140;

Навоий асру бузулмиш боқиб иноят ила,
Анинг бузуғлиғини бир кўз учи бирла ясо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-12;

2. шикаста бўлмоқ, ғам-андуҳга тўлмоқ, хафа бўлмоқ:

Гулининг ҳар яфроғи бузулған кўнглум равзасиға зевар берди. *Муншаот,* 148;

Иноятларким... ҳар биридин қарорған кўзга нур ва бузулған кўнгулга сурур етишти. *Муншаот,* 140;

Шаҳ алтоф ила борчасин шод этиб,
Бузулған кўнгулларни обод этиб.
*Садди Искандарий,* 273б21.

**БУЗУРГ** — катта, улуғ, буюк; ҳурматли:

Саъдиддин Қошғарийким... Муҳаммад Асаддек бузурглар суҳбати шарафиға доғи мушарраф бўлур эрдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;

Мирхонд ... Балхнинг мутааййин донишманди ва бузурги эрди. *Мажолисун-нафоис,* 145.

**БУЗУРГВОР** — улугвор, ҳурматли, атоқли:

Бу фақир ул бузургвор суҳбатиға етар эрдим, кўп илтифот-

лари бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 35;
«Нафаҳотул-унс» китоби туганди ва ул соҳиб давлат саъйидин бу бузургворлар исми олам сафҳасида қолди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703.

**БУЗУРГЗОДА** — улуғзода; олий мартабали; асилзода:
Мавлоно Бурҳониддин Ҳирий шаҳрининг бузургзодаларидиндур. *Мажолисун-нафоис,* 138.

**БУЗУРГМАНИШ** — баландҳиммат, олий ҳиммат, олий табиат:
Мавлоно Юсуф... бот бузургманиш ва мутасаввир йигит бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 71.

**БУЗУРГМАНИШЛИК** — олийҳимматлик, олийтабиатлик:
Сайид Ғиёсиддин... улвий насабдин тазвир ва бузургманишликда беихтиёр тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 152.

**БУЗУҚ**//**БУЗУҒ** — 1. вайрон, бузилган, хароб:
Не тонг, агар ўқи вайрон кўнгулга рогибдур,
Қуруғ ниҳол бузуғ боғ аро муносибдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-172;
Не кўкка, не қуёшқа инса бошим,
Бузуқ уй бўлса кўк, равшан қуёшим. *Вақфия,* 717;
2. бузуқ жой, вайрона, хароба:
Агар қасри заррин эрур гар бузуқ,
Баробар қилур партавидин ёруқ.
*Садди Искандарий,* 295а2;
Туно кунгача эрдим зору ғамкаш,
Йиқилған бир бузуғ ичра мушавваш. *Фарҳод ва Ширин,* 169.
3. ишдан чиққан, тартибсиз:
Ёмон отлари била емхоналар иши бузуқдур. *Муншаот,* 136;
4. фисқ-фужурли; фоҳиша:
Қари қуҳба гулгунау вусма била юзу қошлиғ — бузуқ мафсақадур. *Маҳбубул-қулуб,* 140;
≈ **кўнгул** — ғамли, ғамгин, андуҳли, қайғули, ғуссали, жароҳатли, шикаста, синиқ, дардли:
Ани ул нағмалаҳни зор қилди,
Бузуғ кўнглига беҳад кор қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 169;
Борди Жайпур оллиға шодон,
Ки бузуқ кўнглунг бўлди ободон. *Сабъаи сайёр,* 137-10;
≈ **экин** — ҳайдалган, экишга тайёрланган, шудгор қилинган:
Етишти қосиду йўқ анда ёрнинг рақами,
Бузуқ экинга булут келдию йўқ эрди нами. *Муншаот,* 138.

**БУЗУҚЛУҚ**//**БУЗУҒЛУҚ**//**БУЗУҒЛУҒ** — 1. вайроналик, харобагарчилик; бузуқлик:
Ким бузса бузуқлуққа сазовор ўлсун,
Ҳақ лаънату қаҳриға гирифтор ўлсун. *Вақфия,* 722;
Навоий усру бузулмиш боқиб иноят ила,
Анинг бузуғлуғини бир кўз учи бирла ясо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-12;
2. бузуқлик, ярамаслик:
Бузуғлуқ, эй фалак, кўргуздунг охир,
Бузулған хотиримни буздунг охир. *Фарҳод ва Ширин,* 191;
[Навдар] ўн икки йил Эрон мулкида туруб, бузуғлуқ қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 508;
≈ **қа юз кўй-** — бузилмоқ, вайрон бўлмоқ, харобаға айланмоқ:
Хуросонда Нишопурдурким, ани Таҳмурас бунёд қилиб эрди, туганмасдан бурун юз бузуқлукқа кўйди.
*Тарихи мулуки ажам,* 516.

**БУЙРУҚ**//**БУЙРУҒ** — амр, фармон:
...[мактуб] буйруқ йўсини била арзға еткурулди.
*Муншаот,* 111;

Агар ямону агар яхши кимса йўқ озод,
Нединки буйруғи яхши ямонғадур нофиз.
*Хазойинул-маоний*, IIб-133.

**БУКО** — йиғи, йиглаш; ≈ и муфрит — қаттиқ йиғи, ҳаддан ортиқ йиғи:
Агар букои муфрит юзланса, ишининг гуфторига далолат қилур, аларға бу ҳол юзланибдур.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 529.

**БУКРАЙ-** — букилмоқ, эгилмоқ:
Чарх шабгардиға гўё нақди умрингдур ғараз,
Теграngга ҳар тунки икки букрайиб айлонадур.
*Хазойинул-маоний*, Iа-150.

**БУКУЛ-** — энгашмоқ, эгилмоқ, букилмоқ:
Қатъ этиб йўлни яёқ атфол ҳам,
Ҳар тараф икки букулган зол ҳам. *Лисонут-тайр*, 56-9;
Қади икки букулган пир золи,
Фалак золи киби ҳийлатсиголи. *Фарҳод ва Ширин*, 185.

**БУКУН//БУГУН** — бугун:
Букун сендин хабар топа олмадуқ.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 526;
Букун ул пилу бу ҳинду эрур бил,
Кичикрак бўлса ҳам, лекин эрур пил.
*Фарҳод ва Ширин*, 14.

**БУКУНЛИК** — бир кунлик, шу бугунлик:
Фироқида букунлик, тонглалиқмен
Ғамидин ўйлаким, сувсиз балиқмен.
*Фарҳод ва Ширин*, VII-372.

**БУЛ** — бу, шу (кўрсатиш олмоши):
Бул Рустамдурким, амирул-мўъминин Умар ... Мадойинға Саъд Ваққосни араб черикин бошлатиб йибарганда...
*Тарихи мулуки ажам*, 524;
Бу икки байт бул руқъадиндур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-31.

**БУЛАМОҒ** — буламоқ (овқатнинг тури):
Баъзи емаклардин қаймоғ ва қатлама ва буламоғ ва қурутни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 16.

**БУЛАҒО** — сўз усталари, моҳир адиблар, қалам аҳли:
Буҳур авзони... илмидинки, араб фусаҳоси ва ажам булағоси ва шуароси ул илмда китоблар тасниф қилибдурлар.
*Мезонул-авзон*, 72;
Даврон булағо ва зурафоси маолий боргоҳда мулозим эрдилар. *Мезонул-авзон*, 4.

**БУЛ-БАШАР** — Одам Ато, ҳазрати Одам:
Бу сабқат ки зотингға берди аҳад,
Санга Бул-башар тонг йўқ ўлмоқ валад.
*Садди Искандарий*, 237б12;
Бул-башар рухсори чун тутти жамол,
Қавкаби ул нурдин топти камол. *Лисонут-тайр*, 8-11.

**БУЛБОД** — сершамол; бузуқ, тартибсиз; зулм:
Жуз бир кишиким сипеҳри булбод,
Билмас яна бир анинг киби ёд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 681.

**БУЛБУЛ** — 1. булбул:
Ўйла қушлар нутқини изҳор этай,
Булбулу тўти каби гуфтор этай. *Лисонут-тайр*, 19-18;
Дема булбул, де они қақнуси зор
Топиб лаҳнидин онинг қақнус озор. *Фарҳод ва Ширин*, 14;

2. хушовоз, хушсухан шоирлар, адиблар:

Мутакаллимеки, араб фусаҳоси балоғат гулбонгин сипеҳр гулшанидин ошурғанда анинг булбул нутқи тараннуми била аларни забонбаст ва даъволари овозасин ерга паст қилди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 1;

3. ошиқ:

Чун булбулининг гули шукуфта,
Топти бори халқдин нуҳуфта. *Лайли ва Мажнун,* 63б15;

4. жон:

[Жомийнинг] пок руҳларининг қудсий ошён булбули риҳлат навосин оғоз қилиб, гулшани фирдавс ҳавосиға парвоз қилди. *Хамсатул-мутаҳайyирин,* 695;

5. дид:

Инсон хайлининг табъи булбули ҳар гул жамолиға шефта. *Муҳокаматул-луғатайн,* 24;

≈ **и гулзори шавқ** — шавқ, иштиёқ гулзорининг булбули:

Чек наво, эй булбули гулзори шавқ,
Савти алҳонинг келиб асрори шавқ. *Лисонут-тайр,* 31-3;

≈ **и хушнаво** — сўз устаси:

Фазлу камол ҳадиқасининг мардумаки бийноси, такаллум ва мақол ҳадиқасининг булбули хушнавоси... Султон Ҳусайн Баҳодирхон... *Муҳокаматул-луғатайн,* 34.

**БУЛБУЛА** — май кўзачаси:

Қўй гулу булбулни, гулгун май тўла тут булбула.
То ўқуй булбул мақолотин очиб гул дафтарин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-515;

Сув тараб ангез чекиб ғулғула
Ўйлаки ишрат нафаси булбула. *Ҳайратул-аброр,* 182-23.

**БУЛБУЛВОР** — булбулдек, булбул каби, булбул сингари:

Намудор ичра гулкирдор бўлса,
Такаллум ичра булбулвор бўлса. *Фарҳод ва Ширин,* 212.

**БУЛБУЛОЙИН** — булбулсифат, булбулдек, булбулга ўхшаш, булбулмонанд:

Чун ғазал гулзорида мажмаъ тузуб,
Булбулойин минг тараннум кўргузуб. *Лисонут-тайр,* 19-6.

**БУЛДОН** — шаҳарлар; мамлакатлар, вилоятлар, юртлар, ўлкалар:

Тужжори саёҳатшиор ақолим ва булдон ҳолидин хабардор. *Маҳбубул-қулуб,* 41.

**БУЛЖОР//БЎЛЖОР** — (юриш олдидан) қўшин йиғиладиган жой; ваъда жойи:

Черикка айлабон миоду булжор,
Тавочи ҳар тараф еткурди ўлжор. *Фарҳод ва Ширин,* 64.

**БУЛОҚ//БУЛОҒ** — 1. булоқ, чашма:

Эй Навоий, бу биёбон қатъин осон айладинг,
Ашкдин мундоқки ҳар манзилда чектинг юз булоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-316;

Мавлоно Ҳусайний Хоразмий... мавлонони Тансўфи булоғида ўзбак шаҳид қилди *Мажолисун-нафоис,* 9;

Бўлуб икки кўзи наззора чоғи,
Нечукким нафтнинг ўтлуғ булоғи. *Фарҳод ва Ширин,* 71;

2. кўз:

Доим юзунг хаёли Навоий кўзиндадур,
Ғойиб эмасдурур пари онинг булоғидин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-464.

**БУЛТУР** — ўтган йил, бултур:

Ўлса деб эрдинг Навоий, тиргузай васлим била,
Бултур ўлганлар била они баробар бўлди тут.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-75.

**БУЛУК** — шаҳар атрофи, туман, катта қишлоқ:
Гумбуроқ булукида... боғот ва дарахтон ва сарой ва боғча ва сойир арозиси била. *Вақфия,* 721.

**БУЛУКОТ** — бўлуклар, қисмлар, гуруҳлар:
Шаҳрда таъйин қилинур булукот улуғларин Хожа Фахриддин янглиғ борча бу дастур била муқаррар қилинса. *Муншаот,* 131.

**БУЛУТ** — булут, абр:
Саросар ул булут гавҳар ародур,
Ки найсоний булут янглиғ қародур. *Фарҳод ва Ширин,* 14;
Юзинг шаҳидлари туфроғин совурмиш ел,
Буким булут кўрунур кўкта ҳар тараф гулгун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-514;

≈ **бухтиси** — қора булут, чақмоқ чақувчи булут:
... булут бухтиси раъд садосидин соиқаангез.
*Маҳбубул-қулуб,* 36;

≈ **мамуғи** — булут уюми, пахта (хирмонига ўхшаш) булут уюми, тўп-тўп оқ булут:
Агарчи эрур мушак отмоқ иши
Булут мамуғин ўртай олмас киши.
*Садди Искандарий,* 250аб.

**БУЛУҒ** — балоғат, йигитлик, вояга етиш:
≈ **ҳаддиға ет-** — вояга етмоқ, балоғатга етмоқ:
Булуғ ҳаддиға еткандин сўнгра... сипоҳийлиқ қоидасин хўб билди. *Тарихи мулуки ажам,* 511.

**БУЛЪАЖАБ** — энг қизиқ, таажжубланарли, ажойиб, ҳайрон қоларли:
Туркнинг асли хилқатда сортдин табъи мулойимроқ эрканга мундин булъажаброқ тонуғ йўқдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 7;
Анга етмай бу сўзни сўрдунг сен,
Булъажаб иш манга буюрдунг сен. *Сабъаи сайёр,* 48-1.

**БУЛЪАЖАБВАШ** — таажжубланарли; ғалатироқ:
Деди, ул булъажабваш одамизод,
Ки кўргач они кўнглум бўлди ношод.
*Фарҳод ва Ширин,* 141.

**БУЛЪАЖАБВАШЛИҚ** — таажжубнамолик; таажжубланарли; қизиқарли:
Эй сабо, кўйида йит кўнглумниким, айлар эмиш
Булъажабвашлиқлар ул ошуфтаи расво басе.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-323.

**БУЛЪАЖАБЛИҚ//БУЛЪАЖАБЛИҒ** — таажжубли, ажабланарли, қизиқарли, ғаройиб:
Ҳиндуйи зоҳир қилиб нақшу нигор,
Айлади кўп булъажаблиғ ошкор. *Лиоснут-тайр,* 41-2;
Аён ҳолингда кўп, кўп булъажаблиқ,
Ажабдин ҳам ажаб ранжу тааблиқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 113;
Булъажаблиғ ишқ аро кўргулки, кўнглум чекса оҳ
Захми оғзидин мушаъбиддек сочар ҳарён ўтин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-521.

**БУЛҒА-** — 1. аралаштирмоқ, ботирмоқ, қориштирмоқ:
Чин айта олур тилни ёлғонға булғама.
*Маҳбубул-қулуб,* 162;
Тун қийрға булғабон қўлини,
Берк айлар эди саҳар йўлини. *Лайли ва Мажнун,* 88а10;
2. расво қилмоқ, ифлослантирмоқ:
Итолгуга туғдорининг кучи етмаса, сонгги била ани булғар.
*Маҳбубул-қулуб,* 141;

Ким йигитликда қилур тавба, йигитлик улдур
Қори булғар соқолин қилса қадаҳ паймолиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-320;

3. оғритмоқ, азоб бермоқ:
Хас неча ушоқ бўлса, кўз булғатур.

*Маҳбубул-қулуб,* 158.

**БУЛҒАН-** — 1. аралашмоқ:
Юзга солса кўнгул аҳволин манга йўқтур гуноҳ,
Кўз ёшимким булғаниб чиқса бағир қони била.

*Хазойинул-маоний,* IIб-567;

2. ифлос бўлмоқ, ҳаром бўлмоқ, кир бўлмоқ:
Ул кўз оллида мукаҳҳал кўзлари ҳусн аҳлининг,
Кулга булғанған сурук девоналардур гулхани.

*Хазойинул-маоний,* IIб-592;

3. номи булғанмоқ, бузуқилик қилмоқ, бузуқ йўлга кирмоқ.
Хожаким, биби борида додакка айланғай, бибининг иффат этаги кулға булғанғай. *Маҳбубул-қулуб,* 140.

**БУЛҒОҒ** — тўполон, тала-тўп, ғала-ғовур, тўс-тўполон, ғавғо, фитна:
Кўнгул мулки халқ ҳужуми булғоғида ва гоҳ аморат маснадида ўлтурдум. *Маҳбубул-қулуб,* 6.

**БУЛҲАВАС** — 1. ҳавасга берилган, енгилтак, беқарор:
Бода беранжи хумор эрмиш фано жомида, лек
Ичмак они келмамиш ҳар булҳаваснинг шониға.

*Хазойинул-маоний,* Iб-540;

Мунофиқ ва булҳаваслар ҳарзаси тундбоди совурмоқтин сақлағучи. *Маҳбубул-қулуб,* 116;

2. орзули, ҳавасманд, ишқибоз:
Вале шаҳ керак бўлмаса булҳавас,
Иши бўлса шаҳлиғ хаёлию бас.

*Садди Искандарий,* 321а16;

Учмоғу зоҳид, томуғу булҳавас,
Бўлса ҳавас ёр Навоийға бас. *Ҳайратул-аброр,* 84-12.

**БУЛҲАВАСЛИҚ** — ҳавасга берилишлик, енгилтаклик; беқарорлик; сохталик:
Мужда бер, эй шайхким, тортиб надомат оҳини,
Булҳаваслиқ жузв авроқини барбод айладим.

*Хазойинул-маоний,* IIа-228.

**БУМ** I — 1. ер, жой, замин, манзил; мамлакат, диёр:
Кўнгли мулкига ғам ҳужум этти,
Балки торожи марзу бум этти. *Сабъаи сайёр,* 66-13;
Ким матофий эрди бир бегона бум,
Айласа маълум, ул бум эрди Рум. *Лисонут-тайр,* 68-13;

2. шаҳар:
Ки обод бум ичра воқеъ дурур,
Жазойирки анда мазореъ дурур.

*Садди Искандарий,* 310б20.

**БУМ** II — бойқуш:
Вале юз мунча гар нур ўлса маълум,
Не маълум айлагай хуффош ила бум.

*Фарҳод ва Ширин,* 216;

Баргин чу мулаввас айлади бум ила зоғ,
Эмди они исламакка юз ҳайф димоғ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-491.

**БУН** — таг, ост:
Наҳанге дурур солхўрду кўҳун.
Бу дарёға сайр айлаган авжу бун.

*Садди Искандарий,* X-304.

**БУНГОҲ** — жой, турар жой; қўшин қароргоҳи:
Узотқоч халойиқ била шоҳни,
Ҳамул нақб уза чекти бунгоҳни.
*Садди Искандарий,* Х-169.

**БУНДА** — бу ерда, шу ерда, шу пайтда:
Бунда ул кўнглига ҳотиф айлади,
Жонини бу навъ воқиф айлади.
*Лисонут-тайр,* 96-8.

**БУНЁД** — асос, негиз, пойдевор:
Эйки, дерсиз ишқ аро сабринг уйин обод қил,
Мундоқ этгунча ҳаётим қасри бунёдин бузунг.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-183;
Бурунроқ солиб турфа бунёд анга,
Бериб зикр обоу аждод анга. *Тарихи мулуки ажам,* 525;
≈ **айла-//эт-//туш-//қил-** — 1. юзага келтирмоқ, вужудга келтирмоқ, пайдо қилмоқ, қурмоқ:
Уртапур эл фирқатингдин нола бунёд айласам.
Қўзголур олам ўкурмак бирла фарёд айласам.
*Муншаот,* 107;
Шаҳ нуктасидин халқни қил шод эмди,
Мақсудни яъни айла бунёд эмди.
*Назмул-жавоҳир,* 33;
Истабон тенгридин сўзумга кушод,
Достон тарҳин этгамен бунёд. *Сабъаи сайёр,* 44-9;
Чун тазалзул тушти ул бунёдға,
Не тафовут айлагай устодға. *Лисонут-тайр,* 163-19;
2. ёзмоқ; киришмоқ, жазм этмоқ:
Алар «Туҳфатул-аҳрор»ни бунёд қилиб... бу фақирға элдин бурун кўргузганларининг шарҳи.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
Фақир ул рисоланинг аввал саҳифасин очиб, хутбасин ўқумоқ бунёд қилдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
≈ **бўл-//ўл-** — вужудга келмоқ, пайдо бўлмоқ:
Ифрот кўргузмакдурки, бошиға салтанат ҳавоси бунёд бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 105;
Бу буқъаи то биноси бунёд ўлди,
Эл ҳожат ила фақрдин озод ўлди. *Вақфия,* 715;
Солдилар етти қасри чарх ниҳод,
Бўлди иш қилмоқ ул сифат бунёд. *Сабъаи сайёр,* 74-13;
≈ **и амал қил-** — амалга оширмоқ:
Чиққач айтиб сўзлар ул олий маҳал,
Қилди мусҳил доғи бунёди амал. *Лисонут-тайр,* 120-4.

**БУНЁДСИЗЛИҒ** — пайдо бўлмаслик, вужудга келмаслик, бебақолик:
... даҳр эви бунёдсизлигидаким, бир тўда туфрогдурур.
*Фарҳод ва Ширин,* 195.

**БУНЧА** — бунча, бунчалик:
Олам асбоби учун ғам емагил:
Арзимас бунчаға олам гўё. *Хазойинул-маоний,* IVб-34.

**БУНЯ** — киши табиати, яратилиш, борлиқ:
Ҳар кишига ишқу ҳиммат бўлса ёр,
Буняу тан заъфига не эътибор. *Лисонут-тайр,* 121-4;

**БУР-** — бурмоқ:
Турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки... бўсмоқ, бурмак, турмак, томшимоқ... *Муҳокаматул-луғатайн,* 8.

**БУРГУТ** — ов қуши, бургут:
Юқоридин инди икки бургут,

Қилдилар икки ҳамомани қут. *Лайли ва Мажнун,* 90*а*6;
Кирди бургут ўртаға яъни уқоб,
Деди, эй қушлар аро молик риқоб.

*Лисонут-тайр,* 54-14.

**БУРД** — ирода, бир сўзлик:

Ўтки шайъи муҳриқдур ва ўт мурур маъниси била ва ўт муқаммирға бурд жиҳатидин амр...

*Муҳокаматул-луғатайн,* 13.

**БУРДА-** — майдаламоқ, бўлакламоқ:

Мунунг юзида май бати лаъли ноб,
Ичинда анинг бурдаған бат кабоб.

*Садди Искандарий,* 269*б*5.

**БУРДБОР** — бардошли, чидамли, сабр-тоқатли, матонатли:

Баъзи карим ахлоқ ва бурдбор подшоҳи олийmиқдор комгор дарёйи мадҳиға ботибдурлар.

*Маҳбубул-қулуб,* 130;

Бурдбору малаквашқа итоатдурур, иш,
Шўх, шайтон сифат эшитса не сўз, бош чекар.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-727.

**БУРДБОРЛИҚ** — бардамлик, сабр-тоқатлик, вазминлик:

Таҳаммул ва бурдборлиқдурким, ҳар кишидин ҳарна аларға етишсаким, филвоқеъ нафси амрда қатиғ бўлгай...

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.

**БУРЖ** I — 1. бурж (қуёшнинг йиллик ҳаракат доирасидаги ўн икки нуқтанинг ҳар бири: Ҳамал, Сабр, Жавзо, Саратон, Асад, Сунбула, Мизон, Ақраб, Қавс, Жади, Далв, Ҳут):

Ўн икки поялиғ бир тахти олий,
Ўн икки бурж анга гардун мисоли. *Фарҳод ва Ширин,* 65;

2. чўққи, юқори нуқта:

Даврида ҳар буржиға андоқ уруж,
Ким қилибон остида зотул-буруж.

*Ҳайратул-аброр,* 180-26;

3. ўрин, жой, манзил:

Девонаға қолди ғам туни дард,
Ўз буржиға чиқти моҳи шабгард. *Лайли ва Мажнун,* 88*б*-5.

**БУРЖ** II — қалъа деворининг чўққиси, минора; шаҳар деворининг бурилиш жойларига қуриладиган ва соқчилар турадиган қоровулхона:

Ясаб хандақ ташида борую бурж,
Париваш қўрғонининг нақдиға дурж.

*Фарҳод ва Ширин,* 148;

≈ **у кох** — қалъа ва сарой:

Дўстлар, даҳр вафосини хаёл айламангиз,
Буржу кохига тамаъ ғайри завол айламангиз.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-406.

**БУРЖЛУҚ//БУРЖЛУҒ** — буржлик, миноралик, чўққилик, фалак буржлари:

Сипеҳр эмин эмас манжаниқи оҳимдин,
Ўн икки буржлуғ ушбу бийик ҳисори ила.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-571;

Ўн икки буржлуқ гардун ҳисори
Ҳаводис тошидин то бўлса ори. *Муншаот,* 99.

**БУРКА-** — буркамоқ, ёпмоқ, ўрамоқ, чулғамоқ:

Боғ аро хат ичра оғзингдин қизариб соргориб,
Неча зангори либоси бирла бошин буркади.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-337.

**БУРНА** — аввал, илгари, олдин, бурун:

Улардин бурна юз ўлмак недур бу,

Бошим юз тиғ ила бўлмак недур бу.
*Фарҳод ва Ширин,* 191;
Бармоғу келмаги бўлуб ики дам,
Қайси дам бурна эркани мубҳам. *Сабъаи сайёр,* 17-13.

**БУРНОҒИ//БУРНАҒИ** — олдинги, аввалги, илгариги, ўтган даврдаги:
Ҳамул шоҳона базми ишрат анжом
Тузулди ул сифатким бурноғи шом. *Фарҳод ва Ширин,* 77;
Нутқини айлади каломовар,
Ўйлаким бурноғи пайомовар. *Сабъаи сайёр,* 199-15;
Ваъда қилдинг ҳам вафо, ҳам қатл парво қилмадинг,
Қил вафо ваъдангға ёхуд бурнағи, ё сўнграғи.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-588.

**БУРОҚ** — буроқ (афсонавий учар от бўлиб, диний эътиқодга кўра гўё Муҳаммад Меърож туни унга миниб Маккадан Байтулмуқаддасга ва ундан осмонга кўтарилган эмиш):
Бу шориъ бирла топқон йўл яроқи,
Етиб манзилға андоқким буроқи. *Фарҳод ва Ширин,* 9;
Тушуб бўлғач оромгоҳи висоқ,
Топиб пайку жаннатқа етиб буроқ.
*Садди Искандарий,* 239б9;
≈ **и барқдав** — чақмоқдек тез чопқир:
Бу рахшки, барқи гармравдур,
Йўқ-йўққи буроқи барқдавдур.
*Лайли ва Мажнун,* 55а10.

**БУРРОН** — ўткир, кескир:
Қилай тиғи бурон сўзум досидин,
Ўрай бошин ул тиғ олмосидин.
*Садди Искандарий,* 149.

**БУРРОНЛИҒ** — кескирлик, ўткирлик:
Булар устида тиғи обдори,
Келиб бурронлиғ ичра зулфиқори. *Фарҳод ва Ширин,* 72.

**БУРТОҚ** — пасту баланд, нотекис; бузуқ:
Етмаклик эрур мушкил мақсадға, нединким бор
Кўз хирау тун тийра, от оқсоғу йўл буртоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-321;
Кўз оч, ашки надомат соч ўз аҳволингғаким, бордур
Тунунг тийра, кўзунг хира, йўлунг буртоқ, отинг оқсоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-166.

**БУРУДАТ** — совуқ, совуқлик:
Булутдинким томиб ҳар қатраи су,
Бурудатдин ёғиб оламға инжу. *Фарҳод ва Ширин,* 51;
Қилур табъи борид нафаси совуқ,
Бурудатда баҳман элига ёвуқ.
*Садди Искандарий,* 279а20.

**БУРУЖ** — 1. буржлар; чиқиш, чўққи:
Билмадингким, ул сифат олий буруж,
Ким мен айлаб эрдим ул оқшом уруж.
*Лисонут-тайр,* 165-20;
2. манзиллар, ўринлар, жойлар:
Ел киби чун қатъи буруж айлабон,
Арш фасилиға уруж айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 25-15.

**БУРУН** I — бурун (аъзо):
Бурнин тешиб, ип тақиб, икки қулоғин кесиб югуртти.
*Тарихи мулуки ажам,* 215;
Оғиз устида бурни турфа тимсол,
Тутуб ёнида манзил ҳиндуйи хол.
*Фарҳод ва Ширин,* 112.

**БУРУН** II — аввал, илгари, қадим:

Хуросонда Нишопурдурким, ани Тахмурас бунёд қилиб эрди туғанмасдин бурун юз бузуқлуққа қўйиди. *Тарихи мулуки ажам,* 516;

Қачонким боданўшум май ичарга изтироб айлар,
Бурунроққим ўзин маст айлагай, бизни хароб айлар. *Хазойинул-маоний,* IIб-176.

**БУРУНЧАК** — 1. рўмол, рўмолча:

Шарбати дасторин бошиға бурунчак қилғайлар. *Маҳбубул-қулуб,* 54;

2. юзга тутиладиган ипак парда:

Анга бурунчак ва чарх йиборди. *Тарихи мулуки ажам,* 521.

**БУРУНҚИ//БУРУНҒИ** — аввалги, олдинги, дастлабки, илгариги:

Мундағи ҳолотни нишон келган куннинг бурунқи куни арзадошт қилиб... *Муншаот,* 103;

Абулбарака... подшоҳ дегандурким, ҳар неча бадмаош ва бадбахт бўлса, ул бурунқи қозидин яхшироқ бўлғусидур. *Мажолисун-нафоис,* 182;

Бурунғи давлат муяссар бўлди. *Муншаот,* 126.

**БУРЧ** — қарз:

Кўрмаклик вомхоҳни мотамидур,
Алқиссаки бурч одамининг ғамидур. *Назмул-жавоҳир,* XV-25.

**БУРЧЛУҚ** — қарзли:

Бурчлуқ азобиға қолғанларнинг йўлум бошида турмоғлиғи ва фарзандин гарав қўйғанларнинг этагимга илик урмоғлиғи. *Вақфия,* 720.

**БУРҚАЪ** — парда, ниқоб, ҳижоб:

Иффат торидин бошларида муқаннаъ ва исмат ҳулласидин юзларида бурқаъ. *Маҳбубул-қулуб,* 59;

Очар гўё сабо ул гул юзидин ҳар замон бурқаъ,
Буким бир фитна бирла қўзғалур аҳли замон ҳар дам. *Хазойинул-маоний,* IVб-400.

**БУРҚАЪНИШИН** — парда, ниқоб остида ўтирувчи, парда орқасига яширинган; пок:

Солиб ўт жонға лаъли оташини
Жаҳонға чеҳраи бурқаънишини. *Фарҳод ва Ширин,* 130.

**БУРҚАЪПЎШ** — ниқоб, юзига парда тутган, чимматли (бу ерда лабингни сўзингга парда қил, сўзингни лабинг орасига яшир, яъни: сўзлама, сўзласанг пардалик сўзла дейилган):

Даҳр ичра сукут жомидин мадҳуш ўл,
Лаб бирла сўзунг юзига бурқаъпўш ўл. *Назмул-жавоҳир,* XV-33.

**БУРҲОН** — далил, ҳужжат, гувоҳ, дастак:

Бурҳон истамакка алил бўлса, алар гунашдин равшанроқ мўъжиза бобида яди байзо кўргузгайлар. *Вақфия,* 715;

≈ **и қотеъ** — кескин далил, қатъий далил:

Батахсиски, мунча бурҳони қотеъ била ҳам қатъ топқай. *Муҳокаматул-луғатайн,* 32.

**БУТ** I — 1. бут, санам; маҳбуба:

Буту зуннор муғаннийсин не билгай хонақаҳ аҳли,
Ки андин рамз сургай, сокини дайри фано бўлған. *Хазойинул-маоний,* IVа-281;

Май ўти бут юзидин урғач алам
Куйдуруб ул шуълаға мусҳафни ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 112-15;

2. гўзал, севгили, маъшуқа:

Кўруб кабки дарийнинг сайру гомин
**Қилиб ёд ул бути раъно хиромин.** *Фарҳод ва Ширин,* 160;

≈ **васли** — маъшуқа, гўзал васли:

Эмдиким ул бут васли берди даст,
Куфр аҳли янглиғ ўлди бутпараст. *Лисонут-тайр,* 119-6;

≈ **васфи** — бутни сифатлаш, мақташ, таърифлаш:
Аҳли нуқсондин эди мудбирға сўз,
Уйлаким бут васфидин кофирға сўз. *Лисонут-тайр,* 50-3;

≈ **и паймонгусил** — аҳдни бузувчи ёр:
Жон олса найлай ул бути паймонгусил била,
Чун бермишам кўнгулни онга ишқи дил била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-550;

≈ **и чин** — Чин гўзали; маҳбуба, маъшуқа, гўзаллар:
Ҳулла бирла ҳаририни бути Чин,
Бериб эрди бу ранг ила ойин. *Сабъаи сайёр,* 171-11;

≈ **и ҳурий** — маҳбуба, маъшуқа, гўзаллар:
Ҳам кўруб бўйла қасри кофурий,
Ёдима кирди ул бути ҳурий. *Сабъаи сайёр,* 184-28.

**БУТ** II — оёқ, бут, сон:
Фалак пайкар тани кўҳи балойи,
Қўлу бут ҳар бири бир аждаҳойи. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**БУТ-** — 1. ишонмоқ, кўнгил қўймоқ; қабул қилмоқ:
Тилинг била кўнглунгни бир тут, кўнгли ва тили бир киши айтқан сўзла бут. *Маҳбубул-қулуб,* 163;
Навоий тарки ишқ эттим деса, бутмангки бутмаслар.
Киши ҳар сўз эшитса усругу девонадин доғи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-641;

2. амалга ошмоқ, бажарилмоқ:
Синуқлар иши андин бутгай ва йиқилғанларга андин дастгирлиқ етгай. *Маҳбубул-қулуб,* 191;
Деди, бу ажз бирла бутмас ишим,
Бор дурур тангрим ар йўқ эрса кишим.
*Сабъаи сайёр,* 85-27;

3. тузалмоқ, битмоқ (яра):
Кўнгулда тил синони жароҳати бутмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 125;
Эйки, кўнглунг чоки буттн васлдин, шукр айлагил,
Ким менинг захмимдур улким кўрмамиш марҳам юзин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-267;

4. ўсмоқ, кўкармоқ, унмоқ; пайдо бўлмоқ, вужудга келмоқ:
Зиҳи қаддинг ниҳоли бутуб жон гулшанидин,
Юзунг меҳри кўнгулга кириб кўз равзанидин.
*Мезонул-авзон,* 30;
Жонивор умрини қилурға табоҳ,
Бутмай анда бағайри заҳр гиёҳ. *Сабъаи сайёр,* 62-7.

**БУТА** — бута, туп:
Ул зулол атрофида ҳар муғилон бутаси гулшани нажот ниҳолидур. *Вақфия,* 720.

**БУТАВ** — бутун, синмаган, шикастланмаган, жафо кўрмаган, қайғу-ҳасрат чекмаган:
Тортибон тийғи жафо, бағримни юз чок айлади,
Борди улким дер эдилар эл мени бағри бутав.
*Хазойинул-маоний,* IVб-511.

**БУТКАДА** — бутхона, бутпарастлар ибодатхонаси:
Бирдурур гар Каъба бирла буткада
Бўлсалар маъмур ё оташзада. *Лисонут-тайр,* 162-1.

**БУТКАР-** — 1.бутун қилмоқ; эски ҳолиға келтирмоқ:
Чок бўлган кўнглума қилмоқ илож осон эмас,
Ғунчаким очилди буткармак ани имкон эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-200;

2. кийинтирмоқ, усти-бошини бут қилмоқ:

Либос зеболигини тиласанг бир ялангни буткар.
*Маҳбубул-қулуб,* 161.

**БУТМАК** — бажариш, амалга ошириш:
... аркони давлатга ҳар ишким буйрулур ... бутмаги бир кун муяссардур. *Муншаот,* 130.

**БУТПАРАСТ** — бутпараст, бутга сиғинувчи, бутга сажда қилувчи:
Сужудунгда бутлар бўлуб ерга паст,
Анингдекки бут олинда бутпараст.
*Садди Искандарий,* 237б18;
Пири дайр оллида айлаб ўзни маст,
Қуйдуруб мусҳаф бўлайин бутпараст. *Лисонут-тайр,* 67-14.

**БУТПАРАСТЛИҚ** — бутпарастлик, бутга сиғинишлик:
Бутпарастлик яхшироққим худпарастлик[дин].
*Маҳбубул-қулуб,* 107;
... бутпарастлиққа мунжар бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 507.

**БУТРА-** — тарқалмоқ, сочилмоқ:
Олам аро бир киши телбарамай қолмағай,
Бўйлаки еткач насим зулфунг аро бутрамиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-279.

**БУТРАТ-** — тарқатмоқ, қочирмоқ:
Тошларким, ул пари пайкар бу мажнунга отиб,
Ақлу дониш қушларин кўнглум уйидин бутратиб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-41;
Тишлабки сочинг ўрдунг, очқанда паришон қил,
Офоқ саводинда жон ройиҳасин бутрат.
*Хазойинул-маоний,* IIа48;
Ё ҳажр ўти бутратиб духонин,
Айлаб қара даҳр хонумонин. *Лайли ва Мажнун,* 64б12.

**БУТРАШ-** — тарқалишмоқ, сочилмоқ:
Тонг отқач эр ва хотуни касб учун тарқашиб, ўғул ва қизлари кўй ва кўчада бутрашиб... *Маҳбубул-қулуб,* 49;
Хўблар бутрашибон қўзғолишур ишқ аҳли,
Масту бебок магар бўлди падидор ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIб-113.

**БУТТАРОШ** — бут ясовчи:
Иброҳим Халилнинг атоси озари буттарош эрди.
*Муншаот,* 127;
Субҳа дема бутки, йўнуб буттарош
Дона ясаб ҳар не қолиб реза тош.
*Ҳайратул-аброр,* 79-9.

**БУТУН** — 1. тўлиқ, тўлалигича:
Эй Навоий, тут бутун бу аҳд аро паймонани,
Чун бутунлук йўқтурур эл аҳд ила паймонида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-562;
2. бут, бутун, узилмаган:
Наълайнинг широки бутундур. *Маҳбубул-қулуб,* 73;
3. синмаган, дарз кетмаган, ёрилмаган, ишдан чиқмаган:
Жудо қилса хармуҳра ферузадин,
Бутун чини ўлса синуқ кўзадин.
*Садди Искандарий,* 265а19;
Жисм аро бир парлари қолмай бутун,
Пора-пора ўйлаким қоқшол ўтун. *Лисонут-тайр,* 182-19.

**БУТУНЛУК** — мукаммаллик, тўлалик, тугаллик, тўкислик:
Эй Навоий, тут бутун бу аҳд аро паймонани,
Чун бутунлук йўқтурур эл аҳд ила паймонида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-562;
Нафс амрида ҳар нечаки толпингайсен

Кўп гарчи бутунлук тиласанг синғайсен.
*Маҳбубул-қулуб,* 111.

**БУТФИКАН** — бутни йиқитувчи, ағдарувчи, синдирувчи:
Бўлди вале манзарадин бутфикан
Сўнгра наби ҳақ эвида бутшикан. *Ҳайратул-аброр,* 23-13.

**БУТХОНА** — бутхона, бутпарастлар ибодатхонаси:
Ул санам кўйида кундузким кеча сойир кўнгул,
Шаппаридурким, анга кундуз мақар бутхонадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-196;
Чектилар бутхонаға хору дижам,
Маст қилди сажда бут оллида ҳам.
*Лисонут-тайр,* 82-18.

**БУТШИКАН** — бут синдирувчи, бутни чилпарчин қилувчи, бутни йўқотувчи:
Бўлди вале манзарадин бутфикан
Сўнгра наби ҳақ эвида бутшикан. *Ҳайратул-аброр,* 23-13.

**БУТШИКАНЛИК** — бут синдиришлик, бутни йўқотишлик:
Ишни чунким бу ерга еткурди,
Бутшиканликка рахшини сурди. *Сабъаи сайёр,* 103-4.

**БУХЛ** — бахиллик, хасислик, қурумсоқлик:
Олимеким илми эрди беамал,
Ё ғанийким молиға бухл эрди ёр.
*Маҳбубул-қулуб,* 122;
Ақл ҳисобидин эрур бас йироқ,
Бухл бу жудунгдин эрур яхшироқ.
*Ҳайратул-аброр,* 86-10;

≈ **аҳли** — бахиллар, хасислар:
Бу аҳлидин ар олам аро Қорундур,
Жаннатқа анинг умиди афзундур. *Назмул-жавоҳир,* 1;

≈ **айла-//эт-** — бахиллик қилмоқ, хасис бўлмоқ:
Сойилмену мақсудум эрур нақди висолинг, бухл айлама, жоно,
Ким барча мазоҳибдаки ишқ аҳлиародур, мазмум эрур имсок. *Хазойинул-маоний,* IIа-379;
Жуду саховат чоғи бухл этмагил,
Шукр замони доғи бухл этмагил.
*Ҳайратул-аброр,* 85-14.

**БУХОР** — дуд, тутун, буғ:
Икки кўзумки дарди бало жўйборидур,
Оҳим бухори устида абри баҳоридур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-194;
Солди димоғиға бу хомушлуқ,
Оҳ бухори била беҳушлуқ. *Ҳайратул-аброр,* 47-7;

≈ **ажзоси** — булут ҳосил қилувчи зарралар:
Қилиб ел хайлидек бир дам жаҳонгард,
Бухор ажзоси янглиғ осмонгард.
*Фарҳод ва Ширин,* 217;

≈ **и уд** — хуш ҳид берувчи, уд ёғочи тутуни:
Ғам дўзахининг бухори уди,
Оташкадаи фироқ дуди. *Лайли ва Мажнун,* 69а11.

**БУХТИ** — 1. нортуя:
Самандедур коҳил хиром, аммо манзилға еткургучи ва бухтидур сақил гом, лекин маъманга тушургучи.
*Маҳбубул-қулуб,* 77;
Боғланди чу бухти узра маҳмил,
Орамгаҳ ўлди, ўзга манзил. *Лайли ва Мажнун,* 43;

2. булут:
То фалак бухтилари тузгай қарор,

То тўлун ой оқ уй этгай ошкор *Муншаот,* 133;
3. ўткир сўз, ҳикматли гап, ҳаққоний сўзлар:
Чунки «Уштурнома» айлаб ошкор,
Нуктаси бухтиларин тортиб қатор. *Лисонут-тайр,* 18-22;
≈ **йи сиймкаш** — кумуш ортилган туя; қорли булут:
Бухтийи сиймкаш қатор-қатор,
Юки ичра дирам ҳазор-ҳазор. *Сабъаи сайёр,* 112-26;
≈ **и чарх** — осмон булути:
Бор эди ул арода бир маҳмил,
Бухтийи чарх ўлуб анга ҳомил. *Сабъаи сайёр,* 81-9.

**БУХУР** — хушбўй тутатқи; хушбўй гиёҳ ва доривор:
Бухуру уду сўзу нофау тийб,
Ниҳоятсиз қилиб шоҳона тартиб. *Фарҳод ва Ширин,* 204;
Базми атрифа зоҳир этти бухур,
Ўт уза қурси сандалу кофур, *Сабъаи сайёр,* 158-8.

**БУХУРОТ** — хушбўй гиёҳ ва дориворлар:
Димоғиға тутуб ҳар дам бухурот,
Ани ўз ҳолиға келтурдилар бот. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
Ва неча юз ходим удсўзлар била бухурот куйдуруб, ел тарафидин атрофида олиб юрурлар эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 522.

**БУШ-** — озорланмоқ, хафа бўлмоқ, зарарланмоқ:
... ул қавмнинг идроку фаҳми оз тушар, андоқ кишига юз мунча машаққат не бушар. *Маҳбубул-қулуб,* 32.

**БУШУРҒАН-** — ғазабланмоқ, аччиғланмоқ:
Турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... андоқки кўруксамак ва бушурғанмоқ ва бўхсамоқ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 7.

**БУЮК** — 1. катта, улуғ, улкан:
Остида кўрди буюк шоҳона тахт,
Ёнида мунис шаҳи фархунда бахт. *Лисонут-тайр,* 172-15;
2. баланд:
Насру назмин ангаки мудракдур,
Назмининг пояси бийикракдур. *Сабъаи сайёр,* 21-9.

**БУЮР-** — буюрмоқ, фармон бермоқ, буйруқ қилмоқ, амр этмоқ:
Неким аввалғи ҳотиф ҳукм сурди,
Иккинчи ҳотиф они-ўқ буюрди. *Фарҳод ва Ширин,* 20;
Агарчи тавба буюрдинг манга, бил, эй зоҳид,
Ки синғуси, ёна чун тутса дилситон бода.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-307.

**БУЮРУЛ-** — хукм қилинмоқ, амр этилмоқ, буйруқ қилинмоқ:
Султон Соҳибқирон тарихин анга [Хожа Масъуд Қумийга] буюрулди. *Мажолисун-нафоис,* 54;
Наввобдин ҳар қайси муносиб кўрунса, таворих ўқумоқ буюрулса ... *Муншаот,* 130.

**БУЪД** — 1. узоқлик:
Кимки восил бўлди, рафъ ўлдиародин қурбу буъд,
Қаъба суккониға йўл хоҳи йироқ, хоҳи ёвуқ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-179;
Қурб Қофин гўйиё ёд айладинг,
Буъд аро мундоқки фарёд айладинг. *Лисонут-тайр,* 32-6;
2. фироққа мубтало бўлган:
Тайюноти мухталифа касрати ва осори мутабоина воситасидин буъд ва ҳижрон ва ғафлат ва пиндор ва ғайрат гирифтори бўлубтурлар. *Насоимул-муҳаббат,* XV-170.

**БУЪСИРА** — ўлганларни тирилтириш, жон ато этиш:
Зоҳир ўлуб «буъсира мо фил-қубур»,

Жилва қилур ««ҳуссила мо фис-судур». *Ҳайратул-аброр,* 12-2.

**БУҚАЛАМУН** — 1. ранг-баранг; хамелеон:
Муҳралар хосиятда гуногун,
Ҳам талаввун ичинда буқаламун. *Сабъаи сайёр,* 27-7;
2. товламачи, лаганбардор, икки юзлама:
Жаҳони буқаламун ичра тутмиш элга гудоз,
Магарки тосиға ўт ёқти чархи шуъбадабоз. *Хазойинул-маоний,* Iб-217.

**БУҚАЛАМУНДИСОР** — ўзгарувчан, товланма; хамелеонга ўхшаш:
Сипеҳри дун шиор жуз талаввун ва ранг омезлиқ ва рўзгори буқаламундисор ғайри дуранглик ва ҳийлаангизлик эрмас. *Муншаот,* 90.

**БУҚАЛАМУНЛУҚ//БУҚАЛАМУНЛУҒ** — турланишлик, ўзгариб туришлик:
Гаҳ ком сари раҳнамунлуқ қилди,
Алқисса: басе буқаламунлуқ қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 6;
Фалак золи мушаъбидлиғининг буқаламунлуғи Мажнунни Навфал қизи висолиға... еткургани... *Лайли ва Мажнун,* 87а5.

**БУҚЪА** — 1. ер, жой, муайян жой:
Менки дайр ўлди, манга тақвиу тоат буқъаси,
Ўлганимда куфр гўристонин айлармен бақиъ. *Хазойинул-маоний,* IIб-293;

Ҳар нафас бир буқъани айларда сайр,
Зоҳир ўлди ногаҳон бир турфа дайр. *Лисонут-тайр,* 69-12;
2. хонақоҳ, сарой:
Мубаррот буқъалари такмилиға имдод еткурур. *Муншаот,* 152;

Бу буқъаки то биноси бунёд ўлди,
Эл ҳожат ила фақрдин озод ўлди. *Вақфия,* 719;
3. мозор:
Уюнг Шайх Луқмон мазори эмас,
Сени кимса ул буқъа шайхи демас. *Садди Искандарий,* 295а10;

≈ **и хайр** — кўпчилик фойдаланадиган, хайр ишига аталган бино.
Ғафлэт ва нодонлиғинг ул мартабадаким, букъаи хайр ясамоққа ўзунгга бози бериб... *Муншаот,* 155.

**БУҒДОЙ** — буғдой:
[Фосиқ муфтининг] бир ботмон бугдой учун бир хирманни совурмоқдин алами йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* 23;
Йигирми ботмон эт била йигирми ботмон буғдойни ҳалим... қилғайлар. *Вақфия,* 721.

**БУҒРО** I — таом тури:
Бир кун Гавҳаршодбегим мадрасаси толиби илмлари бир боғда суҳбат тутуб, буғро пиширадур эрмишлар. *Хамсатул-мутаҳайиирин,* 707.

**БУҒРО//БУҒРИ** II — икки ўркачли туя:
Улки бўлғай буғри янглиғ улуг,
Йўл нечук, қатъ айлағай бўлмай озуг. *Лисонут-тайр,* 55-2.

**БУҒУ** — буғу, кийик:
Турк... суйқуннинг ... эркагин... «буғу» ва тишисин «марал» дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15;
Буғуву марал найситонида сайд,
Шакардин борининг аёғида қайд. *Садди Искандарий,* 283б10.

**БУҲАЙРОТ** — дарёлар, кўллар:

Искандарнинг... буҳайрот шарҳидин элга таҳайюрот солиб ва анҳор можаросидин сойилни баҳрдек хушк лабликдин сероб қилғани. *Садди Искандарий (Хамса),* 156б85.

**БУҲУР** — баҳрлар, арузданги вазнлар:

Ул ҳазратнинг муборак хотирлари шеър буҳур ва авзониға... мойил эрди. *Мезонул-авзон,* 6;

Турк тили била шеър ажам шуароси ға махсус буҳур ва авзон дағи назм силкиға кирди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 17.

**БЎ** — ҳид, ис:

Энги гулзорида кўп ранг ила бў,
Лаби айнул-ҳаётидин ичиб су. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**БЎЗ** I — бўз:

Боғлабон бир пора бўзда бешу кам,
Ўтқа они ташлай олғай, сувға ҳам. *Лисонут-тайр,* 163-18;
Эрдин сўз ҳунар, энчидин бўз ҳунар. *Маҳбубул-қулуб,* 160.

**БЎЗ** II — оқиш, кулранг, содда:

Баъзи оқилу доноси ўз таврлари билаки калом сурубтурлар они бўз канизга ўхшата масал урубтурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 111;

**темур бўз** — пишитилган темир, пўлат:

Ки гўё ғоят маҳкамлиғидин,
Анинг отин дебтурлар темур бўз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-710;

≈ **туфроғ** — оқ — кулранг ер, шўрхок ер:

Кўк жафосидин ўлур хобгаҳинг бўз туфроғ,
Бўлса остингда сипеҳр ашҳаби янглиғ кўк бўз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-219.

**БЎЗА** — бўза, ичимлик:

[Сортлар] қимизни ва сузмани ва бохсумни ва бўзани дағи туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16.

**БЎЗАХОНА** — бўза ичиладиган жой, майхона:

...девонани бўзахонада... бўйнин чопиб ўлтурди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**БЎЗЛА-** — ҳазин овоз билан йиғламоқ:

Бўтам деб гоҳ бўзлаб, гоҳ ўкурса,
Жафо тошин синуқ кўксига урса. *Фарҳод ва Ширин,* 191.

**БЎЙ** I — ҳид, ис; тароват:

Кийдуруб ҳулла барча сандал бўй,
Ки париваш бу ишга қилмиш хўй. *Сабъаи сайёр,* 169-29;

≈ **эт-** — ҳидламоқ, искамоқ:

Васл баргин узки, мен ҳижрон гулин бўй этмишам,
Меҳр таркин туткил, мен меҳнат била хўй этмишам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-427;

**БЎЙ** II — қад, бўй, қадду қомат:

Қилур тун бирла зулфу кун бирла энг,
Этар лекин бўйи бирла сочин тенг. *Фарҳод ва Ширин,* 48;
Васли аро кўрдум, тенг эмиш бўйию сочи,
Тун-кун тенг экан зоҳир ўлур бўлди чу наврўз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-218.

**БЎЙДОШ** — баробар бўйли, тенг қадам, бўйи басти тенг:

Боғбонким сарв узра айламиш пайванд гул,
Сарв бўйлуқ гулрухумдур, йўқса бўйдошимудур?
*Хазойинул-маоний,* IIIа-93.

**БЎЙИН//БЎЙУН//БЎЮН** — 1 бўйин, гардан:

Деди, ул гумроҳни судраб келтурунг,
Хидматимға еткуруб бўйнин узунг. *Лисонут-тайр,* 43-6;

Аморини қўюб бўйниға бори,
Қишидин поялар топиб амори. *Фарҳод ва Ширин,* 204;

2. зимма:

Шаръий закот бўйнида қолмаса, фуқаро ҳақин ўз бўйниға олмаса. *Маҳбубул-қулуб,* 42;

Қотилимни кимса билмай, захм еб ўлдум, валек
Мен билурманким, эрур қоним фалони бўйниға. *Хазойинул-маоний,* IVб-551;

≈ **уз-** — бўйнини кесмоқ калласини танасидан жудо қилмоқ:

Дилписандим бўлмаса бўйнин узай.
Кўп уқубат бирла они ўлтурай. *Лисонут-тайр,* 147-8;

≈ **сун-** — тобе бўлмоқ, итоат қилмоқ:

Ниҳон ишқинг агар қатлимға боисдур, бўйнн сундум,
Кечар жон нақдидин улким, ёшурғай шоҳ учун махзан, *Хазойинул-маоний,* IVб-508;

≈ **ур-** — бўйнини кесмоқ, бошидан жудо қилмоқ, калласини узмоқ:

Сиёсат қиличи била кишвар ҳарамидин фитна ва ошуб шахсини бўйнин ургайлар. *Вақфия,* 715;

Ҳар не матлуб ўлса, ҳокимсан — буюр,
Қилмасам тиғи жафо бўйнимға ур. *Лисонут-тайр,* 81-10;

≈ **тўлға-** — итоатсизлик қилмоқ, бош тортмоқ:

Агар тиғ урса ул қотил, бўюн сунмай нетай охир,
Не янглиғ кимса бўйнин тўлғағай ҳақнинг қазосидин. *Хазойинул-маоний,* IIа-257;

≈ **қоши-** — қийин аҳволга тушмоқ; афсусланмоқ, пушаймон бўлмоқ:

Эй Навоий, бевафо давр аҳлига индурма бош,
Ким алар қошида бош индурган эл бўйнин қошиб. *Хазойинул-маоний,* IIIб-69.

**БЎЙЛА** — бунақа, бу каби, бу хил, бундай, шунчалик:

Сен жон варақида бўйла айлаб таҳрир,
Ул сафҳада бу нақшни айлаб тасвир. *Вақфия,* 162;

Чун набиға арз этибдурлар ани,
Бўйла дебтур ул ҳидоят махзани. *Лисонут-тайр,* 17-5.

**БЎЙЛИҒ//БЎЙЛУҚ//БЎЙЛУҒ** — бўйли, қоматли, гавдали:

Очилди чаман, гулъузорим қани,
Сиҳи сарв бўйлиғ нигорим қани. *Мезонул-авзон,* 59;

Боғбонким сарв узра айламиш пайванд гул,
Сарв бўйлуқ гулрухумдур, йўқса бўйдошимудур. *Хазойинул-маоний,* IIIа-93;

Боғ аро сарви сиҳи ёнида кўрдум эски ток,
Бўлди туз бўйлуғлар ичра ҳам қадимдин ибратим. *Хазойинул-маоний,* IVа-217.

**БЎКТАР** — жангчилар киядиган махсус кийим:

Чиқса уруш бўктару хафтонидин.
Кийса тараб ҳуллау каттонидин. *Ҳайратул-аброр,* 41-1.

**БЎЛ-** I — 1. бўлмоқ:

Бу банда айтур сўзни бўйнумдин адо қилмиш бўлғаймен. *Муншаот,* 129;

Жамрий ўкунуб бийик бўлмас, ўчку югуруб кийик бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 160;

Урушда душман оз деб ғофил бўлмамоқ керакким, кўп ўтунни оз ўт куйдурур. *Тарихи мулуки ажам,* 521;

2. бирор нарсага айланмоқ, бирор ҳолат ёки шаклга ўтмоқ:

Ўқи кўнглум шуъласин гаҳ сокин этди, гоҳ тез,
Гаҳ ўтин бўлди, гаҳи сув урди пайкондин анга. *Хазойинул-маоний,* Iа-79;

3. ён босмоқ, қарашмоқ, ишонмоқ:
Ҳар киши тенгрига бўлса, тенгри ул кишига бўлур.
*Муншаот,* 126;
≈ **ар бўлди** — бўлари бўлди:
Чу бўлар бўлди, ўзингни хуш тут,
Ҳар баҳона била кўнглунгни овут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-677.

**БУЛ-** II — бўлмоқ, айирмоқ, ажратмоқ, жудо қилмоқ:
Улардин бурна юз ўлмак недур бу?
Бошим юз тиғ ила бўлмак недур бу?
*Фарҳод ва Ширин,* 191;
Бўлуб қурси маҳи тобонни икки,
Киши андоқки бўлғай нонни икки. *Фарҳод ва Ширин,* 9.

**БУЛДУР-** — амалга оширмоқ:
... батахсис араб ва Яздижурд муддате саъй қилиб, илик-аёқ урди ва бўлдура олмади. *Тарихи мулуки ажам,* 525.

**БУЛМОҒЛИҚ** — бўлмоқлик:
Бу ҳарамға куллий маҳрам бўлмоглиқ нафй хавотирдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 84;
Заъфи кўплуктин Навоийнинг кам ўлмас ноласи,
Не мунофидур фиғон булбулға бўлмоғлиқ оруқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-323.

**БЎЛУЛ-** — шуғулланмоқ, этилмоқ, бўлмоқ:
Устод Қулмуҳаммад... тарбиятиға машғул бўлулди.
*Мажолисун-нафоис,* 162.

**БУЛҒАНЛИҚ** — бўлишганлик, ён босишлик:
Тенгрига бўлғанлиқнинг маъниси буни дебтурларким, тенгри таолонинг буйируғи била амал қилинғай. *Муншаот,* 126.

**БЎМ-БУЗ** — ўта бўз, ўта даражада оқ-кулранг:
Яна бир ранг ё бир сифатнинг хумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир... «мим» изофа қилиб ул шайъға зоид қилурлар... кўм-кўк, ям-яшил, бўм-бўз. *Муҳокаматул-луғатайн,* 18.

**БЎРДА-** — семирмоқ; **бўрдаған бат** — семирган ўрдак, семиз ўрдак:
Юзинда мунинг май бати лаъли ноб,
Анинг устида бўрдаған бат кабоб. *Муншаот,* 93.

**БЎРЁ** — бўйра:
Уттуз йил ёни остида бир бўрё ва боши остида бир хишт била ўткариб эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 69;
Чатр ила тожин бошиға урдилар,
Бўрё тўнин бузуб куйдурдилар. *Лисонут-тайр,* 54-12;
≈**йи фақр** — фақирлик палоси, камбағаллик ридоси:
Ҳар гадоким, бўрёйи фақр эрур кисват анга,
Салтанат зарбафтидин ҳожат эмас хилъат анга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-76.

**БЎРИ** — бўри:
Бўрини қўзи била қилған семиз,
Кийик жамъу хайлиғадур раҳмсиз. *Маҳбубул-қулуб,* 122;
Чун бўридин қўйға етса тумтарақ,
Ул шабондин анда бир ит яхшироқ. *Лисонут-тайр,* 131-7.

**БЎРК** — бош кийим; қалпоқ, телпак, бўрк:
Мавлоно ҳамул масжидға кирганда... бошидаги эски бўрк била эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 70;
Лола каби зоҳир айлабон кўрк,
Эгри қўйубон қизил тери бўрк. *Лайли ва Мажнун,* 58а12;
Мавлоно Ашраф... кийиз бўрк устига қурчуқ чирмар эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 13;

≈ **ўрнида бош элт-** — бўрк ўрнига бош олмоқ, салла ўрнига калла олмоқ:

Бўрк ўрнида бош элтур, нақд ўрнига жон олур,
Атфоли ғаминг ичра бас турфа ўюнлардур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-191.

**БЎРТОҒ** — нотекис, машаққатли:

Йўл асру бўртоғ эрур, тун қоронғу, дашт узун,
Кўп асру қатъи тариқ аҳлию йўқ анда рафиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-314.

**БЎРТОҒЛИҚ** — ғадир-будирлик, ўнқир-чўнқирлик, нотекислик:

Бу бўртоғлиқ бирла юз печ анга,
Чиқа олмағудек киши ҳеч анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1221.

**БЎРЧИН** — ўрдакнинг макиёни:

Тағи турк ўрдакнинг эркагин «сўна» ва тишисин «бўрчин» дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15.

**БУС** — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб келиб *ўпиш* маъносини беради:

Анингдек очти аждар оғзига шаст,
Ки деди гурди анжумбўс бардаст. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
Дайр аро асмоъи ноқус, айлайин,
Бут сужудинда замин бўс айлайин. *Лисонут-тайр,* 67-16.

**БЎС-** — пусмоқ; қайғуланмоқ; хавотирланмоқ, қайғурмоқ; умидсизланмоқ:

Турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... андоқки... бўсмоқ, бурмак, турмак. *Муҳокаматул-луғатайн,* 8.

**БУСА** — ўпич, бўса:

Гадолиғ эттим эса бўсаи, аччиғланибон
Дедики: «Асру уятсиз гадо эмиштуксен».
*Хазойинул-маоний,* Iа-341.

**БЎСАҒА** — бўсага, остона:

Кўнгулда сариғ юзни олтун бўсағаға суртмак муддаоси бениҳоят эрди. *Муншаот,* 119;
Магар ажал сарсари туфроғимни бўсағадин совурғай ва ўлум сайли хошокимни бу эшикдин сургай. *Муншаот,* 101.

**БЎСТОН** — 1. боғ, гулзор, чаманзор:

Гулрух андоқки сарви бўстоний,
Кисват айлаб ҳарири райҳоний. *Сабъаи сайёр,* 124-19;
Не бўстон ки сайр ичра мавжуд эди,
Ҳақоратдин оллимда мардуд эди.
*Садди Искандарий,* 243а11;

2. Шайх Саъдий Шерозий асарининг номи:

[Саййид Ҳасан Ардашер] маснавий жинсидин Шайх Муслиҳиддин Саъдий Шерозий «Бўстон»иға муътақид эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
Насрдин баъзи ўқур ҳам достон,
Бу «Гулистон» янглиғу ул «Бўстон». *Лисонут-тайр,* 206-2.

**БЎСТОНАФРЎЗ** — гултожихўроз:

Бўлди бўстони узоринг бодадин афрухта,
Майни гўё бўстонафрўз ила ранг айладинг.
*Хазойинул-маоний,* Iа-263.

**БЎСТОНСАРО(Й)** — чаманда сайровчи, гулзорда сайр этувчи:

Бу гулшан булбулу бўстонсаройи,
Дема бўстонсаро, дастонсаройи. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**БЎТА I** — бўталоқ; бола:

Бўтам деб гоҳ бўзлаб, хўб ўкурса
Жафо тошин синуқ кўксига урса. *Фарҳод ва Ширин,* 191.

**БУТА** II — заргарларнинг маъдан эритадиган идиши:
Тадвир бўталаридин сайрот сийми сув бўлуб сиймобдек оқиб, арз конига етишгай. *Муншаот,* XIII-89.

**БУХСА-** — эзилмоқ, қийналмоқ, азобланмоқ:
Форсигўй турк беклар ва мирзодалар бўхсамоқни форсий тил била тиласаларки, адо қилғайлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 9;
Ҳажри андуҳида бўхсабмен, била олман нетай,
Май иложимдур қўпуб дайри фаноға азм этай.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 9.

**БЎШ** — бўш, очиқ, эркин:
Чу қўймай банд аро бир узвини бўш,
Димоғига келтургайлар ани ҳуш.
*Фарҳод ва Ширин,* 155.

**БЎШ-** — озорланмоқ, хафа бўлмоқ, зарарланмоқ:
Аёққа кирса не бўшқай бало муғилони,
Гар ўлса бодиядин каъбаи сафо малҳуз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-302.

**БЎЮНЕРЛИҒ** — бўйсунишлик, итоат қилишлик:
Баъзиға бўюнёрлиғ бермас эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 524.

**БЎЯ-** — бўямоқ, тус бермоқ, рангга солмоқ:
Тоза туган зоҳир этиб лоладин,
Ул туганин қопға бўяб жоладин. *Ҳайратул-аброр,* 147-17.
... қариким соқолин вусма била бўяғай, йигитдекдурким, ани гулоб била ювғай. *Маҳбубул-қулуб,* 139.

**БЎЯЛ-** — бўялмоқ, рангланмоқ:
Қаро кийзлар бўюнлариға солиб,
Ки юздин кийзу кийздин юз бўялиб. *Фарҳод ва Ширин,* 192;
Ғарқи май кўнглак эрур ҳушида йўқ мастингда,
Ё шаҳидингнинг эрур қонға бўялған кафани.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-587.

**БЎЯҒЛИҚ** — бўялган, рангланган; бўёқли:
Фурқатингдин лоладекдур чок-чок ўлған кўнгул.
Негаким, ҳам қон аро бўлмиш бўяғлиқ, ҳам куюк.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-332.

**БЎҒ-** — бўғмоқ, бўйнига ип солиб қисмоқ:
Кимгаким дўлоби чархидек солур саргашталик,
Бўғзин ип бирла бўғар қилған сойи фарёду жиғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-313.

**БЎҒУЗ** — бўғиз, томоқ; кекирдак, ҳалқум:
Агар фосиқдур ва бадмаош сурма ҳам ҳайфдур, бўғзиға муносибдур тош. *Маҳбубул-қулуб,* 34;
Қуюб бўғзиға шарбат, оғзиға қут,
Бўлуб ул туъмау шарбат анга қут. *Фарҳод ва Ширин,* 101.

**БЎҒУЗЛА-** — сўймоқ, бўғизламоқ:
Кўнгулга ҳажр захмиким уруб ўздин ироқ солдинг,
Бўғузлаб ташлаган қушдек тўкуб қон, изтироб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-107.

**БЎҒУЗЛАҒУ** — бўғиз, талоқ, ҳалқум гўшти:
Егуликлардин агарчи қўй мучаларидин баъзиға от қўюптурлар, аммо орқани ва ошуғлуқ иликни ... ва ўрта илик ва бўғузлағуни туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16.

**БЎҒУН//БЎҒИН** — бўғин, суякларнинг бирлашган жойи:
Заъфлик жисмимдадур ҳар ён бўғинлардин гириҳ,
Нол ториға эрур гарчи тугун тугмак маҳол.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-374;
Сўнгакдин эмас риштаи жисмимда бўғунлар,

Ул торда ранжим ададининг тугунидур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-140.

**БУҲТОН** — ёлғон, туҳмат:
Қўрмайин улким иши бўҳтон эрур,
Билки бу хислат била шайтон эрур. *Маҳбубул-қулуб,* 147.

## В

**ВА** (//у//ву//ю) — ва, ҳам (боғловчи):
Ул ва мен чун маст бўлдуқ ихтиёринг бордур,
Хилват айлаб бер ижозат элга ё тутқил қадаҳ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-61;
Султонзода мажлисларида алар [Жомий] давот ва қалам ва коғаз тиладилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**ВАБОЛ//ВУБОЛ** — 1. увол, гуноҳ, зарар; ножўялик:
Қарилиғда гар билсам эрди бу ҳол,
Йигитлик чоғи қилмас эрдим вабол.
*Садди Искандарий,* 279*б*16;
Кел берикким йўқ санга вубол,
Лекин эрур кўп бизга шараф. *Хазойинул-маоний,* I*б*-326;
2. азобланиш, оёғ ости бўлиш, поймол бўлиш:
Бу вақтда Ҳайдар Кўкалтошнинг толеининг кавкаби нуҳусат тийралиғидин чиқиб, саодат буржига юзланган учун ва иқболининг ахтари ражъат вуболидин қутулиб... сипеҳросога юзланди. *Муншаот,* 124;
≈ **ўл-** — гуноҳ бўлмоқ, айб бўлмоқ:
Динингга куфрдин вабол ўлсун,
Қофир ўлмоқ санга ҳалол ўлсун. *Сабъаи сайёр,* 104-20;
≈ **и жон бўл-** — жонга увол, зиён етмоқ:
Қилма ул ишким етиб нуқсон санга,
Охири бўлғай ваболи жон санга. *Лисонут-тайр,* 113-4.

**ВАБО** — 1. вабо, юқумли касал; офат, бало:
Ишқу суҳбат хайлига тушгач насимидин вабо,
Қайда солсам захм исланған юракнинг марҳамин.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-469;
2. зарар етказувчи:
Гул иси гар жуал балосидур,
Ҳам ул ис-ўқ анинг вабосидур. *Сабъаи сайёр,* 206-24.

**ВАГАР** — 1. агар, «ва» билан «агар»дан тузилган сўз:
Саъй этиб келтур менинг сори, вагар худ келмаса,
Оллида бедиллигимнинг достонин ўткару.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-513;
Вагар ул лавҳ уза бўлса муҳаррар,
Азал тақсимидин бўлди муқаррар. *Фарҳод ва Ширин,* 7;
2. хоҳ, ёки, ё:
Амалға боқмаки бебаҳра фазл эрур яксон,
Фузайл Бармакий ўлсун, вагар Фузайл Аёз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-294.

**ВАДИАТ** — 1. амонат:
Бу лаҳзаки топшуруб вадиат,
Туфроғ сари айлагум азимат. *Лайли ва Мажнун,* 93*а*1;
2. руҳ, жон:
[Жомий] алар руҳ вадиатин жон офаринға топшурдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;
Ажал пайки қачонким етса, филҳол
Вадиатни — дегач — топшур.— Десам.:— Ол. *Вақфия,* 717.

**ВАДОД** — дўстлик:
Мангаким, вадодинга хурсандмен,
Жанобингға шогирди фарзандмен. *Мунтахабул-луғот,* 292б.
**ВАДОЙИЪ** — омонатлар (сақлаб турадиганлар):
Сўнгра раийятни вадойиъ деди,
Хуррам ани билки бу ғамни еди. *Ҳайратул-аброр,* 73-16.
**ВАЁ** — ваё, ва лекин; балки:
Шуури борму илгида қаламнинг
Ваё ул хома нўгида рақамнинг. *Фарҳод ва Ширин,* 7;
Юзинда май гулидур ё юзин кўргузди кўзгудин,
Ваё жаннат гули аксини зоҳир айлади сувдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-505.
**ВАЖАБ** — қарич, ўлчов бирлиги:
Бир важаб ер қолмаған офоқ аро,
Балки бу кирёс нили тоқ аро. *Лисонут-тайр,* 5-1;
≈ **барважаб** — қаричма-қарич:
Тенгиз тулу арзин важаб барважаб,
Топиб зарбу қисмат била бетааб.
*Садди Искандарий,* 312б4.
**ВАЖАЪ** — дард, алам, оғриқ, азоб:
Невчунким то тирикдурур ул золими лаин,
Кўнглунггадур ҳалокату жонинггадур важаъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-292.
**ВАЖД** — муҳаббат, севги, хурсандлик, ҳаяжон; завқу шавқ:
Дайр аро ҳар дам йиқилма важд этиб, эй шайхким,
Пири дайр оллида мустаҳсан эмас ҳар беадаб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-51;
≈ **у сарир** — ҳаяжонли қичқириқ:
Эл таажжуб қилдиларки, бу фақир,
Бежиҳат қилди аён важду сарир. *Лисонут-тайр,* 208-17;
≈ **у саъқа** — ҳаяжонли қичқириқ, шавқу завқли ҳайқириқ:
[Шайхи риёнийнинг] уйғоқлиқда дегани барча ёлғон.
Симон усулдин ташқари, важду саъқаси таъриф оҳангидин нари. *Маҳбубул-қулуб,* 60;
≈ **у ҳол** — шавқу завқ ҳолати:
Амир Хисрав Деҳлавийдурким... пок алфоз ва маонийлиқ ашъори ишқ аҳли орасида ғавғо ва важду ҳол анжумани фазосида алоло солибдур. *Маҳбубул-қулуб,* 94;
≈ **у ҳолат** — шавқу завқ, завқу шавқ:
Лафзингдин улусқа важду ҳолат
Етмай сенга баҳра, жуз малолат. *Вақфия,* 717;
≈ **у ҳол аён эт-** — беҳуш бўлмоқ, ўзидан кетмоқ:
Кўргач ул ҳолат тушуб кўнглига хуш,
Важду ҳол этти аён айлаб хуруш. *Лисонут-тайр,* 208-16;
≈ **у ҳол айла-//қил-** — аҳволни билмоқ, хабардор бўлмоқ; ҳол-аҳволини баён қилмоқ; беҳуш бўлмоқ, ўзидан кетмоқ:
Жой ул бўлғайки, айлаб важду ҳол,
Бошидин елдек чиқорғай ул хаёл. *Лисонут-тайр,* 141-13;
Мавлоно Риёзий... ваъз айтиб минбарда ўз ашъорин ўқуб, йиғлаб важду ҳол қилур. *Мажолисун-нафоис,* 119;
≈ **у рақс айла-** — ҳаяжонланмоқ:
Шайхқа бу рамздин вақт ўлди хуш,
Важду рақс айлаб йиқилиб қилди ғаш. *Лисонут-тайр,* 141-2;
≈ **у ҳол бер-** — шавқу завқ ато қилмоқ, ҳаяжонлантирмоқ:
Субҳоналлоҳ... зоҳир юзидин мунча фазлу камол ва маъни тарафидин мунча важду ҳол бера олур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**ВАЖИҲА** — кўркам, басавлат, келишган; шарафли; ҳурматли:
[Қубод] бағоят важиҳа ва мутакаллим киши эрди.
*Тарихи мулуки ажам*, 519;
[Саййид Ҳасан Ардашер] ўзлари доғи фақир ва фано тариқи акмал важиҳа била зоҳир эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 528.

**ВАЖҲ** I — сабаб, боис, восита:
Ҳар важҳ ила нотавонға ҳамсуҳбатлиқ,
Кўп яхшиқи комронға ҳамсуҳбатлиқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-45;
Ҳамд важҳида бири сарчашман оби ҳаёт,
Ҳадди лутф ичра бири сарҳалқаи аҳли насим.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-397;
≈ **и акмал** — етарли сабаб, боис, йўл:
Мавлоно Ҳамидиддин... аммо важҳи акмал била тиларки такмил қилғай. *Мажолисун-нафоис*, 146;
≈ **и маош** — хизмат ҳақи, тирикчилик воситаси:
[Фируз бинни Яздижурд] кўпрак муҳтожларга хазинасидин важҳи маош муқаррар қилди. *Тарихи мулуки ажам*, 519;
Мавлоно Мажнуний... китобқина қила олурки, важҳи маош ҳосил қилғай. *Мажолисун-нафоис*, 119;
≈ **и тасмия** — от қўйиш сабаби:
Зулқарнайнки, анинг лақабидур, важҳи тасмияни мундоқ дебтурким, ул замонда минг йилни бир қари дер эрмишлар.
*Тарихи мулуки ажам*, 513;
≈ **и ҳасан** — обрў, эътибор боиси:
Неча бўлсалар умр бирла асан,
Топарлар камол ичра важҳи ҳасан.
*Садди Искандарий*, 280а19.

**ВАЖҲ** II — 1. маблағ, пул, мол, нарса:
...солим жисмим хасталиққа солиб, шарбат важҳи тилаганлар зарқсозлиги... *Вақфия*, 720;
Ҳам онча важҳ андин элга етсун,
Ани еткургач, ўз мулкига кетсун. *Фарҳод ва Ширин*, 210;
2. обрў, иззат, ҳурмат; бойлик:
Дона ўйнаб важҳин исор этсанг андин яхшиким,
Эвуруб тасбиҳу ёрмоқ судин этгайсен ҳисоб.
*Хазойинул-маоний*, Iб-727;
Сен лутф этиб агар навосоз ўлғунг,
Бу важҳ била анга сарафроз ўлғунг.
*Назмул-жавоҳир*, XV-16;
3. нарх, қиймат:
Гавҳари беайн иқола айлади,
Туттию важҳин ҳавола айлади. *Лисонут-тайр*, 48-12;
≈ **майи** — май ҳақи, май бадали, майга бериладиган маблағ:
Май важҳи бер, эй шайх, менга чун дирамнинг бор,
Ким буҳл эрур борча милал оллида мазмум.
*Хазойинул-маоний*, IIб-429.

**ВАЗЗОН** — ўлчовчи; тўрозибон:
Аммо бу ҳисоб хиради дурбин ваззони била ва ақли дурандиш мезони била рост эрмас. *Муншаот*, 102.

**ВАЗИР** — вазир:
Вазир оқибатандеш киши эрди. *Тарихи мулуки ажам*, 516;
Қилди қуллуғни ўйла табъи пазир.
Ки шаҳ этти ани қошида вазир. *Сабъаи сайёр*, 169-19;
≈ **и рост гом** — собит қадам, адил, шаҳд қадам, тўғри юрувчи вазир:

Ҳар бирига бир вазири рост гом,
Ена бир фарзину лекин каж хиром. *Лисонут-тайр,* 162-7

**ВАЗИРЗОДА** — вазирнинг ўғли, фарзанди:
Мавлоно Ерий — вазирзода эрди. *Мажолисун-нафоис,* 66.

**ВАЗИФА** — 1. вазифа, топшириқ:
Мавлоно Абдураззоқ... соҳиби жамъ вазифаларин кечроқ барот битидурган учун шикоятга бу фақир қошиға келдилар. *Мажолисун-нафоис,* 164;
2. маош, ойлик, нафақа:
Навкарларига ош хонақоҳ ротибасидин ва чуҳраларига маош ва шайх ва мударрис вазифасидин. *Маҳбубул-қулуб,* 15;
Ҳар бирининг йиллик вазифаси минг икки юз олтун нақда бўлғай. *Вақфия,* 721;

**ВАЗИЪ** — кичик, паст; авом; оддий:
Чу яксар йиғилди шарифу вазиъ,
Соз қилди оғоз беҳад бадиъ.
*Садди Искандарий,* 251а12.

**ВАЗН** — 1. оғирлик, ўлчов:
Минг байза олтунким, ҳар бири вазнға қирқ мисқол бўлғай. *Тарихи мулуки ажам,* 512;
Яна бир тож эрдиким, вазни олтмиш ботмон эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 522;
2. шеърий ўлчов:
Ишлари маъоний хазоинидин маърифат жавҳарин термак ва эл файзи учун вазн силкида назм бермак. *Маҳбубул-қулуб,* 26;
Мавлоно Муин Воиз... шеърида вазн, қофия ва радифға муқайяд эмас эса маоф бўла олур. *Мажолисун-нафоис,* 144;
3. мусиқа, куй, оҳанг пардаси:
Муғанний тузуб чинга вазнида чанг,
Наво чек ки, ҳай-ҳай ўланг, жон ўланг.
*Садди Искандарий,* 297а17;
4. миқдор, қадр, қиммат, аҳамият:
Қошингда сенинг гарчи кўп вазни бор,
Чу бор ўз сўзунг йўқ анга эътибор.
*Садди Искандарий,* 323б16;
Шукуҳу ҳилми айлаб элни бевазн
Гиёҳу хасқа тоғ олида не вазн. *Фарҳод ва Ширин,* 123;
≈ **каффаси** — тарозу палласи:
... ул сочилған дурни бу ҳазратнинг олий исмига вазн каффасиға қўйдум. *Назмул-жавоҳир,* 31.

**ВАЗОИФ** — вазифалар, топшириқлар; маош, харж:
Бу икки буқъанинг иморати ва саканасининг вазойифи била барча мауняти андин ҳосил бўлуб, шарт қилған дастур била сарф бўлғай. *Вақфия,* 719;
**Арбоби вазойиф — икки олими муттақий** мударрис бўлғай. *Вақфия,* 721.

**ВАЗОН** — эсиб турувчи (шамол):
Гарчи ул вақт эрди фасли хазон,
Гул сочар бошлади насими вазон. *Сабъаи сайёр,* 132-3.

**ВАЗОРАТ** — вазирлик:
Мавлоно Осафий — отаси подшоҳи замонининг вазорат девонида муҳр босибдур. *Мажолисун-нафоис,* 87;
Аморат наврўзиси била сарафроз ва вазорат зайлучаси узра муомалапардоз қилдилар. *Вақфия,* 716.

**ВАЗЪ** — 1. аҳвол, ҳол; шакл, тузилиш, раниш, усул, тартиб; одат:
Жисмдин сўрсамки, бу вазъингга на эрди сабаб?

Дер: анга бўлди сабаб ўтлуқ бағрининг хирқати.
*Хазойинул-маоний*, IVб-601;
Жаҳон аҳлидек эрмас вазъу таври,
Бир андоқ кўрмаган афлок даври. *Фарҳод ва Ширин*, 40;
2. ўринга қўйиш, ўринлаштириш:
Гуруҳи демишларки бу жирми хок,
Эрур вазъ ичинда баланду моғок.
*Садди Искандарий*, 31163;
3. ҳолат:
Чу шайхухат ўлди табиатқа жуфт,
Қавий вазъига заъф солди нуҳуфт.
*Садди Искандарий*, 280*а*-12;
4. табъ, феъл:
Айлади ҳақ вазъида нодир ани,
Не ки қилойин деса қодир ани. *Ҳайратул-аброр*, 99-6;
≈ **и бехудона** — пасткашлик ҳолати:
Ким қум уза қолибон нишона,
Ётмоғлари вазъи бехудона. *Лайли ва Мажнун*, 67*а*16;
≈ **у ирфон** — маърифатли бўлиш, хушфеъл бўлиш;
Вазъу ирфондин басе шаҳду шакар,
Ким бўлуб бечораларга чорагар. *Лисонут-тайр*, 18-12;
≈ **у ҳайъат** — тузилиш сурати, кўриниши:
Бўйла вазъу ҳайъати мафтун ила,
Бўйла нутқу наъмаи мавзун ила. *Лисонут-тайр*. 33-7;
≈ **қил-** — 1. тартиб бермоқ, тузмоқ:
Турк алфози вазни асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳўмот учун алфоз вазъ қилибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, 7;
Алфоз ва иборат вазъ қилурда турк сартқа фоиқ келибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, 6;
2. ихтиро қилмоқ, яратмоқ:
Халил бинни Аҳмад рубоий вазъ қилибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, 28;
Мухталиф топиб садойи шеванин,
Қилди андин вазъ мусиқи фанин. *Лисонут-тайр*, 195-16;
≈ **и ҳамл қил-** — пайдо бўлмоқ; туғмоқ, кўзи ёримоқ:
... иттифоқо, [қиз] бир чоҳ бошида вазъи ҳамл қилди.
*Тарихи мулуки ажам*, 513;
[Ҳумой] чун ҳомил эрди, вазъи ҳамл қилди.
*Тарихи мулуки ажам*, 511.

**ВАИД** — қўрқитиш, таҳдид этиш, огоҳлантириш; қ. **ВАЪИД:**
Деди меҳмонинг бўлуб юз жавр ила айлай ҳалок,
Ваҳки бор ул шўхнинг ҳар ваъдасида юз ваид.
*Хазойинул-маоний*, Iб-145.

**ВАЙЛ** — дўзах номи:
Умматидин келса бир ул навъ хайл
Ким борига бўлса жазо чоҳи вайл.
*Ҳайратул-аброр*, 13-4.

**ВАЙЛО** — фарёд, вовайло; ≈ **чек-** — фарёд қилмоқ:
Чекиб Фарҳод ҳижронида вайло,
Узун йўл тутти андоққим Суҳайло. *Фарҳод ва Ширин*, 86.

**ВАЙРОН** — 1. хароба, вайрона:
Шаҳру биёбонни равшан этар ва вайрону ободқа андин ёруғлуғ етар. *Маҳбубул-қулуб*, 130;
Дарвеш тўни йиртуқ андоқ турурким, ганж макони бузуқ.
Сафо аҳли жаҳонда андоқ дурурким, Фаридун ганжи вайронда. *Маҳбубул-қулуб*, 63;

2. йиқиқ, бузуқ, хароб:

Гунбазин қилди иморат ғунчанинг ёз ёмғури,
Телба кўнглум уйи савдо селидин вайрон ҳануз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-225;

Ғам тундбодидин жисми биноси вайрон.

*Мажолисун-нафоис,* 6;

3. манзил:

Бермаса кўк қасриға вайронини,
Тоқи фалакка йиқуқ айвонини. *Ҳайратул-аброр,* 101-6;

4. роҳатсиз:

Вайрон тани ғам қуши макони,
Синган боши ҳам қуш ошёни. *Лайли ва Мажнун,* 59б15;

5. нотинч, нообод, қийналиш:

Ўт солибон хотири вайронима,
Тонгдин оқшомға етиб жонима. *Ҳайратул-аброр,* 195-28;

6. ёмон кайфият, ғамгинлик, хаста ҳоллик:

Тушуб дилбар хаёли жони ичра,
Солиб ўт хотири вайрони ичра. *Фарҳод ва Ширин,* 120;

≈ **айла-** — бузмоқ, йиқмоқ, харобага айлантирмоқ:

Балхдин азми Нишопур айлади,
Они вайрон, муни маъмур айлади. *Лисонут-тайр,* 128-16;

≈ **бўл-** — хароб бўлмоқ, бузилмоқ, жафо кўрмоқ:

Ҳажри кўнглумни бузуб, ғам сайли ҳамвор этти, вой,
Ким асар ҳам йўқтур ул маъмурадин вайрон бўлуб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-80;

≈ **топ-** — бузуқ ва хароба ҳолатида кўрмоқ:

Баҳром чун ғафлат уйқусидин уйғонди, мулкни вайрон ва душманни муставли ва сипоҳни паришон топти.

*Тарихи мулуки ажам,* 219;

≈ **қил-** — 1. хароб қилмоқ, бузмоқ, харобатга айлантирмоқ:

Каъбани йиқибсен, балки ҳаёт ва тириклик биносин вайрон қилибсен. *Муншаот,* 155;

Ваҳки, кўнглум ғуссаси ҳар лаҳза қасди жон қилур,
Ҳажрим андуҳи бузуғ сабрим уйин вайрон қилур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-153;

2. хафа қилмоқ, озор бермоқ:

Қасрини ҳам чарх чун даврон қилур,
Хаста ошиқ кўнглидек вайрон қилур. *Лисонут-тайр,* 115-5;

≈ **эт-** — бузмоқ, емирмоқ, битмоқ:

Тиғи суви шаръни бўстон этиб,
Куфр мулку дайрини вайрон этиб. *Лисонут-тайр,* 14-9;
Чекти ул вайрон тавофин майл этиб,
Санчар эрди ниш ҳарёнким етиб. *Лисонут-тайр,* 116-7;

≈ **кўнгил кишварин вайрон қил-** — кўп жафо ва алам кўрган кўнгил, жароҳатли дилни хароб қилмоқ:

Эккали ғам тухми хайли дарди ашким сайлидин,
Айлабон вайрон чу кўнглум кишварин, яғмо қилиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-33.

**ВАЙРОНА** — 1. хароба, бузилган жой, йиқилган бино, ташландиқ маскан:

...ободлар анинг зулмидин вайрона, кабутар тоқчалари бойқушға ошёна. *Маҳбубул-қулуб,* 12;

Эки, кўнглумни бузуб дерсен хаёлимни чиқор,
Ҳечким вайронадин ганж истамас ҳаргиз хирож.

*Хазойинул-маоний,* Iб-111;

2. жавр тортган, азоб чеккан, жароҳатланган кўнгил:

Ёр то азм этти, табъимға бузуғлуғ қўйди юз,

Бўлмишам ул ҳусн ганжи ҳажридин вайрона табъ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-294;
Вайронаедур масканим, андин менга бисёр ғам,
Оҳим била эшикда ўт, ашким билан девор нам.
*Мезонул-авзон,* 39.

**ВАЙРОНАСЎЗ** — вайрона, харобани куйдирувчи:
Ишқ элининг ўти келди хонасўз,
Уйлаким аждар дами вайронасўз. *Лисонут-тайр,* 155-1.

**ВАЙРОНЛИҚ** — бузуқлик, хароблик:
Ўлубмен бегунаҳ Хисрав гунаҳкор,
Бу вайронлиққа ул бўлгай табаҳкор.
*Фарҳод ва Ширин,* 156.

**ВАКИЛ** — вакил, кафил, ишончли (одам):
Ришвахўр кишилар [қози] қошида манкуб ва ҳийлакор вакиллар [қози] оллида маъюб. *Маҳбубул-қулуб,* 22;
**неъмал вакил** — энг яхши вакил, ризқлар вакили:
Навоий оғзида неъмал вакил эрур зикринг,
Сўруғ куни карамингга буюр ваколат анга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-14.

**ВАКОЛАТ** — вакиллик, гувоҳлик:
Навоий оғзида неъмал вакил эрур зикринг,
Сўруғ куни карамингга буюр ваколат анга
*Хазойинул-маоний,* IVб-14;
Айлади байъ завқу ҳолатидин,
Сарви гулрухни шоҳ ваколатидин. *Сабъаи сайёр,* 51-9.

**ВАЛАД** — фарзанд, ўғил, бола:
Қачонким валад бўлса одам сенга,
Бас аҳфод эрур ўзгалар ҳам сенга
*Садди Искандарий,* 237б14;
Валаддур ул дуру волид садафдур,
Садаф яъни атоу, дур халафдур. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**ВАЛАҲУ** — ва унга *(«ва» билан «лаҳу» (унга) сўзларидан ташкил топган):*
Эй Навоий, ангаким бор эса бу роҳ насиб,
Раввахаҳул-лоҳу таоло валаҳу ҳусни маоб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-48.

**ВАЛВАЛА** — дод-вой, тўполон; фиғон, нола, фарёд:
Чун валвала чекти куй аро табли асас,
Май ич анга тегруким, етар савти жарас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-754;
Сурон йўқки юз минг ҳизабри яла,
Дегин солди кўк тоқиға валвала.
*Садди Искандарий,* 287аб.

**ВАЛЕ** — лекин, аммо, балки:
Келди тиргузгали заъфим кўруб ул Исо дам,
Келгани ҳам ўз ишин қилди вале кетгани ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-420;
Борлиқда агар даҳр жафоси кўпдур,
Йўқсизда вале фоқа балоси кўпдур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21.

**ВАЛЕК** — лекин, аммо, бироқ, балки:
Кирпигингга қатл таълимин ажал бермиш, валек
Ўзидин устодроқ этмиш онинг устоди кўп.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-73;
Негаким ул кишига офат эрур,
Юкла миннат валек жонингға. *Арбаин,* XV-58;
Валек ул ой узорин оҳ тоби,
Назарда қилмиш эрди моҳ тоби. *Фарҳод ва Ширин,* 126.

**ВАЛЕКИН** — валекин:

Тил била оғзини айлаб бўйла пок,
Тутқай эр отин валекин ҳавлнок. *Лисонут-тайр,* 23-16;
Тани ранжу балонинг кўҳсори,
Валекин оғзи ул кўҳсор ғори. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**ВАЛИ** — 1. авлиё, азиз:

Искандар... ҳам ҳаким эрди, ҳам вали.
*Тарихи мулуки ажам,* 513;
Будур улки тарихлар нақли,
Ҳам ани набий деб дурур, ҳам вали.
*Садди Искандарий,* 314а20;

2. эга, соҳиб:

Итгаким етгай валидин тарбият,
Қушга ҳам тонг йўқ набидин тарбият. *Лисонут-тайр,* 99-16;

≈ **йи мутлақ** — ҳақиқий авлиё:

...Муздким анга ҳақдур, ани деса бўлгайким валийи мутлақдур. *Маҳбубул-қулуб,* 16.

**ВАЛИАҲД** — валиаҳд, подшо меросхўри, тожу тахт меросхўри, ворис:

Бу ким мулкумга йўқ эрди валиаҳд,
Оғу таъми берур эрди есам шаҳд. *Фарҳод ва Ширин,* 71;

≈ **қил-** — валиаҳд қилмоқ:

[Кайковус] қариб эрди, Кайхисравни валиаҳд қилиб, тиригида ани подшоҳ қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 509;
Подшоҳ қизин Баҳромға бериб, мулкин анга атаб, валиаҳд қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 518;

≈ **бўл-** — валиаҳд бўлмоқ:

Манучеҳр бўлди валиаҳд анга,
Ки маснад эди бу куҳан маҳд анга.
*Садди Искандарий,* 246б6.

**ВАЛИНЕЪМАТ** — 1. соҳиби эҳсон, сахий, неъмат эгаси:

...сен ҳар бақоидалиғким, қилибсен, анга кўра сазо ва жазо топибсенким, ул... мураббий ва валинеъматнинг ва сойир азизларнинг кўнгулларининг озоридур. *Муншаот,* 156;

2. мураббий, тарбиячи, подшоҳ:

Навкарки валинеъматдин риоят кўргай ва бек ва маҳдумидин тарбият ва иноят кўргай. *Маҳбубул-қулуб,* 52;
Валинеъматқа айб раво кўргувчи қул пирига муртад муриддур. *Маҳбубул-қулуб,* 119.

**ВАЛИЮЛЛОҲ** — оллоҳнинг валийси, улуғ бандаси:

Деди: Кўп сўзлаган хато кўп этар,
Улки, дерлар ани валиюллоҳ. *Арбаин,* XV-61.

**ВАЛЛАЙЛ** — қуръон сураларидан бирининг оти (Тун қоронғуси билан қасам ичаман); бирор нарсанинг қоралигини таърифлашда *сураи валлайл* (тун қоронғуси)га ўхшатилади:

Ояти «Вашшамс» хуршиди узоридин ўқу,
Сураи «Валлайл» хатти мушкборидин ўқу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-522.

**ВАЛЛОҲУ** — оллоҳ, худо; ≈ **аълам** — худо яхшироқ билади:

Ло-у наам бирла хато ё савоб,
Ёзиб анга валлоҳу аълам жавоб. *Ҳайратул-аброр,* 132-21;
Румда Батлимусни қайсар қилдилар валлоҳу аълам.
*Тарихи мулуки ажам,* 513;

≈ **аълам биссавоб** — тўғрисини оллоҳ яхшироқ билади:

Чун Навоийдин узулдунг ёр, савол ўлмоқ анга,
Жонидин маҳжур ўлар валлоҳу аълам биссавоб.
*Хазойинул-маоний,* IIа29.

**ВАЛМУРСАЛОТ** — қуръон ояти (бўронлар номига қасам):

«Валмурсалоти урфан вал-осифоти асфан» ким вазни **мафъ-**

улу фоилотун мафъулу фоилотундур. *Мезонул-авзон,* 7.

**ВАЛМУТАХАЛЛИҚ** — хулқли; ≈ у биахлоқиллоҳ — хушхулқли, одобли, тарбияли; худо айтган хулқ билан хулқланган:

валмутахаллиқу биахлоқиллоҳи сифати била муттасиф бўлди. *Маҳбубул-қулуб,* 88.

**ВАЛОДАТ** — туғилиш, дунёга келиш, таваллуд:

... султон соҳибқироннинг ҳумоюн валодатлари замонидин рўзафзун давлатлари давронигачаким қиёматқача барқарор ва олам инқирозигача пойдор бўлгай.

*Мажолисун-нафоис,* 3;

Ўзига шараф билди доно муни,
Ки ул воқиф эрди валодат куни.

*Садди Искандарий,* 248б18.

**ВАЛОЯТ** — валилик; ҳокимлик, ҳукмдорлик:

Шайхзода Пуроний... икки пуштидин валоят анга мавру-сийдир. *Мажолисун-нафоис,* 153;

≈ **аҳли** — валилар, авлиёлар, каромат кўрсатувчилар:

Одоби ҳидоят аҳли янглиғ,
Ойини валоят аҳли янглиг. *Лайли ва Мажнун,* 85б12;
Бу иш эрур валоят аҳли иши,
Қила олмас бу ишни ўзга киши.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.

**ВАЛОЯТ ОСОР** — ҳукмдорлик нишонаси:

Бу валоят осор гуруҳ ва бу фасоҳатшиор анбуҳларнинг руҳлариниким халойиқ руҳи аларнинг жонпарвар нафас-ларидин тозадур. *Мажолисун-нафоис,* 32;

Мир Ҳусайн Муаммоий... валоят осори ҳолидин пайдо ва фано намудори зотидин ҳувайдо. *Мажолисун-нафоис,* 149.

**ВАЛОЯТШИОР** — валий, нишоналик:

Мавлони Носириддин... отаси донишманд ва муттақий ва валоятшиор киши эрмиш. *Мажолисун-нафоис,* 185.

**ВАР** — агар, вагар:

Гар фалак сайридур истар сени айлаб таку дав,
Вар малак зикрин эшитсанг санга дер мадҳу сано.

*Хазойинул-маоний,* Iб-59;

Гар валиким халқдин акмалдур ул,
Вар наби қил фарзким мурсалдур ул. *Лисонут-тайр,* 176-5.

**ВАРАМ** — шиш, қабарчиқ:

Жисмимға варам ҳайъати ҳар тошки урдунг,
Ул тошни гўёки ҳамул ерда ёшурдунг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-350;

Ул бу янглиғ суруб фусун била дам,
Ким бўла бошлади таниға варам. *Сабъаи сайёр,* 169-1.

**ВАРАЪ** — тақво, парҳезкорлик, художўйлик:

Навоийни вараъу зуҳд қайди ўзлукидин
Халос қилмади, эй ишқу май, магар ҳам сиз,

*Хазойинул-маоний,* Iб-218;

Андоққи салоҳ анга вараъдин бўлди
Билгилки, фасод, анга тамаъдин бўлди.

*Назмул-жавоҳир,* XV-34;

≈ **аҳли-** — тақво аҳли, тақводорлар:

Бу ҳол ўлса минбар уза ошкор,
Вараъ аҳлининг кўнглин айлаб фигор.

*Садди Искандарий,* 241а9.

**ВАРАЪКАШ** — парҳезкор, тақводор:

Қадаҳкашқа харобат бўлди марқум,
Вараъкашға муножот бўлди мақсум.

*Фарҳод ва Ширин,* 29.

**ВАРАҚ** — 1. қоғоз, саҳифа, варақ:

Туганмас меҳри йўқ ҳажрим туни шарҳин савод айлаб,
Варақ афлок ўлуб,ул тун саводин-ўқ мидод айлаб.

*Хазойинул-маоний,* IIа-40;

Ҳар варақ назми дилкушосинда,
Бир жаҳони сипеҳр аросинда *Сабъаи сайёр,* 23-2;
Дониш тилаю ҳар сори гар кетгайсен,
Ҳифз айламасанг варақ йиғиб кетгайсен.

*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

2. япроқ, барг:

Етти кўкни кўк варақлардек совургай ҳар тараф,
Тоқи минойи аро чирмалса оҳи ҳасратим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-411;

Гул уза шабнам чу тушуб ҳар варақ,
Кўргузуб афрухта юзда арақ. *Ҳайратул-аброр,* 46-2;

3. юз, башара:

Сариғ варақ ол обкашдин,
Ошиқ юзи ашки лаълвашдин. *Лайли ва Мажнун,* 92а20;

4. ёзиғ, ёзилган қоғоз:

Жон пардаларидин онда авроқ,
Жондин бериб ул варақни ушшоқ. *Лайли ва Мажнун,* 96б8;

≈ **варақ** — бирма-бир, варақма-варақ:

... ҳар фасона сафинасин варақ-варақ балки ҳар тарих жўнгин сафҳа-сафҳа ахтариб. *Фарҳод ва Ширин,* 22;

≈ **нигор** — 1. расм чизилган варақ:

Сунъи килки варақ нигор ўлди,
Юз ажаб нақш ошкор ўлди. *Сабъаи сайёр,* 18-10;

2. варақҳа оро берувчи, варақни безатувчи:

Котиб шуаро сўзининг варақ нигоридур ва сўз махзанининг хазонадори. *Маҳбубул-қулуб,* 30;

≈ **и зарфишон** — зарга бўялган саҳифа:

Юзида зарбафтдин истаб нишон,
Ҳажв битарга варақи зарфишон. *Ҳайратул-аброр,* 159-9;

≈ **и мовий** — ҳаворанг қоғоз; тиниқ юлдузли (осмонга ишора): Чархи ғаддор фитналиқ нужуми била анга бир зарафшон варақи мовий ва барқи ҳаводис анга ел учурған бир сариғ гул яфроғи била мусовий. *Маҳбубул-қулуб,* 86;

≈ **и осмон** — қават, табақа:

Ул чоғдин ким варақи осмон
Дудаға зирних қилур шустмон.

*Ҳайратул-аброр,* 195-18.

**ВАРАҚНАВАРД** — варақловчи, варақда кўз юргизувчи:

Сўз гулшанининг шукуфтаварди,
Илм оятининг варақнаварди. *Хамсатул-мутаҳайирин,* 705.

**ВАРАҚУЛ-ХАЁЛ** — кўнгул дафтарида ёзилган ўй-хаёллар:

Мавлоно Мажнуний... гўё шеър тахайюли учун бўлгайким, варақул-хаёл муртакибидур. *Мажолисун-нафоис,* 119.

**ВАРД** — атиргул, қизил гул:

Кўр, нечук ўлғай бу чаман ичра вард,
Доий чу бор олтун ила ложувард. *Ҳайратул-аброр,* 134-13;
Меҳнат тиконидин очилиб вард
Райҳони машаққату гули дард. *Лайли ва Мажнун,* 90а10;

≈ **аёғи «дол»** — вард сўзининг охирги дол «д»; маҳбуба сочининг узунлигидан киноя:

Кўзу қошинг биайниҳ наргис бошинда «нун»,
Зулфунг аёгинг остида чун вард аёғи «дол».

*Хазойинул-маоний,* Iа-280;

≈ **иятун-насоим** — атир гули ҳидини анқитадиган шабада:
Ҳам субҳу оразингдур вардиятун насоим,
Ҳам шоми сунбулингдур мискиятуш-шамоим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-399;
≈ **тер-** — гул термоқ; фойдаланмоқ, юзни томоша қилмоқ:
Юзи гулзоридин чун вард тергунг,
Не айтаймен ўзунг инсоф бергунг. *Фарҳод ва Ширин,* 146;
≈ **ўл-** — севикли бўлмоқ:
Жон гулшанида чу яхши эл вард ўлғай,
Вой ангаки, яхшилардин ул фард ўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**ВАРЗИШ** — 1. машқ, риёзат, одат, кўникма:
Май кўп ичсам ажаб йўқ, эй соқий,
Қон ютарларда қилмишам варзиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-270;
Арслон иши сайд уруб сибоъни тўйғармоқ ва сичқон варзиши дирам ўғурлаб, тугунни ахтармоқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 111;
Жаҳонда ҳар кишиким бир иши бор,
Ишида ул кишининг варзиши бор. *Фарҳод ва Ширин,* 57;
2. иш, ҳаракат:
[Фосиқлар] ишлари мастлиғ, варзишлари худпарастлиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* 16;
≈ **айла-** — шуғулланмоқ, машғул бўлмоқ; қўлламоқ; танламоқ:
Айлабон бу тариқни варзиш,
Ки бировга югуртгайлар иш *Маҳбубул-қулуб,* 44;
≈ **қил-** — шуғулланмоқ, машғул бўлмоқ, ўрганмоқ:
Ул саодат буржининг қуёши бир ой камонхонада варзиш қилғандин сўнгра... *Муншаот,* 94;
≈ **эт-** — одат этмоқ, кўникма ҳосил қилмоқ:
Деди: Ҳар ким бир ишни варзиш этар,
Иш камолини, кўр не ерга етар. *Сабъаи сайёр,* 61-17.

**ВАРИД** — томир; **ҳаблул варид** — елкадаги йўғон қон томири:
Сиз тушуб ул шоҳдин беҳад баъид,
Ул ёқинроқ сизга мин ҳаблил варид. *Лисонут-тайр,* 22-1.

**ВАРТА** — 1. қийинчилик, мушкул, оғир аҳвол; ҳалокат, гирдоб:
Ки топмай таҳаррукнинг имконини,
Ёмон вартада кўргай ўз жонини.
*Садди Искандарий,* 272а18;
Авлиё бу вартаға бўлмиш асир,
Анбиёга бу юришдин йўқ гузир. *Лисонут-тайр,* 121-9;
2. ҳалокатли ҳолат:
Бу қаттиғ вартада илгимни тутқай,
Кўзумни бир халаф бирла ёрутқай. *Фарҳод ва Ширин,* 32;
**муҳлик варта** — ҳалок қиладиган қийинчилик:
Ушбу муҳлик варта ичра гарчи элдин қолмамиш
Ҳеч умидим, қатъ қилмон дўстдин аммо умид.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-67.

**ВАСАТ** — ўрта, марказ:
Анга ким васат меҳри рахшон келиб,
Мунга лек мулки Хуросон келиб.
*Садди Искандарий,* 271б16;
Сойири нос ичра улуғ то кичик
Ёхуд аро ерда васат чарғалик. *Ҳайратул-аброр,* 95-11;
**ҳадди васат** — ўртача миқдор:
Асру беандом эрур тўбию шамшод асру паст,
Қоматингдур муътадил, мен толиби ҳадди васат.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-153;

≈ **бўл-** — ўртада бўлмоқ: (сўз ўйини: жон сўзининг ўртасидаги алиф қандай бўлса, алифдек қоматинг менинг жоним орасида шундай ўрин олган):

Жон аросига кирар ҳар дам хиромон қоматинг,
Гарчи сокиндур алифким, жонга бўлмишдур васат.

*Хазойинул-маоний,* Iб-299.

**ВАСАТЛИҚ** — ҳар ишда ўртача бўлиш; ўртачалик:

Ким этса васатлиқ йўлинда зуҳур,
Анга тузса ойини хайрул-умур. *Садди Искандарий,* 265а5.

**ВАСВАСА** — тўғри йўлдан оздириш; васваса:

Имон топқон кишига ҳақ раҳматидин,
Ғам йўқ шайтон васвасау заҳматидин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-41.

**ВАСВАСИЙ** — васвасага тушган; ≈ **табъ** — ҳар бир нарсани ўйлаб хаёли қочадиган кўнгил:

Абдуллатиф Мирзо — савдойи мизож ва васвосий табъ девонасор киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 200.

**ВАСВОС** — васвасага солувчи, беқарор қилувчи, иккилантирувчи:

Ақл васвоси хароб этмиш мени ҳужжат била,
Соқиё, бир айш жоми тут мангау они енг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-366;

Тонгга тегру ичига ваҳму ҳарос,
Ҳар замон кенгли ичра юз васвос. *Сабъаи сайёр,* 113-25;

≈ **қўй-** — қўрқув, ваҳмни тарк қилмоқ:

Қўюб васвосу савдоларни бир ён,
Етиштим пир даргоҳига гирён. *Фарҳод ва Ширин,* 120;

≈ **пайдо бўл-** — кўнгил нотинчлиги пайдо бўлмоқ:

Мир Муртоз... ҳоло вузу ва намозида муболаға жиҳатидин анга васвос пайдо бўлибтур. *Мажолисун-нафоис,* 142.

**ВАСЕЪ** — 1. кенг, ёйиқ, бепоён:

Неча ишқ аро бор эсанг тангдил,
Эрур ул уй икки жаҳондин васеъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-296;

Бу андозасиз коргоҳи васеъ,
Орасида бу боргоҳи рафеъ. *Садди Искандарий,* 301а6;

2. катта, улуғ, кенг:

Субҳоналлоҳ, не васеъ даргоҳ ва не рафеъ боргоҳдурким, анда пил хартуми пашша хартумиға забундур.

*Маҳбубул-қулуб,* 106;

≈ **ўл-** — кенг бўлмоқ:

Чун гули мурод анга рафеъ ўлди басе,
Ул нахлға ҳам соя васеъ ўлди басе.

*Назмул-жавоҳир,* XV-37.

**ВАСИЛА** — 1. йўл, восита, васила; сабаб, баҳона, бонс:

Туррангки, тоби юзда ўтумға василадур,
Ул шамъ шуъласи аро мушкин фатиладур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-150;

Ки зоҳир айлабон бир тавр ҳийла,
Бир ишни айлагай навъи васила. *Фарҳод ва Ширин,* 94;

Тешиб эл кемасини ҳийла била.
Ғарқ этиб сувға бу васила била. *Сабъаи сайёр,* 156-10;

2. туҳфа, совға:

Хоқони Саид Шоҳруҳ Мирзо... устод Қиёмиддин.. йил бошида тақвим истихрож қилиб бу васила била шояд Мирзонинг муборак дийдорин кўра олғайман. *Мажолисун-нафоис,* 196;

≈ **ҳижобин дафъ қил-** — орзуга етмоқ, орзу тўсиқларини бартараф қилмоқ:

... таваккул ҳақ йўлида восита асбобин рафъ қилмоқдур ва васила ҳижобин дафъ қилмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 70-71;
≈ **бўл-** — сабаб бўлмоқ:
Сен умрға бўлғасен василам,
Сендин ёруғай яна қабилам. *Лайли ва Мажнун,* 83а2;
≈ **иста-** — йўл қидирмоқ, сабаб истамоқ:
Маҳкуми анинг неча қабила,
Иқболиға истабон васила. *Лайли ва Мажнун,* 60а17.

**ВАСИЯТ** — панду насиҳат; васият:
Мени худ айлади қатл, ушбудур васиятким,
Кўнгулни ҳам карам айлаб етурса бот манга.
*Хазойинул-маоний,* IIа-13;
Бийик тахт узра мақом айлади,
Васият ишига қиём айлади. *Садди Искандарий,* 266б5;
Мавлоно Қабулий... фақир анинг васиятини бажо келтируб, тадорикидин сўнгра девонин очтуқ.
*Мажолисун-нафоис,* 60;
≈ **қил-** — насиҳат қилмоқ:
Боқиб қилди васият тоғ сори,
Деди: к-эй офариниш бурдбори. *Фарҳод ва Ширин,* 189;
Доро Искандарға уч васият қилди
*Тарихи мулуки ажам,* 512.

**ВАСИЯТНОМА** — ўлим олдидан ёзиб қолдириладиган васият хати, васиятнома:
... анинг сойир султонлар учун васиятномаси борким, не дастур била салтанат қилғайлар. *Тарихи мулуки ажам,* 521.

**ВАСИҚАТ** — аҳднома, хат:
Фаҳм қилмай булар ҳақиқатини,
Топмайин фикр ила васиқатини. *Сабъаи сайёр,* 27-19.

**ВАСЛ** — 1. васл, учрашув, қовушиш; етишув:
Куфр ойини била сур этгамен,
Васл ила жонингни масрур этгамен. *Лисонут-тайр,* 84-4;
Сендин яна ўт ичрадур юрагим,
Ўтумға сув ур васл ила миракым. *Мезонул-авзон,* 55;
2. кўришиш, ёрга етишиш:
Чун васл ила берди муждагони,
Навфал олиб уйга борди они. *Лайли ва Мажнун,* 74б19;
Шавқдин ихтилот ўлур матлуб
Васл учун орзу ўлур толиб. *Арбаин,* XV-59;
≈ **айёми** — васл, бир-бирига етишишлик кунлари:
Васл айёми ичра эрдук шод,
Шукр эгиб қайғудин эдук озод. *Сабъаи сайёр,* 90-19;
≈ **базми** — етишиш базми, эришиш хурсандчилиги:
Менму эрдим, ё раб, ул иқбол ила,
Васл базмида ул истиқлол ила. *Лисонут-тайр,* 174-12;
≈ **боғи** — етишиш боғи:
Лек ул сирри ҳақойиқ махзани,
Васл боғи гулларининг гулшани. *Лисонут-тайр,* 144-3;
≈ **даврони** — етишган пайтлари, эришиш даврлари:
Васл давронин унутмоғлиғлари,
Ҳажр ойинини тутмоғлиғлари. *Лисонут-тайр,* 35-7;
≈ **жоми** — етишиш қадаҳи:
Ҳажр андуҳида жоми май ичиб,
Васл жомин чун топиб жондин кечиб. *Лисонут-тайр,* 6-16;
≈ **иши** — эришиш чоғи, етишиш ҳаракати:
Ким вафо вақти тағофулдур ишинг,
Васл иши ичра такосулдур ишинг. *Лисонут-тайр,* 83-13;
≈ **коми** — дўстлар суҳбатига муяссар бўлиш; висол бахти:

Қосид келди зоҳир этиб кўп таъжил,
Бир нома қўлида васл комиғa далил. *Муншаот,* 122;

≈ **кўйи** — етишиш кўчаси, эришиш йўли:
Бу деганларни қабул этмак керак,
Васл кўйида нузул этмак керак. *Лисонут-тайр,* 81-3;

≈ **меърожи** — етишишнинг юқори мақоми:
Боши узра мавҳибот тожи онинг,
Жилвагоҳи васл меърожи онинг. *Лисонут-тайр,* 62-5;

≈ **нури** — етишиш шуъласи:
Васл нуридин кўз ул янглиғ ёрур,
Ким education менлику сенлик борур. *Лисонут-тайр,* 188-17;

≈ **орзуси** — висолга етишиш орзуси:
Васл орзусидин кўнгли қушига қанот таманноси қилиб...
*Мажолисун-нафоис,* 229;

≈ **саҳоби** — висол булути:
Васл саҳобин чу қилиб қатра бор,
Айлабон ул ўтқа сукун ошкор. *Ҳайратул-аброр,* 6-7;

≈ **умиди** — етишиш орзуси, нияти:
Мен васл умидига кўп эттим тадбир,
Тадбир не суд, гар эмастур тақдир. *Муншаот,* 109;
Чунки қилдинг қурб Қофи сори азм,
Тузгил эмди васл умиди бирла базм.
*Лисонут-тайр,* 32-8;

≈ **чоғи** — эришув пайти, мақсадга етган вақт:
Васл чоғи етти андуҳи фироқ,
Ҳар не дер эрдинг йироқ эрмиш йироқ.
*Лисонут-тайр,* 185-15;

≈ **ҳавоси** — васлга шавқ пайдо қилиш, висолга иштиёқмандлик:
... васл ҳавосида парвоз буюрғанини ошиқона ва муштоқона тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 229;

≈ **и жонфизо** — етишиш пайтидаги жон роҳати, ҳаловати:
Кўз топти жамоли дилрабо бирла сабот,
Кўнгул доғи васли жонфизо бирла сабот.
*Назмул-жавоҳир,* XV-20;

≈ **шаъми** ёқил- — ёр билан учрашмоқ, ёрга етишмоқ:
Шукрки, дилрабо ёниб, яна манга келди,
Маскани айшимда васл шамъи ёқилди. *Мезонул-авзон,* 46;

≈ **ошкоро бўл-** — учрашув ошкоро бўлмоғи, мақсадга эришмоқ:
Бўлғанда бу васл ошкора,
Нутқ урғали йўқ бирига ёра. *Лайли ва Мажнун,* 66б21;

≈ **қил-** — боғламоқ, қўшмоқ:
Баъзи алфознинг охирида бир «чим» ҳарфи васл қилурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 18.

**ВАСЛА** — ямоқли тўн:
Тегиб хирқалар эгнига аҳли роз,
Анинг котони васласидин тароз.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер (Мунтаҳаб-ул-луғот),* 223б.

**ВАСОИЛ** — йўл(лар), восита(лар), васила(лар):
Ақлу, ҳушу, хираду жонни анинг йўлида қўйдум,
Топмадим васл муҳайё қилибон мунча васоил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-380;
Ҳар сори хабар топиб қабоил,
Кўрмакликига тилаб васоил. *Лайли ва Мажнун,* 61а1.

**ВАССАЛОМ** — 1. тамом, охир; тугаш:
Яздижурднинг подшоҳлиги йигирми йил эрди, вассалом.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

Илму амал аҳли менингдек тамом,
Ҳар не йиғиб ҳамроҳ этиб, вассалом.
*Ҳайратул-аброр,* 130-14;

2. пайғамбар номи айтилганда ишлатиладиган сано:
... аҳодиси расули авом алайҳис-салоту вассалом била му-
баййан. *Назмул-жавоҳир,* 26;

≈ **қил-** — тамом қилмоқ, охирлатмоқ:
Қиёматқача ҳашматинг мустадом
Саломинг қилиб шоҳлар вассалом.
*Тарихи мулуки ажам,* 525.

**ВАССОФ** — васф қилувчи, таъриф-тавсиф қилувчи, мадҳ қилувчи, мақтовчи:
Бировнинг васфиким, анинг вассофи Хожаи Коннот бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-74.

**ВАСФ** — таъриф-тавсифлаш, мақташ, сифатлаш:
Ансорийнинг «Илоҳийнома»сидурким, анинг васфида қалам
тили ожиз. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;
Бек малакий... отаси бобида андоқки, ҳар неча таъриф ва
тавсиф этса тамом қила олмас. *Мажолисун-нафоис,* 179;

≈ **айла-//эт-//қил-** — таърифламоқ, тавсифламоқ, мақтамоқ:
Сен муни кўрким чекиб жон ою йил,
Ўз-ўзунгни васф этарсен муттасил. *Лисонут-тайр,* 138-3;
Сафову зийнати имкондин ортуқ,
Неким васф айлагайлар ондин ортуқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 207;
Эрур ишларин васф қилмоқ маҳол,
Ким ул васфдин нутқ эрур гунгу лол.
*Садди Искандарий,* 306а5.

**ВАТАД** — аруз вазнининг ўлчовларидан бири (арузда уч ҳарф орқали ташкил топган назм):
Аруз фанни аҳли назм авзони усулининг биносин уч рукнға
қўюбтурларким, аларни сабаб ва ватад ва фосила дебтурлар.
*Мезонул-авзон,* 8;

≈ **и мажмуъ** — икки ҳаракатли ҳарф билан бир ҳаракатсиз ҳарфдан ташкил топган бўғин, сўз, калима:
Ватад дағи икки қисмдур: ва ватади мажмуъ ва ул лафзе-
дур: икки бурунқи ҳарфи мутаҳаррик ва бир сўнгқи ҳарфи
сокин, андоқким «шажар» ва «самар». *Мезонул-авзон,* 9;

≈ **и мафруқ** — икки ҳаракатли ҳарф орасидаги бир ҳаракатсиз ҳарфдан ташкил топган сўз, калима:
Ватади мафруқ ва ул лафзедур: бурунқи ва сўнгқи ҳарфи
мутаҳаррик ва ўртанчи ҳарфи сокин, андоқким, «хома» ва
«нома»... *Мезонул-авзон,* 9.

**ВАТАН** — 1. она юрт, ватан:
Сафар қилмаған ором фароғатин қайда билсун ва ғурбат
чекмаган ватанда ком рафоҳиятин не навъ маълум қилсун.
*Маҳбубул-қулуб,* 155;
Бўйла минг эмгакдаги бечорадин,
Ўз ватану мулкидин оворадин. *Ҳайратул-аброр,* 127-6;

2. ўрин, жой, маскан:
Дардинга жону кўнглум ўлди ватан,
Истаган топти мунда ё анда. *Хазойинул-маоний,* IIIб-32;
Мисрда хожае бор эрди ғани,
Эшиги ҳожат аҳлининг ватани. *Сабъаи сайёр,* 110-3;

≈ **айла-//эт-** — жойлашмоқ, ўрнашмоқ, (бирор жойни) ихтиёр қилмоқ:
Навоий айласа муғ дайрини ватан не ажаб,

Ким ул эшик анга очмиш муфаттиҳул-абвоб.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-56;

Чора будурки кўҳсор ичра
Ватан этгай қаранқу ғор ичра. *Сабъаи сайёр,* 117-6;

≈ **азми қил-** — манзилга қайтишни ният қилмоқ:
Йироқ мулклардин вале келган эл,
Ватан азми қилдилар андоққи ел.
*Садди Искандарий,* 266*б*3.

**ВАТАНГОҲ** — туғилиб ўсган жой; маскан; манзил:
Эй даштни айлаган ватангоҳ,
Йўл озми шам, ўл замони огоҳ. *Лайли ва Мажнун,* 67*б*21;
Эшиттим бу қаё узра ватангоҳ,
Тутубсен ул сифатким тахт уза шоҳ.
*Фарҳод ва Ширин,* 150.

**ВАТАН СОЗ** — маскан, уй; ≈ **қил-** — маскан қурмоқ, жой қилмоқ, уй қурмоқ:
Гар зоғ тикан аро ватан соз қилур,
Булбул бари гул баргига парвоз қилур.
*Назмул-жавоҳир,* 19.

**ВАТИРА** — йўл-йўриқ; равиш:
Келибдур сифат бу ватира анга,
Жиҳат буки бўлмас жазира анга.
*Садди Искандарий,* 311*а*9.

**ВАФО** — 1. аҳд, садоқат, ваъдада туриш:
Одамий бўлса вафо андин йироқ,
Ит вафо бобида андин яхшироқ. *Лисонут-тайр,* 86-20;
Бу даҳр ажузеки, вафоси йўқ анинг,
Бир фоҳишаедекдурки, ҳаёси йўқ анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

2. доимийлик, абадийлик:
Ёрваслидин вафо кўз тутмасам, айб этмаким,
Умру давлатдин вафо тутмайдурур доно умид.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-67;

Ангаким жаҳондин вафо етмади
Жаҳон ичра тинмади, то кетмади.
*Тарихи мулуки ажам,* 508;

3. ишонч:
Ки билса жаҳонға вафо йўқ турур,
Жаҳон аҳлиға ҳам бақо йўқ турур.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

Навоий, жаҳонға вафо йўқ турур,
Анинг даъбу расми жафо-ўқ дурур.
*Садди Искандарий,* 264*б*21;

≈ **аҳли** — вафодорлар, аҳдида турувчилар, қавлимаҳкамлар:
Давр аёғиндин вафо аҳлин унутма, соқиё,
Ким вафо йўқ жуз унутмоғлиқ фалак давронида.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-530;

Ул вафо аҳли аёғидин нишон,
Сен вафосизлиғ сори домонкашон. *Лисонут-тайр,* 179-3;

≈ **гули** — сафо, аҳдида туришлик, сўзига амал қилишлик:
Жаҳон гулшани вафо гулидин зийнатсиздур.
*Маҳбубул-қулуб,* 113;

≈ **жоми** — ёридан вафо кўриш, садоқат жоми:
Ҳар киши ҳам қилса вафо жоми нўш,
Кўнгли муҳаббат майидин урса жўш.
*Ҳайратул-аброр,* 108-3;

≈ **гули оч-** — вафоли бўлмоқ, вафо кўргузмоқ, лафзида турмоқ, сўзига амал қилмоқ, аҳду паймонда турмоқ:

Абнойи замонғаким бир вафо гули очтиким, алардин юз жафо тикани бағриға санчилмади. *Муншаот,* 150;

≈ **айла-** — садоқат кўрсатмоқ, вафо қилмоқ:

Вафо аҳли иши мундоқ бўлурму,
Вафо айлар киши мундоқ бўлурму?

*Фарҳод ва Ширин,* 198;

≈ **кўргуз-** — вафо қилмоқ, яхшилик қилмоқ, лафзида турмоқ:

Йўқ, ёринга сидқ ила сафо кўргузгил
Ким қилмаса хасмлиқ вафо кўргузгил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

Ҳар кимгаким, бир вафо кўргуздим, юз бевафолиғ кўрмагунча қутулмадим. *Маҳбубул-қулуб,* 115;

≈ **қил-** — аҳдда турмоқ, вафо айламоқ:

Гаҳи манга ул санам қилур вафо ваъдаси,
Вафосидин зулму кин вале фузундур басе.

*Мезонул-авзон,* 46;

Кимки ҳар кимга ваъдае қилди —
Шарт эрур ваъдага вафо қилмоқ. *Арбаин,* XV-57;

≈ **ойинидин маъзур тут-** — вафосизлик қилмоқ, аҳдидан қайтмоқ:

Юқорироқ вафосиз аҳли замон достони ўтубтур ва хирад замон аҳли ёрларини унутуб, вафо ойинидин маъзур тутубтур. *Маҳбубул-қулуб,* 160.

**ВАФОДОР** — вафолик киши, доимий дўст, садоқатли ёр:

Кимгаки жоним фидо айлаб соғиндим ёр эрур,
Эрмас эрди ёрлиғда чун вафодор истадим.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-244;

Бас кишига умр хуши ёр эмиш,
Умр деган ёри вафодор эмиш. *Ҳайратул-аброр,* 106-6.

**ВАФОДОРЛИК** — вафодорлик, сўзига содиқ туришлик, ваъдада турншлик:

Ҳар вафодорлик қилиб, ўтруда ранжу ано ҳам чексанг, яна убудият тамаъ қилурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 108.

**ВАФОКЕШ** — вафодор, вафоли, вафо қилувчи:

Яна ёрики софу беғашдур,
Ҳам вафокешу ҳам жафокашдур. *Муншаот,* 143;
Ким ёнди чу Навфали вафокеш,
Лайли эли бўлди фикрат андеш.

*Лайли ва Мажнун,* 77*а*5.

**ВАФОЛИҒ** — вафодор, вафоли:

Бевафо одам ҳақшунос ва вафолиғ итдин кам. Вафолиғ қўтур ит яхшироқким вафосиз хушбарно йигит.

*Маҳбубул-қулуб,* 146.

**ВАФООМИЗ** — вафоли, садоқатли:

Они истаб яна қошиға доим,
Вафоомиз сўзлар деб мулойим. *Фарҳод ва Ширин,* 145.

**ВАФОСИЗ** — 1. бевафо, аҳд бузар, аҳдига вафо қилмовчи, садоқатсиз, бебурд:

Вафосизда ҳаё йўқ, ҳаёсизда вафо йўқ.

*Маҳбубул-қулуб,* 144;

Ул ой менинг била бемеҳр эканни англабмен,
Мани ўзига вафосиз деганни англабмен. *Мезонул-авзон,* 53;

2. вақтинча, ўткинчи, бир лаҳзали:

Ки гардун етти қасридур вафосиз,
Жаҳоннинг тўрт фасли ҳам бақосиз. *Фарҳод ва Ширин,* 39;
Муғанний суруд айтибон руд туз,

Вафосиз жаҳон бирла падруд туз..

*Садди Искандарий,* 248а2;

Ҳам вафосиз келди насрину гули,
Ҳам бақосиз сарв бирла сунбули. *Лисонут-тайр,* 115-3.

**ВАФОСИЗЛИҚ//ВАФОСИЗЛИҒ** — вафосизлик, бевафолик; сўзда турмаслик, аҳди ёлғонлик; ноабадийлик; бир лаҳзалик:

Анга ҳам вафосизлиғ этти жаҳон,
Кишига жаҳон қолмади жовидон.

*Тарихи мулуки ажам,* 508;

Ул вафо аҳли аёғидин нишон,
Сен вафосизлиғ сари домонкашон. *Лисонут-тайр,* 179-3;

Вафосизлиқ жаҳон аҳлига хўдур,
Вафо элдин аларға жусту жўдур. *Фарҳод ва Ширин,* 186.

**ВАФОТ** — ўлим, қазо:

Қайсар вафот қилғач, Ширвин Румда ҳукумат қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* 217;

Амир Қосим Анвор... вафотлари санаи хамса ва салосина ва самона миада воқеъ бўлубдур.

*Мажолисун-нафоис,* 6-7.

**ВАХОМАТ** — қўрқинч, ваҳима, хавф:

Не тан аро бўлди захомат анга
Не бу захматда вахомат анга. *Ҳайратул-аброр,* 131-13.

**ВАШ** — сўз бирикмасида келиб ўхшаш, каби, -дек маъноларни англатади.

Ҳаббазо, эй шаҳбози шоҳваш,
Ҳайъатинг ҳам хуш, жамолинг доғи хуш. *Лисонут-тайр,* 34-3.

**ВАШРАБУ** — ичинглар, қуръон ояти: **кулу вашрабу ва ло тусрифу:**— енглар, ичинглар, лекин исроф қилманглар:

Чун деди тангрики, «Кулу вашрабу»,
Ёнида деди ки «Вало тусрифу». *Ҳайратул-аброр,* 86-18.

**ВАШШАМС** — қуръон сураларидан бирининг оти, «қуёш билан қасамёд қиламан».

Шарбати юҳйил изом эрни майи нобиндадур
Сураи «Вашшамс» тафсири юзи бобиндадур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-657.

**ВАЪДА** — 1. ваъда, аҳду паймон:

Эй кўнгул, даҳр аҳлиға йўқ ваъдау паймон дуруст,
Неча куйгунг сен доғи, уз ваъда буз, паймонни ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-436;

Сен даги ушбу сўзни айлаб жазм,
Керак этсанг бу ваъда бирла азм. *Сабъаи сайёр,* 151-18;

2. ишонтириш:

Ҳумой... анга ниоят ваъдалари битиб йиборди.

*Тарихи мулуки ажам,* 512;

Гаҳи манга ул санам қилур вафо ваъдаси,
Вафосидин зулму кин вале фузундур басе.

*Мезонул-авзон,* 46;

≈ **қил-** — ваъда қилмоқ, сўз бермоқ:

Кеча кундуз майға тутмушсен мени,
Ваъда қилгандин унутмушсен мени. *Лисонут-тайр,* 83-15;

Ваъда қилдинг ҳам вафо, ҳам қатла парво қилмадинг
Қил вафо ваъдангға ёхуд бурнағи ё сўнграғи.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-588;

≈ **и васл айла-** — васл ваъдасини бермоқ:

Чун сенинг ишқинг манга бўлди балои ақлу дин.
Ваъдаи васл айладинг юз лутф ила, эй маҳжабин.

*Хазойинул-маоний,* IIа-385;

≈ **и васл эт-** — учрашиш, суҳбатлашиш ваъдасига сўз бермоқ; васл ваъдасини бермоқ:

Ваъдаи васл этса ул ширин санам, ғам тоғини
Қозғамен, тирноғларимни тешаи Фарҳод этиб.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-64;

≈ **и субҳи висол айла-** — тонгги висолга ваъда қилмоқ:

Шоми ҳижронин кўруб, меҳр отин тутмаған мазмунида ва ваъдаи субҳи висол айлаб ёрутмаған афсунида.
*Мажолисун-нафоис*, 225.

**ВАЪДАГОҲ** — ваъдагоҳ; ваъдалашган жой:

Ажз ила хоки роҳға юз қўйди,
Отланиб ваъдагоҳға юз қўйди. *Сабъаи сайёр*, 122-27.

**ВАЪЗ** — панд, насиҳат, нутқ:

Мавлоно Муин Воиз... икки байрам куни ваъз ул айтур...
*Мажолисун-нафоис*, 144;

Они қўймай яъсу бедиллиқ аро,
Сўрди онча ваъз бирла можаро. *Лисонут-тайр*, 187-6;

≈ **жашни** — насиҳат сўзлари, (ваъз) айтиладиган йиғилиш, мажлис:

Мени чу майкададин ваъз жашниға тиладинг,
Таҳаммул айла демаким, ёзай хуморимни.
*Хазойинул-маоний*, IIа-347;

≈ **у ирфон** — панд-насиҳат:

Ваъзу ирфондин басе шаҳду шакар,
Ким бўлуб бечораларга чорагар. *Лисонут-тайр*, 18-12.

**ВАЪИД** — 1. қўрқитиш, таҳдид қилиш:

Улуғларнинг ҳам ваъид ва таҳдидин эскармадинг.
*Муншаот*, 155;

2. огоҳлантириш:

Ки мен «Хамса»да айлаб эрдим ваъид,
Ки ҳар кимки айтурға тутса умид.
*Садди Искандарий*, 324б15.

**ВАҚОЕ** — воқеалар:

Анинг дардида кўрганлар вақоеъ,
Ки қилдилар муроду ком зоеъ. *Фарҳод ва Ширин*, 207;

Аммо муқаррардурким, бу вақоеъдин ул ҳазратнинг муборак хотирига ончаким, танбиҳ ва эътибор ва тажрибаи рўзгор ҳосил бўлмиш бўлғай. *Муншаот*, 98.

**ВАҚТ** — 1. вақт, замон, давр:

Ориф Фарқатий... кўп вақт Хуросонда Ҳирот тахтида бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис*, 185;

Яна бир неча вақт дорои даҳр
Ичиб нўш даврон анга берди заҳр.
*Тарихи мулуки ажам*, 513;

2. пайт, фурсат:

Бир лаҳза ўтгандин сўнгра худ сўз айтурнинг вақти ўтти.
*Хамсатул-мутаҳайиирин*, 699;

Билсаки ҳақ ҳозир эрур барча вақт,
Қилғанига нозир эрур барча вақт. *Ҳайратул-аброр*, 155-24;

Ки андин вақтима етса ҳузуре,
Бировдин топмаса кўнглум футуре.
*Фарҳод ва Ширин*, 218;

3. умр:

Навоий, вақтни тоатқа ё ишратқа сарф этким,
Соғинсам ўртанурман тийра ўткарган замонимдин.
*Хазойинул-маоний*, Iб-511;

4. соат, муайян вақт:

Ҳар кун ики вақт эди йиғилмоқ

Ул қабр бошида навҳа қилмоқ. *Лайли ва Мажнун,* 9467;
Ул қиз Қубоддин ҳомил бўлуб, вақти еткач, ўғул туғурди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

5. фасл, мавсум:

То қишда совуғ табъға матлуб бўлғай,
То айш совуғ вақтда маргуб ўлгай. *Муншаот,* 94;
Гулга саҳар вақти берур жилва боғ,
Кечки етишсанг терар ўғлон — ушоғ.
*Ҳайратул-аброр,* 190-15;

6. гоҳо, баъзан, ўз пайтида:

Табъий душман вақте дўст бўлгайким, сув ўтни ўчурмагай ва ел туфрогни совурмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 159;

≈ **ичра** — ҳукмронлик даврида, подшоҳлик пайтида:

Сенинг вақтинг ичра кўруб заъфу ранж,
Замоники назм айладим «Панж ганж».
*Тарихи мулуки ажам,* 525.

**ВАҚТЛИҒ** — муддатлик, пайтлик, фурсатлик, кўп йиллик:

Бу фақирнинг мунча вақтлиг саъй ва эмгагини ва узун йиллар тортган риёзатингни нафси шум ҳавоси ва феъли мазмум муқтазоси била зое қилдинг. *Муншаот,* 155.

**ВАҚТСИЗ** — бевақт, бемаврид:

[Риёкор машойихлар] маҳалсиз сайҳаси багоят совуқ, андоқки вақтсиз ун тортқан товуқ. *Маҳбубул-қулуб,* 60.

**ВАҚТХУШ** — хурсандлик, вақтихуш, вақтичоғ, хушвақт:

Шайх бир байт ўқуғач имомқа вақтхуш бўлуб, важд юзланиб, симоъ турди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ВАҚФ** — 1. вақф:

Чун бу фақир мазкур бўлған маҳдулотни вақф эрканига иқрор қилиб, бир киши тасарруфиғаким ўз қибалимдин муталли қилиб эрдим-қўйдум. *Вақфия,* 721;

2. аруз қоидаларидан бири (сареъ, мунсареҳ, муқтазаб баҳраларида учрайди):

Вақф мафъулоту «то»сининг исконидур, мафъулон анинг ўрниға қўярлар. *Мезонул-авзон,* 15;

≈ **и Алишер** — Алишер ҳадяси:

Хожа Хурд... фақирнинг «Вақфия»сининг таҳсин қилурда мин «вақфи Алишер» тарих топибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 182;

≈ **и саҳиҳи шаръий қил-//қилил-** — дин учун назр, инъом, бахшиш ҳадя қилмоқ:

... юқори мазкур бўлган биқоъга вақфи саҳиҳи шаръий қилилди. *Вақфия,* 721;

Муддатлар бу фақирнинг тасарруф қабзасида ва тамаллуки илгида эрди — бу биқоъға вақфи саҳиҳи шаръий қилдим.
*Вақфия,* 719;

≈ **эт-** — назр этмоқ, нисор этмоқ, бахшиш қилмоқ:

Вақф этиб дилбариға жон мулкин,
Садқа айлаб ики жаҳон мулкин. *Сабъаи сайёр,* 60-13;

≈ **қил-** — атамоқ, бағишламоқ, тикмоқ, тайинламоқ:

Нақд умриға иморат айланг, эй дайр аҳликим,
Вақф жон мулкин қилибмен кулбаи хаммор учун.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-487.

**ВАҚФА** — вақфа, тўхташ; қурбон қилиш пайти; қурбон байрамининг арафа куни:

Шайх Қамол Турбатий... фақир ани кўрарга кўп орзум бор эрди. Ошнолиғ бу навъ воқеъ бўлдиким, Машҳадда гариб ва хаста бир буқъада йнқилиб эрдим. Қурбон вақфаси бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 45;

Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, вақфада зиёрат жиҳатидин имом равзасиға келилиб эрди. *Муншаот,* 115.

**ВАҚФИЙ** — вақф ҳукмронлари, амалдорлари; вақфдан даромад олувчилар:

...вақфийлар бедодидин ғариб талабанинг руқъа тиламаги. *Вақфия,* 720.

**ВАҚФИЯ** — 1. вақфнома, вақф васиқаси, мулкнинг вақфга айланганлиги ҳақидаги ҳужжат:

Яна шарт улким, ҳар ўттуз йилда мутавалли вақфияни мукаррар янги битгай. *Вақфия,* 721;

Вақф қилған маҳдудларким, шаҳр ва тавобиидадур... тафсили форси вақфиялардаким мукаррар айтилибдур. *Вақфия,* 720;

2. асар номи:

Авло улким ҳам дуо сори ружуъ ва «Вақфия»нинг такмилиға шуруъ қилилғай. *Вақфия,* 720.

**ВАҚФИЯТ** — вақфия, вақф васиқаси:

Қузоти изом мурофаи шаръий зимнида вақфият ҳукми қилиб, бу маҳдудотни ўз сижиллоти била мувашшаҳ... қилдилар. *Вақфия,* 722.

**ВАҒО** — 1. уруш, тўқнашув:

Насими вағо бир сори сурди гард,
Кўрунди халойиққа дашти набард.
*Садди Искандарий,* 262*а*16;

2. жанжал:

Тушуб чун вағо оламиға даме,
Даме саъй этиб фатҳ ўлуб оламе.
*Садди Искандарий,* 245*а*19.

**ВАҲ** — оҳ, ўкинч, ташвиш, афсус; ажаб, ажабо:

Ваҳ бу не изҳори хижолат бўлур,
Бу не деган лутфу адолат бўлур.
*Ҳайратул-аброр,* 78-16.

**ВАҲАЛ** — 1. лой, балчиқ:

Умр кемаси ваҳалға ботди,
Кўнглини ўлумга қўйди ётди. *Лайли ва Мажнун,* 92*а*9;

2. намлик, зах:

Уйиким ваҳалдин чекар юз киши,
Ани чекмак эрмас дурур мўр иши.
*Садди Искандарий,* 240*а*20.

**ВАҲ-ВАҲ** — ажаб, ажабо, таажжуб, пушаймон маъноларини англатувчи ундов сўз: вой-вой, воҳ-воҳ, оҳ-оҳ:

Ваҳ-ваҳ, висол субҳи кушоди не ажаб дилпазир ва руҳафзо эрмиш... *Муншаот,* 125;

Ваҳ-ваҳ не каломи мўъжиз ойин,
Йўқ ўйла русулға ҳаргиз ойин.
*Лайли ва Мажнун,* 54*а*19.

**ВАҲДАТ** — бирлик, яккаю ягоналик, ёлғизлик, танҳолик:

Тутуб соқийи ваҳдат жоми тавфиқ,
Насиба айлади ҳақ роҳи таҳқиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 207;

К-эй фузул айвонида ўлтурғучи,
Лофи ваҳдатдин «Анал ҳақ» урғучи.
*Лисонут-тайр,* 165-19;

≈ **асрори** — худонинг яккаю ягоналигининг сири, худога яқинлашиш сири:

Назму насридинки таҳрир айлабон,
Ваҳдат асрорини тафсир айлабон. *Лисонут-тайр,* 18-13;

≈ **аҳли** — худони ёлғиз, ягона деб таниганлар, орифлар:

Англа ул сўзни нуктаи тавҳид

Ваҳдат аҳлида йўқ мунга тарднд. *Сабъаи сайёр,* 18-16;
≈ **жоми** — бирлик қадаҳи, бирлик хушнудлиги:
Ул талаб аҳли аро хомуш эди,
Кўнгли ваҳдат жомидин беҳуш эди. *Лисонут-тайр,* 144-4;
≈ **пояси** — ягоналикни топиш чўққисининг зинапояси:
Етти бирлик гавҳаридин тож анга
Бўлди ваҳдат пояси меърож анга. *Лисонут-тайр,* 165-6;
≈ **хилватхонаси** — ўлим, вафот; гўр, лаҳад:
Алар касрат анжуманидин кўз юмуб, ваҳдат хилватхонасиға нузул қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708;
≈ **и васл** — танҳоликка эришиш нияти, орзуси:
**Ваҳдати васл ичра ул янглиғ мурод,**
Ул сифат маъшуқ бирла иттиҳод. *Лисонут-тайр,* 174-15;
≈ **и зоти** — ёлғиз оллоҳ:
**Ваҳдати зотига қуёшдек тануқ,**
Заррадин афзуну қуёшдин ёруқ. *Ҳайратул-аброр,* 5-2;
≈ **и ишқ** — бирлик, яккалик ишқи:
Ишқ ўти сўзига маҳруқ эт мени,
Ваҳдати ишқ ичра маъшуқ эт мени. *Лисонут-тайр,* 199-11.

**ВАҲИД** — ёлғиз, битта; ≈ **и замон** — давр ягонаси:
Кўрди Масъуд ул сифат меҳмон,
Фазлу дониш аро ваҳиди замон. *Сабъаи сайёр,* 131-23.

**ВАҲИ** — ваҳй, хабар:
Бу номадурур каломи мунзалға адил,
Ё юқоридин ваҳй кетурди Жабраил. *Муншаот,* 122;
Чун рақам айлаб «Илоҳийнома»ни,
Ваҳйиға айлаб муҳаррир хомани. *Лисонут-тайр,* 18-17;
≈ **йи юҳо** — келтирилган хабар:
Руҳи қудсий эрди алфози зуҳур эткунча фажр,
Ваҳйи юҳо эрди анфоси тулуъ этгунча юқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-110.

**ВАҲЙАСАРЛИҚ** — ваҳй сингари таъсирли, кучли сўз:
Оз фурсатда ул ҳазратнинг ваҳйасарлиқ сўзи ва илҳом хосиятлиқ ваъдасидек сўзумга пок маоний гавҳари тож ва ўзумга пок гавҳарлик аҳли маоний муҳтож бўлди.
*Вақфия,* 717.

**ВАҲКИ//ВАҲКИМ** — таажжуб, таассуф:
Ваҳки, ҳажринг ўти жисми нотавоним ўртади,
Нотавон жониmға тушган шуъла жоним ўртади.
*Муншаот,* 102;
Кўзларим шўробасин, ваҳким оқиздинг юз сори,
Бир малоҳат аҳли тўккач гулга шабнам, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-396.

**ВАҲМ//ВАҲИМ** — 1. қўрқув, ваҳима, ҳаяжон; қўрқиш:
Чу ул лавҳларни ушатти ҳаким
Керак ташқари турса бир дам ваҳим.
*Садди Искандарий,* 277а6;
Қатл ҳукми қилди шоҳи бахтиёр,
Ваҳмдин қочди гадо беихтиёр. *Лисонут-тайр,* 43-8;
2. сақланиш, хавф, хатар:
Атфол санг арбадаси ваҳмидин даме,
Девоналар киби чиқа олмон висоқдин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-333;
Ижозат берди хон, ройин кўруб хўб,
Ки ваҳми бор эди Баҳромдин кўп. *Фарҳод ва Ширин,* 208;
3. хаёл, гумон, ўйлов, фикр:
Бийикрак мақом ичра афлокдин,

Не афлокдин ваҳму идрокдин. *Садди Искандарий,* 240б-18;
Қилиб рафъ ҳар ваҳму андешани,
Тенгиз ичра солдилар ул шишани.
*Садди Искандарий,* 314а17;

≈ **айла-//эт-** — сақланмоқ, қўрқмоқ, хавфланмоқ:
Валоятдин кўруб ҳолида партав,
Ани ваҳм айлаб ўлтурмакка Хисрав. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
Суртсам мужгон кафи пойингға, кўп ваҳм этмаким,
Қилмади афгор гул баргини булбул тирноғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-331.

**ВАҲМСИЗ** — ваҳмасиз, қўрқувсуз; ≈ **қил-** — қўрқмайдиган, ваҳмсиз қилмоқ:
[Баҳром Монийнинг] атбоин ўзидин ваҳмсиз қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 517.

**ВАҲШ** — йиртқич, ваҳший, ёввойи, даштий:
Одам била ваҳш келди кам жинс,
Одамға ҳам одам ўлди ҳамжинс. *Лайли ва Мажнун,* 74б13;
... қурту қуш андин баҳраманд ва дашт ваҳши анинг била хурсанд. *Маҳбубул-қулуб,* 46.

**ВАҲШАТ** — 1. ваҳшат, ёлғизлик, одамлардан узоқлашиш, ваҳшийлар билан улфат бўлиш:
Ваҳшатим дашт узра зоҳирдур жунундин ончаким,
Ваҳшким Мажнунга ром эрди, эрур мандин рамон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-446;
Ҳайратда вуҳуш ваҳшатимдин,
Меҳнатда туюр меҳнатимдин. *Лайли ва Мажнун,* 81б11;
2. қўрқинч, ваҳима, хавф-хатар:
Бадхўйлиқ ул ваҳшат эрур шиддатдин
Ким, элга халослиқ йўқ ул ваҳшатдин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;
Ки тунд ўлса кўп ваҳшат имкони бор,
Ки носиҳқа ҳам биймн нуқсони бор.
*Садди Искандарий,* 259а14;

≈ **танўри** — қўрқинч, ваҳима тандири:
Тешуклар бурнида ваҳшат танўри,
Танўри йўқки, нафт ўтиға мўри. *Фарҳод ва Ширин,* 71;

≈ **кел-** — қўрқмоқ:
Ул рафиқеким, анга дедим, ки жон айлай туфайл,
Мунча ондин жонима ваҳшат келурни билмадим.
*Хазойинул-маоний,* IIа-223.

**ВАҲШАТАНГЕЗ** — қўрқинчли, хавфли, хатарли; ваҳимали; ваҳима солувчи:
Жанубий ҳаддидин сарсар қилиб тез,
Тенгиз аҳлиға бўлди ваҳшатангез. *Фарҳод ва Ширин,* 98;
Остида ҳаюни ваҳшатангез,
Ел ўйлаки абрни қилур тез. *Лайли ва Мажнун,* 75б21.

**ВАҲШАТЗОЙ** — хавф, хатар орттирувчи:
Аҳраман бешаси азмига секратиб, ул ваҳшатзой, балки савдо афзой бешаға кириб... *Фарҳод ва Ширин,* 74.

**ВАҲШАТЛИҒ** — ёввойилик:
Мажнуннинг ваҳшатлиғ элидин улфат риштасин узгани.
*Лайли ва Мажнун,* 73б3.

**ВАҲШАТФИЗОЙ** — ўта ваҳшийлик; қўрқувни орттирувчи:
Деди Ҳудҳуд, к-эй фақири тира рой,
Бу хаёлинг зотинга ваҳшатфизой. *Лисонут-тайр,* 53-4.

**ВАҲШЗОД** — ваҳший туғилган; ёввойи:
Ки: Мен ваҳшимен биёбон ниҳод,
Атодин ато ваҳшию ваҳшзод. *Садди Искандарий,* X-317;

Юруб оқибат ваҳшзоди ҳарун,
Анинг сори солди гажаклик сутун.

*Садди Искандарий*, X-311.

**ВАҲШИЙ** — 1. ваҳший, ёввойи:

Ҳамул хайли ваҳший аро етти ун,
Соғиндилар ўлмиш қиёмат бу кун.

*Садди Искандарий*, 302*а*17;

2. жоҳил, нодон одам:

Мулойим такаллум ваҳшийларни улфат сари бошқарур.

*Маҳбубул-қулуб*, 125;

Бу ваҳшийға хитоб этса «қўзум» деб,
Бу бекасни соғинса «ёлғузум» деб. *Фарҳод ва Ширин*, 192;

≈ **и саҳрони сайд қил-** — саҳрода яшовчи ҳайвонларни ов қилмоқ; ёлғизликни ихтиёр қилиб саҳрога чиқиб кетмоқ, унсу улфатдан қочмоқ:

Эй, қилиб зулфунг каманди ваҳшийи саҳрони сайд,
Юз мену Фарҳод ила Мажнун киби шайдони сайд.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-124.

**ВАҲШИЙ ФИКАН** — ёввойи ҳайвонларни қўлга туширувчи, овловчи:

Тузуб мажлис аҳли била анжуман,
Равон истабон гурди ваҳший фикан.

*Садди Искандарий*, 303*а*15.

**ВАҲШИЙ ФИЪОЛ** — ёввойи феъллик:

Бу ҳайъат била туздилар чун ясол,
Адув ичра минг деви ваҳший фиъол.

*Садди Искандарий*, 302*б*3.

**ВАҲҲОБ** — саховатли, олиҳиммат, кўп ҳадя берувчи, сахий (худонинг сифати):

Ки ҳақ бўлса ваҳҳобу ғаффор ҳам,
Эрур лек жаббору қаҳҳор ҳам.

*Садди Искандарий*, 322*а*11;

Тамуғ, учмоғ яратмиш ҳаййи жаббор,
Агар ваҳҳоб эрур, қаҳҳор ҳам бор. *Фарҳод ва Ширин*, 53.

**ВАҲҲОБЛИҒ** — олиҳимматлик, саховатлик, бахшиш қилишлик:

Аммо нечукки ваҳҳоблиғи тақозойи бу навъ мавҳабат ва жамолият қилди. *Вақфия*, 715.

**ВИДОД** — 1. муҳаббат, дўстлик:

... мундоқ аҳли муҳаббатға видод ва хайли маваддат ва иттиҳод. *Маҳбубул-қулуб*, 82;

Ғамдин айлар шодлиғ аҳли видод,
Бор аларға номурод ўлмоғ мурод.

*Лисонут-тайр*, 124-8;

2. умид боғлаш, хоҳиш:

Бўлди Жайпур кўнгли беҳад шод,
Солди Масъуд бирла тарҳи видод. *Сабъаи сайёр*, 135-3.

**ВИДОЪ** — хайрлашиш, ажралиш, ташлаб кетиш, хайру хўш; ≈ **дийдори** — ўлим олдида видолашиш, рози-ризолик тилаш:

... аларнинг видоъ дийдорлариға мушарраф бўлуб.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 707;

≈ **и дори ғурур** — мағрурлик уйидин кетиш, бу дунёдан ўтиш:

Мен чу қилдим видоъи дори ғурур,
Икки минг йил қилиб сипеҳр мурур. *Сабъаи сайёр*, 201-3;

≈ **айла-//эт-//қил-** — хайрлашмоқ, видолашмоқ, вафот этмоқ.

Фиғон бирла видоъ айлаб даду дом,
Ҳамул ер теграсида топиб ором. *Фарҳод ва Ширин*, 204;
Ҳам керак оқибат видоъ этмак,
Барчанинг таркини қилиб кетмак. *Сабъаи сайёр*, 191-17;

Мир Ислом Ғаззолий... Султон Абу Саид Мирзо чоғида оламға видоъ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 17.

**ВИЗОРАТ** — вазирлик:

[Сухроний] визорат мансабига таъйин қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 519.

**ВИЗР** — гуноҳ; юк, оғирлик, вазн; меҳнат, заҳмат:

Вазир визрдин муштақдур ва бу феъл анинг зотига аҳаққ ва аляқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 14.

**ВИЛОЯТ** — мамлакат, ўлка:

Мавлоно Масиҳий Кунаж вилоятидин эрди. *Мажолисун-нафоис,* 28;

... истиқбол расми бирла Мурғоб вилоятигача келиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;

Қайси вилоятқа ки азм айлабон,
Эл ҳараму боғида базм айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 133-10;

Ки вилоятда шоҳ ўлуб масъуд,
Ул етишсун эшикка зуд-зуд. *Сабъаи сайёр,* 134-16;

≈ **дарёси** — илм хазинаси, ижод хазинаси:

... «Насри лаолий» ким ул ҳазратнинг вилоят дарёсидин чиққан самин луълуълардур. *Назмул-жавоҳир,* 20.

**ВИЛОЯТДАСТГОҲ//ВАЛОЯТДАСТГОҲ** — вилоят улуғи, эгаси; мўътабар:

... бир куни ҳазрати иршодпаноҳ вилоятдастгоҳ... мавлоно Муҳаммад Табадгоний... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ВИРД** — дуо; вазифа, одат; доимий машғулот:

Анингдек қилди хоро йўнмоғин вирд,
Ки юз Қоран қошида бўлди шогирд. *Фарҳод ва Ширин,* 45;

Бу мамоликда кимга бу иш вирд,
Барча бордур манга камин шогирд. *Сабъаи сайёр,* 176-7;

Яна олди Феруз бинни Яздижурд:
Жаҳонда қилиб адлу инсоф вирд. *Садди Искандарий,* 247б12;

≈ **и забон айла-** — узлуксиз дуо қилмоқ, яхшилик тиламоқ, узлуксиз шукр этмоқ;

Хўжа Бу Наср этти минбарни макон,
Эл дуосин айлабон вирди забон. *Лисонут-тайр,* 134-2;

Шукрин анинг вирди забон айласун,
Кўнглини меҳрига макон айласун. *Ҳайратул-аброр,* 108-8.

**ВИСОЛ** — 1. учрашув, бирлашув, эришув, яқинлашув, етишув:

Равза боғи висолин истар эсанг,
Бўл онанинг аёғи туфроғи. *Арбаин,* XV-61;

Фонийи овворани ул йўлға сол,
Қатъ қилғач йўл насиб этгил висол. *Лисонут-тайр,* 200-6;

2. юз, чирой, жамол:

Уйла хўй этти ой жамоли била,
Бўлди машъуф анинг висоли била. *Сабъаи сайёр,* 57-14;

Саъд чиқти чағир хаёли била,
Кўнгли дилдорининг висоли била. *Сабъаи сайёр,* 121-29;

≈ **иқболи** — етишиш иқболи:

Агар ошиқ будур, маъдум хушроқ,
Висол иқболидин маҳрум хушроқ. *Фарҳод ва Ширин,* 183;

≈ **коми** — етишиш мақсади:

Ким висоли комиға ё еткабиз,
Ё таманносида жон тарк эткабиз. *Лисонут-тайр,* 28-10;

≈ **шаҳди** — етишишлик завқи, висол лаззати:

Саводин Мажнун ўқуб оғзи висол шаҳдидин ширин бўлгонда... *Лайли ва Мажнун,* 80*а*10;

≈ **и маскан** — висол маскани:

... хаста кўнгулга висоли маскан бўлған шукронаға бу матлаъдек оз воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 216;

≈ **иста-** — етишишни истамоқ, ёрга етишишни хоҳламоқ:

Деди: бул фоний висолим истасанг, бўлдим фано
Эй Навоий, сўрки мундин ортуқ истарму ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-223;

≈ **топ-** — етишмоқ, эришмоқ:

Эй Навоий, икки оламдин кечиб топтим висол,
Бу ики бутхонадин бўлмиш бу йўлда офатим.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-411.

**ВИСОҚ** — 1. уй, хона, макон; кишан, боғ, робита:

Атфол санг арбадаси ваҳмидин даме,
Девоналар киби чиқа олмон висоқдин.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-333;

2. аҳдлашган жой:

То сайр ила етти иттифоқи,
Ул ерга ким ул санам висоқи. *Лайли ва Мажнун,* 78*б*3;

3. ҳовли; манзил; ҳарам:

Саййид Ҳасан Ардашер... риндлиги чоғида висоқи ринд ва хароботийларнинг мажмаъи эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 81;

Мавлони Улон Шоший... бу муаммониким фақирнинг оти андин ҳосил бўлур, айтиб битиб, бир шогирдидин висоқимга юбориб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 37;

Бир мадрасада ясай висоқин,
Ҳужра аро соз этай яроқин. *Лайли ва Мажнун,* 96*б*20.

**ВИФОҚ** — мувофиқлик, бирдамлик, ҳамдамлик:

Мен унуттум айлабон ҳозир вифоқ,
Сен доғи они унутсанг яхшироқ. *Лисонут-тайр,* 137-5.

**ВИҚОР** — 1. оғирлик, чидам, вазминлик; тамкин; улугворлик:

Шукуҳи анинг жисмидин олди тоб,
Виқори солиб кўнглига изтироб. *Садди Искандарий,* 257*а*3;
Гаҳи таъриф этиб ҳусну жамолин,
Виқору ҳушу фарҳангу камолин. *Фарҳод ва Ширин,* 197;
Улча сенинг ҳилму виқоринг дурур,
Мен киби эл мидҳати боринг дурур. *Ҳайратул-аброр,* 187-3;

2. матонатлик, сабрлик, бардошлик:

Виқор узра бир дам чу ўлтурдилар,
Сутурлобу кўзгуни келтурдилар.
*Садди Искандарий,* 296*б*13;
Ки неча шоҳға ишқ ойиндур
Лек кўҳ виқору тамкиндур. *Сабъаи сайёр,* 186-22;

≈ **шамъин ўчир-** — мағрурликни емирмоқ:

Ўтедур номус уйин куйдиргувчи; еледур, иззат хирманин совургувчи ва виқор шамъин ўчиргувчи. *Маҳбубул-қулуб,* 75.

**ВИҚОРЛИК** — матонатлик, виқорлик:

Фаридун Ҳусайн Мирзо... зоти таъзим ва виқорлик ва хулқи адаб ва ҳурмат шиорлик. *Мажолисун-нафоис,* 205.

**ВО** — эй (ундов сўз); очиқ:

Кўнглума асҳоб зулми жанбида, во ҳасрато,
Чарх нешин марҳами роҳат келурни билмадим.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-223.

≈ **қил-** — қутқармоқ, ажратмоқ, узоқлаштирмоқ, жудо қилмоқ:

..Яздижурдни даги Тус вилоятидаги Чашмаи сабз навоҳийсида от йиқиб ўлтурди. Баъзи сув оти дебтурлар, баъзи

дебтурларким, фаришта от сурати била келиб, ани эл бошидин во қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218.

**ВОБАСТА** — боғлиқ, алоқадор:

Тангри таоло ризоси ота ризосиға вобастадур ва тенгри таоло ғазаби ҳам ота ғазабига вобастадур. *Муншаот,* 126;

Кўрди ул маҳбути хайли хастани,
Юз балият ториға вобастани. *Лисонут-тайр,* 183-16;

≈ **бўл-** — боғланмоқ:

Мир Маҳдум... Мир Қосимнинг зуҳур ва шуҳрати вақти эрди, ул ҳазрат хизматиға етгач мурид ва вобаста бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 7;

≈ **қил-** — боғламоқ:

Хуросон мулкининг куллий ихтиёрин подшоҳ аларнинг сониб райиға ва тадбири мулк оройиға вобаста қилғудек эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528.

**ВОБАСТАЛИҚ** — алоқадорлик, боғлиқлик, боғланган бўлишлик:

Фақр йўлинда оғирроқ юк эрур вобасталиқ,
Эй кўнгул, тарки тааллуқ айлабон ул сори йўл. *Хазойинул-маоний,* IIIб-77;

Кимгаким дунёғадур вобасталиқ
Етса ул андешадин дилхасталиқ. *Лайли ва Мажнун,* 101-7;

... вафоға ҳаё била пайвасталиқ, андоқки, ҳаёға вафо била вобасталиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 114.

**ВОВ** — араб алфавитининг йигирма олтинчи ҳарфи; абжад ҳисобида саноқ аломати олтини билдиради:

Қайда мумкиндур алифдек чиқмоқ элдин хоссаким
Кун аро олти жиҳатдин қолмишам андоқки вов. *Хазойинул-маоний,* IIа-291;

(Арабчада ҳарфларнинг ўзгариш қоидасига асосан «вов» маълум жойларда «алиф»га ўзгаради. Бу ерда Навоий ана шунга ишора қилиб руҳнинг вови ҳарфлар ўзгариш қоидасига мувофиқ «алиф»га ўзгариб роҳ(май) бўлганини айтади, яъни «эй соқий, сени майинг жондан ясалган экан»).

**ВОВАЙЛО** — эй воҳ, афсус, эй аттанг:

Заъф топмиш эрди истило анга,
Заъфдин иш оҳу вовайло анга. *Лисонут-тайр,* 102-2;

Анча чекти фиғону вовайло,
Ким жаҳон ичра тушти шайни бало. *Сабъаи сайёр,* 66-18.

**ВОВИЙ** — «в» ҳарфли, «в» ҳарфи бор:

Туркий алфозда бу маъруф, мажҳул ҳаракат тўрт навъ топилур: ҳам «вовий»си, ҳам «ёйий»си. *Муҳокаматул-луғатайн,* 13.

**ВОДИЙ** — водий, дара:

Ҳамул водийда бир гул узди хушбў,
Сепиб барги аро беҳуш дору. *Фарҳод ва Ширин,* 149;

Роҳбар чун кўрди ожизлиғларин,
Қўнди бир водийда жамъ айлаб барин. *Лисонут-тайр,* 36-20;

≈ **и истиғно** — истигно водийси; сўфийлик водийларидан бирининг номи:

Водийи андин сўнгра истиғнодурур,
Онда тенг аълову гар аднодурур. *Лисонут-тайр,* 160-12;

≈ **и махофат** — хавф-хатар йўли, қўрқинчли водий:

Ким бу манзил маҳалли офат эрур,
Жонситон водийи махофат эрур. *Сабъаи сайёр,* 182-27;

≈ **и суубат** — қийинчилик, машаққат водийси:

Водийи суубатдин қушлар ҳудҳуддин саволот қилғони ва анинг жавоб айтмоғи. *Лисонут-тайр,* 96-12;

≈ **и тавҳид** — яккаю ягоналик водийси; сўфийлик водийларидан бирининг номи:

Ким анингдек водийи тавҳид аро.
Гулшани тажрид ила тафрид аро. *Лисонут-тайр,* 166-4;

≈ **и талаб** — талаб водийси:

Водийи аввал талаб водисидур,
Бошлаған ул ён шараф ҳодисидур. *Лисонут-тайр,* 150-10;

≈ **и туз** — тўғрилик водийси:

Заъфу ожизлик анга кўргузди юз,
Ким ниҳоятсиз эди водии туз. *Лисонут-тайр,* 91-2;

≈ **и фано** — фано водийси; сўфийлик водийларидан бирининг номи:

Чектуруб қушларға кўп ранжу ано,
Сўнгғи манзил ўлди водийи фано. *Лисонут-тайр,* 210-15;

≈ **и фақру фано** — фақру фано водийси, фақирлик ва йўқлик водийси; сўфийлик водийларидан бирининг номи:

Мундин ўтса ўтруға келмас яно,
Йўл аро жуз водийи фақру фано. *Лисонут-тайр,* 175-1;
Барчадин сўнг водийи фақру фано,
Ўтмас андин сайр ила солик яно. *Лисонут-тайр,* 150-16;

≈ **и ҳайрат** — ҳайрат водийси:

Мундин ўтсанг Водийи ҳайрат дурур,
Водийи ҳайратда кўп шиддат дурур. *Лисонут-тайр,* 150-15;

≈ **и ҳамим** — қизиган, иссиқ водий:

Дебон эл «Водийи ҳамим» отин,
Ҳирқати айлаб они исботин. *Сабъаи сайёр,* 159-13;

≈ **и ҳасрат** — ҳасрат, надомат водийси:

Кўргали ҳуснингни сенга ҳайрон мен,
Водийи ҳасрат аро саргардонмен. *Мезонул-авзон,* 41;

≈ **и ҳижрон** — ҳижрон, айрилиқ водийси:

Чун улар водийи ҳижрон йўлида,
Берса авло жонни жонон йўлида. *Лисонут-тайр,* 25-13;

≈ **қатъ эт-** — кезмоқ, кесиб ўтмоқ:

Амри бирла онча водий қатъ этиб,
Ким басе олий манозилға етиб. *Лисонут-тайр,* 22-8.

**ВОЖИБ** — 1. вожиб, фарз, бажарилиши мажбурий, зарурий, шарт: Борча ҳол била ҳар неча ичмак ишида эҳтиётлик, балки таъхир вожиб билилса. *Муншаот,* 130;

Ки вожибдурур эҳтироми анинг,
Недин ким бийикдур мақоми анинг.
*Садди Искандарий,* 299а17;

2. худо, тангри:

Кўрмишам вожиб бақосин равшан андоқким қуёш,
Токи имкон соя янглиғ кўзда фонийдур манго.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-21;

≈ **и биззот** — зотан, ҳақиқатан, ҳеч қандай гап-сўзсиз; худо:

Ҳамд ангаким вожиби биззот эрур,
Ҳомид анинг зотиға заррот эрур. *Ҳайратул-аброр,* 5-1;

≈ **ул-ижтиноб** — узоқлашиш лозим бўлган: Мунажжим... зичи ҳеч ва тафҳим ва тақвими ғалат тақсим ва устурлоби вожибул-ижтиноб ва рифъатул-қамари бефойда. *Маҳбубул-қулуб,* 40;

≈ **ул-изъон** — бўйсуниш мажбурий: Бу занфи хоксор ул ҳазратнинг қудсий нафаси пояснни асраб ва вожибул-изъон ҳукмларига итоат ва фармонбардорлиқ... қилдим. *Муҳокаматул-луғатайн,* 37;

≈ **ул-имтисол** — фармонбардорлик, бўйсуниш мажбурий: Бу фақири ҳақирға бир нишони олийшон юборилиб эрди ва

бу бандаи афкандани бир мисоли вожибул-имтисол била туфроғдин кўтарилиб эрди. *Муншаот*, 104;

≈ **ур-риоя** — риоя, андеша қилиниши лозим ва зарур, аҳволини назарга олиш зарур:

Сайид Қуроза... бағоят маҳрум ва вожибур-риоя ва номурод кўринди. *Мажолисун-нафоис*, 94;

≈ **ул-эҳтиром** — ҳурмат қилиш лозим, ҳурмат қилиниши зарур:
Салотини изом ва авлоди вожибул-эҳтиромлари зикридаким... *Мажолисун-нафоис*, 195;

≈ **бил-** — бажарилиши зарур деб билмоқ:
... ҳазрати борий шукри неъматини вожиб билмак.
*Назмул-жавоҳир*, 26;

≈ **бўл-** — зарур бўлмоқ:
Чу қилди олам аҳлига тааҳҳуд,
Ёмон элга бўлур вожиб ташаддуд. *Фарҳод ва Ширин*, 54.

**ВОЖИБОТ** — зарур бўлган нарсалар, диний мажбуриятлар:
Яна фиқҳ илмида ибодатдин фароиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳабот ва бу ибодатға мувофиқ адъияким... Паҳлавонға мазбут эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 534.

**ВОЖИД** — вужудга келтирувчи, бор қилувчи:
Агар вожиду мажид эт эътибор,
Агар ҳайю қайюм бир ҳукми бор.
*Садди Искандарий*, 252б-15.

**ВОЖУН** — тескари, чаппа, паришон; паст:
Атосин ҳам билур эрди гулрўй,
Ким эрур дев феълу вожун хўй. *Сабъаи сайёр*, 138-5;

≈ **бўл-** — пастлашмоқ, орқага кетмоқ:
Иш поёники ишту вожун бўлғай,
Улдурки ёмон иш била мақрун бўлғай.
*Назмул-жавоҳир*, XV-31;

≈ **қил-** — орқага кетмоқ, йўқ қилмоқ:
Куфрон била ҳар ким ўзи дун қилғай,
Қамлик сари неъматини вожун қилғай.
*Назмул-жавоҳир*, XV-20.

**ВОЗИЪ** — тузувчи, бажарувчи; ижодкор:
Халил ибн Аҳмад... бу фан [аруз]нинг возиъидур.
*Мезонул-авзон*, 8;
Бу алфоз возиъи азизларға жойи таслим ва таҳсиндурки, бағоят хўп қилибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, 17.

**ВОЗИҲ** — очиқ, ошкор:
Туркнинг мулояматн табъининг сартдин ортуғлуғиға далиле мундин возиҳроқ... бўла олурму. *Муҳокаматул-луғатайн*, 6;
Риоятингни авлодмонанд, балки акбодпайванд маръий тутмоғим шоҳ ва гадо оллида возиҳ ва яхши—ёмон қошинда лойиҳ бўлди. *Муншаот*, 154;
Бўйла ғафлатқа ўлум рожиҳ дурур,
Аҳли ҳуш олинда бу возиҳ дурур. *Лисонут-тайр*, 28-4.

**ВОИЗ** — 1. воиз, ваъз айтувчи, насиҳатгўй, панд-насиҳат қилувчи:
Воиз улдурким, мажлисига холи кирган тўлғай ва тўла кирган холи бўлғай. *Маҳбубул-қулуб*, 39;
Воизинг бас ато-ано ўлуми,
Ким аларча эрур санга носиҳ. *Арбаин*, XV-59;

2. лақаб, куня:
Ҳукм бўлдиким, Мавлоно Ҳусайн Воиз минбар устида ўқуди.
*Хамсатул-мутаҳайййрин*, 708;
Мавлоно Муин Воиз... ҳоло ўзи азим воиздур.
*Мажолисун-нафоис*, 144;

≈ **и аблаҳ** — нодон воиз:

Дайр ичра бу кун кавсару худ ўлди насибим,
Танглаға манга ваъда берур воизи аблаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-530.

**ВОЙ** — оҳ, вой, мусибат, ғам, ғусса:
Ўзни ул хижолатдин ўлтурмак не суд,
Оҳу войни кўкка еткурмак не суд. *Лисонут-тайр,* 39-13;
Ҳеч офатдин бўлмаса парвой анга,
Ҳам ўз ҳасади офатидин вой анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

≈ **торт-//чек-** — оҳу фарёд чекмоқ, қайғурмоқ:
Ато жўнг ичра қолди тортибон вой,
Ўғул заврақда бўлди баҳрпаймой. *Фарҳод ва Ширин,* 98;
Вале ваҳм айла андинким чекиб вой,
Дамо-дам қон ютар бир нотавонинг.
*Хазойинул-маоний,* Iа-270.

**ВОЛА** — мафтун, шайдо, берилиш:
Майлни қўй ки волаю зор ул,
Жон бериб васлиға харидор ул. *Сабъаи сайёр,* 147-4;
Мулки араб ичра ажабдин ажаб,
Вола анга ҳам ажаму ҳам араб. *Ҳайратул-аброр,* 117-15;

≈ **айла-//эт-//қил-** — мафтун қилмоқ:
Сен ҳамоно ки анда етмишсен,
Ўзни нақшимға вола этмишсен. *Сабъаи сайёр,* 170-25;
Сонри халқ ичинда пинҳони,
Шоҳни ҳам вола айлаб алҳони. *Сабъаи сайёр,* 173-12;
Агарчи вола этти ҳайрат они,
Вале ишқ ичра ўртаб ғайрат они. *Фарҳод ва Ширин,* 141;
Каломига вола қилиб жонини,
Равон жон аро чекти жононини.
*Садди Искандарий,* 299б19;

≈ **ўл-** мафтун бўлмоқ, ҳайрон қолмоқ:
Манзаримдин ўтарда ногоҳе,
Ҳуснума вола ўлди жин шоҳи. *Сабъаи сайёр,* 170-14;
Кеча-ю кундуз кўз ондин олмайин,
Вола ўлди сафҳаға кўз солмайин. *Лисонут-тайр,* 119-7.

**ВОЛИЙ** — 1. ҳоким, вилоят ҳукмдори:
Эл анга даги муттафиқ бўлуб, хуруж қилдилар, даги Сипоҳон волийсини ўлтуруб, Заҳҳок устига юрудилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 507;
Биров эрди Тароз уза волий,
Ҳиммати пасту мансаби олий. *Сабъаи сайёр,* 134-12;
2. бошлиқ:
Ҳам хайли Бани Асадға волий,
Юз хайли Бани Асадча моли. *Лайли ва Мажнун,* 70б6.

**ВОЛИД** — ота, падар:
Валаддур ул дуру волид садафдур,
Садаф яъни атэу дур халафдур. *Фарҳод ва Ширин,* 32;
Ҳамул замон фақирнинг волиди ва ул хайл улуғлари келиб...
*Мажолисун-нафоис,* 34.

**ВОЛИДА** — она:
Шайхзодаи Ансорий... волидаси ҳам хуштабъдур.
*Мажолисун-нафоис,* 160.

**ВОЛИДАЙН** — ота-она:
Оюо кун гар волидайн ўлса ул афзун ҳусн аро,
Айб эмас, икки садафқа дур кибн фарзанд бил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-211;
Бу нахли баландпоя волидайнға борвар ва жаддайнға соягустар.
*Муншаот,* 141.

**ВОЛИҲ** — шайдо, асир, гирифтор, мубтало:
Наргис кўзи айлаб ани волиҳ,
Ёри кўзидек кўруб биайниҳ. *Лайли ва Мажнун,* 65а9;
Чун эрур парвона шамъи мажлис оро волиҳи,
Найласун ул машъали меҳри жаҳон оройни.
*Хазойинул-маоний,* IVб-632.

**ВОЛЛОҲУ АЪЛАМ** — худо яхшироқ билгувчидир:
Шоҳ Бадахшон... мозори Шайх Зайниддиндадур воллоҳу аълам. *Мажолисун-нафоис,* 50.

**ВОЛО** — 1. баланд, юқори, улуғ, қадрли, олийқадр:
Ҳар ойинаким, пояда они воло ва рутбада они аъло деса бўлғай. *Муншаот,* 91;
2. юқори сифатли, олийжаноб, қимматбаҳо мато:
Палоси ҳузну мен, эй атласи чарх,
Манга лойиқ эмас воло қумошинг.
*Хазойинул-маоний;* Iа-257.

**ВОМ** — қарз; ≈ **айла-** — қарз олмоқ:
Ҳам айлаб субҳ, сафҳамдин сафо вом,
Ҳам олиб ранг хомам нўгидин шом. *Фарҳод ва Ширин,* 22.

**ВОМХОҲ** — қарз қистовчи:
Кўрмаклик вомхоҳни мотамидур.
Алқиссаки бурч одамийнинг ғамидур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-25.

**ВОНА** ≈ **и фар** — аруз қоидаси:
Ўйла йўқ де — фоилотун — вонаи фар — фоилотун зонаи фоилун. *Мезонул-авзон,* XIV-151.

**ВОР** — сўз бирикмасида каби, ўхшаш маъноларда келади:
Нозир эрди ҳар тараф ошуфтавор,
Бир тараф тушти кўзи беихтиёр. *Лисонут-тайр,* 70-8.

**ВОРАСТА** — қутилган, халос бўлган, озод; балоғатга етган:
Чун фано аҳлиға қайд ўлди сочинг силсиласи,
Тилади нафъ тажарруд била ворасталиғим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-433.

**ВОРИД** — келган, эришган, восил бўлган; нақл қилган:
Табъингга дами бўлур не ворид,
Юз йил битий олмайин Аторид. *Вақфия,* 717;
≈ **бўл-** — нақл қилмоқ, келмоқ, учрамоқ, дуч келмоқ; юз тутмоқ:
Ўқусалар ҳар лафзларига юз айб топилғай ва ҳар таркибларига юз эътироз ворид бўлғай. *Муҳокаматул-луғатайн,* 20;
Анга юбсу ҳарорат бўлди ворид,
Иложидур ҳавойи рутбу борид. *Фарҳод ва Ширин,* 94.

**ВОРИДОТ** — келиши лозим бўлган нарсалар, хотирга келган нарсалар:
Кимса йўлида бўлур бу воридот,
Ўзни забт этган топар хайру нажот. *Лисонут-тайр,* 75-2;
Воридоти аршдин пайғомдек,
Воқеоти ваҳй ила илҳомдек. *Лисонут-тайр,* 68-9.

**ВОРИС** — мерос олувчи, меросхўр, ворис:
Ёдгор Муҳаммад Мирзоким, мулк ворисн эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 518;
Воқеъ ўлған замон бу иш ҳодис,
Нақд кўп мендин ўзга йўқ ворис. *Сабъаи сайёр,* 104-13;
≈ **и барҳақ** — чинакам меросхўр, ворисликка ҳақли:
Бу олий жоҳ подшоҳлар мулку тахт ва салтанатин ва тожу сипоҳ ва ҳашаматин аларга ворисн барҳақ ва мулкка ҳориси мутлақ... яъни Султон соҳибқиронға мусаллам тутғай.
*Мажолисун-нафоис,* 207.

**ВОСИЛ** — етишувчи, эришувчи:

Ҳам камоли нафс бўлмиш ҳосилим,
Ондин ўлмиш восилим, коми дилим. *Лисонут-тайр,* 139-11;
≈ **и даргоҳ** — оллоҳга етишиш:
Шайх Санъон восили даргоҳ эди,
Кўнгли ғайб асроридин огоҳ эди. *Лисонут-тайр,* 199-4;
≈ **и ҳақ** — ҳаққа етган, худога етишган:
Зумраи таҳқиқ софий машрабе,
Восили ҳақ Бу Туроби Нахшаби. *Лисонут-тайр,* 106-2;
≈ **айла-//қил-** — етишмоқ, эришмоқ:
Қоба қавсайн авжи ҳосил айлади,
Ли мааллоҳ қурби восил айлади. *Лисонут-тайр,* 165-7;
Ҳам талаб завқини восил қил манга,
Ҳам тилаб топмоғни ҳосил қил манга. *Лисонут-тайр,* 197-15;
≈ **бўл-//ўл-** — етишмоқ, эришмоқ, қўшилмоқ:
Ҳар не матлуб эди ҳосил ва ҳар не марғуб эди восил бўлди. *Муншаот,* 125;
Ишин то ҳаққа восил бўлди жони,
Қилиб фаҳм ошкорову ниҳони. *Фарҳод ва Ширин,* 196;
Восил ўлди нафасинг руҳини англаб ориф,
Шаръ тузди, чу анинг зоҳирини билди фақиҳ. *Хазойинул-маоний,* IIб-525.

**ВОСИТА** — 1. восита, орқали, сабабли, туфайли:
Мавлоно Субҳий.... Мавлоно Муҳаммад Бадахший воситаси била фақирға ошно бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 107;
2. чора, сабаб:
Ҳақ субҳонаҳу ва таоло кўнгулга кирмаган восита била ва хотирга кечмаган васила била мулоқот ҳузури... насиб қилғай. *Муншаот,* 102;
≈ **айла-** — восита қилмоқ:
Чархи золим кинаварлар тийғин айлаб восита,
Қатли ом ойинида тутқай ғанимат фурсатин. *Хазойинул-маоний,* IIIа-397;
≈ **шамъин ўчир-** — восита-сабабларни маҳв қилмоқ:
Мен ҳам восита шамъин ўчурай ва ваҳдат баҳрида оллоҳ зикри била қадам урай. *Маҳбубул-қулуб,* 153;
≈ **қил-** — ўртага қўймоқ, орага туширмоқ:
Қайсар ўз ҳаддини билиб шафиълар восита қилиб, хирож қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 516.

**ВОСИТАСИЗ** — биров орқали эмас, тўғридан-тўғри:
[Таваккул аҳли] воситасиз таваккул бодиясиға қадам уруб мақсуд каъбасиға етибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 72.

**ВОФИЙ** — тўлиқ, тугал, етарли, комил:
Мавлоно Ҳожи Муҳаммад табъи софий ва тафаккури барча диққатларга вофий. *Мажолисун-нафоис,* 149;
Тааммул бирла ройи топти шофий,
Ки бор эрди анинг фикрига вофий. *Фарҳод ва Ширин,* 203.

**ВОФИР** — 1. мўл, кўп, бениҳоя, чексиз:
Комил ҳамд ва вофир шукр ул сониъғаким инсон хилқати байтининг назмин аносир тўрт рукни била тузди. *Мезонул-авзон,* 3;
2. аруз вазнига тегишли бир баҳр:
Алардин бири комил баҳридур ва бири вофир баҳриким, мусаммани солимда оз шеър воқе бўлубтур. *Мезонул-авзон,* 64.

**ВОЯ** — 1. ҳисса, улуш, насиба:
Ким они шоҳ айламиш соянг сенинг,
Ким эрур бу муддао воянг сенинг. *Лисонут-тайр,* 58-11;
Ганж эрди умри анинг вояси,

Борди ганжи устида сармояси. *Лисонут-тайр,* 58-1;

2. фойда, баҳра:

Тузлук эрмас шифосию вояси ҳам,
Ким, эгри кишининг эгридур сояси ҳам.
*Назмул-жавоҳир,* XV-37;

≈ **топ-** — ҳожат чиқмоқ:

Топилди чун бу янглиғ турфа воя,
Кўрунди тошдин бир зинапоя. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**ВОЯСИЗ** — баҳрасиз, ҳиссасиз, насибасиз:

Чиқарди жаҳон мулкидин воясиз,
Қўли ком нақдидин моясиз. *Тарихи мулуки ажам,* 514.

**ВОҚЕА** — 1. воқеа, ҳодиса; ҳақиқат:

Халил Султон — ҳазрат султонус — салотининг воқеасидин сўнгра Самарқанд тахтида салтанат қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 198;

Жигарсўз ҳодисаким, истимои кўзга мужиби хунборлиқ ва ғамандуз воқеаким, иттилои жонға боиси афгорлиғ эрди.
*Муншаот,* 107;

2. туш, туш кўриш:

Бир кеча аларни воқеада кўргандурким, анинг сори боқиб айтибдурлар... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;

≈ **и фироқ** — ажралиш ҳодисаси, айрилиш воқеаси:

Эсди магар хазон еликим хам ўлиб видоъ учун,
Воқеаи фироқ эрур сунбулу ёсмин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-27.

**ВОҚЕАН** — ҳақиқатан, дарвоқе, дарҳақиқат:

Мавлано Қомий... воқеан адаблиқ ва тавозуъ ва инсониятлиқ одми йигит бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 89;

Воқеан ише қилибдурки, назм аҳли анинг тааммулида ҳайрон ва таҳаммулида саргардондурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 28.

**ВОҚЕОТ** — воқеалар, ҳодисалар:

Воридоти аршдин пайғомдек,
Воқеоти ваҳй ила илҳомдек. *Лисонут-тайр,* 68-9;

Бу хоксори паришон рўзгор шабоб овонининг бидоятидин куҳулат замонининг ниҳоятиғача даврон воқеотидин ва сипеҳри гардун ҳодисотидин... иқтидом урдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 4.

**ВОҚЕЪ** — юз берган, пайдо бўлган, воқеа:

Ки вайронлиғларида юз халалдур
Агар қилсам мадад воқеъ маҳалдур. *Фарҳод ва Ширин,* 108;

≈ **бўл-//ўл-** — юз бермоқ, содир бўлмоқ, рўй бермоқ, пайдо бўлмоқ:

Шайх Қамол Турбатий... фақирнинг они кўрарга кўп орзум бор эрди, ошнолиғ бу навъ воқеъ бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 45;

Яқинда бу матлаъ воқеъ бўлубтур, густохлик қилилди.
*Муншаот,* 116;

Воқеъ ўлғон замон бу иш ҳодис,
Нақд кўп мендин ўзга йўқ ворис. *Сабъаи сайёр,* 104-13.

**ВОҚИФ** — 1. хабардор, билувчи:

Мир Шайхким боғбонлиқда воқиф кишидур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

2. вақф қилувчи:

Модомики шарти воқиф била мувофиқ амал қилгайлар...
*Вақфия* 721;

≈ **бўл-//ўл-** — хабардор бўлмоқ, огоҳ бўлмоқ, билмоқ:

Яхшилик эрур ямонға маҳкам бедод,

Воқиф бўлу зоҳир этма ҳар дам бедод.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

Ул бўлмайин ушбу иштa воқиф,
Ким қилди нидо хужаста ҳотиф. *Лайли ва Мажнун,* 59б7;

Чу бўлди барча аҳволига воқиф,
Манга худ бўлди ул иккинчи ҳотиф. *Фарҳод ва Ширин,* 20;

≈ **айла-//қил-** — хабардор қилмоқ, англатмоқ:

Гаҳ пок замиру гаҳ ҳотиф,
Девонаи айлар эрди воқиф. *Лайли ва Мажнун,* 71;

... фақир ани воқиф қилғоч филҳол мутанаббиҳ бўлди.

*Мажолисун-нафоис,* 51.

**ВОҲАСРАТО** — оҳ, воҳ, эвоҳ:

Чекиб воҳасрато ул кишвар аҳли,
Фазаъ ичра нечукким маҳшар аҳли. *Фарҳод ва Ширин,* 208;

Дедилар воҳасрато ўз ҳолиға,
Ўт тушиб ҳар қайси парру болиға. *Лисонут-тайр,* 183-7.

**ВОҲИМА** — ваҳима, таҳлика, ҳар хил хаёлга бориш:

Буки васл иқболида мумкиндур осеби фироқ,
Васл етмай кўнглума солур тараддуд воҳима.

*Хазойинул-маоний,* IIб-575.

**ВУЖУД** — 1. борлиқ, мавжудлик, ҳаёт:

Яхши боқсанг мавжда йўқтур вужуд,
Баҳрдин ўзга эрур бори набуд. *Лисонут-тайр,* 175-6;

Сизга анда не вужуду не адам,
Бал вужудингиз адамдин доғи кам. *Лисонут-тайр,* 184-18;

2. тан, жисм, гавда:

Ҳилм инсон вужудининг фавокиҳлиғ боғидур.

*Маҳбубул-қулуб,* 115;

Фаҳм айлади Қайс чун бу ҳолат,
Сув қилди вужудини хижолат. *Ҳайратул-аброр,* 174-17;

≈ **анжумани** — борлиқ йиғини:

Бу табъ латофати била ораста, озодалар... баъзи вужуд анжуманида зовияи зуҳур ва бақодурлар.

*Мажолисун-нафоис,* 180;

≈ **базмгоҳи** — борлиқ, ҳаёт базмгоҳи:

Бу олий жоҳ подшоҳлар... вужуд базмгоҳидин сурди ва адам фаромушхонасига киюрди. *Мажолисун-нафоис,* 207;

≈ **гулшани** — туғилиш, ёруғ дунё:

Адам шабистонидин вужуд гулшанига келгани...

*Фарҳод ва Ширин,* 31;

≈ **гулистони** — борлиқ, мавжуд дунё, мавжудот:

Азали озолдаким мавжудот раънолари адам шабистонидин вужуд гулистонига жилвасоз бўлмабдур эрдилар.

*Вақфия,* 715;

≈ **жилвагоҳи** — туғилиш:

Адам ниҳонхонасидин ажаб ганже вужуд жилвагоҳига жилван зуҳур кўргузди. *Назмул-жавоҳир,* 22;

≈ **мулки** — борлиқ мулки:

Кулмакларида чоқин ҳукми бор, ёруглуғи беэътибор ва куйдурмаги вужуддин қўймас осор. *Маҳбубул-қулуб,* 129;

≈ **ойини** — борлиқ қонуни:

Ҳам вужуд ойини маҳкамдур анга,
Ҳам бақо расми мусалламдур анга. *Лисонут-тайр,* 192-2;

≈ **тахтгоҳи** — борлиқ, мавжудот:

Тангри мундоқ балоларни адам чоҳидин вужуд тахтгоҳига келтирмасун. *Маҳбубул-қулуб,* 14;

≈ **шаҳри** — мавжуд олам, борлиқ олами:

Вужуд шаҳрида муддао қасрини риёзат ёмғури била йиқиб...
*Вақфия,* 718;

≈ **и мутлақ** — абадий борлиқ, мавжудот; оллоҳ, худо:

Ҳиммати назариға мосиваллоҳ номавжуд, балки вужуди мутлақдин ўзга барча нобуд. *Маҳбубул-қулуб,* 63;

≈ **и ҳақиқий** — суфизм термини; борлиқ сифатини йўқотган, руҳонийлашган:

... вужуди ҳақиқий ангадур ва муқаввим вужуди анинг важҳи била. *Насойимул-муҳаббат,* XV-123;

≈ **қа кел-** — рўй бермоқ:

Саид Қутб Лакаданг... андин фасоде вужудқа келдиким қатл ҳукми бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 94;

≈ **тут-** — пайдо бўлмоқ, такрорланмоқ, юзага келмоқ; йўл қўйилмоқ:

Шайх ва ҳуффоз ва соир амаласидин номашруъ амре... уч қатла вужуд тутқондин сўнгра ихрож қилсунлар.
*Вақфия,* 721.

**ВУЖУҲ** — важҳлар, ашрофлар:

Фақир... туҳфа табаррук алар хизматиға йиборсам Хожа Деҳдордин йиборилур эрди. Анга ўхшарки, баъзи вужуҳни санамоқда бобил-хилофгуна воқеъ бўлғондур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698.

**ВУЗАРО** — вазирлар:

Шаҳарнинг жамиъ уламо ва акобири ва вузаро, балки аср подшоҳи аларнинг остониғаким... ташриф келтирурлар эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

Вузаро майл этиб баҳона сари,
Бошлабон шаҳни ул хазона сари. *Сабъаи сайёр,* 126-19.

**ВУЗУЪ** — таҳорат; намоз учун юз, қўл ва оёқларни тартиб билан ювиш:

Мир Муртоз... ҳоло вузуъ ва намозида муболаға жиҳатидин анга васвос пайдо бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 142;

Ибриқи вузуъси баҳри гардун,
Ҳар қатраки томса дурри макнун. *Лайли ва Мажнун,* 56б21.

**ВУЗУҲ** — баён, равшан, аниқ, тушунишлик; ≈ **бер-** — аниқламоқ, ойдинлаштирмоқ, кенгайтириб изоҳламоқ:

Ким ўтруда етгай анингдек футуҳ,
Ки шарҳиға бердим юқорроқ вузуҳ.
*Садди Искандарий,* 242б20;

≈ **топ-** — ҳақиқат топмоқ:

Фиғонки, тийра кўнгул кунжида ниҳон розим,
Пиёла шаъшаъсидин эл ичра топти вузуҳ.
*Хазойинул-маоний,* 1б-120.

**ВУРД//ВУРУД** — келиш, етиш, етишиш:

Макон тутти чун тахт уза Яздижурд,
Таадию зулм айлади элга вурд. *Тарихи мулуки ажам,* 218.

**ВУСЪАТ** — 1. кенглик, катталик, ёйиқлик:

Икки оламча мулки вусъат ичра,
Ети гардунча тахти рифъат ичра. *Фарҳод ва Ширин,* 31;

Гарчи ҳар қаср эди фалак пайванд,
Рифъату вусъати фалак монанд. *Сабъаи сайёр,* 75-8;

2. масофа:

Нор ила нур ўртада етти денгиз,
Ҳар бирининг вусъати андозасиз. *Лисонут-тайр,* 181-8;

Шаҳр йўқким вусъат ичра бир жаҳон,
Ўн жаҳон халқи саводинда ниҳон. *Лисонут-тайр,* 26-9;

≈ **и машраб** — йўл-йўриқнинг кенглиги:

Мирхонд... вусъати машраб била адами таайюн жиҳатидин гоҳи бирор аёқ ичарда ҳам таназзул қилурлар.

*Мажолисун-нафоис,* 145.

**ВУСЛАЛИҒ** — алоқали; боғичли, ямоқли, қуроқли:

Силк этак зарришта бирла гул тўқулғон жинсдин,
Ким эмас тори чу бўлғон вуслалиғ мошобдек.

*Хазойинул-маоний,* Iб-343.

**ВУСЛАТ//ВУСЛА** — етишиш, эришиш, қовушиш; алоқа; боғич, ямоқ:

Вуслатлари гарчи элга ғам кўплугидур,
Қил вуслат аларғаким ҳашам кўплугидур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-33;

Хирқасида вуслалар эрди ариғ,
Ранглар онда қизил, ёшил, сариғ. *Лисонут-тайр,* 106-4;

Хирқа уза баҳя ки ҳарён чекиб,
Зуҳду риё вуслаларидин тикиб. *Ҳайратул-аброр,* 79-2;

≈ **башорати** — етишиш хаёли, қовушиш дараги:

Ҳар неча бийми ҳажр сўзи ошиқ ўлтурур,
Вуслат башорати яна жисмиға жон берур.

*Маҳбубул-қулуб,* 127;

≈ **қил-** — етишмоқ, қовушмоқ, қариндошлашмоқ:

Бизинг бирлаки сен вуслат қилурсен,
Шарафдур бизга бу, сен ҳам билурсен.

*Фарҳод ва Ширин,* 138.

**ВУСМА** — 1. ўсма:

Қариким, сақолин вусма била бўягай, йигитдекдурким, ани гулоб била ювғай. *Маҳбубул-қулуб,* 139;

Қари қуҳба гулгунау вусма била юзу қошлиғ — бузуқ мафсақадур. *Маҳбубул-қулуб,* 140;

2. аломат, нишон, белги:

Қоши узра қавси қузаҳ вусмаси,
Вафо рангидин келди, албатта, тоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-313;

≈ **чек-** — ўсма қўймоқ, қошни қора қилмоқ:

Вусма чекиб сабза била қошиға,
Меъжар этиб шабнам ила бошиға. *Ҳайратул-аброр,* 146-9.

**ВУСМАЛИК** — ўсмалик:

Донаи тутмиш ики қавсинг аро улким дедим,
Вусмалик икки қошингнинг ўртасида хол экан.

*Хазойинул-маоний,* IIб-482.

**ВУСУЛ** — васллар, етишиш, эришиш, мушарраф бўлиш:

Бу ҳазратким, бу мажлис аҳлининг садрнишинидурлар... сархайлға вусули илоҳи етсун. *Мажолисун-нафоис,* 135:

Жамил зикрлик ўлғон жамолинг этти таманно
Вусул фикрлик элга висолинг ўлди тавалло.

*Хазойинул-маоний,* IIб-8;

≈ **топ-** — эришмоқ, топишмоқ, етишмоқ:

Ҳар бирининг ҳалқаси топиб вусул,
Тавқла малъун бўлуб ул бул фузул.

*Ҳайратул-аброр,* 60-27;

≈ **харимида эътикоф қил-** — четламоқ, хилватга ўзни олмоқ:

Хожа Алоуддин... балки маъдуми мутлақ билиб вусул ҳаримида эътикоф қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 189.

**ВУСҚО** — ишонч, эътимод; ишончли, ишонарли:

... ва бу Хожа Абдуллоҳ тўрт йил Шиблий хизматини қилиб эрди ва кўп нима анга исор қилиб эрди ва Шиблий ани Хуросон жаводи деб эрди ва ҳофизи вусқо. эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**ВУҚУФ** — воқиф, хабардор, огоҳ:

Сипеҳр аҳволининг соҳиб вуқуфи,
Жаҳоннинг корбанду файласуфи. *Фарҳод ва Ширин,* 60;
Мавлоно Муқимий сўфия истилоҳотидин ҳам вуқуфи бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 65;
≈ **аҳли** — хабардор кишилар, бохабар кишилар:
Мир Сайид Ҳасан Абивардий... мундоқ байт айтти ва вуқуф аҳли бу байтнинг маъниси йуқтур, номавзундур деганда, эмасдур, деб баҳс қилди. *Мажолисун-нафоис,* 151;
≈ **топ-** — хабардор бўлмоқ:
Васл аро ҳижрон ёшурди ишқ кўнглум қатлиға,
Мезбон заҳр эзди сувға, топмайин меҳмон вуқуф.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-165;
Чун азимат қилурға топти вуқуф,
Қилмағай ўзни бу замон мавқуф. *Сабъаи сайёр,* 197-15;
≈ **бер-** — хабардор қилмоқ:
Васл умиди бирла ҳажрин қилмиш эрдим ихтиёр,
Қатлдин кўнглумга аввал бермади ҳижрон вуқуф.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-165.

**ВУҚУЪ** — воқе бўлиш, юз бериш; ≈ **топ-** — воқе бўлмоқ, пайдо бўлмоқ, юз бермоқ:
Не янглиғ ки бор эрди қилдим шуруъ,
Нечукким мурод эрди топти вуқуъ.
*Садди Искандарий,* 243б20;
Менки турк алфозига айлаб шуруъ
Назм топти табъу килкимдин вуқуъ. *Лисонут-тайр,* 210-1;
≈ **бўл-** — пайдо бўлмоқ, юз бермоқ:
Ҳам бу тарих ичраким қилдим шуруъ,
Ихтитомиға доғи бўлди вуқуъ. *Лисонут-тайр,* 212-2.

**ВУҲ** — оҳ, воҳ:
Шағоли тортибон афғони андуҳ,
Чекиб кирган кишининг ҳолига вуҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 75.

**ВУҲУШ** — ваҳший ҳайвонлар:
Дашт аро Мажнун демайинким вуҳуш,
Келдилар айларга тамошо мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-359;
Ул сифатким ҳам туюру ҳам вуҳуш,
Жамъ ўлур эшитгач ул хуруш. *Лисонут-тайр,* 196-4;
Вуҳуш эрмиш сенинг олингда ходим,
Сибоъ эрмиш тобуғингда мулозим. *Фарҳод ва Ширин,* 173.

**В-ЭЙ** — ва эй, ва ҳой:
Эй хатинг муанбар, в-эй қадинг санубар,
Раҳм қилки, бўлдим фурқатингдин абтар.
*Мезонул-авзон,* 32;
Эй кўнгул, ҳижрон кунидур, тортиб афғон йиғлағил,
В-эй кўз айрулғунгдур ул гулчеҳрадин, қон йиғлағил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-209.

## Г

**ГАБР** — оташпараст, ўтга сиғинувчи, мажусий:
Бўлуб майкада дайри зулмат асос,
Мен анда қари габри ҳақ ношинос.
*Садди Искандарий,* 237а18;
Кофири ишқ харобат эли оллинда туруб,
Сўнгги сафлар бори габру, муғу тарсо эрди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-616.

**ГАБРАК** — ғайридин қиз, мажусий қиз; соқий:
Ўлтуруб бир габраки жом этти нўш,

Ким кўруб Шайх этти тарки ақлу ҳуш. *Лисонут-тайр,* 82-2.

**ГАВАЗН** — тоғ ёввойи буқаси:

Гавазн ўлтуруб чун суруб гўртак,
Қилиб май аро найшакардин газак.
*Садди Искандарий,* 285б9;

Фусун бирла юмронни шери жаён,
Гавазнни салобатда бабри ябон.
*Садди Искандарий,* 268б6.

**ГАВҲАР** — 1. гавҳар, дур, қимматбаҳо тош:

Ҳар неча давлат саҳоби сочса гавҳар бошингга,
Англаким, бир қатла барқи офатиға арзимас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-228;

Неча ганж ичра бўлса, гавҳар, дурр,
Кўрки бордур анинг калиди темур. *Муншаот,* 99;

2. фарзанд:

Агарчи ақди завж айлаб муқаррар,
Бўлуб эрди анга гавҳар муяссар. *Фарҳод ва Ширин,* 133;

3. асл, насл-насаб, келиб чиқиш:

Юнус алайҳиссаломнинг зоти гавҳарига дарё қаърин, балки балиғ қурсоғин садаф этти. *Вақфия,* 715;

Аслу гавҳар била хонлар хони,
Жавҳари зот ила жонлар жони. *Хазойинул-маоний,* IVа-419;

4. кўз ёши:

Кўз ёшим дурри ятимин маҳрами ишқ айламон,
Ҳар нечаким пок гавҳардур валекин ёш эрур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-114;

5. тўрт гавҳар: ер, сув, ўт, ҳаво:

Тўрт гавҳарга бергасен тартиб,
Тўрт унсурни қилғасен таркиб. *Сабъаи сайёр,* 29-19;

6. мол, жон:

Қафи ичра олди жаҳон кишварин,
Бару баҳрнинг лаъл ила гавҳарин.
*Садди Искандарий,* 317а4;

7. гўзал, чиройли, маҳбуба:

Пардада эрди ниҳон бир гавҳаре,
Ҳуснининг шармандаси ҳуру пари. *Лисонут-тайр,* 167-14;

Ахтаредур ишқинг асру тобнок,
Гавҳаредур сирри ишқинг асру пок. *Лисонут-тайр,* 199-1;

8. сўз, гап, ибора; фикр, ўй:

Бу хоксорга сабо авоилидаким, оғиз ҳуққасидин бирор гавҳар зоҳир бўла бошлар, ул гавҳарлар ҳануз назм силкига кирмайдур эрди... *Муҳокаматул-луғатайн,* 21;

Алардин рухсатиға мушарраф бўлғондин сўнгра ҳамул кун ул самин жавоҳир назм силкига кирди ва ул гавҳарлар аларнинг қулоғига етти.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

9. эътиборли, улуғ, ҳурматга лойиқ:

Бу хоксорнинг ота-бобоси ул ҳазратнинг обо ва аждоди хизматларидаким, ҳар бири салтанат конининг гавҳари ва шужоат бешасининг ғазанфари эрдилар. *Вақфия,* 716;

10. асосий хусусият:

Инсоният боғининг дилписандроқ шажари эҳсондур ва одамийлик конининг аржмандроқ гавҳари ҳам эҳсондур.
*Маҳбубул-қулуб,* 107;

≈ **и аржманд** — юксак, ҳурматли, иззатли, шарафли:

... мурувват маъданининг гавҳари аржманди... султонус-са-

лотин Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон.
*Мажолисун-нафоис,* 208;

≈ **и вало** — қимматбаҳо тош:
Анинг ул гавҳари валоси бордур,
Ки бу ўлмакдин истиғноси бордур. *Фарҳод ва Ширин,* 145;

≈ **и жайб** — кўнгил, дил, дилдаги муддао:
Ўзим — ўқ қилдим ўз айбимни изҳор,
Шикаста гавҳари жайбимни изҳор. *Фарҳод ва Ширин,* 198;

≈ **и зебанда** — ярашадиган, чиройли қиладиган, лойиқ, муносиб:
... сипоҳдорлик майдонининг Соми Наримони, сарафрозлиғ тожининг гавҳари зебандаси:... Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Муҳокаматул-луғатайн,* 34;

≈ **и ишқ** — ишқ асли, ишқ асоси:
Нутфа ки бўлуб бу мазҳари ишқ,
Маъни садафида гавҳари ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 60б6;
Қ-эй ҳажр тунида ахтари ишқ,
Рахшанда нечукки гавҳари ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 66а9;

≈ **и коний** — ҳақиқий гавҳар; чин инсон:
Солики Фоний ва гавҳари коний, орифий маоний Саййид Ҳасан Ардашер.
*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* 526;

≈ **и маоний** — маънолар гавҳари; маъноли сўзлар, сермазмун иборалар:
[Қосид] қўйнида номаи саросар зеби алфоз ва гавҳари маоний, ул ҳуққа оғзини муҳри ихфо урған, балки у нома бошин ғайр кўзи тушмасин деб ёпуштурған. *Муншаот,* 123;

≈ **и маъни** — маъноли сўз, қимматли гап, етук мазмунли сўз:
Гавҳари маъники мазкур айладинг,
Номуносиб амр мазбур айладинг. *Лисонут-тайр,* 47-14;

≈ **и мақсуд** — энг қадру қимматга сазовор бўлган бурж; мақсаднинг асли, асосий мақсад; мақсадни қадрловчи:
Кимни пушаймонлиғ этиб ашкпош,
Гавҳари мақсуд анга ҳар қатра ёш.
*Ҳайратул-аброр,* 155-15;

≈ **и меҳр** — қуёш:
Илми дарёсига ҳубоб сипеҳр,
Йўқки ул баҳр ичинда гавҳари меҳр. *Сабъаи сайёр,* 25-5;

≈ **и пок** — улуғлик, инсоннинг поклиги, чин инсон:
Сени ҳақ айлади чун гавҳари пок,
Поклар суҳбатидин айлама бок.
*Хазойинул-маоний,* IVа-421;

≈ **и обдор** — сержило, ёниб турувчи, бебаҳо гавҳар:
Бир ов ҳангомаси ғавғосида ва чопмоқ ва отмоқ орасида Хисрав Парвезнинг сарафрозлиқ тожидин гавҳари обдор ва дурри шоҳвор узулуб ерга тушти. *Маҳбубул-қулуб,* 82;

≈ **и олий миқдор** — қадри баланд, олий қадр:
... асолат баҳрининг дурри шаҳвори, адолат маъданининг гавҳари олий миқдори... Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон... *Муҳокаматул-луғатайн,* 34;

≈ **и улви** — баланд мартабали, асл даражали:
Зотинг эди гавҳари улви нажод,
Тутмади ер сояси бирла савод. *Ҳайратул-аброр,* 20-10;

≈ **и уммоний** — денгиз гавҳари:
Гозургоҳнинг ушоқ тоши лаъли кони ва гавҳари уммонийға танноз. *Вақфия,* 718;

≈ **и шабчароғ** — кечаси чироғдек ёниб нур берувчи гавҳар;

кўнгилни ёритувчи, баҳраманд қилувчи:

Бу гавҳари шабчароғ ҳар тийра рўзгор лойиқи эмас ва бу шамъи тавфиқни ҳодийи иноят ҳар кимга бермас. *Маҳбубул-қулуб,* 64;

Бал машъали фароғ сенсен,
Ё гавҳари шабчароғ сенсен. *Лайли ва Мажнун,* 66*а*10;

≈ **и шаҳвор** — шоҳларга муносиб гавҳар; энг улуғ, қимматли:

Боштин-оёқ гавҳари шаҳвор эди,
Қайси гуҳар «Туҳфатул аҳрор» эди. *Ҳайратул-аброр,* 31-7;

≈ **и якдона** — яккаю ягона, камёб; энг асл, керакли мақсад:

Мавлоно Фахриддин Луристонийки, ўз замонасининг ягонаси ва ҳақиқат баҳрининг гавҳари якдонаси эркандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;

Инсу малак жони у жононаси,
Икки жаҳон гавҳари якдонаси. *Ҳайратул-аброр,* 18-2;

≈ **и якто** — қимматбаҳо тош; улуғ зот, аслзода, яккаю ягона:

Бу рисолада мастур бўлгон гуруҳнинг муқтадо ва пешвоси ул гавҳари яктодур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

Мавлоно Нуриддин Абдурраҳмон Жомий... бу рисолада мастур бўлғон гуруҳнинг муқтадоси ва пешвоси ул гавҳари яктодур... *Мажолисун-нафоис,* 83;

≈ **и мақсуд топ-** — мақсад гавҳарига етишмоқ, асл мақсадга эришмоқ:

Муқбил адаб ва тавозуъ фойдасидин гавҳари мақсуд топиб, шоҳ гулшанида ором топти. *Маҳбубул-қулуб,* 83;

≈ **и мақсуд тила-** — асл мақсадни хоҳламоқ:

Бу дарёға кирган гавҳари мақсуд тиласа дам асрамоқ керак. *Маҳбубул-қулуб,* 84;

≈ **соч-** — чиройли сўзлар айтмоқ:

Нутқунг сочибон базмда гавҳар, ё раб,
Ё рабки, ижобат айлагил ҳар ё раб. *Хазойинул-маоний,* I*б*-744;

Боди хазондек дирами зар сочиб,
Абри баҳори киби гавҳар сочиб. *Ҳайратул-аброр,* 41-13;

≈ **ўл-** — улуғ бўлмоқ, ҳурматли ўлмоқ:

Гавҳар ўлди ҳиммати одам садаф,
Бу садафқа ул гуҳардиндир шараф. *Лисонут-тайр,* 130-11.

**ГАВҲАРАФШОН** — гавҳар сочувчи, гавҳар ёғдирувчи:

Ки бор абри баҳори гавҳарафшон,
Чоқин ҳам олам аҳлиға зарафшон. *Хазойинул-маоний,* III*б*-696;

Бу сафҳани айлаган зарафшон,
Сўз бу сифат этти гавҳарафшон. *Лайли ва Мажнун,* 91*а*9.

**ГАВҲАРБОР** — гавҳар сочувчи, гавҳар ёғдирувчи; бу ерда сўз меваси мазмуни гавҳарга ташбеҳ этилган:

Қаддинг ул нахлики, бори гавҳари алфоз эрур,
Оллоҳ-оллоҳ, не қадар раъноу гавҳарбор лафз. *Хазойинул-маоний,* III*б*-289.

**ГАВҲАРЗОЙ** — гавҳар яратувчи; қимматбаҳо, нодир маънолар ифода этувчи:

Дарёеки, табъи гавҳарзойи била бу даврон жайби гавҳардин тўла ва даврон аҳли қўйни ва этаги жавоҳирдин мамлу бўладур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

Табъи гавҳарзойи била бу даврон жайби гавҳардин тўла. *Мажолисун-нафоис,* 83.

**ГАВҲАРЛИК** — гавҳарлик; пок гавҳарлик аҳли маоний; донишманд кишилар, илм аҳли, улуғлар:

Сўзумга пок маоний гавҳари тож ва ўзумга пок гавҳарлик аҳли маоний муҳтож бўлди. *Вақфия,* 717.

**ГАВҲАРНИГОР** — гавҳар безакли; қимматбаҳо безаклар билан безатилган:

Ясадилар ул уйни гавҳарнигор,
Сутунин вале қилдилар зарнигор. *Сабъаи сайёр,* 25-3.

**ГАВҲАРНИСОР** — яхши сўзлар билан мақташ:

мадҳида хома найининг шакарборлиғи ва кўнгул садафининг гавҳарнисорлиғи... *Сабъаи сайёр,* 25-3.

**ГАВҲАРОРОЙ** — маъноларни безатувчи:

Чун қасойидға қасд этиб ройи,
Дур сочиб табъи гавҳароройи. *Сабъаи сайёр,* 26-12.

**ГАВҲАРПОШ** — гавҳар сочувчи, ёғду берувчи, нур сочувчи:

Лаби лаълини гавҳарпош қилди,
Бу янглиғ нукта дуррин фош қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**ГАВҲАРПОШЛИҚ** — гавҳар сочувчилик, ёғду сочувчилик:

Тартиби таърифида табъи балоғат шиор гавҳарпошлиқ кўргузмак. *Садди Искандарий,* 292а7.

**ГАВҲАРРЕЗ** — мўътабар, қимматли сўз айтувчи, гавҳар тўкувчи:

Ўзларининг хуршед файз табъларидин зуҳур қилғон рисолаки, ўз гавҳаррез қаламларидин нигориш топибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 32;

Бу ҳазратким, бу мажлис аҳлининг садрнишинидурлар саҳоби маонийлари гавҳаррез... *Мажолисун-нафоис,* 135.

**ГАВҲАРСАНЖ** — сўз сараловчиси, ўлчовчи:

Сўз тилисмидин улки очти ганж,
Бўлди мезони табъи гавҳарсанж. *Сабъаи сайёр,* 41-4.

**ГАВҲАРФИШОН** — 1. баҳрали, баракали, қимматбаҳо ёмғир, ёғинтўкин:

Ало то қуёш зарфишон ўлғуси,
Саҳоб илги гавҳарфишон ўлғуси.
*Садди Искандарий,* 246а4;

2. безак берувчи:

Не коғазгаким килки гавҳарфишон,
Қилиб меҳри заркаш анга зарфишон.
*Садди Искандарий,* 241б7;

3. дур сочувчи; хаттот:

Аввалидур муншийи гавҳарфишон,
Ким гахи ул рукъа ёзар, гаҳ нишон. *Ҳайратул-аброр,* 133-25;

4. наф етказувчи, баҳраманд қилувчи:

Ул икисидин бири гавҳарфишон,
Гавхарила нури яқиндин нишон. *Ҳайратул-аброр,* 30-22.

**ГАВҲАРФИШОНЛИҒ** — гавҳар сочувчилик, гавҳар сочишлик; маънодор сўзлар сўзлаш, ширинсуханлик, ўта нотиқлик:

Аёғдин бошиға хисрав нишонлиғ,
Сўзида баҳрдек гавхарфишонлиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 101;
...тил хомаси гавҳарфишонлигидин не натижа. *Муншаот,* 149.

**ГАДО** — 1. гадо, тиланчи, сойил:

Тиланчи ва гадо кўпраги беғайрат ва беҳаё.
*Маҳбубул-қулуб,* 50;

Куйинга киргач мени мунглуғ, ҳужум этти рақиб,
Уйлаким, итлар гадо кўрганда ғавғо қилдилар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-157;

2. фақир, камбагал, бечора:

Қуфл очарда гадову соҳиби тож,
Тенг бўлурлар калидга муҳтож. *Муншаот,* 99;
Мавлоно Муҳаммад Бадахший подшоҳ ва гадоға мақбул ва мулойимдур. *Мажолисун-нафоис,* 148;

3. бахил; текинхўр:

Гадо улдурким сочмағай ва тергай. *Маҳбубул-қулуб,* 74;

4. ошиқ:

То гадойингдур Навоий тахт ила тож истамас,
Эй гадойингнинг гадойи барча аҳли тахту тож.
*Хазойинул-маоний,* Iб-111;

Мен ишқ эли гадоси, сен ҳусн элига султон
Бўлмас гадоға ҳаргиз султон висоли имкон.
*Мезонул-авзон,* 48;

5. толиб, истовчи:

Остонинниг гадойи шоҳлар,
Қуллуқиға муфтахир огоҳлар. *Лисонут-тайр,* 68-2;

Нега мойилки бу гадонг ўлгай,
Анга тутким сенинг ризонг ўлғай. *Сабъаи сайёр,* 10-5;

≈ **йи муваҳҳиш** — ваҳшатга солувчи гадо, қўрқинчли сойил:

Улуғ кичикдин ҳар турлукда гадойи муваҳҳиш, фосид хавотиридек софий кўнгулга мушаввиш. *Маҳбубул-қулуб,* 50;

≈ **йи ниёзманд** — ҳожатманд, муҳтож гадо:

Бениёзлиғи жанбида чархи нигун бир гадойи ниёзманд, чорасозлиғи оллида даҳри буқаламун бир бечораи ажзпайванд. *Маҳбубул-қулуб,* 2;

≈ **у шоҳ** — ҳамма:

Ҳажр аро истар жамолинг ҳам Навоий, ҳам кўнгул,
Ким тиларлар тийра тунларда гадову шоҳ шамъ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-230.

**ГАДОЗОДА** — гадойбачча; ≈ **и хирадманд** — ақлли гадойбачча:

...гадозодаи хирадманд акобир ҳамрози, ғанийзодаи лаванд арзол дамсози. *Маҳбубул-қулуб,* 145.

**ГАДОЛИҚ//ГАДОЛИҒ** — 1. гадолик, тиланчилик:

Эгри йўлар кўргузуб нафси даний,
Солибон шайду гадолиққа ани. *Лисонут-тайр,* 38-17;

Анга тенг подшолиғ ё гадолиғ
Гадолиққа тенг этмай подшолиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 36;

2. бечоралик, ошиқлик:

Фақир иккаласи бузургвори рафеъ миқдорға ниёзмандлиғ ва гадолиғ юзидин татаббуъ қилибмен ва отин «Туҳфатул-афкор» дебмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* 26;

≈ **ашки соч-** — муҳтожлик йиғиси, тиланчилик кўз ёшини тўкмоқ:

Гадолиғ ашкин сочмоқ ва шайъанлиллаҳ овучин очмоқ.
*Лайли ва Мажнун,* 55б6;

≈ **эт-** — тиламак, истамак, орзу этмак:

Гадолиғ этти Навоий анинг висолини, лек,
Шаҳ этса ор не тонг бенаво гадолардин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-287.

**ГАДОШЕВАЛИК** — гадога ўхшашлик, тиланчига монандлик:

Хасис табъға дўстедур лаимваш гадошевалик ва разолат анинг тавриға хуш. *Маҳбубул-қулуб,* 75.

**ГАЖ** — махсус девор сувоғига ишлатиладиган ганч:

Икки рахна сори равон бордилар,
Гажу хишт ила руст буткордилар.
*Садди Искандарий,* 277б3.

**ГАЖАК** — 1. гажак, чаккага тушиб буралиб турган соч толалари:

Зулфунг устида гажак қуллоблар тақлидидур,
Йўқса килки сунъдин ул турранинг ташдидидур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-153;

Гажакдек ки зулфум ора тобдур,

Кўнгулларни тортарға қуллобдур.
*Садди Искандарий,* 299б9;

2. илмоқ, чўп, махсус таёқ:
Кейин боғлади қўлларин чунки руст,
Гажак бирла тутти отин даги чуст.
*Садди Искандарий,* 302б10.

**ГАЖАКЛИК** — эгик ҳалқа, илмоқ:
Юруб оқибат ваҳшзоди ҳарун,
Анинг сори солди гажаклик сутун.
*Садди Искандарий,* 302б9.

**ГАЖКОРЛИҚ//ГАЖКОРЛИҒ** — ганч билан ишланган:
Ҳам кирибон ҳам чиқиб андин насим,
Тошида гажкорлиғи сода сийм. *Ҳайратул-аброр,* 53-21;
Бўлуб гажкорлиғ сиймин равоқи,
Нечукким қош ичинда кўзнинг оқи. *Фарҳод ва Ширин,* 46.

**ГАЗ** — 1. камоннинг парсиз ўқи:
Ё биров газ бирла бўлғай қотилинг
Ё гуруҳа бирла қилғай бисмилинг. *Лисонут-тайр,* 44-11;

2. андоза, таёқ, чўп:
Сойислиғиға зуҳул уруб фол,
Газ даста била қўлида ғарбол. *Лайли ва Мажнун,* 55а17.

**ГАЗАК** — 1. май ичгандан сўнг тановул қилинадиган енгил овқат:
Давр аёғин, соқиё, тутғонда лаълинг қил газак,
Ким майе еткурмамиш жуз заҳри даврон оғзима.
*Хазойинул-маоний,* IIа-306;

Емакка улус майли бўлғонда фош,
Газак ўртадин чиқди, тортилди ош.
*Садди Искандарий,* 294а12;

2. яранинг совуқ тегиб қизариши, газак олиши:
Ҳамул уч-тўрт кунда гўё бир узвиға туган қўпуб, ул жароҳат газак бўлуб, охир бўлди. *Хамсатул-мутаҳайййирин,* 707.

**ГАЗАНД** — зарар, зиён, озор:
Оразинг муштоқидур бу кўзки, бўлмиш дардманд,
Гарчи бордур дардлиғ кўзга ёруқлиқдин газанд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-139;

Хожанинг суду моясига газанд,
Тегуруб икки бул-ажаб фарзанд. *Сабъаи-сайёр,* 175-10;

≈ **ет-** — зиён кўрмоқ, заҳмат чекмоқ:
Етмайин жониға ҳажридин газанд,
Сурати васлида ҳар дам нақшбанд. *Лисонут-тайр,* 62-4;

≈ **еткур-** — зарар кўрсатмоқ, жароҳат қилмоқ:
Мунча сўзга бу лаими худписанд
Онга ханжар бирла еткурмиш газанд. *Лисонут-тайр,* 50-12;

≈ **тегур-** — зарар етказмоқ:
Ким кўрса бу ҳоли бадписанди,
Жониға тегурмагай газанди. *Лайли ва Мажнун,* 67а6.

**ГАЗАНДА** — ништар урувчи (ари, чаён):
Осуда чарандаву паранда,
Уйқуда газандаву даранда. *Лайли ва Мажнун,* 88а3.

**ГАЗОФ** — 1. ёлғон, бемаъни, асоссиз, уйдирма, сохта:
Эйки ошиқсен бировга келса ҳар дам юз бало,
Шукрдин ўзга не сўзким айтсанг бордур газоф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-307;

Манга ҳам бор эди ишқида лофи,
Тилармен бўлмағай лофим газофи. *Фарҳод ва Ширин,* 205;

2. риёкорлик:
Лек номус ўлтурурким кўп газоф.
Зоҳир айлабмен уруб тақвода лоф. *Лисонут-тайр,* 170-9;

**лофи газоф ур-** — ёлғон сўзламоқ, беҳуда, асоссиз гапирмоқ, беҳуда валақламоқ:

Офият вақти уруб лофи газоф,
Тушти чун иш ўзни тутқайсиз маоф. *Лисонут-тайр,* 86-10.

**ГАЙБУР//ҚАЙБУР** — ўқ:

Чун ки солди ики қўлига ишкол,
Гайбур отиб бўғузлади филҳол. *Сабъаи сайёр,* 181-2.

**ГАЛА** — гала, тўп, тўда, пода:

Ишқдин кўп гала назм этти Навоий, билмон,
Найлагай турфа ғазолиға етушса бу ғазал.
*Хазойинул-маоний,* III6-384;

Шайх кундуз галадин огоҳ эди,
Кеча манзилгоҳи оташгоҳ эди. *Лисонут-тайр,* 84-14.

**ГАНАРГА-** — галдирамоқ, беҳолланмоқ, гарангланмоқ:

Турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳор қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки... андоққи... ганаргамак ва сиғриқмоқ ва сиғинмоқ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 7.

**ГАНГИРА-** — гангирамоқ, эсини йўқотмоқ, беҳуш бўлмоқ:

Турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳор қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки... андоққи гангирамоқ, ядамоқ, қадамоқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* 8.

**ГАНДАРА-** — айнимоқ, ҳидланмоқ:

Ҳар киши замзам суйидин келтуруб,
Гандарабон шишада басқим туруб. *Ҳайратул-аброр,* 126-4.

**ГАНЖ** — 1. хазина, бойлик, ганж:

Мунчаким вайрона кездим ганж бир ҳам йўқ эди,
Бўйла вайрон ким кўрубтур унда мадфун мунча ганж.
*Хазойинул-маоний,* I6-737;

Ҳимматсиз ганж топса, бийикларга ҳамдаст бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 111;

2. нақд, олтин, кумуш:

Тўкай олингга ул қадар молу ганж,
Ки етсун сипоҳингга йиғмоқда ранж.
*Садди Искандарий,* 289б10;

Султон Искандар Шерозий... етти ё секиз йиллиқ салтанатида гўёки уч ганж топибдур. *Мажолисун-нафоис,* 197;

3. илм, билим; маъно:

...ул ганж жавоҳиридин замир сайрафиси ниҳоятсиз қийматлиғ лаъл ва дурри самин олди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

Дема йилон, аждар эрур нақд санж,
Музмар анинг жавфида юз турфа ганж.
*Ҳайратул-аброр,* 131-14;

4. мақсад, муддао:

Яъни анга ганж ким ҳавасдур,
Чирмашса йилон ажаб эмасдур. *Лайли ва Мажнун,* 88а-16;

5. қимматбаҳо сўзлар, тўплам, бебаҳо тўплам («Хамса»га ишора):

Тўрт девон бирла назми Панж ганж,
Даст берди чекмайин андуҳу ранж. *Лисонут-тайр,* 207-4;

Бу беш ганждинким жаҳондур тўло,
Ки кўк жавфида доғи йўқдур хало.
*Садди Искандарий,* 241б3;

6. бахт қуши; Семурғ:

Ганж эрди, лек манфий зот анга,
Ёшурун ҳусн эрди кун миръот анга. *Лисонут-тайр,* 63-11;

≈ **и бақо** — маънавий тириклик:

Ганжи бақо зикрига ул ким етиб,
Бу дур ила риштани тасбиҳ этиб.
*Ҳайратул-аброр,* 3-4;

≈ **и беинтиҳо** — туганмас хазина:
Назарға келиб ганжи беинтиҳо,
Вале ҳар бири узра юз аждаҳо.
*Садди Искандарий,* 243б2;

≈ **и бодовард** — ел келтирган ганж (Хисрави Парвезнинг саккиз хазинасидан иккинчисининг номи. Афсонага кўра, Рум қайсари Парвездан қўрқиб бойликларини кемаларга ортиб оролга қочираётганда денгизда қаттиқ шамол туриб, кемаларни Парвез томонга сурган. Парвез бу бойликни қўлга киритиб «Ганжи бодовард» деб номлаган), шамол келтирган бойлик:
Ел келтиргач куйи туфроғини, топтим шоҳлиғ
Эй Навоий, қил тамошо ганжи бодовардима.
*Хазойинул-маоний,* IVб-560;

≈ **и илм** — илм макони, илм хазинаси:
Ганжи илм эттим кўнгул кунжин, етишгач сели ишқ,
Ҳар иморатки қилиб эрдим хароб ўлди яна.
*Хазойинул-маоний,* Iб-551;

≈ **и иқбол** — бахт хазинаси:
Ва гар яхшилиқ кимга афъол эрур
Жазоси анинг ганжи иқбол эрур. *Садди Искандарий,* 285а8;

≈ **и махзан** — давлатмандлик:
Бирига неча ганжи махзан тўлуб
Яна бирга етганда тазъиф ўлуб. *Садди Искандарий,* 266б1;

≈ **и мақсуд** — мақсад хазинаси, муддао:
Ганжи мақсуд кимга бўлса умид,
Ул насиҳатлар эрур анга калид. *Муншаот,* 99;

≈ **и роз** — сирлар хазинаси:
Ҳам қилиб ўз сирри бирла ганжи роз
Ҳам хилофат бирла айлаб сарфароз. *Лисонут-тайр,* 5-13;
Тангри ки инсонни қилиб ганжи роз,
Сўз била ҳайвондин анга имтиёз. *Ҳайратул-аброр,* 34-3;

≈ **и файз** — файз бойлиги, файзлик, файзга бой:
Эрур орифқа ганжи файз етса,
Иши дам урмайин ани ёшурмоқ. *Хазойинул-маоний,* IIа413;

≈ **и шингарф** — ярашиғли бойлик; тотли ҳаёт:
Биров топти Машриқда ганжи шигарф
Ёзиғлиғ эшигида бу турфа ҳарф. *Садди Искандарий,* 311а14;

≈ **и қаноат** — қаноат хазинаси, қаноатли бўлиш, қаноатга бой бўлиш:
Ганжи қаноат эрур арчи салтанат валек,
Элдин тамаъни узгали мардоналиғ керак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-723;

≈ **и Қорун** — Қорун бойлиги (Мусо пайғамбар замонидаги энг катта бадавлат одам):
Сафар асбоби бирла ҳар сафина,
Нечукким ганжи Қорундин дафина. *Фарҳод ва Ширин,* 97;
Насиби анинг бир аёқ ош эрур бас,
Агар ганжи Қорун эрур муддаоси.
*Хазойинул-маоний,* Iа-479;

≈ **тут-** — хазина, бойлик тўпламоқ:
Ул балолар бирла ўлмак хору зор,
Ганж тутмоқ душман илкида қарор. *Лисонут-тайр,* 57-6.

**ГАНЖИНА** — хазина, кон:
Важҳи май жон нақдига тан доғидур, эй муғбача,

Хилқатим ганжинасин юз қатла гар худ ахтарай.
*Хазойинул-маоний,* Iа-395;
Қилиб кўнглини роз ганжинаси,
Юзин айладинг зот ойинаси. *Садди Искандарий,* 236б8.

**ГАНЖПОШ** — олтинлар, дурлар сочувчи (қуйидаги байтда Низомий Ганжавий ва унинг «Панж ганж»ига ишора бор):
Анинг бу ганжидин топмай киши ком,
Нечукким ганжпоши Ганжа ором. *Фарҳод ва Ширин,* 13;
Бу тил била кимса топмади ком,
Жуз ганжфишони Ганжа ором. *Лайли ва Мажнун,* 56а12.

**ГАНЖУР** — хазиначи, хазина сақловчи:
Анинг ошуфта ҳолидин бу ранжур,
Нечукким ганжи яғмо топса ганжур. *Фарҳод ва Ширин,* 39;
Алар ул хазойинға ганжур ўлуб
Аларнинг нигоҳбони бу мўр ўлуб
*Садди Искандарий,* 300б12.

**ГАР** — 1. агар:
Қаю уй ичра бўлса шуъла мавжуд,
Эмасдур уйга боке гар чиқар дуд. *Фарҳод ва Ширин,* 92;
Не учун киймиш қизил тўн даҳр бўстонида гул,
Гар оқизмоқ истамас ошуфта булбул қонини.
*Хазойинул-маоний,* Iб-615;
2. хоҳ:
Онсизин эрмас эрди бир соат,
Хоҳ айш айласун ва гар тоат. *Сабъаи сайёр,* 192-4;
3. ёки, ё:
Музаҳҳаб қилиб они боштин аёқ
Агар раҳба, гар бурж, гар худ равоқ.
*Садди Искандарий,* 293б17;
4. гарчи, агарчи:
Гар оти ўлуб замон бадии
Зоти келиб инсу жон бадии. *Лайли ва Мажнун,* 58а21.

**ГАРАВ** — гаров:
Ки машъуф ўлуб жоми мастонаға,
Гарав айлабон хирқа майхонаға. *Садди Искандарий,* 242а14;
Май учун зуҳдум ридосин, ол гарав, эй пийри дайр,
Дема найлай, чун харобот аҳли ичса бода суз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-117;
То жаҳон бўлғай ул икав бўлсун,
Қўлларида жаҳон гарав бўлсун. *Сабъаи сайёр,* 40-19.

**ГАРД I** — 1. чанг, ғубор:
Ёзда баъзи гард ва иссиғ баҳонаси била каримаси амридин... ғофил эрдилар. *Вақфия,* 719;
Чу ул аждар била қилғанда новард,
Тутуб эрди жаҳонни қийргун гард. *Фарҳод ва Ширин,* 73;
2. юрувчи, кезувчи:
Қилиб ел хайлидек бир дам жаҳонгард,
Бухор ажзоси янглиғ осмон гард, *Фарҳод ва Ширин,* 217;
3. ғам ғубори; ғам, ҳасрат:
Тоши ушатиб нишот аёғин
Гарди яшуруб тараб чароғин. *Лайли ва Мажнун,* 90а11;
Насими ки зайлиға еткурса гард
Анинг дардидин тортқай оҳи сард.
*Садди Искандарий,* 318б1;
4. асар, нишона, из; фойда, баҳра, наф:
Кириб рахши гетинавардинг била,
Еруттунг бу кишварни гардинг била.
*Садди Искандарий,* 286а10;

Равшан ўлуб юзидин ул боргоҳ
Сурма қилиб гардини бу коргоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 26-1;

5. тупроқ заррачалари:
Жисмим гардин учирди оҳим,
Эй чарх, аримадиму гуноҳим. *Лайли ва Мажнун,* 91б15;

6. юк, қолдиқ:
Тани йўл гардидин чу пок ўлди,
Чиқибон хожа завқнок ўлди. *Сабъаи сайёр,* 94-18;

7. парда, ҳижоб; амалдорлик либоси:
Хилъати давлат яланг эгнимда гард,
Икки аёғ сайрим учун раҳнавард. *Ҳайратул-аброр,* 197-26;

≈ **и анбар** — анбар зарраси; хушбўй, қора соч, соч толалари:
Хилватга кириб очиб суманбар
Кўрди суман узра гарди анбар. *Лайли ва Мажнун,* 81а7;

≈ **и бало** — бало ғубори, кулфат:
Сарвари оҳин байтул — эҳзониға офат дегани хушоянда дебтур ва вайронидин гарди бало бошиға ёғарини дилрабоянда адо қилибдир. *Мажолисун-нафоис,* 227;

≈ **и наълайн** — ковуш чанги:
Қуёш чунки нур англамай айнидин,
Ани ёрутуб гарди наълайнидин. *Садди Искандарий,* 241б8;

≈ **и роҳ** — йўл чанги:
Яъни бори узрадур паноҳинг,
Бор ўлжаки бор гарди роҳинг. *Лайли ва Мажнун,* 53а21;

≈ **и сурма** — сурма чанги; назар, эътибор:
Ҳам мавкиб ҳумоюндинким, гарди сурмаси адолат ва нусрат кўзлари равшан. *Муншаот,* 145;

≈ **и тааб** — хасталик гарди, дард, ғам:
Шоҳ андоқ ул иштин тарабнок ўлуб,
Ки гарди тааб кўнглидин пок ўлуб.
*Садди Искандарий,* 303а13;

≈ **айла-** — қоронғи қилмоқ:
Гард айлади боғни шабистон,
Яфроғ ани қилди кавкабистон. *Лайли ва Мажнун,* 92а18;

≈ **эт-** — эзмоқ, хаста этмоқ:
Дарди хоки танини гард этти,
Гардни қўйики кўҳи дард этти. *Сабъаи сайёр,* 66-23;

**фано гардини қоқ-** — йўқлик чангу ғуборини қоқмоқ:
Димоғим заъфига ашк этса ҳосил,
Юзум узра фано гардини қоққил. *Вақфия,* 717;

≈ **и фано ўлтир-** — емирилмоқ, хароб бўлмоқ:
Анинг ёнида шаҳр қилди бино,
Ки ўлтурмасин анга гарди фано. *Садди Искандарий,* 272а7.

**ГАРД** II — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб, айланувчи, кезувчи маъноларини билдиради:
Қилиб ел хайлидек бир дам жаҳонгард,
Бухор ажзоси янглиғ осмонгард. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**ГАРДАНИ** — мушт туширмоқ:
Орқага дастори учи теккани,
Тебранури бирла уруб гардани. *Ҳайратул-аброр,* 159-6.

**ГАРДАНБАСТА** — бўйни боғланган:
Бўлуб рухсориға ҳар сори гуллар,
Желилик барча гарданбаста қуллар. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ГАРДАНДА** — айланувчи; **гунбази гардандаи олий бунёд** — айланувчи осмон:
Ким гунбази гардандаи олий бунёд,
То даврида таъжилға бўлғай муътод.
*Хамсатул-мутаҳайиирин,* 695.

**ГАРДАНФАРОЗ** — узун бўйинли; манманлик, кеккайиш:

Қилиб жилва ҳар ён вале масти ноз,
Суроҳи киби масту гарданфароз.
*Садди Искандарий*, 283б2.

**ГАРДИШ** — юриш, ҳаракат, айланиш:

Аларгаки қодир эмастур киши,
Билинмас сукуни била гардиши. *Садди Искандарий*, 309а16;

≈ **и айём** — замона ўтиши, кунлар ўтиши:

Ул тараф ур тобу қўн ул том уза,
Сарфароз ўл гардиши айём уза. *Лисонут-тайр*, 33-16;
Ҳусн сотма шафақинг рангидин, эй золи сипеҳр,
Ким ани қўймағуси гардиши айём қизил.
*Хазойинул-маоний*, Iа-285;

≈ **и даврон** — замон ўзгариши, давр ўтиши; ўткинчи дунё:

Ул кишиким тузлук эрур шон анга,
Душман эрур гардиши даврон анга.
*Ҳайратул-аброр*, 121-13;

≈ **и замон** — ўзгариш, хилма-хиллик:

Ким қилди чу гардиши замона,
Мажнун сўзин эл аро фасона. *Лайли ва Мажнун*, 68а2;

≈ **и чарх** — айланиш, йўлланиш:

Анга доғи гардиши чархи барин,
Салтанат ичра бериб андоқ нигин. *Ҳайратул-аброр*, 120-24.

**ГАРДИШНАМОЙ** — айланма, айланишни кўрсатувчи:

Бошиға парвоз ила гардишнамой,
Ўйлаки султон боши узра хумой. *Ҳайратул-аброр*, 124-3.

**ГАРДОЛУД** — чангга ботган, чанг босган:

Инфиолингдин қуёш кирди қаро туфроғ аро,
Қилғанингда жилва ул рухсори гардолуд ила.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-541.

**ГАРДОН** — айланадиган, айланма; ≈ **бўл**: айланмоқ; атрофида гирди-капалак бўлмоқ; хизматда бўлмоқ:

Қулоққа бўлса гардон халқ учун фикр,
Эшиттурсам садойи ҳалқаи зикр. *Вақфия*, 717;
Бўлуб гардон анингдек тўрт саркор,
Ки саргардон қолиб бу етти паргор. *Фарҳод ва Ширин*, 42.

**ГАРДУН** — 1. осмон, фалак:

Ишқ даштида бало гарди манга чун парда бас,
Атласи гардунни ёпмасмен тани урёнима.
*Хазойинул-маоний*, IIа-322;
Сайрдин гардунға солди изтирор,
Ерга онинг жавфида берди қарор. *Лисонут-тайр*, 3-7;
Гуҳар чўмса дарёға бўлсун ҳаёт,
Қуёш ботса гардунға етсун сабот.
*Садди Искандарий*, 318а16;

2. дунё, олам, жаҳон:

Анга даги гардун жафо айлади,
Ажал чоҳиға мубтало айлади. *Тарихи мулуки ажам*, 519;

3. осмон, фалак, чарх:

То абад мардуду малъун айлабон,
Ибрати офоқу гардун айлабон. *Лисонут-тайр*, 5-11;
Ҳамоно қатъ ўлуб гардун нифоқи
Ажаб мансуба тушти иттифоқи *Фарҳод ва Ширин*, 170;

4. арава:

Жанбида гардун кўрубон тавсанин,
Ўйки юруб янчар анинг хирманин. *Ҳайратул-аброр*, 40-17;

5. юксак, баланд:

Ки гардун маснадо, анжум сипоҳо,

Ҳумоюн оразо, исматпаноҳо. *Фарҳод ва Ширин,* 169;
**баҳри** — осмон денгизи; дунё, олам:
Чун алар латойифи назми андин кўпроқдурким гардун баҳри андин тошар. *Мажолисун-нафоис,* 83.

**ГАРДУНАСОС** — баланд, юқори, олий:
Тўрида тахти урдилар гардунасос,
Зебу зийнат онда беҳадду қиёс. *Лисонут-тайр,* 81-12.

**ГАРДУНВАШ** — фалакваш, осмондек юксак:
Тилисм айлаб бу гардунваш ҳисорин,
Қилиб маҳзун ҳисори ичра борин. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ГАРДУНВОР** — кўкдай, осмон каби; ≈ **қад** — кўкдай юксак қад:
Эй Навоий, ул қуёш васлин гадолиғ қилғали,
Зоҳир айлабмен сариғлиғ далқу гардунвор қад.
*Хазойинул-маоний,* Iб-141.

**ГАРДУНЖАНОБ** — баланд даражали, улуғ мартабали, қудратли:
Чу хоқон кейин қолди айлаб ҳижоб,
Чиқорди чиқиб шоҳи гардунжаноб.
*Садди Искандарий,* 290б4;
Подшоҳе бор эди гардунжаноб,
Махзану ганжи сипоҳдек беҳисоб. *Лисонут-тайр,* 152-6.

**ГАРДУНМАОБ** — осмонда бўладиган, осмонга тегишли:
Алам чекти чун субҳи гардунмаоб,
Юз очти шаҳи мағриби интисоб. *Садди Искандарий,* 302а15.

**ГАРДУННАМОЙ** — айланма, шарга ўхшаш (қуёшга ишора):
Қўлидин гоҳи меҳри гардуннамой
Гоҳи бармоғидин ики пора ой.
*Садди Искандарий,* 301а16.

**ГАРДУНСАРИР** — баланд, улкан тахтли; қудратли шоҳ:
Ҳам қуёшдек ҳусн ила офоқгир,
Ҳам қамардек инак била гардунсарир. *Лисонут-тайр,* 152-10;
Қаю шоҳ ким довари тахтгир,
Не довар шаҳаншоҳи гардунсарир.
*Садди Искандарий,* 244б16.

**ГАРДУНСОЙ** — кўкка тегувчи, жуда юксак:
Ул ҳазратнинг мавкиби гардунсойи неча қатла ул манзилни ғайрати биҳишти барин... қилди. *Вақфия,* 718;
Ҳамул водию гардунсой хоро,
Ки кўрмиш эрдим ўлди ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**ГАРДУНХАРОШ** — осмонга тақалган, осмонни тирнаган:
Рифъат жаҳонининг қуллаи гардунхароши... Ҳусайн Баҳодирхон... *Муҳокаматул-луғатайн,* 34.

**ГАРДУНХИРОМ** — кўкда кезувчи:
Ким расулиллоҳға бўлғач бу мақом,
Ким буроқин айлади гардунхиром. *Лисонут-тайр,* 165-5.

**ГАРДУНШУКУҲ** — энг юқори шон-шавкатли:
Дуолар қилиб муттафиқ ул гуруҳ,
Дедиларки, эй шаҳи гардуншукуҳ.
*Садди Искандарий,* 296а17.

**ГАРИ** — арзирли, лойиқ, муносиб:
Берсалар ишқ аҳли юз жон ҳар бири,
Ҳусни юз минг мунчаға қилғай гари. *Лисонут-тайр,* 118-8.

**ГАРМ** — 1. иссиқ, қайноқ:
Совуғ оҳиким чекармен, гарм ўлур оқмоққа ашк,
Чашмаларда сув бўлур иссиқ, ҳаво бўлғоч совуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-323;
Ва гар кўрса иш бутмас озарм ила,
Темур юмшамас пўзиши гарм ила.
*Садди Искандарий,* 286а1;

2. жозибали, жўшқин:

Хожа Муайяд Меҳна... ваъз мажолиси бағоят гарм ва пуршур воқеъ эрди. *Мажолисун-нафоис,* 49;

3. тез, қизғин:

Эй хуш, ул раҳрави гармки бу йўл қатъин,
Барқи хотифдек этар даҳрни айлаб равшан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-442;

4. қаттиқ, қатъийлик билан:

Икки сори мундоқ ўлғоч озарм,
Бир-бирини суриштилар гарм. *Лайли ва Мажнун,* 74б18;

≈ **сайр** — иссиқ ўлкада учувчи қушлар:

Ким қушедурмен маконим гарм сайр,
Ҳинд ақсосида қилғон сайри тайр. *Лисонут-тайр,* 37-4;

≈ **и мехр** — меҳри иссиқ; муҳаббатлик:

Гарми меҳр ўлғон ила золи фалак топма фириб,
Ким бу айёранинг асру кўп эрур макру фани.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-587;

≈ **айла-** — иситмоқ; қизитмоқ; кўнгулни ўзига тортмоқ:

Май батининг кўр нишот афзолиғин ҳузн аҳлига,
Ким сочар суҳбатни гарм айлар учун минқори ўт.
*Хазойинул-маоний,* Iа-118;

Шарт мундоқ қилиб бути гулчеҳр,
Ки анга ул гаҳ гарм айлаб меҳр. *Сабъаи сайёр,* 119-15;

≈ **эт-** — ҳароратли қилмоқ:

Муқбили хуш баёну зебо чеҳр,
Уйла гарм этти шоҳ кўнглида меҳр. *Сабъаи сайёр,* 169-17;

≈ **бўл-** — қизимоқ; чаққон бўлмоқ; завқ-шавқли бўлмоқ:

Боғ ичра чу гарм бўлди бозоринг,
Юз важҳ ила бўлди гул харидоринг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-350;

Чу суҳбат бўлди гарм андоқки дилхоҳ,
Санам ҳолин тафаҳҳус айлади шоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 199;

≈ **ўл-** — жозибали бўлмоқ; авжланмоқ, яхши кайфиятли бўлмоқ:

Будур сўз ҳосиликим бу қамар чеҳр,
Кир онинг сори гарм ўлмиш санга меҳр.
*Фарҳод ва Ширин,* 138;

Адаб бирла шоҳона соғар симур,
Димоғинг чу гарм ўлди, афсона сур.
*Садди Искандарий,* 246б14.

**ГАРМКИН** — ўта қаттиқ кина, душманлик:

Яна гарм кини солиб юзга чин,
Чопиб Барбари қасдиға гармкин.
*Садди Искандарий,* 262б21.

**ГАРМНАФАС** — юракдан чиқадиган таъсирли сўзлар:

Сидқ ила ҳар гармнафас ким уруб,
Реву риё хирманини куйдуруб. *Ҳайратул-аброр,* 92-6.

**ГАРМПУЙ** — тезюрар, тез чопар:

Йўқ ул гўй ким гунбази гармпўй,
Ки саргаштадур, тун-кун андоқки гўй.
*Садди Искандарий,* 318б9;

Қилғонда рахшин гармпўй ул шаҳсувори тунд хўй,
Қилғай дебон оллида гўй, олмон бошим майдонидин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-468.

**ГАРМРАВ** — йўрға, чаққон, тезюрар:

Бири пайки назардин тездавроқ,
Бири рахши камондин гармравроқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 162б19;

Гармрав ашку совуғ оҳ эттилар ожиз мени,
Ваҳки, ишқингдин юзумға келди кўп иссиқ-совуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-317.

**ГАРМРЎ** — иссиқ юзли, юлдузи иссиқ, ошиқ:
Эй қуёш, меҳр аҳлини куйдурма бу водийда ким,
Гармрўлар оҳидин мунча ҳароратдур санго.
*Хазойинул-маоний,* Iб-37.

**ГАРМХЕЗ** — тез юрар, ҳаракатчан:
Шаҳсуворим тавсани айларму оё пўя тез,
Ё қуёш турки фалак рахшин қилибтур гармхез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-205;

Ҳар гомидин жаҳон ёруса элга тонг эмас,
Ул соликеки барг киби бўлса гармхез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-218.

**ГАРМХЎЙЛУҚ** — оташмижоз; аччиқланувчи:
Хоқони Чин онинг қуёшдек гармхўйлуқ била тиғи...
*Садди Искандарий,* 285б1.

**ГАРМ ҲАНГОМА** — завқ-шавқ рўй бериши:
Қазодин кўруб гарм ҳангомани,
Йўнуб Хамса таҳририға хомани.
*Садди Искандарий,* 243б19.

**ГАРОВ** — гаров, шарт, аҳд боғлаш:
Майға эгнимдинки сажжодам гаровдир, қилди манъ
Гуйиё зоҳид кўра олмас ридони бўйниға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-551;

≈ **айла-** — пул-қиймат ўрнига бирор нарсани қўймоқ, гаров қилмоқ:
Ки машъуф ўлуб жоми мастонаға,
Гаров айлабон хирқа майхонаға.
*Садди Искандарий,* 242а14;

≈ **бўл-** — омонат бўлмоқ, гаров бўлмоқ:
То жаҳон бўлғай ул икав бўлсун,
Қўлларида жаҳон гаров бўлсун. *Сабъаи сайёр,* 40-19;

**ГАРОЙ** — сўз бирикмасида *хоҳловчи, ихтиёр қилувчи* маъноларида келади:
Сен чу бўлуб сархушу хилват гарой,
Анда қилиб ҳарне тилаб нафсу рой. *Ҳайратул-аброр,* 52.

**ГАРОН** — 1. оғир, вазмин:
Уйқу хос ўлди менинг бахти гарон хобима чун
Уйқусизлик нечаким дийдаи гирёнима хос.
*Хазойинул-маоний,* Iб-293;

Жавҳарини уйла гарон поя бил,
Ким анга кун лаълини ҳамсоя бил. *Ҳайратул-аброр,* 173-11;

2. қимматбаҳо, қадрли:
Воизо, айлаб енгиллик, нечаким кавсар майин,
Мақтасанг, хошоки мен ратли гарондин кечкамен.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-263.

**ГАРОНА//ҚАРОНА** — соҳил, қирғоқ, чек, чегара:
Иҳота айладинг, эй баҳри ашк, ер курасин,
Ажаб эмастур, агар йўқ турур гарона санга.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-23.

**ГАРОНБОР** — оғир юкли:
Босиб сийм бўлғач гаронбор ани,
Ҳамул шоҳдек ким босар қор ани.
*Садди Искандарий,* 297б15.

**ГАРОНБОРЛИҒ** — оғир юклик, вазминлик:
Дунёки қатиғдурур гаронборлиғи,

Қатиғроқ анинг улусининг ёрлиғи.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529.

**ГАРОНЖОНЛИҒ** — вазминлик, оғирлик, босиқлик:

...ҳилм аҳли оғирлиққа мансуб ва гаронжонлиқ била маъюбдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 115.

**ГАРОНМОЯ** — қимматбаҳо, қимматли, асл:

...Кема тожирлари анингдек дурри гаронмоя топқонларидин севунуб. *Фарҳод ва Ширин,* 100.

**ГАРОНСАНГ** — оғир тош; оғир, вазмин:

Не деб эмди қилай майдонга оҳанг,
Бошимғау урай гурзи гаронсанг. *Фарҳод ва Ширин,* 209;
...Қофнинг гаронсанг тоғи ҳар кимга юкланса нобуд этар.

*Лайли ва Мажнун,* 94б19.

**ГАРОНХОБ** — уйғонмас, қаттиқ уйқуда:

Кўп урди бу нав печ ила тоб,
Кўз очмади маҳваши гаронхоб. *Лайли ва Мажнун,* 99а20.

**ГАРЧИ** — агарчи, гарчи:

Гарчи ики навъ ўтти рози,
Аввалғини англағил мажози. *Лайли ва Мажнун,* 95а4;
Ваъдаи васлидин этса ул сўзи ширин ҳадис,
Гарчи ёлғон айтур, они соғинурмен чин ҳадис.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-95.

**ГАЧКОРЛИҒ** — ганжкорлик:

Бўлуб гачкорлиғ сиймин равоқи,
Нечукким, қош ичинда кўзнинг оқи.

*Фарҳод ва Ширин,* VII-62.

**ГАШТ** — 1. айланиш, сайр қилиш, кезиш:

Ким ани кўрса гашту сайр кўрмас,
Ани кўрган кишини ғайр кўрмас. *Фарҳод ва Ширин,* 107;
Иш анга ишрату шикор эрди,
Гашти саҳроу лолазор эрди. *Сабъаи сайёр,* 180-2;

2. ҳаракат, юриш:

Хоҳ шаҳр ичра, хоҳ дашт ичра
Хоҳ орому хоҳ гашт ичра. *Сабъаи сайёр,* 180-7;

3. сафар:

Қилиб шоҳ Мағриб замин гаштини,
Бийик тоғи бирла очуғ даштини.

*Садди Искандарий,* 300а17;

≈ **айла-** — кезмоқ, сайр қилмоқ:

Кишиким айлади бу баҳр гаштин,
Бу янглиғ деди дарё саргузаштин. *Фарҳод ва Ширин,* 100;
Чамандин ел равон осо келур ҳар дам, ажаб эрмас,
Ки гул гашти чаман айлар бугун сарви хиромоним.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-405;

≈ **эт-** — сайр қилмоқ, кезмоқ:

Жигархуни бедил қилиб дашт тай,
Ҳамул шаҳр гашт этгали урди пай.

*Садди Искандарий,* 284б15.

**ГАҲ//ГАҲИ** — гоҳ, гоҳи, баъзан, баъзида:

Гаҳ ком сари раҳнамунлуқ қилди,
Алқисса, басе буқаламунлуқ қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 6;
Дайр эшикинда таним дафн айласанг, эй муғбача,
Бода лойидин гаҳи топқай иморат мадфаним.

*Хазойинул-маоний,* IVа-227;

Гаҳи ҳушумда, гаҳи ҳушдин фард,
Бошимға келмайин жуз меҳнату дард.

*Фарҳод ва Ширин,* 101;

...оҳ таҳрикидин ул булут гаҳ ёпилғони, гаҳ очилғони...
*Мажолисун-нафоис,* 218;

≈ гаҳ — гоҳо, баъзан-баъзан:
Қолиб бу навъ икки кеча-кундуз,
Олиб гаҳ-гаҳ нафас, лек очмайин кўз.
*Фарҳод ва Ширин,* 80;

≈ у бегаҳ — вақт-бевақт, вақти-вақти билан:
Сўз дей олурлар гаҳу бегаҳ, маҳаллу бемаҳал,
Бас, маҳалдур, тарк қилсам балки хону монни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-436;

≈ ки — вақтики, қачонки, ҳар қачон:
Гоҳики маст экарур бодпо хирад хайли,
Борур ҳавоға, қуюн етгач, уйлаким хошок.
*Хазойинул-маоний,* IVб-341.

**ГЕТИНАВАРД** — дунё кезувчи, жаҳонгашта:
Лозими ишқ ўлди шавқу сўзи дард,
Барқ янглиғ пўяи гетинавард. *Лисонут-тайр,* 67-5;
..тахайюлум гетинавардин салотин таърихи даштиға чопибмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ГЕТИНАМО** — ойнаи жаҳон, жаҳонни кўрсатувчи:
Эй, хуш ул майким, анга зарф ўлса бир синғон сафол,
Жом ўлур гетинамо Жамшид, ани ичган гадо.
*Хазойинул-маоний,* Iа-75;
Бўлуб гети аро меҳри само ул,
Ҳамул оинаи гетинамо ул. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ГЕТИОРОЙ** — жаҳонни безовчи, жаҳонни зийнатловчи:
Чекарда ул жамоли гетиорой,
Гаҳе оҳи чекиб, гоҳи чекиб вой. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**ГЕТИПАНОҲ** — ҳаммага паноҳ, соябон, бутун дунё соябони:
Ва лекин чу Дорои гетипаноҳ,
Ки анинг сори чекмиш эрди сипоҳ.
*Садди Искандарий,* 268б15.

**ГЕТИСИТОН** — ер юзини олувчи:
Деди, к-эй шаҳаншоҳи гетиситон,
Адолатда дунёу уқбоситон. *Садди Искандарий,* 278б7.

**ГЕТИФУРЎЗ** — олам ёритувчи:
Ёруқ уйлаким меҳри гетифурўз,
Бу маънидин оти келиб Нимрўз.
*Садди Искандарий,* 271б2.
Ишқ келди машъали гетифурўз,
Дема машъал, шуъласи офоқсўз. *Лисонут-тайр,* 154-4.

**ГЕЧ** — ҳайрон; ≈ **ўл-** — ҳайрон бўлмоқ:
Бошин тутуб ўлди бир замон геч,
Сўз демади яхши ё ёмон ҳеч. *Лайли ва Мажнун,* 68а19.

**ГИЁҲ** — ўсимлик, ўт, гиёҳ:
Гиёҳ боғ аро чини ойин бўлуб,
Ки ҳар гул анга луъбати чин бўлуб.
*Садди Искандарий,* 297б8;
Кўрунуб қайда боқса ул баложўй,
Гулу хору гиёҳи ошно рўй. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**ГИЛ** — лой, балчиқ:
Кавсар майини шаҳд уза сунъ илги томизиб,
Лаълинг мухаммар айлади ул обу гил била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-550.

**ГИЛА** — гина, ўпкалаш; ≈ **қил-** — гина қилмоқ, ўпкаламоқ:
Кўп жафосидин агар ўлсам эрур турфа буким,
Яна мендин қилур ул шўхи жафогар гила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-550;

...бу хайлнинг муддаосидин жузвий ўксук муяссар бўлса норози бўлиб, гила қилғанларнинг ҳайрати... *Вақфия,* 720;

≈ **айла-** — шикоят қилмоқ:

Эй Навоий, десанг ойини ризо ҳосил этай,
Ёрдин ҳар не келур айлама зинҳор гила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-550;

≈ **эт-** — ўпкаламоқ:

Сенки ёр ўлдунг бу янглиғ нафс ила,
Не учун шайтондин этгайсен гила. *Лисонут-тайр,* 110-7.

**ГИЛАМАНДЛИҒ** — ўпкалаш, гина қилишлик:

Ҳамият ул эмаски, махдум яна бировга кўпрақ мултафит бўлғондин шикоят изҳор қилғай ва гиламандлиғ гуфту гузори то иш анга етгайким неъмат куфрони орага тушғай. *Маҳбубул-қулуб,* 53;

Ёрнинг ўзгаларга илтифотидин гиламандлиғи ва кўнглини мухотаб қилиб... *Мажолисун-нафоис,* 222.

**ГИЛАОМЕЗ** — гинаомиз, шикоятомиз:

Маҳваши бехабар эркондин анинг хотири зори ҳайронидин шарҳи ҳол ва ғамкаши ғофил эркондин анинг рози пинҳонидин гилаомез мақол. *Мажолисун-нафоис,* 219.

**ГИЛЕМ** — гилам, палос:

Гилеми солиниб гулгуну зебо,
Ясолиб кўргаси гулранг дебо. *Фарҳод ва Ширин,* 45.

**ГИН** — қўшма сўз таркибида -ли маъносини билдиради:

Бадан дарддин ранжаю хаста доғи,
Кўнгил ҳажрдин зору андуҳгин ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-241.

**ГИР** — қўшма сўз таркибида *олувчи, тортувчи* маъносини ифодалайди:

Икки жонибдин бўлуб оромгир,
Тўктилар ўртада шатранжи кабир. *Лисонут-тайр,* 162-5.

**ГИРД** — айлана, атроф, теварак:

Чу Лайли қилди Мажнун кўнглунинг сарманзилин хилват,
Не суд ар қўймаса ҳай гирдида они араб ҳаргиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-217;

Яна бир ҳам ишга саъй бўлди кўп,
Шамъ боши гирдига эврулди кўп. *Лисонут-тайр,* 180-2;

≈ **болиш** — лўла ёстиқ, юмалоқ ёстиқ:

Гирд болиш анга хуршид ўлди,
Ул эрур Исо, Марям гўё. *Хазойинул-маоний,* IVб-34;

≈ **болишти** — лўла ёстиқ:

Жаҳоноро маснади хуршид тимсол бақойи ло калом гирд болишти била ораста ва мустадом бўлсун. *Муншаот,* 149;

≈ **и бод** — айланма шамол, қуюн:

Қўзума ашк эврулуб, тан дашт аро саргаштадур,
Ишқ баҳру даштда гирдоб улу бу гирди бод.
*Хазойинул-маоний,* IVб-122;

≈ **бўл-** — атрофга тўпланмоқ, теваракда жам бўлиб турмоқ:

Хўблардин санга гар етса ғуборе, не ажаб,
Шоҳға бўлмади гирд, айламайин хайли сипоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-535.

**ГИРДА** — доира, тегра, атроф:

[Мадрасанинг] ҳар толиби илми оллинда Аторидким... тифли абжадхон, ходимлари суфрасида ой гирдаси...
*Вақфия,* 719.

**ГИРДОБ** — 1. гирдоб, уйрум; қуюн:

Баҳри ашким, ўйла дарёдурки, даври чархдек,

Бўлгали лойиқдурур ҳар сори гирдоби анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-197;
Билоди баҳр ичинда бўлса ноёб,
Миноридин нишонлар бўлса гирдоб. *Фарҳод ва Ширин,* 209;
2. хумдан май сузиб олинганда ўрнида пайдо бўладиган чуқурча:
Олма хум гирдобидин бир лаҳза соғар заврақин,
Баҳри ғамдин истасанг махлас бу даҳри дун аро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-40;
≈ га **туш-** — ғарқ бўлмоқ; ташвишга тушмоқ; қийинчиликка учрамоқ:
Сиришки дарёсидин гирдобга тушганин ва тор жисми ул гирдобдин печу тобға қолғонин бу матлаъда изҳор қилурким... *Мажолисун-нафоис,* 211.

**ГИРЁН** — йиғловчи, йиғлаб турган:
Субҳидам бедору гирён бўл, агар файз истасанг,
Ким сенинг уйқунгға хандон бўлмасун ногоҳ субҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-108;
Олиб эгнига маҳдин нозанинлар,
Юруб олида гирён маҳжабинлар. *Фарҳод ва Ширин,* 114;
≈ **кўз** — доим йиғлаб турадиган кўз; ёшли кўз:
То ўюлди ханжари ҳижрон била гирён кўзум,
Ул танур ўлдики, зоҳир айлади тўфон кўзум.
*Хазойинул-маоний,* IVб-438;
≈ **бўл-** — йиғламоқ, кўз ёши қилмоқ:
Ўлтурур уй сақфиға оҳим тафидин қатралар,
Ё менинг ҳолимғадурким тому тош гирён бўлур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-180;
Хирқаи иршодидин урён бўлуб,
Кимки ул ҳолат кўруб, гирён бўлуб. *Лисонут-тайр,* 82-14;
≈ **эт-** — йиғлатмоқ:
Мени гирён этиб бу сурати ҳол,
Ким кулуб кирди ҳужрама иқбол. *Сабъаи сайёр,* 206-8;
Кўзларинг шўхлиғидинки эл эрди гирён,
Они бир шўх кўзи ишваси гирён этмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-269.

**ГИРИБОН** — ёқа, кийим ёқаси:
Тушти гўё булбул афғони муассир гулгаким,
Чок-чок этти гирибонини домониғача.
*Хазойинул-маоний,* IIб-559;
**чоки гирибон айла-//эт-//қил-** — 1. ёқа йиртмоқ; сабрсизлик қилмоқ, доду вой солмоқ:
Тийғи ҳажрингдин ниҳон кўксум шигофин, оҳким,
Элга равшан айлади чоки гирибон оқибат.
*Хазойинул-маоний,* IIа-46;
Билгасен тийғи фироқинг била кўнглум чокин,
Эмдиким ҳажр санга чоки гирибон этмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-269.
2. бўғилмоқ, қайғурмоқ:
Неча чоки гирибон қилди хома,
Тўкуб ашкини афғон қилди хома. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ГИРИФТ** — олиш; чанг солиш; дашном бериш:
Йўқки ёлғуз шаддидин тушти қулуб ичра кушод,
Ҳар гирифти доғи арвоҳ ичра солди ўз футуҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-110.

**ГИРИФТОР** — 1. гирифтор, банд, асир, маҳкум:
Ҳасуд бемор, балки муҳлик маразға гирифтор.
*Маҳбубул-қулуб,* 139;

Ҳайҳот, биров ғамидин зормен яна,
Фарёдким, балоға гирифтормен яна. *Мезонул-авзон,* 49;

2. ошиқ:
Зулфунг ким эрур тугун-тугун гўё,
Эл бўлди бирин-бирин гирифторинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-350;

Пардадин айлаб назар зори сари,
Ёшурун боқиб гирифтори сари. *Лисонут-тайр,* 77-9;

≈ **у нақиф** — ошиқ бўлиш, асирлик:
Шайх мазлуму гирифтору нақиф,
Тушмаган иш бошига тушган заиф. *Лисонут-тайр,* 73-2;

≈ **айла-** — йўлиқмоқ, асир, банди қилмоқ:
Фусунпардоз мундоқ сурди гуфтор,
Ки они макр ила айлай гирифтор. *Фарҳод ва Ширин,* 149;

≈ **бўл-** — асир тушмоқ, қўлга тушмоқ, йўлиқмоқ, учрамоқ:
Оллоҳ-оллоҳ бўйла офатнинг гирифтори бўлуб,
Найлагай бир мен киби зоре заифи абтаре.
*Хазойинул-маоний,* Iа-452;

Мавлоно Сонеий... зулм ва баднафслиғи жиҳатидин подшоҳ сиёсатиға гирифтор бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 77;

≈ **ўл-** — гирифтор бўлмоқ:
Сартосар ажал тошидин афгор ўлдим,
Сенсиз не балоларга гирифтор ўлдим.
*Хазойинул-маоний,* Iа-492;

Кўрган эл девонаю зор ўлдилар
Ишқ домиға гирифтор ўлдилар. *Лисонут-тайр,* 146-10;

≈ **у асир бўл-** — асиру мубтало бўлмоқ:
Ул бу зулматқа гирифтору асир,
Қавм хайликим эди фармонпазир. *Лисонут-тайр,* 85-4;

≈ **у нажанд бўл-** — итоат ва хушомадгўйлик қилмоқ:
Бўл яна шоҳға гирифтору нажанд,
Илкини ўпмак-била бўл сарбаланд. *Лисонут-тайр,* 34-9;

≈ **и бекайд қил-** — занжирсиз гирифтор қилмоқ:
Субҳоналлоҳ... бир жаҳон халқин мулоямат била сайд ва бир олам аҳлин занжири иродати била гирифтори бекайд қилғай. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**ГИРИФТОРЛИҒ** — дучорлик, гирифторлик, йўлиқишлик; асирлик, бандлик:
...Хисрав анинг гирифторлиғи бобида бир ҳийлагар топиб сўз риштасин тугушганлари. *Фарҳод ва Ширин,* 148;
...ҳижрон шомиға гирифторлиғ бўлганда. *Муншаот,* 137.

**ГИРИҲ** — 1. тугун, чигил:
Демай ким ўқи очти тори зириҳ,
Ки тори тахайюлдин очти гириҳ.
*Садди Искандарий,* 249а8;

Демасменким, кесиб ўқи зириҳни,
Тахайюл ториди очиб гириҳни. *Фарҳод ва Ширин,* 30;

2. эгрилик, қинғирлик:
Агарчи ёва гириҳ бўлса, ўқи туз чиқмас,
Қоши гириҳ била зулм ўқин этмади тақсир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-163;

Қошиндаким гириҳ зоҳир қилиб ғам,
Янги ой фитналиқ андоқ келиб кам.
*Фарҳод ва Ширин,* 130;

3. мушкуллик, қийинчилик:
Кўп гириҳ тушти Навоий ишига,

Сен кушоде бер анга, ё фаттоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-106;

Истамас бўлсанг ишинг узра гириҳ, тузлук қил,
Ким ёғин риштасиға қатраси худ келди тугун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-446;

4. ўрим, соч ўрими:
Гириҳ-гириҳ чу тугарсен етар оёғингға соч,
Гириҳларин чу очарсен тушар қулоч-қулоч.
*Хазойинул-маоний,* IIб-102;

≈ **ур-** — боғламоқ, тугмоқ:
Саъй била азал қисматин орттурай деган ёғин риштасиға гириҳ урай дер. *Маҳбубул-қулуб,* 72;

≈ **сол-** — қошни чимирмоқ:
Солма ул кўй ичра қошингға гириҳким, шишадур,
Тоат айлар ерда тушса эгри меҳроби анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-355.

**ГИРИҲГИР** — тугунли; жингалак:
Занахдоним била зулфи гириҳгир,
Ҳазин кўнглунгга эркин чоҳу занжир. *Фарҳод ва Ширин,* 173.

**ГИРИҲКУШОЙ** — тугунларни ечувчи, қийин ишларни ҳал қилувчи:
Тасаввуф ва диққат мушкилотининг гириҳкушойи шайх Заҳириддин Саноий. *Маҳбубул-қулуб,* 28.

**ГИРИҲЛИК** — тугунли, чигал, мушкул:
Таважжуҳ чун руҳиға қилғай,
Гириҳлик риштан банди очилғай. *Фарҳод ва Ширин,* 60;
Гириҳлар ҳажридин қошиға тушгай,
Гириҳлик ишқ иши бошиға тушгай. *Фарҳод ва Ширин,* 174.

**ГИСУ//ГЕСУ** — соч, зулф, ўрилган соч, кокил:
Не бўлғай тийра бўлмай рўзғоримким, очиб гису,
Қаро шомимни муҳлик айладинг субҳимни шом айлаб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-79;

Ҳурға гису қуйиғи «лом»и бил,
Иззу шараф қушларининг доми бил.
*Ҳайратул-аброр,* 188-27;

≈ **и анбарин** — қоп-қора хушбўй ҳидли соч:
Дема зулф икки гисуйи анбарин,
Қарориб алар атридин мушки чин.
*Садди Искандарий,* 238а6;

≈ **йи мушкбў** — мушкли, яхши ҳид тарқатадиган соч;
Гисуйи мушкбў жаҳонни тутуб,
Мушкининг атири осмонни тутуб. *Сабъаи сайёр,* 14-6;

≈ **йи мушкин** — мушк ҳидли соч:
Юзи ёнида гисуйи мушкин,
Келтуруб карвон нофаи чин. *Сабъаи сайёр,* 53-12;

≈ **йи пуртоб** — жингила қилинган кокил, зулф:
Меҳр эшитгач бу сўзни солди таноб,
Не таноб икки гисуйи пуртоб. *Сабъаи сайёр,* 155-1.

**ГОВ** — ҳўкиз (Афсонага кўра гўё ер ҳўкиз шохида, у эса балиқ устида, балиқ сувда турар эмиш):
Учи кўк ҳутию саврини сончиб,
Туби ер гову моҳисини ёнчиб. *Фарҳод ва Ширин,* 96;
Мавлоно Молик... анинг била ҳазм қилувчилар молини гов дерлар. *Мажолисун-нафоис,* 107.

**ГОЗУР//КОЗУР** — кир ювувчи:
Субҳ савбини гозури афлок,
Меҳр собуни суртуб юди пок. *Сабъаи сайёр,* 171-8;
Гозурдин ўз ҳоли кайфиятин савол қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 511.

**ГОЗУРЛУҚ//КОЗУРЛУҚ** — кир ювишлик, ювғучилик:
...гозурлуқ ишин макруҳ тутуб, илм ва фазл ва адаб касбин қилиб... сипоҳилиқ қоидасин хўб билди.
*Тарихи мулуки ажам,* 511.

**ГОМ** — 1. одим, қадам, юриш:
Агарчи Ганжада ороми онинг,
Вале ганж узра доим гоми онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 13;
Гар қўя олмас эсанг бу йўлға гом,
Ишқ ойинида бўлсанг нотамом. *Лисонут-тайр,* 84-5;
2. азм, йўналиш; қасд, ният, истак, интилиш:
Фалакдин итикрак хироми анинг,
Қилиб барқни тийра гоми анинг. *Вакфия,* 716;
3. оёқ:
Ки минмакдин бўлуб ороми онинг,
Даме тингай қоборғон гоми онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 121;
Урармен қадам токи борғунча гом,
Ки бўлғай муяссар манга ушбу ком. *Вақфия,* 720;
≈ **багом//баргом** — қадам-бақадам, аста-секин:
Қўптию дайр ичига қилди хиром,
Икки ҳамроҳи бирла гом-багом. *Сабъаи сайёр,* 113-13;
Кесарлар эрди йўлни гом-баргом,
Юруб манзил-баманзил тутмай ором.
*Фарҳод ва Ширин,* 105-17;
≈ **қўй-** — қадам қўймоқ, юрмоқ, кирмоқ, киришмоқ:
Вале айтибки, ул бемисли айём,
Агар ул марздин қўйса йироқ гом. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
Адл тариқиға қўюб гомни,
Адл ила ўрганмади исломни. *Ҳайратул-аброр,* 183-11;
≈ **ур-** — юрмоқ, қадам қўймоқ, йўналмоқ:
Ул қаён сурса, уриб гом ул тараф,
Қайда турса топиб ором ул тараф. *Лисонут-тайр,* 107-11;
Ҳар тарафким, гом уруб юз порсо йўлин уруб,
Ҳар қаёнким, кўз солиб яғмоу қатл ойин солиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-74.

**ГОҲ//ГОҲИ//ГОҲО** — 1. гоҳ, гоҳо, баъзан, гоҳида:
Бориб гоҳ шаҳр ичра ҳаммом учун,
Иморат аро бодаю жом учун. *Садди Искандарий,* 285б5;
Уқи кўнглум шуъласин гоҳ сокин этти, гоҳ тез,
Гоҳ ўтун бўлди, гоҳ сув урди пайкондин анго.
*Хазойинул-маоний,* Iа-79;
Ғам барқию меҳнат туни зоянда бўлса ишқдин,
Тонг йўқки ўтқа гаҳ шарар, гоҳи тутун фарзанд.
*Хазойинул-маоний,* 1-153;
Ориф Фаркатий... гоҳ сабақ ўқур эрди ва гоҳ лавандлиқ қилур эрди: *Мажолисун-нафоис,* 185;
Мавлоно Ҳалокий... гоҳи назм айтур.
*Мажолисун-нафоис,* 107;
...гоҳи ҳуффоздин қироат бобида сўрар эрди...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;
Улки шоҳ хизматида мендин ўзин шод этгай,
Илтимосим буки, гоҳи мени ҳам ёд этгай. *Муншаот,* 142;
≈ **-гоҳ//-гоҳи** — баъзон, вақти-вақти билан:
Бу навъ бирла мени гоҳ-гоҳ ёд айланг,
Шикаста хотиру ғамгин кўнгулни шод айланг.
*Муншаот,* 135;
Гоҳ-гоҳи ёд айла надоматни ҳам,
Қайси надоматки, қиёматни ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 76-1;

≈ **у бегаҳ** — эрта-кеч, вақт-бевақт:
Шоҳнинг тахтидин етти шоҳроҳ
Олам аҳлиға гоҳу бегаҳ роҳ. *Сабъаи сайёр,* 74-10,

≈ **лар** — гоҳо-гоҳо, баъзи-баъзида, онда-сонда:
Эй баҳори ҳусн, эшитсанг Навоий оҳини
Керак, албатта, хазон елин соғинсанг гоҳлар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-147;

≈ **у гоҳ** — вақти бевақт:
Жунун аро ёришиб гоҳу гоҳ қичқиришиб,
Етишсак иккимиз ул тунд шаҳсуворғача.
*Хазойинул-маоний,* IVа-325.

**ГОҲ** — 1. қўшма сўз таркибида келиб жой, макон, вақт каби маъноларни англатади; 2. боғ, дам оладиган жой:
Жилвагоҳинг гоҳ боғу гоҳ роғ,
Муфтахир зеболиғингдин роғу боғ. *Лисонут-тайр,* 32-13.

**ГУВО** — гувоҳ, шоҳид:
Эй қилиб лутфу ато бирла улус коми раво,
Эй вужуду адам иккиси вужудингға гуво.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-9.

**ГУВОРО** — тез ҳазм бўладиган; матбуъ, ёқимли, сингимли:
Неким бўлса мизожингга гуворо,
Анга кўп майл қилма ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 214.

**ГУВОҲ** — гувоҳ, шоҳид, исбот:
Бўлуб зоти рахшанда миръот анга,
Гувоҳ ушбу даъвида заррот анга.
*Садди Искандарий,* 236а13;
Чун қозиюл-ҳожот сен, даъвии меҳринг қилғоли,
Дарду фироқ андуҳидин келтурмишам икки гувоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-7;
Деди: бу сўз аро сен-сен гувоҳим,
Ки Фарҳод амрида йўқтур гуноҳим. *Фарҳод ва Ширин,* 210.

**ГУГИРД//ГУГУРТ** — гугурт:
Юзунгга ҳусн фузун бўлди нил зийнатидин,
Магарки ёруди гугирд ўтидин бу чароғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-314;

≈ **и аҳмар** — қизил гугурт, олтин гугурт:
Не кибрит, гугурди аҳмар ҳам ул,
Не гугирд, иксири акбар ҳам ул.
*Садди Искандарий,* 237б11;
Нил тортиб, оразинг оройишин фан айладинг,
Шуълаи гугурт бирла шамъи равшан айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-352.

**ГУДОЗ** — 1. эриш, куйиш:
Чу ҳар неча ўт бўлса сўзандароқ,
Гудоз ичра олтун фурузандароқ. *Садди Искандарий,* 275б12;
Чун чекти фиғони жон гудозин,
Мундоқ тўкти ниҳуфта розин. *Лайли ва Мажнун,* 90а16;
2. дард, алам, андуҳ, изтироб:
Сўзу гудозин ҳам дегали маҳваш топмағонидин аламн ва розин айткали мушфиқе кўрмагандин ғами марақ воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 231;

≈ **айла-** — жўшқинлаштирмоқ, куйдирмоқ:
Гоҳ висол ичра бўлуб айшсоз,
Гоҳ фироқ ўтиға айлаб гудоз. *Ҳайратул-аброр,* 43-10.

**ГУЗАР** — ўтиш, кечиш; ўтиш жойи; ≈ **айла-** — ўтмоқ, йўл олмоқ, юрмоқ:
Қонеъ ул ишга чу назар айлади,
Қилмади парвоу гузар айлади. *Ҳайратул-аброр,* 102-12;

Гузар айлаб бурунги равза сори,
Шаҳу шаҳзода-у дастур бори. *Фарҳод ва Ширин*, 46;
≈ **сол-** — бориб кўрмоқ, хабар олмоқ:
Ким бу нодир сори гузар солғай,
Барча аҳволига назар солғай. *Сабъаи сайёр*, 129-4;
≈ **қил-** — ўтмоқ, хаёлга келмоқ, эсламоқ:
Қади ҳавосидин гаҳи шажар сари назар қилай,
Юзи хаёлидин гаҳи чаман сари гузар қилай.
*Мезонул-авзон*, 9;
Ул бузуқ сори чун ки солди назар,
Қилди ўз ҳоли хотирига гузар.
*Сабъаи сайёр*, 94-7; қ. **ГУЗОР.**

**ГУЗАРГОҲ** — ўтадиган жой, йўл:
Гузаргоҳи Русу днёри фаранг,
Қаю ерга еткач, ўтуб бедаранг.
*Садди Искандарий*, 305б18.

**ГУЗИДА** — 1. маъқул, ёқимли; ≈ **атвор** — табиати ёқимли ахлоқли: Мавлоно Султон Али... онча ҳамида ахлоқ ва гузида атвор била ороста ва пиростадур. *Мажолисун-нафоис*, 138;
2. тарихий китоб номи:
«Гузида»да мундоқ битибдурким, Ардашер бағоят хирадманд ва доно киши эрди. *Тарихи мулуки ажам*, 216.

**ГУЗИН** — танланган, маъқул ва мақбул бўладиган, сара:
Гузин Фарҳодга бехавфу кулфат,
Бўлуб Шопур ила ул навъ улфат. *Фарҳод ва Ширин*, 103;
Дедиким: Аё гузини айём,
Ишқ ояти ичра ҳарфи идғом. *Лайли ва Мажнун*, 77б18;
≈ **айла-** — сараламоқ, танлаб олмоқ:
Ҳамул Балх ким қилди Ҳушангшоҳ,
Жаҳондин гузин айлабон тахтгоҳ.
*Садди Искандарий*, 271б4.

**ГУЗИР** — чора, илож, тадбир:
Оразу холинг гирифтори эса кўнглум не тонг,
Ким гузири йўқтур ул қушнинг бу обу донадин.
*Хазойинул-маоний*, IVб-495;
Неча туфроғ эса жисми ҳақирим,
Вале бир-икки сўздин йўқ гузирим. *Фарҳод ва Ширин*, 56;
Йўқ эрди гузири неча сўздин,
Борғудек ўлуб дегунча ўздин. *Лайли ва Мажнун*, 63б16.

**ГУЗОР** — ўтиш, йўл:
Даҳр боғининг насими совурур гул хирманин,
Анга ул гул гулшани сори гузоре бўлмасун.
*Хазойинул-маоний*, Ia-338;
≈ **айла-** — ўтмоқ, юрмоқ, йўл олмоқ:
Лутф айлабон, эй насими қудс осор,
Бир қатла фано гулшанига айла гузор.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 526; қ. **ГУЗАР.**

**ГУЗОРА** — ўтиш; ≈ **қил-** — ўтмоқ; тешмоқ:
Ким бағри сипеҳрнинг тешилди,
Ул нола ўқи гузора қилди. *Лайли ва Мажнун*, 93а15;
≈ **айла-** — ўтмоқ, бормоқ:
Еттинчи қуллаға айлаб гузора,
Зуҳалға дер эди айлаб назора. *Фарҳод ва Ширин*, 165.

**ГУЗОРАНДА** — тартибга соладиган, безатувчи:
Бу Чини нигориш гузорандаси,
Эрур бу гузориш нигорандаси. *Садди Искандарий*, 296а3.

**ГУЗОРИ** — йўловчи:

Ким дағдаға топмағай муҳожир,
Хоҳи гузорию, хоҳи тожир. *Лайли ва Мажнун,* 96а21.

**ГУЗОРИШ** — баён, таъбир, ривоят; ≈ **айла-** — ҳикоя қилмоқ, баён айламоқ; сурат чизмоқ:

Чу ул ой суратин айлаб гузориш,
Ўзи хоро уза айлаб нигориш. *Фарҳод ва Ширин,* 120;

≈ **бер-** — баён қилмоқ, ҳикоя қилмоқ, шарҳламоқ:

Чун торифа достон гузориш бериб,
Бағирларга тирноғи хориш бериб.
*Садди Искандарий,* 236а15;

Бу маҳд алвоҳиға қилғон нигориш,
Бу янглиғ қиссаға берди гузориш. *Фарҳод ва Ширин,* 116б1;

≈ **кўргуз-** — баён қилмоқ, ҳикоя қилмоқ:

Кўнгулдин доғи сўз дурри нутқ шарафиға соҳиби ихтисос василаси била гузориш ва оройиш кўргузур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 2;

≈ **сурати тут-** — хаёлидин кечмоқ, тасаввур этмоқ, баён этилмоқ:

...ўз камоҳий ҳолатлари кайфиятида гузориш сурати тутубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 32;

≈ **топ-** — баён этилмоқ, ёзилмоқ:

«Ғаройибус-сиғар» девонидурким, кичик ёшда тақририм гузориш таҳриримдин нигориш топибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

Аларнинг бу маснавийлари баҳрида «Фарҳод ва Ширин» ва аларнинг мадҳида турфа достоне гузориш топибдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705.

**ГУКРА-** — гуркирамоқ, гулдирамоқ:

Саҳоб эрмаски, гукраб тоғ уза ҳар сори айланмиш,
Ки дуди оҳу афғоним фалак тоқиға чирманмиш.
*Хазойинул-маоний,* IVа-147.

**ГУЛ** — 1. гул:

Қофур қошида мушк соро эрмиш,
Гул жанбида сунбул ошкоро эрмиш.
*Назмул-жавоҳир,* 15-38;

Боғ аро гулларга ўт солди Навоий ноласи,
Бенаво булбулға ваҳ, мундоқ ун бўлғайму экин?!
*Хазойинул-маоний,* IVб-479;

2. гўзал, жонон, ёр, маҳбуба, маъшуқа:

Сориғ, қизил алвон била хилъатларинг, эй гул,
Раънолиғ эрур, улки либосингда аёндур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-143;

Чу ошиқ англади қилғоч тааммул,
Ки елдин тушкудекдур ер уза гул. *Фарҳод ва Ширин,* 124;

3. зоҳир бўлиш, кўриниш, пайдо бўлиш:

Қилди чу зийнат била боғи сипеҳр,
Ахтарининг ҳар гулини рашки меҳр. *Ҳайратул-аброр,* 49-2;

Кўз ёшини субҳдек ёшурған,
Яъни гули меҳрдин дам урған. *Лайли ва Мажнун,* 76б7;

4. гунча очилиши, очилган гул:

Булбулни ки қилди зору ғамнок,
Гул кўнглакини ҳам айлади чок. *Лайли ва Мажнун,* 80а14;

Юзи мисли гулбарги хандон очиб,
Яна олида гул киби хон очиб.
*Садди Искандарий,* 294б14;

5. маҳсул; мева:

Бу мавоҳиб ва ғинолар ва бу ғанойим била истиғнолар муяссар бўлди, мунинг натойижи гуллари рўзгор аҳлиға беҳад

ва миқдор очила бошлади. *Муҳокаматул-луғатайн,* 22;
6. Ҳирот вилоятидаги бир қишлоқ номи:
Ҳиротруд вилоятидаги Гул кенти жамиъ боғот ва дарахтон ва сарой ва боғча ва сойир арозиси била. *Вақфия,* 721;
7. ёшлик даври, балоғатга етиш, етуклик даври:
Менинг бу ҳаётим гулбунининг гуллари ул ҳазратнинг хизмати баҳорида очилди. *Вақфия,* 719;
8. ҳар қандай яхши нарсалар, гўзалликлар, ажойиботлар:
Ҳаёт равзасининг наврас сабзазорининг назоҳати вақтиким, ўн беш ёштин қирқ ёшқачадурки, инсон хайлининг табъи булбули ҳар гул жамолиға шефта бўлур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 24;
9. ўт, олов; ишқ ўти, ҳароратли ҳолат, ўт солиш:
Чун ғунчани пора-пора қилди,
Ишқ ичра онча бу гул очилди. *Лайли ва Мажнун,* 70б16;
...алар зулм боғида май ичиб гул сочарлар балки майдин ҳар дам ўзгача гул очарлар. *Ҳайратул-аброр,* 72;
10. қон:
Қароқчи қони ўлса рахтида доғ,
Бу гул тожирга айлар тоғни боғ. *Фарҳод ва Ширин,* 54;
11. қонли ёш:
Секиз гул барги бирла бетааммул,
Сориғ гул узра оқизди қизил гул. *Фарҳод ва Ширин,* 169;
12. фарзанд:
Муроди боғи юз гулдин баруманд,
Вале ул ўзга гулга орзуманд. *Фарҳод ва Ширин,* 31;
≈ **аруси** — янги келинчак:
Баҳор эрди-ю гул арусиға зеб,
Арусона булбулға андин фиреб. *Садди Ис ндарий,* 297а15;
≈ **атри** — гул атри, гулнинг атир каби хушбўй ҳиди:
Оз-озгина берган сойи гул атри насим,
Булбулдек ишим нолау фарёд ўлгон.
*Хазойинул-маоний,* Iб-766;
Бу гул атридин димоғи муаттар бўлгай. *Муншаот,* 108;
≈ **вақти** — гул мавсуми:
Гул вақтида биров хор ғамидин мубтало эрканининг изҳори ва лоладек бағрида юз доғ била эрканининг намудори.
*Мажолисун-нафоис,* 211;
≈ **-гул** — 1. чаман-чаман; қип-қизил:
Энгим гулбаргидин бўлганда маҳзун,
Юзунг гул-гул қилурму ашки гулгун. *Фарҳод ва Ширин,* 173;
Жабинлар гул-гулу кирпиклари хор,
Қабоғлари кенг-кенгу огизлари тор: *Фарҳод ва Ширин,* 89;
2. шоду хуррам:
Тилар чун ғунча шаккар ханда қилмоқ,
Топар ул кулгудин гул-гул очилмоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 48;
≈ **дафтари** — гул япроғи, япроғ:
Ҳуснинг авроқиға, эй гулшан, қувонма асруким,
То хабар топқунг, совурмиш тонг ели гул дафтарин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-252;
≈ **дек бадан** — тоза бадан, соф тан:
Гулдек баданинг бўлуб саломат, ё раб,
Шамшодинга бўлсун истиқомат, ё раб. *Муншаот,* 147;
≈ **зикри** — гул ҳақида сўз, гул ҳақида ҳикоя:
Гул зикрин эшитурмену йўқ гулдин асар,
Бу боғ эшигидин истарам онча гузар.
*Хазойинул-маоний,* Iб-749;
≈ **ишқи** — гулга етиш орзуси, гул севгиси; ёр васли:

Булбулнинг ғунчадек қонлиғ кўнглида гул ишқи хорхоридин асар. *Вақфия,* 715;
Ёр қади ҳажридин сарв майлин мафқуд дебдур ва юзи шавқидин гул орзусин нобуд билибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 230;

≈ **сафҳаси** — гул япроғи:
Номасидин тил топибон сўз насиб,
Уйлаки гул сафҳасидин андалиб. *Ҳайратул-аброр,* 133-27;

≈ **хори ҳижрони** — гул тикони ҳажри, гул тикони айрилиғи:
Булбулеким, гул хори ҳижрони ғунчадек кўнглин фигор қилмиш бўлғай. *Муншаот,* 107;

≈ **чоғи** — баҳор фасли, гул очилар пайт, гул мавсуми:
Гул чоғи ҳар гулга бир булбул тараннум кўргузуб,
Тоза қонлиғ доғ ила кўнглум қуши афғон тузуб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-35;

≈ **юз** — чиройли юз, гўзал чеҳра:
Биз чу қизил гул юзунг афкандаси,
Савсани озод қадинг бандаси. *Мезонул-авзон,* 54;

≈ **яфроғи** — хатчўп:
Муттақий покрав масжидда муътакиф бўлған чоғи мусҳаф авроқи орасида гул яфроғи. *Маҳбубул-қулуб,* 145;

≈ **и мақсуд** — асл негиз, натижа; чин мақсад:
Бу чаман ўлмоғида мавжуд анга,
Бор эди инсон гули мақсуд анга. *Ҳайратул-аброр,* 140-16;

≈ **и мурод** — мақсад гули:
Чун гули мурод анга рафеъ бўлди басе,
Ул нахлға ҳам соя васеъ бўлди басе.
*Назмул-жавоҳир,* XV-37;

≈ **и навхоста** — ёш гўзал маҳбуба:
Боғ аро кўрсанг гули навхоста,
Барча учун суҳбат эт ороста. *Ҳайратул-аброр,* 175-16;

≈ **и оташин** — 1. қизил гул; жозибали, гўзал жамол:
Маскан учун бўлди чу гулбун нишин,
Жониға ўт ёқти гули оташин. *Ҳайратул-аброр,* 112-2;
2. оташ ранг гул, чўғдек қизил гул:
Қилибтур гули оташин ғунчаси,
Кўнгулни ўкуш сўзи ҳижрон манго.
*Хазойинул-маоний,* IIб-20;

≈ **и раъно** — раъно гул:
Чаман аро қизорур, сорғорур гули раъно,
Магарки қолди жамолингдин инфиол ичра.
*Хазойинул-маоний,* IVб-565;

≈ **и рухсор** — гул юз, гўзал юз:
Май ўти чун гули рухсорин оташин қилди,
Анинг шароридин ўт тушти рўзгоримға.
*Хазойинул-маоний,* Iа-388;

≈ **и садбарг** — атиргул; қирқ оғайни гул:
Жолалар эрмас гули садбарг узаким айламиш,
Жисмини тишлар била ҳажрингда юз парканд гул.
*Хазойинул-маоний,* IIа-215;

≈ **и сероб** — нам гул, серсув гул; сержилва, янги очилган гул:
Келгуси ул сарви сийминбар гули серобдек,
Ким танимда ҳар замон титрар кўнгул сиймобдек.
*Хазойинул-маоний,* Iб-343;

≈ **и суманбар** — маҳбуба:
Ким ғам ема, эй гули суманбар,
Зулфунг сочиб ул юз узра анбар. *Лайли ва Мажнун,* 71а7;

≈ **и хандон** — очилган гул; маҳбуба:

Кўнгли ранж била куюб жононига демагонин булбул куйса гули хандониға ғам бўлмаслиғин ташбиҳ қилиб ишқ чаманида булбулдек гулбонг урғони. *Мажолисун-нафоис,* 238;
Не гули хандон, не Исодур, не Юсуф муждаси,
Топти бир маҳжур ўлар ҳолатда жонон муждасин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-480;
≈ **бўл-** — қизармоқ, гулранг бўлмоқ:
Юзунгким, майдин ўлмиш гул уза гул
Кўнгул боғланмиш андин қон уза қон.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-245;
≈ **бер-** — гулламоқ, гул очмоқ:
Булутдинким, бўлур сероб туфроғ,
Мулавван гул берур минойи яфроғ. *Вақфия,* 717;
≈ **оч-** — 1. гул кўкартирмоқ, гуллатмоқ, обод қилмоқ:
Баъзиким... қаро туфроққа дурлар сочар ва нишлик тикондин гуллар очар. *Маҳбубул-қулуб,* 131;
Қуёш била абри баҳордек қора туфроғдин гуллар очар ва мулк аҳли бошиға олтун била дурлар сочар
*Маҳбубул-қулуб,* 9;
2. вояга етмоқ, ўсмоқ, ривож топмоқ; обрў топмоқ:
Бандаи хоксор агарчи туфроғдин ўксук эрдим, аммо ул қуёш тарбияти била ранго-ранг гуллар очтим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 32;
≈ **очил-** — 1. гулламоқ, гул ёзмоқ:
Агар юз қатла булбул чексун афғон,
Баҳор ўлмай гул очилмоқ на имкон. *Муншаот,* 100;
2. яшнамоқ, обод бўлмоқ:
Талаб баҳорида боғингки гулбун этти аён,
Бу гулбунунгға дағи тоза гуллар очилсун. *Муншаот,* 141;
≈ **боши уза гул очил-** — давлат, бахт эгаси бўлмоқ:
Шохи тарабим бу дам қилиб гул,
Бошим уза тонгла очилиб гул. *Лайли ва Мажнун,* 71б11;
≈ **дек очил-//киби очил-** — яшнамоқ, барқ урмоқ:
...турк нозимлари ўз алфозлари билан шеърга машғуллуқ қилғайлар ва кўнгул ғунчаси доғидинки, ...баҳор насимидек анфос била гулдек очилғайлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 36;
Рухсоринг гул киби очилмиш,
Ашким ҳам жоладек сочилмиш. *Мезонул-авзон,* 34;
≈ **очилғандек кўрун-** — хурсанд бўлганга ўхшамоқ, кўнгилни хушнуд қилгандек бўлмоқ:
Ўг била барқ ламъасидек мунтазирлар кўзларин ёрутулса, тоғдин қуёш чиққандек бўлгай ва баҳордин гул очилгандек кўрунгай. *Муншаот,* 88;
≈ **киби хандон айла-** — кулмоқ, қаҳқаҳа урмоқ, хурсанд бўлмоқ:
Не баҳорида шод бўл чандон,
Айлабон ўзни гул киби хандон. *Муншаот,* 91;
≈ **сочмоқни бас қил-** — иноят кўргизиш, иззат-эҳтиром кўрсатишлик, сахийлик қилишликни бас қилмоқ:
Бошлариға гул сочсанг, алардин юзунгга тикан санчилур, агар ул гул сочмоғни бас қилсанг, бағрингга чўкур тикилур. *Маҳбубул-қулуб,* 110.

**ГУЛАНДОМ** — гул бичим, гулбадан; гўзал қоматли, хушбичим; нозанин:
Бу мажлис ичра ҳозир ўн дилором,
Бори ҳам сарвқомат, ҳам гуландом. *Фарҳод ва Ширин,* 128;
Ҳам гул иси, ҳам сарв бўйи кўнглума ёқмас,

То эврулар ул сарви гуландом, кўнгулда.
*Хазойинул-маоний,* IIб-32;

**сарви гуландом** — гул қоматли сарв; гўзал ёр:
Сарву гулга боғ аро, дерменки, айлай жон фидо,
Токи жоним қасди бир сарви гуландом айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-144.

**ГУЛАФШОН** — гул сочувчи; хурсанд ва шод этувчи; гулдек очилиб турувчи:
Бу ҳазратким, бу мажлис аҳлининг садрнишинидурлар... гулшани табълари гулафшон ва суманбез, сархайлға вусули илоҳий етсун. *Мажолисун-нафоис,* 135;
Кўзларим боги сочарда ашк гулгун, оштилар,
Бу бири айнул-ҳаёт, ул бир гул афшондин доги.
*Хазойинул-маоний,* IIа-341.

**ГУЛБАРГ** — 1. гул яфроғи, гул:
Чунки гулбарг узра сочилди гулоб,
Наргис очилдики эрди масти хоб. *Лисонут-тайр,* 91-16;
Юзида хол бўлуб гулбарг уза зоғ,
Ва ё тер остида сув ичраки боғ. *Фарҳод ва Ширин,* 123;
2. гўзал, чирой, кўркам юз:
Энгим гулбаргидин бўлғонда маҳзун,
Юзинг гулгул қилурму ашки гулгун?
*Фарҳод ва Ширин,* 123;
3. дилбар, маъшуқа:
Дедим ким сизга дей аввал хабарни,
Қилай хандон бурун гулбарги тарни. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
≈ **и тари** — янги очилган гул япроғи:
Юзун хай тоза қилғонни назора айладим, гўё
Эрам гулзорида сероб гулбарги таридур бу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-524.

**ГУЛБЕЗ** — гул ҳиди сочувчи:
Боғ аро эрдунгмуким, бу кеча гулбез эсти ел.
Бода ичтингмуки, беҳад ишратангез эсти ел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-397.

**ГУЛБОНГ** — баланд овоз билан нола тортиш, фарёд чекиш; хушовоз билан сайраш:
Баҳор андоқки булбул гулузори тоза истармен,
Ки ул гулбонг ила ўзни баланд овоза истармен.
*Хазойинул-маоний,* IVа-285;
Чаман ҳусни динор агар донгдур,
Ки бечора булбулға гулбонгдур.
*Садди Искандарий,* 29а10;
≈ **чек-** — баланд ва хушовоз билан нола чекмоқ, сайрамоқ:
Бу чаманнинг гулларига йўқтур, эй булбул, вафо,
Авло улким, айласанг гулбонг чекмакликни бас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-255.

**ГУЛБОР** — гул ёгдирувчи:
Насими субҳ ўлур боғ ичра гулбор,
Бўлуб боғ оташин гул бирла гулнор. *Фарҳод ва Ширин,* 49.

**ГУЛБУН** — гул, гул тупи:
Войким, бир гул хазонға солди айшим гулбунин,
Ушбу фасл ичраки топмиш жумлаи олам баҳор.
*Хазойинул-маоний,* Iа-152;
Мунча тегру қилдинг маротиб навард,
Ки очтинг башар гулбуни ичра вард.
*Садди Искандарий,* 236б6;
≈ **нишин** — ишқ, ҳавас, гўзал маҳбубага қароғ топиш:
Маскан учун бўлди чу гулбун нишин

Жониға ўт ёқти гули оташин. *Ҳайратул-аброр,* 112-2;
≈ **и хужаста** — сариқ гулнинг бир тури; яхшилик, хайрли иш, саодатмандлик, хушбахтлилик:

Ғараз йигитлик чаманининг гули хужастаси ва мақсуд шабоб гулбунининг тоза гулдастасидур. *Вақфия, 719.*

**ГУЛБЎЙ** — атргул ҳидли, хушбўй:

Соқиё, тут манга гулбўй қадаҳ,
Халқ кўнглидин аламшўй қадаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-694.

**ГУЛГАШТ** — гул сайри, гул сайли:

Ганж узра аёғингға мурур ўлди ғурур,
Гулгашт эта гулшанда ҳузур ўлди ғурур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

**айла-** — гул сайри қилмоқ, гулзорни айланиб юрмоқ:

Гул сори боқмади булбул, чунким,
Кўрди гулгашт этасен гулшан аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-28.

**ГУЛГУН** — 1. гулранг, пуштиранг, қизил:

Туна кундин такаллуф ўлди фузун,
Гулжабинлар тутуб майи гулгун. *Сабъаи сайёр,* 132-22;
Ки шоҳ иқболи ҳасрдин афзун,
Юзи иқболи жомидин гулгун. *Сабъаи сайёр,* 125-20;

2. Ширин минадиган отнинг номи:

Узи гул рангу гулмонанд зоти,
Бўлуб Гулгун халойиқ ичра оти. *Фарҳод ва Ширин,* 111;

≈ **юз-** — гулга ўхшаш, гул тусли:

Ул фасл кетиб ки гулда сунбул,
Очқай гулгун юз узра кокул. *Лайли ва Мажнун,* 92б2;

≈ **сув** — қон:

Бодаи васлин ғанимат тут, Навоий, зинҳор,
Ким не қонларким, бу гулгун сувни истаб, ютмадинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-358;

≈ **ашк тўк-** — қон йиғламоқ; аламдан қон-қон йиғламоқ:

Заъфароний юзда гулгун ашк тўкмак не осиғ,
Ишва кўрган даҳр боғининг гули раъносидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-456;

≈ **бўл-** — қизармоқ:

Сиришким қонидин ҳар сабзаким бутмиш, қизил бутмиш
Улус бошиға пар санчар масалликким бўлур гулгун.
*Хазойинул-маоний,* IIб-460;
Бу фасл ичраки олам бўлди гулгун,
Шафақгун аксидин миръоти гардун. *Фарҳод ва Ширин,* 49;

≈ **қил-** — қизартирмоқ; қон-қон йиғлаттирмоқ:

Анжуман аҳли юзин гулгун қилоли май била,
Меҳрдин топқунча анжум гуллари бир-бир шикаст.
*Хазойинул-маоний,* Iб-97;
Шоҳ ила қилди гулгун мул,
Мул алар чеҳрасин қилиб гул-гул. *Сабъаи сайёр,* 125-11.

**ГУЛГУНА** — 1. упа-элик, зийнат:

Гул юзунг шавқида тиғи ишқ ила бўлсанг шаҳид,
Бўлғусидур ҳурлар гулгунаси қонлиғ кафан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-506;
Гулгуна чекарға қилсам оҳанг,
Зам айлай анга бу чеҳрадин ранг. *Лайли ва Мажнун,* 93б9;

**2.** қизил, қип-қизил:

Хаёлинг ҳусниға кўнглумда зийнат берса ҳижронинг,
Эрур гулгуна қон машшота ишқу кўзгу пайконинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-377.

**ГУЛГУНПЎШ** — қизил кийган; ≈ эт- — қип-қизил қилмоқ:
Ҳам этти нофаи мушкунг қамарни машк давож,
Ҳам этти гулшани лутфунг шафақни гулгунпўш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-246.

**ГУЛДАСТА** — гул боғлами, гул ўрами; яхшилик, бахтлилик, саодатмандлик мажмуаси:
Мақсуд шабоб гулбунининг тоза гулдастаси дурур.
*Вақфия,* 719.

**ГУЛДАСТАБАНД** — 1. гул дасталовчи:
Гулшани фирузани чеккан баланд,
Гулларидин меҳрни гулдастабанд. *Ҳайратул-аброр,* 5-4;
...гулдастабандким, раёҳин орасида хошокни сиғурғай.
*Назмул-жавоҳир,* 22;

2. алломалар, шоирлар, илм аҳли:
Назм хайли гулдастабандлари бу гулшандин (туркий тилдан) базм тузгуча гул иликлай олмай йўл тутуптурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 21.

**ГУЛЖАБИН** — гулпешона, очиқ пешона, ҳусндор, гулдай сўлим:
Гулжабинни кўзга кўп суртар эсам, айб этмангиз,
Нечаким бир гулжабинликдин берур ҳар лаҳза ёд.
*Хазойинул-маоний,* IVб-122;
Туно кундин такаллуф ўлди фузун,
Гулжабинлар тутуб майи гулгун. *Сабъаи сайёр,* 132-2.

**ГУЛЖАБИНЛИК//ГУЛЖАБИНЛИҚ//ГУЛЖАБИНЛИҒ** — ҳусндор, чиройли, гулдай сўлим:
Ҳур суратлиғ паризоди ажаб,
Гулжабинлиғ сарви озоди ажаб. *Лисонут-тайр,* 70-13;
Деди, олғил, паризодинг будур,
Гулжабинлиқ сарви озодинг будур. *Лисонут-тайр,* 120-15.

**ГУЛЗОР** — 1. гулзор, чаман, гулбоғ:
Навбаҳор айёми бўлмиш, мен диёру ёрсиз,
Булбул ўлгондек хазон фасли гулу гулзорсиз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-182;
Лек эмас бўлса қади сарфароз,
Бўлмаса гулзор аро сарви ноз. *Ҳайратул-аброр,* 120-3;

2. юз чиройи, гўзаллиги:
Юзи гулзоридин чун вард тергунг,
Не айтай мен, ўзунг инсоф бергунг.
*Хазойинул-маоний,* 146;

≈ **и висол** — етишиш:
Рўзи ўлғай то абад беинтиқол,
Қатъ қилғон қушқа гулзори висол. *Лисонут-тайр,* 25-17;

≈ **и Эрам** — Эрам боғи, боғи Эрам каби энг гўзал боғ:
Сарвға боғ ичра ҳар ён жилва қилмоқ хуштурур,
Соядек невчун ётибдур сарви гулзори Эрам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-401;

≈ **у чаман** — чаман, гулзор:
Соғиниб осудалиғ бирла ватан,
Боғу бўстон бирла гулзору чаман. *Лисонут-тайр,* 36-10;

≈ **и шавқ** — завқ-шавқ гулзори; етишиш иштиёқи, муштоқлик:
Чек наво, эй булбули гулзори шавқ,
Савти алҳонинг келиб асрори шавқ. *Лисонут-тайр,* 31-3.

**ГУЛИСТОН** — 1. гулзор, гулбоғ, боғ, чаманзор:
Ғунча бориб тоза гулистон келиб,
Зарра бориб меҳри дурахшон келиб. *Ҳайратул-аброр,* 26-2;
Солиб ул гулистон сори гузарни,
Киюргай қўлға сарви сиймбарни. *Фарҳод ва Ширин,* 134;

2. иноят, ҳиммат, саховат:

Ҳақ субҳонаху ва таоло барча толиби ниёзмандларға... ул гулистондин нафҳа ва ул раёҳиндин шаммаи насиб қилсун. *Маҳбубул-қулуб,* 70;

3. хурсанд бўладиган гўзал оромгоҳ:

Ки анҳоридин мулки Зобулистон,
Бўлуб зебу зийнат аро гулистон.
*Садди Искандарий,* 271б1;

Ишк ошубидин... гулистон сайрида гул анинг кўзларига хор кўрунганин пайдо этар. *Мажолисун-нафоис,* 216;

4. яшноқ, бахт:

Хосса ки гулум хазонға тушти,
Дай ели бу гулистонға тушти. *Лайли ва Мажнун,* 92б19;

5. Саъдий Шерозийнинг машҳур асари:

Насрдин баъзи ўқур ҳам достон,
Бу «Гулистон» янглиғу ул «Бўстон». *Лисонут-тайр,* 206-2;

≈ **и Халил** — олов, Халил ташланган олов:

Бу не намудори жамил, эй кўнгул,
Балки гулистони Халил, эй кўнгул. *Ҳайратул-аброр,* 115-18;

≈ **бўл-** — обод бўлмоқ, яшнамоқ:

Бўлуб Зобулистону Қобулистон,
Баҳори муроъотидин гулистон.
*Садди Искандарий,* 265б12;

≈ **қил-** — обод қилмоқ; хурсанд қилмоқ:

Чиқти гулгун тўн кийиб, гул санчибон дасторға,
Қилди оламни гулистон, улки гулгун рахш уза.
*Хазойинул-маоний,* IVб-561.

**ГУЛМИХ//ГУЛМЕХ** — 1. қалпоқдор узун мих, тиконли мих:

Чоклик кўксум эшикдур, жисм уйи байтул-ҳазан
Ул эшикнинг ҳалқасидур наълу гулмихи тукан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-506;

2. юлдузлар (юлдузларни осмонга қоқиб ташлайдиган михга ташбеҳ):

Бу завраққа гулмих этиб кавкабин,
Қилиб бодбон субҳ чодиршабин. *Муншаот,* 95.

**ГУЛКИРДОР** — гулдай, гул каби:

Номудор ичра гулкирдор бўлса,
Такаллум ичра булбулвор бўлса. *Фарҳод ва Ширин,* 212.

**ГУЛМОНАНД** — гул сингари, гулга ўхшаш:

Ўзи гулрангу гулмонанд зоти,
Бўлуб Гулгун халойиқ ичра оти. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**ГУЛНОР** — анор гули, қизил гул; қизил ранг, қип-қизил:

Бу ҳурмат бирла эрмас оташин гул оқ гул эрдиким,
Юзунг барқидин ўт тушти ангаким, бўлди гулнори.
*Хазойинул-маоний,* Iб-643;

Қизил хайлининг ранги гулнор ўлуб,
Анга шуълаи нор минқор ўлуб.
*Садди Искандарий,* 283а19;

≈ **и ҳарир** — қизил шоҳи:

Келиб ул ким ҳарири гулнори,
Ҳулла анинг юзида зангори. *Сабъаи сайёр,* 54-7;

≈ **айла-** — қизартирмоқ:

Майи гулгун юзунга шуъла солиб
Ул гулунгни бу гул айлаб гулнор.
*Хазойинул-маоний,* IVа-401;

≈ **қил-** — гулзор қилмоқ:

Иброҳим саловотур — раҳмон алайҳнинг вужуди гулбунига ёнар ўтни гулзор, балки гулнор қилди. *Вақфия,* 715.

**ГУЛНОРИЙ** — анор гулли; қизил рангли:
...Фарҳод бирла гулнорий қаср майли қилиб...
*Фарҳод ва Ширин,* 48.

**ГУЛНОРГУН** — гулнор рангли:
Алар гулноргун қаср ичра гулпош,
Кўтармай лаългун майдин дами бош. *Фарҳод ва Ширин,* 49.

**ГУЛОБ** — 1. гул суви, атир гул япроқларидан олинадиган хушбўй ичимлик:
Соқиё, лаъл уза хай кўрубон бехудмен,
Майга мамзуж гулоб айлаб, они юзума соч.
*Хазойинул-маоний,* IVб-105;
Олам аро чеҳрадин гул очиб,
Хай бирла гулоб ерга сочиб. *Лайли ва Мажнун,* 70а16;
2. кўз ёши:
Чекиб афғон, олиб қўйниға бошин,
Юзиға ул сифат ёғдурди ёшин.
Ки ул янглиғ гулоб урғоч юзига,
Очиб бедил кўзин келди ўзига. *Фарҳод ва Ширин,* 171;
≈ **сочил-** — ҳушёр қиладиган, уйқудан уйғотадиган:
Чунки гулбарг узра сочилди гулоб,
Наргис очилдики эрди масти хоб. *Лисонут-тайр,* 91-16.

**ГУЛОБОМЕЗ** — гулоб аралаштирилган:
Гул юзига хай тушиб, лаълиға кўнглум қилди заъф,
Бўйлаким заъф айламиш қанди гулобомездин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-471.

**ГУЛОБХОНА** — гулоб чиқариладиган жой, гулоб сақланадиган хона:
Гулобхонадаги гул киби сўлуб жисми,
Қилиб гулоб киби тернинг ўртасида шиноҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-567;
Терким гулидин бўлуб равона,
Уйни қилибон гулобхона. *Лайли ва Мажнун,* 62а7.

**ГУЛОГИН** — гулдор, гул билан безатилган:
Дегайлар сарв қадду хилъатингни,
Ва лекин сарв ким кўрмиш гулогин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-464;
Туруб базм ичра юз гулчеҳраи Чин
Бориға хулла гулрангу гулогин. *Фарҳод ва Ширин,* 49.

**ГУЛОМЕЗ** — гул аралаш, гул ҳидли:
Не тароватдурур ул юздаки, хайдин қилмиш,
Гулни шабнамзада, шабнамни гуломез яна.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-556.

**ГУЛОРОЙЛИҚ** — гул билан безашлик; хуш адолик, гўзал таран-нум; ≈ **қил-** — гул билан безамоқ; хуш таранаум қилмоқ:
Ва агар аҳёнан матлаи махсус навъида воқиъ бўлса, ҳамул матлаъ услуби била итмом хилъатин ва анжом кисватин кийдурмайдурурлар, балки тугагунча агар бир байт мазмуни висоли баҳорида гулоройлиқ қилса, яна бири фироқ хазонида хор намойлиқ қилибдурур.
*Хазойинул-маоний,* VIб-769.

**ГУЛПОШ** — гул сочувчи, гул очувчи:
Елга рухсору танинг очиб, магар бердинг ҳаёт,
Ким умид аҳлиға гулпошу самандбез эсди ел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-397;
Алар гулноргун қаср ичра гулпош,
Кўтармай лаългун майдин даме бош. *Фарҳод ва Ширин,* 43.

**ГУЛРАНГ** — гулранг, гул тусли; қизил:
Нома ёзғон чоғда бўлмиш эрди хунафшон кўзум,

Оқ варақ гулранг бўлди, токи сочти қон кўзум.
*Муншаот,* 148;
Гул киби жисмингға, эй соқий, бинафш ойин тутунг,
Уйладурким, бодаи гулранг учун соғар бинафш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-271.

**ГУЛРЕЗ** — гул тўкувчи, гул сочувчи; мушак учқунларининг осмондаги гул шакли:
Ярим кечаким насими гулбез,
Бўлди чаман аҳли узра гулрез. *Лайли ва Мажнун,* 64б3;
Юзунг фироқида ҳар оҳ ўтинки чектим тез
Ул ўт шароралари бўлди ҳар тараф гулрез.
*Хазойинул-маоний,* Iб-233;
≈ **айла-** — гул сочмоқ, гул тўкмоқ:
Азимат кўйига тез айланг охир,
Анинг бошиға гулрез айланг охир. *Фарҳод ва Ширин,* 165.

**ГУЛРУХ** — 1. гул юзли, гўзал юзли:
Гулрух этар эрди чу майдонға азм,
Қилмоқ учун гўй ила чавгонга азм. *Ҳайратул-аброр,* 177-8;
Чу гул термакка ул сарви гуландом,
Қўяр гулшанда гулрухлар била гом. *Фарҳод ва Ширин,* 160;
2. маҳбуба, маъшуқа:
Ғараздин пок топиб ани гулрух,
Кўруб фархунда рухсорини фаррух. *Фарҳод ва Ширин,* 146.

**ГУЛРУХСОР** — гулрух, гулрухсор, гул юзли:
Мен не қилғоймен анга лойиқ, магар минг сарву гул,
Олиб озод эткамен ул сарви гулрухсор учун.
*Хазойинул-маоний,* IIа-286;
...гулрухсори ёнида сориғ лола санчқон ва ёнида зулфни кокулидек кейин солған намудорида.
*Мажолисун-нафоис,* 218.

**ГУЛРЎ(Й)** — гул юзли; гўзал, чиройли:
Гулбун ўлди пасту сарв асру бийик, биллаҳки, бор
Сарви гулрўйим қадининг эътидоли ўзгача.
*Хазойинул-маоний,* IIа-313;
Камоли санъатидин сарви гулрў,
Равон айлаб узори ўтидин су. *Фарҳод ва Ширин,* 123;
Гулрўйнинг ғунчадек оғзи ва рухсори узра кўрганин зарра хуршед юзида пайдо бўлғанға хуб ташбиҳ қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 217.

**ГУЛФИШОН** — гул сочувчи; яхши ҳид, атр:
Ёғлиғи нақшики, бўлуб гул нишон,
Савсану гул узра бўлуб гулфишон. *Ҳайратул-аброр,* 115-16.

**ГУЛФИШОНЛИҒ** — гулфишонлик, қизғин суҳбат:
Қасри гулгунда гулфишонлиғ этиб,
Сокини базми гулнишонлиғ этиб. *Сабъаи сайёр,* 132-23.

**ГУЛФОМ** — гулранг, қизил гулранг, гўзал:
Қилғали хилъатин ул сарви гуландом қизил,
Қилди қон тўкмак ила даҳрни гулфом қизил.
*Хазойинул-маоний,* Iа-285;
Ҳар қачон ул қилиб нишотқа азм,
Тузса гулфом қасри саҳнида базм. *Сабъаи сайёр,* 128-28;
≈ **айла-** — қизартирмоқ:
Дайрни қилмиш кўзумга гулситон, эй муғбача,
Ул майи гулгунки рухсорингни гулфом айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-144.

**ГУЛХАД** — гул юз, келишган жамол, гўзал:
Югурмакликда ҳар гунбазки секрар ул маҳи гулхад,

Гули меҳр олдорар беҳад уёлур гунбази аҳзар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-198;
Ҳам аввал кунда берди сарви гулхад,
Атоға ҳадяи таълими абжад. *Фарҳод ва Ширин,* 35;
Султони соҳибқироннинг латиф табъи натоижининг зеболари... ҳар бириси даврон арсаси гулистонида равонлиғ ва рангликдин сарви озодедур гулхад. *Мажолисун-нафоис,* 208.

**ГУЛХАН** — 1. гулхан, ўт, олов:
Уларда тенг дурур: шоҳ айласун гулшан гулин мафраш,
Вагар гулхан кули узра гадо соҳиб фирош ўлсун.
*Хазойинул-маоний,* IIа-290;
Гарчи гулхан кули макони анинг,
Лек дўзах ўтида жони анинг. *Сабъаи сайёр,* 84-26;
2. ўт ёқиладиган жой, гўлох; ўтхона:
Эрур чу даҳр бузуғ гулхан, ушбу авлоким,
Бузуғда кечса ёзинг, гулхан ичра ўтса қишинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-345;
Мудбир такаббур натижасидин шаҳар гулханида мақом тутуб. *Маҳбубул-қулуб,* 83;
≈ **ға юз қўй-** — ўтга тушмоқ, оловга йиқилмоқ:
...атфол тошидин тўяр эрди, қочиб гулханға юз қўяр эрди.
*Маҳбубул-қулуб,* 87.

**ГУЛХАНИЙ** — 1. ўт ёқувчи, гўлохий, ёндирувчи, ўт хирмани:
Оташин гулнинг ниҳолисен унут, эй андалиб,
Кулдин ўзга гулханий бистар солурму остида.
*Хазойинул-маоний,* IVа-17;
2. гадо, бечора; ошиқи беқарор:
Пар эмас булбулда балким оташин гул шавқидин,
Гулханий девонадурким юқмиш аъзосиға кул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-401;
≈ **и мажнун** — ошиқликда девона бўлган; гўлохда ўт ёқувчи:
Чун гулханийи мажнунни шаҳзода ишқи машҳур этти, бу сўз шаҳзода қулоғиға ҳам етти. *Маҳбубул-қулуб,* 87;
≈ **и меҳнаткаш** — меҳнаткаш ўт ёқувчи, бечораҳол, фақир:
Бир гулханийи меҳнаткаш кўнглига бир шаҳзодаи хуршидваш ишқи ҳарорати тушти. *Маҳбубул-қулуб,* 87.

**ГУЛЧА** — гул каби, гулдек:
Жисмим ўлди гулбун ул гулсиз ва лекин тоза доғ,
Анда гулча касрати гулбун аро яфроғча.
*Хазойинул-маоний,* Iб-588.

**ГУЛЧЕҲР//ГУЛЧЕҲРА** — чеҳраси гулдай, гўзал, соҳибжамол:
Яна бир буки дебтур сарви гулчеҳр,
Эранларга агар бор эрса бемеҳр. *Фарҳод ва Ширин,* 145;
Топмадим гулчеҳралардин шаммаи бўйи вафо,
Эй Навоий, нечаким елдек таку пўй этмишам.
*Хазойинул-маоний,* Iа-297;
Қилди ҳар навъким эди мумкин,
Сарв гулчеҳра шайнини сокин. *Сабъаи сайёр,* 91-5;
≈ **и хуршедваш** — қуёшга ўхшаш гўзал, маъшуқа:
Ўзи бир тахт устида Жамшедваш,
Ёнида гулчеҳраи хуршедваш. *Лисонут-тайр,* 116-3.

**ГУЛЧИН** — гул терувчи, боғбон:
Фикринг чаманида кўп раёҳин,
Лекин бўлуб анда халқ гулчин. *Вақфия,* 717;
Қишу ёз мамлу раёҳин анга
Келиб наҳлаи шаҳд гулчин анга. *Садди Искандарий,* 283б8.

**ГУЛШАКАР** — гулқанд, ширин, мазали:
Хору қамишнинг тубидин луқмахўр,

Лек бериб таъм анга гулшакар. *Ҳайратул-аброр,* 101-8.

**ГУЛШАН** — 1. гулбоғ, чаман, боғ:

Кўнглума ҳажрингда жаннат гулшани зиндон эрур,
Кўзума сенсиз гулафшон боғи хор афшон эрур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-103;

Ки то ўлғай жаҳон боғи, бу гулшан мевадор ўлсун,
Ҳаримида бу булбулларға бу гулбонг бор ўлсун.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

2. обод, зийнатли:

Эл кўзини партави равшан қилиб,
Бал қаро туфроғни гулшан қилиб. *Ҳайратул-аброр,* 41-11;
Кеча ойдин тобидин равшан эди,
Чарх анжум вардидин гулшан эди. *Лисонут-тайр,* 95-17;

3. кўнгил, жисму жон:

Матлуб ўшандоққи, жонингиз Эрамида файз шабнамидин нишот гули очилса, бу зори беқарор булбул киби ул гулшан теграсига чеврулгай. *Муншаот,* 108;

4. шод, хурсанд; шодлик, хурсандлик:

Меҳредур толеъ, маҳзун хотирлар хористони андин гулшан.
*Маҳбубул-қулуб,* 90;

5. ёруғ, чароғон:

Руҳул аминнинг улвий хироми афлок шабистони юзи баҳоридин гулшан. *Маҳбубул-қулуб,* 3;

6. севгили, маҳбуба:

Лек ёдингдин чиқиб ўз масканинг,
Шаҳ қошинда жилва айлар гулшанинг.
*Лисонут-тайр,* 30-15;

≈ **и раёҳини** — тил имкониятлари; сўзлари:

Ул гулшан [турк тили] раёҳинидин кўнгул гулчини ҳад ва ғоятсиз накҳатлиғ гул ва ёсуман қўйниға солди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

Назм хайли гулдастабандлари бу гулшандин [турк тилидин] базм тузгуча гул иликлай олмай йўл тутуптурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 21;

≈ **тикани** — туркий тилнинг турли-туман маъноларга ва истеҳзоли, аччиқ маъноли сўзларга бойлигига ишора:

Аммо [туркий тил] махзанининг йилони хунхор ва гулшанининг тикани беҳад ва шумор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 21;

≈ **и аслий** — асли мақсад; абадий, ҳамиша баҳор; бошқа олам, бошқа дунё; у дунё:

Чун бу қушқа риҳлат оғоз ўлғуси,
Гулшани аслийға парвоз ўлғуси. *Лисонут-тайр,* 8-2;
Топмайин ул гулшани аслийға йўл,
Балки кулли маҳв ўлуб хотирдин ул. *Лисонут-тайр,* 29-13;

≈ **и ахзар** — гулхона, гулзор; зангори олов:

Базми бўлуб гулшани ахзар киби,
Қурси газак ҳар сори ахтар киби. *Ҳайратул-аброр,* 41-9;

≈ **и биҳишт** — жаннат гулзори:

Кулагач юзлук хуш ахлоққим, нифоқ кудуратидин бўлғай йироқ, гулшани биҳишт эрур жилвагоҳ.
*Маҳбубул-қулуб,* 135;

≈ **и давлат** — яшноқ, тараққий этган давлат; иқбол, бахт:

Етса-ўқ ул пўяда жисминг туши
Билгил ани гулшани давлат қуши. *Ҳайратул-аброр,* 161-13;

≈ **и даҳр** — ҳаёт, олам:

Гулшани даҳр ичра ки ҳар бебасар,
Бор эди наргис киби кўтаҳ назар. *Ҳайратул-аброр,* 148-3;

≈ **и дилосо** — кўнгулга монанд гулшан:

...оллоҳ-оллоҳ ул равзаи руҳафзода не назорат ва ул гулшани дилосода не назоҳатдурким, анинг боғбони такаллум қилур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

≈ **и мийно** — кўк осмон:

Қил ҳаво ул гулшани мийно сори,
Майл кўргуз ул гули ҳумро сори. *Лисонут-тайр,* 31-8;

≈ **и тавфиқ** — покликнинг энг юқори кўтарилиши:

Гулшани тавфиқдин эсган насим,
Кўнглига таъсир этиб эрди азим. *Лисонут-тайр,* 89-10;

≈ **и тажрид** — тарки дунёлик (*айн.* ёлғизлик гулшани):

Ким анингдек водийи тавҳид аро,
Гулшани тажрид ила тафрид аро. *Лисонут-тайр,* 166-4;

≈ **и фирдавс** — жаннат боғи гулзори:

Пок руҳларининг қудсий ошён булбули риҳлат навосин оғоз қилиб, гулшани фирдавс ҳавосиға парвоз қилди:
*Хамсатул-мутаҳҳайирин,* 695;

≈ **и чархи барин** — юлдузлар чарақлаб турган осмон:

Жилвагаҳи гулшани чархи барин,
Обхўри чашмаи айнул яқин. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

≈ **эт-//қил-** — гулзор этмоқ, боғу бўстонга айлантирмоқ:

Ҳар кимки муҳаббат уйини маскан этар,
Кўнглига ҳабиб кўйини гулшан этар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-27;

Эй кўнгулни ишқидин равшан қилиб,
Ҳажр хористонини гулшан қилиб. *Лисонут-тайр,* 198-14;

≈ **ҳаримида мақом қил-** — боғ аро жойлашмоқ, сайр қилмоқ:

Ул қилиб гулшан ҳаримида мақом,
Боғ аро товусдек айлаб хиром. *Лисонут-тайр,* 146-2;

≈ **и мийно сори азм қил-** — меърож, осмонга чиқмоқ:

Қилиб ул гулшани мийно сори азм,
Тузуб ул сабзаи раъно уза базм. *Фарҳод ва Ширин,* 50-55.

**ГУЛШАНВОР** — гулшандай, чаман каби:

То берай, кўнглум ўлуб гулшанвор,
Кўзга шаҳзода юзидин анвор. *Хазойинул-маоний,* IVб-694.

**ГУЛЪУЗОР** — гул юзли, гўзал; гулрухсор, гулчеҳра:

Қилди Масъуд бир тараф имо,
Бўлди бир гулъузор жилванамо. *Сабъаи сайёр,* 132-7;

Кирди сиймобий либос ичра яна ул гулъузор,
Ул қуёшдекким анга монеъ бўлур абри баҳор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-169;

Очилди чаман, гулъузорим қани?
Сиҳи сарв бўйлуғ нигорим қани? *Мезонул-авзон,* 59.

**ГУЛҚАНД** — гулқанд (қизил гул япроғи билан шакарни аралаштириб офтобда тайёрланган бир хил ширинлик):

Халқ учун махлут этиб гул бирла қанд,
Табъға гулқанд янглиғ судманд . *Лисонут-тайр,* 18-14.

**ГУЛҲОЧА** — ≈ **гул** — нақорат; қўшиқнинг банд-бандида такрорланадиган (читти гуло, читти гул каби) сатр:

Келтуруб атфол ўюниға кўнгул,
Лек ўюн ҳар сори «гулҳоча гул». *Ҳайратул-аброр,* 187.

**ГУМ** — йўқолиш, ғойиб, адашиш, йўлдан озиш; ≈ **айла-//қил-** — йўқ қилмоқ, йўқотмоқ, кетказтирмоқ:

Ҳам ул дам ишқ даштида мени гум қилди бехудлуғ,
Агар ҳушу хирад саъйи била бир лаҳза топилдим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-144;

Зулм ўзунгга фисқдур, эй ҳушёр,
Гум қил ани бўлса сенга ҳуш ёр. *Ҳайратул-аброр,* 74-14;

Сўзунгдин етиб элга қути ҳаёт,
Хизр суйини гум қилиб ул уёт.

*Садди Искандарий,* 245б17;

≈ **бўл-//ўл-** — 1. йўқолмоқ, йўқ бўлмоқ; ғойиб бўлмоқ:
Эй Навоий, панд эшитмай телба кўнглунг бўлди гум.
Десанг андоқ бўлмай аҳволин ўзингга панд бил.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-211;

Қазодин ўйла туфроғ ўлди зотим,
Ким ул туфроқ аро гум ўлди отим. *Фарҳод ва Ширин,* 141;
Чу ёшларға боғланса мактаб йўли,
Бўлур гум улуғларга мазҳаб йўли.

*Садди Искандарий,* 321а4;

2. ўзлигин йўқотиб бошқача тус олмоқ:
Қаҳфи бақо ичра алар бўлса гум,
Мен ҳам ўлай робиъуҳум калбуҳум.

*Ҳайратул-аброр,* 32-3.

**ГУМОН** — 1. гумон, иштибоҳ:
Оғзинг гумони эрди Навоийда, шукрким,
Нутқунг яқинға қилди бадал барча шакларим.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-411;

Гоҳ гумон улким йўлуқса шарза шер,
Туъма айлаб қорнини ёриб далер. *Лисонут-тайр,* 52-9;

2. ўй, хаёл, фикр, тасаввур:
Азамат бобида гумондин улуқ,
Неким андин улуқ йўқ ондин улуқ. *Сабъаи сайёр,* 8-6;
Ошуфталиғи гумондин ортуқ,
Не келса гумонга ондин ортуқ. *Лайли ва Мажнун,* 82б2;

≈ **айла-** — шубҳа қилмоқ; ўйламоқ:
Чу фаҳм этти хоқонким ул тунд шер,
Эрур ул гумон айлагандин далер.

*Садди Искандарий,* 286б12;

Итларинг хайли мени улди гумон айладилар,
Ки бошимда кеча то субҳ фиғон айладилар.

*Хазойинул-маоний,* IVб-146;

≈ **қил-** — ўйламоқ, фикрламоқ, хаёл қилмоқ, кўнгилга келтирмоқ, ҳисобламоқ:
Жаҳон мулкин ўз мулки қилди гумон,
Ани ҳам чиқарди ародин жаҳон. *Тарихи мулуки ажам,* 508;
Гумон қилма бор эрсанг ишта доно,
Сипоҳу мулк ила бўлмоқ тавоно. *Фарҳод ва Ширин,* 142;

≈ **элт-** — хаёл қилмоқ, фикрламоқ, фараз айламак:
Яна бир навъ иборат ва адолари борким, бировдин бир ишни гумон этмак била ул ишни ул кишига нисбатгуна берурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 18;

**ГУМРАҲ//ГУМРОҲ** — 1. гумроҳ, йўлини йўқотган, йўлидан адашган; мақсадга етмаган:
Учрамас ҳар кўй бошида туруб йўл асрасам,
Равшан эрмас, ваҳки, шамъи бахти гумроҳим менинг.

*Хазойинул-маоний,* IIа-196;

Гумроҳ улус ичра ўзин қотти, ахий,
Дунёга бировки дунёни сотти, ахий.

*Назмул-жавоҳир,* XV-35;

2. бечора, фақир, саргардон; овора:
Қайси тил бирла ё набияллоҳ,
Сени таъриф этай, мен гумроҳ. *Вақфия,* 714;

≈ **и маккор** — йўлдан озган маккор, фирибгар:
Чу мундоқ ваъда қилди шоҳи ғаддор,

Ўпуб ер тебради гумроҳи маккор. *Фарҳод ва Ширин,* 249;
≈ **бўл-** — адашмоқ, йўлдон озмоқ; сарсон-саргардон бўлмоқ:
Қадаҳ чароғини оллимға тутқил, эй соқий,
Ки зуҳд зулматида асру бўлмишам гумраҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-367;

Вале бу турфароғким ақли огоҳ,
Бўлуб ҳар сори минг йўл ичра гумроҳ.
*Фарҳод ва Ширин,* 75;

≈ **эт-//қил-** — йўлдан оздирмоқ, адаштирмоқ:
Кимники гумроҳ қилибон толиъи,
Жодаи шаръинг ўлуб шориъи. *Ҳайратул-аброр,* 21-7;
Ётиб кўзи киби гулгун ҳарир уза бемор,
Валек мендек этиб сиҳҳат аҳлини гумроҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-567.

**ГУМРОҲВАШ** — адашганга ўхшаш, адашгандек:
Эй Навоий, гар ҳидоят етса, йўлга киргамен,
Гарчи муғ дайрида ҳоло бор эсам гумроҳваш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-252.

**ГУМРОҲЛИҚ//ГУМРОҲЛИҒ** — хабарсизлик, ношудлик:
Агар бўлса баъзиға огоҳлиқ
Бўлуб лек кўпракка гумроҳлиқ.
*Садди Искандарий,* 244б14;

Бўлса лаҳну нағмада огоҳлиғ,
Беҳки тоат вақтида гумроҳлиғ. *Лисонут-тайр,* 192-1.

**ГУМОШТА** — ноиб, вакил:
Бухтун — Наср бинни Гударз... Луҳрасгнинг гумоштаси эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 510;
[Сосон] Ардувоннинг форс вилоятида бир гумоштаси эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 515.

**ГУМШУДА** — йўқолган, адашган:
Ҳам ғам туни кўргузуб вафо сен,
Ҳам гумшудаларға раҳнамо сен. *Лайли ва Мажнун,* 66а21.

**ГУН** — қўшма сўз таркибида келиб *ранг, тус* каби маъноларни англатади:
Субҳидам ким сипеҳри мийногун,
Ерни байзодин этти байзогун. *Сабъаи сайёр,* 112-15.

**ГУНА** — ранг, тус:
≈ **гуна** — ранг-баранг, хилма-хил:
Зоҳир этти хаёли суратгар,
Фикрат уйида гуна-гуна сувар. *Сабъаи сайёр,* 27-21;
Жўнаға анда бердилар ором,
Тортиб олиға гуна-гуна таъом. *Сабъаи сайёр,* 129-24;
≈ **и барги хазон** — ранг-баранг куз [хазон] барглари:
Юзки ясаб гунаи барги хазон,
Кулгали атфол бўлуб заъфарон. *Ҳайратул-аброр,* 168-13.

**ГУНАВАРД** — ҳар хил гул, турли гул:
Кўк ўланг атрофида ҳар гунавард,
Анжум ила доираи ложувард
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 61.

**ГУНАШ** — қуёш:
Эрмас бу исиғ гунашда чекмоқ имкон,
Хуштур кишига бўлса совуғ соя макон. *Муншаот,* 88.

**ГУНАҲ//ГУНОҲ** — айб, гуноҳ:
Оз саҳвға кўп итоб қилур эрди, жузвий гунаҳға номақдур сиёсат кўргузур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 517;
Ишқ агар бўлса гунаҳ мен-мен гунаҳкор, эй кўнгул,
Тонмоғим ноҳақдурур бу ишда чун ҳақдур гуваҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-587;

Ҳар неча кўп бўлса гуноҳим менинг,
Шукрки бор сендек илоҳим менинг.

*Ҳайратул-аброр,* 200-12;

Навоийға бўлса гуноҳ беҳисоб,
Анга ҳам гуноҳига ҳам не ҳисоб.

*Садди Искандарий,* 239б13.

**ГУНАҲКОР//ГУНОҲКОР** — айбдор, гуноҳкор:

Сенинг шафоатинг уммеди чун эрур мумкин,
Гунаҳкор бировдурким йўқтур анга гуноҳ.

*Хазойинул-маоний,* Іб-539;

Чу кўрмай ком шаҳдин ҳар табаҳкор,
Мени қилмаса олинда гунаҳкор. *Фарҳод ва Ширин,* 218;
Гуноҳкор бўлғач анга узржўй,
Карам баҳридин бўлғай ул журмшўй.

*Садди Искандарий,* 284а2;

Банду занжирлик гунаҳкорлар шаҳар зиндонида.

*Маҳбубул-қулуб,* 45.

**ГУНАҲКОРЛИҒ** — гуноҳкорлик, айбдорлик:

Менга зоҳир этса гунаҳкорлиғ,
Нетонг қилса ҳинду сипаҳкорлиғ.

*Садди Искандарий,* 281бб.

**ГУНАҲЛИҚ//ГУНАҲЛИҒ** — гуноҳкорлик, айбдорлик:

Шаҳ олиндаки қоҳирлик ишидур,
Гунаҳсизроқ, гунаҳлиқроқ кишидур. *Фарҳод ва Ширин,* 210;
Гунаҳлиғ киши бўлмаса, чек солиб сойир халқдин қилур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 507.

**ГУНАҲСИЗ//ГУНОҲСИЗ** — 1. айбсиз, гуноҳсиз, гуноҳдан холи, пок, тоза:

Ҳурмуз билдиким, ...ўғли гунаҳсиз эркандур.

*Тарихи мулуки ажам,* 521;

Нафс ҳаззи учун бир гуноҳсиз аёғига солиб банд...

*Маҳбубул-қулуб,* 51;

2. асоссиз, беҳуда, бекордан-бекор:

Ҳумоюн исми мазкур бўлғон била сойир нос ўлумдин ва подшоҳни гунаҳсиз ўлтурмакдин ва шақоватдин озод қилур.

*Тарихи мулуки ажам,* 215.

**ГУНБАД//ГУНБАЗ** — 1. гумбаз, иморат қуббаси:

Билиб Баҳром чун сўрмоқ қилиб фан,
Ки ул гунбад дурур ёриға мадфан. *Фарҳод ва Ширин,* 209;
Айвон била тоқ бешумора,
Ул навъки гунбазу манора. *Лайли ва Мажнун,* 89б7;

2. осмон, фалак:

Сув узра гунбади гардун ҳисоби,
Анга соз этмак андоқки хубоби. *Фарҳод ва Ширин,* 40;

3. сайёра, планета:

Чектинг этканда даҳр бунёдин,
Етти гунбад сипеҳри минодин. *Сабъаи сайёр,* 5-6;

4. иморат, бино:

Мени хилватдин, эй зуҳд аҳли муғ дайри сори бошланг,
Ки беҳад хушҳаводур кўп терилган гунбазу даҳлез.

*Хазойинул-маоний,* ІІб-208;

Мавлоно Саломий шаҳр масжиди жомеъида Мулук гунбазида ходимдур. *Мажолисун-нафоис,* 101;

5. дахма, мозор гунбази:

Мавлоно Муҳаммад Муаммоий... ҳазрат Хожа Ҳофиз қабри бошида гунбаз ясади. *Мажолисун-нафоис,* 52;

6. табақа:
Деди, эй сойири фалак паймой,
Чарх гунбадларида жилванамой. *Сабъаи сайёр,* 28-22;
≈ **и айвон** — айвон гунбази:
Ичида гунбади айвонға лойиқ,
Яна даҳлизи гунбадға мувофиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 120;
≈ **и ахзар** — 1. кўк, мовий, осмон:
Садқанг бўлубон урмоқ бу гунбази ахзар чарх,
Қасринга давр урғондек бир сабз кабутар чарх.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-112;
2. ҳашаматли бино:
Анинг ганжидин ҳар дирам ахтаре,
Яшил куп анга гунбази ахзаре. *Садди Искандарий,* 241*б*1;
≈ **и бесутун** — устунсиз гунбаз; осмон, фалак:
Сутун бошиға отиб, этти нигун,
Ани дағи бу гунбади бесутун. *Тарихи мулуки ажам,* 217;
≈ **и гардандаи олий** — осмон; чарх, фалак:
Ким гунбази гардандаи олий бунёд,
То даврида таъжилға бўлғой мўътод.
Одамки бўлуб халифа ёйди авлод,
Авлодида бир ўйла халаф бермас ёд.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* I*б*(695);
≈ **и гул** — гунбазга ўхшаш ғунча:
Исмати боғидин қочиб булбул,
Ёшуну<br>б ғунча гунбади аро гул. *Сабъаи сайёр,* 40-6;
≈ **и даввор** — 1. айланиб турувчи фалак, ўзгариб турувчи дунё:
Туз иши йўқ гунбази давворнинг,
Ким хати туз келмади паргорнинг. *Ҳайратул-аброр,* 121-12;
Истади фонус аро сиврат киби саргашталик,
Элга улким давр берди гунбази давворға.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-561;
2. май ва сув бетидаги кўпик:
Май ҳубоби гунбадин базм ичра ул дам доир эт,
Ким шафақ май зоҳир этгай гунбади даввор аро.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-16;
≈ **и жафокўш** — жафоли фалак:
Они доғи гунбази жафокўш,
Ўз жуфтиға айлади ҳамоғўш. *Лайли ва Мажнун,* 89*б*19;
≈ **и ложуворд** — кўк осмон:
Фалакни анингдек тутуб дуду гард,
Қи пинҳон бўлуб гунбази ложуворд.
*Садди Искандарий,* 260*б*8;
≈ **и мино** — кўк, мовий осмон:
Дайр айвони била гунбади рифъат юзидин,
Тоқи ахзар била бу гунбади мино эрди.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-616;
≈ **и хазро** — кўк гунбаз; осмон:
Ўйла секрир эрди истиғно ели,
Синғудек бу гунбади хазро бели. *Лисонут-тайр,* 96-17.
**ГУНГ** — 1. соқов, тилсиз:
Навоий қайси тил бирла сенинг ҳамдинг баён қилсун,
Тикан жаннат гули васфин қилурда гунг эрур гўё.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-22;
Йўқ бу водий ичра жуз хомушлуқ,
Гунгу кар бўлмоғлиғу беҳушлуқ. *Лисонут-тайр,* 175-2;
2. маст, ҳушсиз:

Ким бари зокир эди, ул гунгу лол,
Барчаси мажмуъу ул ошуфта ҳол. *Ҳайратул-аброр,* 51;
≈ **у лол** — ҳайратда қолган; ҳушсиз:
Ошиқи бечора кўргач бўйла ҳол,
Ғойиби ҳайратдин ўлди гунгу лол. *Лисонут-тайр,* 149-9;
Тонг отқунча гунгу лол эдилар,
Сармасти майи висол эдилар. *Лайли ва Мажнун,* 86б18;
≈ **у лоллиқ** — ожизлик, беҳушлик:
Ким анга юзланди гунгу лоллиқ,
Ҳар замон ўз ҳолидин беҳоллиқ. *Лисонут-тайр,* 171-2;
≈ **у лол айла-** — ҳайрон қолдирмоқ:
Бу янглиғ мени айлабон гунгу лол,
Аён айлади Исо осо мақол. *Садди Искандарий,* 322б19;
≈ **у хомуш бўл-** — айтишни тарк қилмоқ, ожиз бўлмоқ:
Сенга барча амри фаромуш ўлуб,
Тилинг шукрида гунгу хомуш ўлуб.
*Садди Искандарий,* 279а11;
≈ **эт-** — сўздан қолдирмоқ, ҳайратга солмоқ:
Не дер сўзки кўнглум аро бор эди,
Мени чунки гунг этти борин деди.
*Садди Искандарий,* 322б20.

**ГУНГМАҚОЛ** — тили тутилган: айтишдан ожиз, сўзлашдан ожиз:
Ҳусни васфида нутқ гунг мақол,
Юзи зикрида нафси нотиқи лол. *Сабъаи сайёр,* 118-14.

**ГУНГРАН-** — ғазабланиб, аччиғланиб ўз-ўзидан гапирмоқ, дудуғланмоқ:
Дўст жавридин ингранма, душман бедодидин гунгранма.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;
Гунграниб ҳарён урар эрди қадам,
Ғойибин истарга мажнуни дижам. *Лисонут-тайр,* 136-10.

**ГУНЖОЙИШ** — киргизишлик, сиғдиришлик:
Ва лекин бу дафтарда гунжойиши,
Эмас сиққудек барча оройиши.
*Садди Искандарий,* 255б2.

**ГУНОГУН** — ранг-баранг, хилма-хил, турли-туман:
Ранги гуногун қилиб биллури соф.
Лаъл ила ёқут деб айтиб газоф. *Лисонут-тайр,* 48-6;
Сифлаи дуннинг буқаламунлиғидаким, намудори эрур гуногун. *Хазойинул-маоний,* IVб-732.

**ГУНОГУНЛИҒ** — ҳар турлилик:
Қалам шаққининг гуногунлиғи ва аҳли қалам шиққининг буқаламунлуғи ва қайси хутут китобиға шуруъ қилмоқ аъмол номасиға мужиби қароликдур.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 169.

**ҒУРБИЗ** — ҳийлагар, маккор, фирибгар:
Сен эмассен золиму гурбиз ва ул эмасдур мазлуму ожиз.
*Маҳбубул-қулуб,* 124.

**ГУРД** — паҳлавон, баҳодир, қўрқмас:
Бор аҳли жаҳонға шоҳу сарвар бўлғон,
Дин маъракасида гурду сафдар бўлғон.
*Назмул-жавоҳир,* XV-40;
Ким бўлур ҳар лаҳза ранж афзун манга,
Не эдиким қилдинг, эй гардун манга. *Лисонут-тайр,* 73-8;
≈ **и анжумбўс** — юлдузларни ўпувчи; боши кўкка етган ғолиб паҳлавон:
Анингдек очти аждар оғзиға шаст,

Ки деди гурди анжумбўс бардаст. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
≈ **и ваҳшийфикан** — йиртқичларни қўлга туширувчи паҳлавон:
Тузуб мажлис аҳли била анжуман,
Равон истабон гурди ваҳшийфикан.
*Садди Искандарий,* 303*а*15;
≈ **и разм озмун** — моҳир, тажрибали паҳлавон:
Бу янглиғ ўн уч гурди разм озмун,
Қириб бўлдилар девващқа забун.
*Садди Искандарий,* 302*б*18.

**ГУРДАГОҲ** — 1. буйрак жойи; 2. бел, биқин:
Бири суғлубон гурдагоҳиға тиғ,
Тўкуб ерга қонин анинг бедариғ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1344.

**ГУРЕЗ//ГУРИЗ** — 1. қочиш; илож, чора:
Гаҳи бу ёниб тунд, ул кирса тез,
Гаҳ ул тез ёнғоч, бу айлаб гурез.
*Садди Искандарий,* 302*б*14;
Кўз уйидин ул пари рам қилди, мардум ашкидин,
Бўлди чун ҳамхона тардоман эрур авло гурез.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-228;
2. ҳазар, парҳез:
Фалак ерга бу навъ ўлур фитнарез,
Ки андин керак табъ қилғай гурез.
*Садди Искандарий,* 270*б*15.

**ГУРЕЗГОҲ** — қочадиган жой, паноҳ:
Ул бари олам узра шоҳ ўлди,
Манга ҳар ер гурезгоҳ ўлди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1183.

**ГУРЕЗОН** — қочган, қочувчи:
Боши устида Бону ашк резон,
Қарору сабр кўнглидин гурезон. *Фарҳод ва Ширин,* 169;
Лайлидин ўлуб тараб гурезон,
Тонг шамъидек ўлди ашкрезон. *Лайли ва Мажнун,* 88*б*1.

**ГУРЗ** — гурзи:
Гурз ила Баҳром бошин янчибон,
Найза била суратиға санчибон. *Ҳайратул-аброр,* 160-4;
≈ **и гаронсанг** — катта, оғир гурзи:
Не деб эмди қилай майдонға оҳанг,
Бошинғаму урай гурзи гаронсанг?
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 623.

**ГУРЗА** — 1. катта заҳарли холдор илон:
Не хартум ким гурза мори замон,
Салобатда аждар ҳамон ул ҳамон.
*Садди Искандарий,* 280*б*19;
2. гурзи, уруш асбоби:
Неча гурза, неча сунбода айлаб,
Қамар қозмоқ ишин омода айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 109.

**ГУРПАҚЛАШ-** — эритмоқ; озмоқ:
Турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз ваэъ қилибдурки, андоққи... сизғурмоқ, гурпаклашмак, чупрутмоқ...
*Муҳокаматул-луғатайн,* 8.

**ГУРУҲ** — 1. тўда, тўп, гуруҳ:
Қаҳринг йўқ этар халқниким турғали бўлмас,
Сарсар йўлида пашша гуруҳиға таҳаввур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-150;
Туруб анда гуруҳи аҳли ҳикмат,
Равон бўлдилар икки аҳли давлат. *Фарҳод ва Ширин,* 68;
2. жамоа:

Дуолар қилиб муттафиқ ул гуруҳ,
Дедиларки, эй шоҳи гардун шукуҳ.
*Садди Искандарий,* 296*а*17;
Ишқ аҳли гуруҳининг покбози ва покрави Амир Хисрав Деҳлавий. *Маҳбубул-қулуб,* 28;
≈ **и бехабар** — хабарсиз ғофиллар:
Деди: Қ эй ғофил, гуруҳи бехабар,
Ҳолингиз ғафлат аро зеру забар. *Лисонут-тайр,* 21-8;
≈ **и дарднок** — дардманлар гуруҳи:
Шеванидин ул гуруҳи дарднок,
Заъф айлаб кўп бўлур эрмиш ҳалок. *Лисонут-тайр,* 196-5;
≈ **и мустаманд** — ғамли, қайғулилар гуруҳи:
Бўлубон жамъ ул гуруҳи мустаманд,
Шайхқа ҳар бир бериб бир навъ панд. *Лисонут-тайр,* 74-18;
≈ **и ожизу зору забун** — чорасизлар тўдаси:
Биз гуруҳи ожизу зору забун,
Барчани хор айлабон бахти нигун. *Лисонут-тайр,* 63-1;
≈ **и хору зор** — бечоралар гуруҳи:
Дедиларким, биз гуруҳи хору зор,
Ҳарзакору ожизу беэътибор. *Лисонут-тайр,* 184-1.

**ГУРУҲА** — камонга солиб отиладиган юмалоқ ўқ, соққа:
Ё биров газ бирла бўлгай қотилинг,
Ё гуруҳа бирла қилғай бисмилинг. *Лисонут-тайр,* 44-11.

**ГУСИЛ** — узиш, синиш; ≈ **топ-** — ажралмоқ:
Икки ёни ким ҳеч топмай гусил,
Бўлиб Қоф атрофиға муттасил. *Садди Искандарий,* 306*а*13;
Сув афлокдин ҳеч топмай гусил,
Бўлуб давраси давриға муттасил.
*Садди Искандарий,* 313*б*6.

**ГУСТАР** — кенг, катта:
Қарам қил, эл паноҳинг ичра кирсаким, хуштур,
Чаманда мева доғи берса соя густар шох.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-117.

**ГУСТОХ** — густох. адабсиз, ибосиз, андишасиз; эрка, эркин:
Хатту лаъли қошида асранг адаб,
Келманг, эй Хизру Масиҳо, густох.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-61;
Ҳам чуғз қўнуб қўлиға густох,
Ҳам бўм бошиға суртубон шох. *Лайли ва Мажнун,* 82*б*6.

**ГУСТОХЛИҚ//ГУСТОХЛИҒ** — 1. ибосизлик, андишасизлик:
Бир неча сўз густохлиқ қилилди. *Муншаот,* 129;
Фақир густохлиқ юзидин хотир итмийнони учун ҳолларин сўрдум. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;
Ҳумоюн раъйлари тартиб берган девон бобида бир неча сўз густохлиғ сурмак. *Муҳокаматул-луғатайн,* 37;
Бартараф бўлған замон ул олами,
Айлабон густохлиғ бир маҳрами. *Лисонут-тайр,* 141-4;
2. эркинлик, эркалик:
Мир Атоуллоҳ... фақир густохлиқ юзидин дерменким...
*Мажолисун-нафоис,* 141;
Бу фақир густохлиқ қилиб илтимос қилдимким, махдумзода ўтрудин қўптилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708.

**ГУСТОХОНА** — беандишалик билан, адабсизлик билан:
Мавлано Муҳаммад Олим.. баҳсда кўп густохона сўзлар ва жавоблар айтур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 17;
Сиёсат айларам мужгон синони бирла мундоқким,
Кўзум ул юзга густохона боқиб баҳраманд этмиш.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-258.

**ГУФТ** — сўз, нутқ, гап:
Бу эрди муттасил гуфту шуниди,
Худойидин ўғул эрди умиди. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**ГУФТГЎ//ГУФТГЎЙ** — суҳбат, гаплашиш, нутқ:
Ким анинг васфин орзу айлаб,
Келса ул ишда гуфтгў айлаб. *Сабъаи сайёр,* 119-13;
Мен тийра уйда беҳуду юз навъ гуфтгў,
Ҳар кўк бошинда телбалигим можаросидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-498;
Бу дам дағи ёнсанг бўлуб сулҳжўй,
Манга дағи сулҳ узрадур гуфтугўй.
*Садди Искандарий,* 286а18;
≈ **айла-** — гапирмоқ:
Мен бўлай овора то ишқимдин айлаб гуфту гўй,
Оти онинг ҳар киши оғзиға мазкур ўлмасун.
*Хазойинул-маоний,* Iа-343.

**ГУФТОР** — 1. сўз, сўзлаш, гапириш:
Ҳамул сўздин инкор йўқтур манга,
Яна навъ гуфтор йўқтур манга.
*Садди Искандарий,* 286а17;
Топти сокин-сокин ул такрордин,
Содда кўнглум баҳра ул гуфтордин. *Лисонут тайр,* 206-4;
2. баён:
Бу назм тарихи гуфтори ва ўзининг истеъфо ва истиғфори.
*Лисонут-тайр,* 211-13;
≈ **эт-** — сайрамоқ; нола қилмоқ:
Уйла қушлар нутқини изҳор этай,
Булбулу тўти киби гуфтор этай. *Лисонут-тайр,* 19-18;
≈ **қил-** — арз қилмоқ:
Қорчиғай қилди аён гуфторини,
Кўргузуб чангол ила минқорини. *Лисонут-тайр,* 50-17.

**ГУФТОРЛИҒ** — сўзлашишлик, гапиришлик:
Мунинг шакар гуфторлиғиға ло ило ниҳоя муждасин еткургай. *Муншаот,* 125.

**ГУФТУГУЗОР** — сўзлашиш, суҳбат, баҳс:
Ҳамият ул эмаски, махдум яна004 бировга кўпрак мултафит бўлғондин шикоят изҳор қилғай ва гиламандлиғ гуфтугузори. *Маҳбубул-қулуб,* 53;
Бу бирининг у бири била турклар ва сортларнинг омизиш ва гуфтугузори. *Муҳокаматул-луғатайн,* 6.

**ГУФТУШУНИД** — баҳс, мунозара, тортишув:
Бу эрди муттасил гуфтушуниди,
Худойидин ўғул эрди умиди. *Фарҳод ва Ширин,* 32;
Гуфтушунид кўп ўтти, охир фақир дедиким...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ГУФТУШУНУФТ** — сўзлашиш, баҳс, мунозара:
Бу фан баҳсида ва гуфтушунуфтида алар Паҳлавон сўзларин мусаллам тутуб... *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;
≈ **қил-** — айтмоқ, гапирмоқ:
Тилаб дониш аҳлин элдин нуҳуфт,
Бу маънида кўп қилди гуфтушунуфт.
*Садди Искандарий,* 296а16.

**ГУҲАР** — 1. гавҳар, қимматбаҳо тош:
Дури ишқингни то топмиш, агар чок ўлса сар тосар,
Гуҳар ютқон балиғ янглиғ дам урмас нотавон кўнглум.
*Хазойинул-маоний,* Iб-431;
Гуҳар керак эрса бенаволиқ айла,
Дарёи карамға ошнолиқ айла. *Назмул-жавоҳир,* 31;

2. чуқур маъноли сўз:

Бу сўзлар гавҳарин дуржинки очтинг,
Гуҳар ул дурждин оламға сочтинг. *Фарҳод ва Ширин*, 56;
Бўлса ҳақиқат гуҳаридин йироқ,
Ришта сўзин сўзламаган яхшироқ. *Ҳайратул-аброр*, 30-25;

3. асл, аслзода:

Яқин эрмас малаксен ё башарсен,
Худо ёрингки, бас олий гуҳарсен. *Фарҳод ва Ширин*, 107;
Абрки ҳар қатра гуҳардур анга,
Гул очилурдин не хабардур анга. *Ҳайратул-аброр*, 105-3;

≈ **и маъни** — гавҳарга ўхшаш қиммат баҳоли, гўзал маъноли:

Ул киши сўз баҳрида ғаввос эрур,
Ким гуҳари маъни анга хос эрур. *Ҳайратул-аброр*, 36-1;

≈ **и обдор** — тоза гавҳар:

Пуя қабурчуқ била айлаб нисор,
Мақдамима юз гуҳари обдор. *Ҳайратул-аброр*, 198-3;

≈ **и пок** — холис, пок:

Лаълдек ул ким гуҳари пок ўлуб,
Кўҳи бало остида ғамнок ўлуб. *Ҳайратул-аброр*, 125-11;

≈ **и шабчароғ** — кечани ёритадиган порлоқ гавҳар:

Нури бериб кулбаға шамъи фароғ,
Шамъни қўйким гуҳари шабчароғ. *Ҳайратул-аброр*, 49-11;

≈ **соч-** — нур сочмоқ:

«Девон»ники айладинг муҳайё,
Сочти бошиға гуҳар Сурайё. *Лайли ва Мажнун*, 57*а*14.

**ГУҲАРБОР** — гавҳарлар ёғдирувчи, фойда етказувчи; ≈ **алфоз** — мўътабар ва маъноли сўзлар айтувчи:

Олий мажлисда ер ўпуб, арз қилдимким, ул эътирозни гуҳарбор алфоздин эшитмак муроддур.

*Мажолисун-нафоис*, 153;

≈ **хома** — ўткир қалам, фасоҳат билан ёзадиган қалам:

Ангаким хома гуҳарбор ўлғай,
Ҳайфким, бухл ила бекор ўлғай.

*Хазойинул-маоний*, IV*а*-425.

**ГУҲАРВОР** — гавҳар каби:

Ки бир шиша соз этти сандуқваш,
Гуҳарвор сандуқ аро кирди хуш.

*Садди Искандарий, (Хамса)*, 1604.

**ГУҲАРЛИҒ** — гавҳарли, жавоҳирли:

Муҳаққақ билдиким ул ким ўйнар тош,
Қочурмишдур гуҳарлиғ тошдин бош. *Фарҳод ва Ширин*, 128.

**ГУҲАРПОШ** — 1. гавҳар сочувчи, ёғду берувчи, нур сочувчи; чуқур маъноли сўз айтувчи:

Сен эл бошига бўлуб гуҳарпош,
Бир пок гуҳар демайки, шобош. *Вақфия*, 717;
Париваш бўлди чун мундоғ гуҳарпош,
Аёқ тутмоқ учун қўпти уруб бош. *Фарҳод ва Ширин*, 130;

2. кўз ёши тўкувчи:

Дема ёлғуз бўлуб сўздин гуҳарпош,
Ки сўзча юз ики кўздин гуҳарпош. *Фарҳод ва Ширин*, 129.

**ГУҲАРРЕЗ** — гавҳар тўкувчи; маъноли сўзлар гапирувчи:

Кўнгли садафи бўлиб гуҳаррез,
Килки қамиши дағи шакаррез. *Лайли ва Мажнун*, 56*а*15;
Яна чун жоми май бўлди равона,
Гуҳаррез ўлди Фарҳоди ягона. *Фарҳод ва Ширин*, 129.

**ГУҲАРРЕЗЛИҚ** — яхши сўзлар айтишлик; эътиборга лойиқ сўзларни тарқатишлик:

...ва гузориш дебочасини Скандари даврон саносида бир

неча гуҳаррезлиқ била мурассаъ этмак...
*Садди Искандарий (Хамса),* 1631.

**ГУҲАРСАНЖ** — гавҳар сараловчи:
Дабири гуҳарсанжи чобук рақам,
Очиб сафҳаи дард чекиб қалам.
*Садди Искандарий,* 316*а*12.

**ГУҲАРФИШОН//ГУҲАРАФШОН** — 1. гавҳар сочувчи; ёмғир:
Токи хазон ели зарафшон эрур,
Абри баҳори гуҳарафшон эрур. *Ҳайратул-аброр,* 41-14;
2. маъноли сўзлар сочувчи:
Жисм ўлди жаҳон бу жисмнинг жони ҳам ул,
Баҳр ўлди маоний гуҳарфишони ҳам ул.
*Назмул-жавоҳир,* 24;
Мундоқ деди сўз гуҳарфишони,
Айтурда бу нуктадин нишони. *Лайли ва Мажнун,* 70*а*15.

**ГУҲАРФИШОНЛИҒ** — гавҳар сочувчилик; баҳра берувчилик; ≈ **эт-** — фойда келтирмоқ:
Ул биридек элга зарфишонлиғ эт,
Бу бири янглиғ гуҳарфишонлиғ эт. *Ҳайратул-аброр,* 41-15.

**ГУҲАРЧИН** — гавҳар териш; манфаатдор бўлиш:
Ганжинаи фикри гавҳар ойин,
Андин бори халқ ўлуб гуҳарчин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 664.

**ГЎДАК** — ёш бола, гўдак; насиҳат уқмайдиган, гапга кирмайдиган; ошиқнинг кўз ёши, кўнгли, ихтиёри:
Шоми ҳажр уйғоқмен беҳад келурдин кўзга ёш,
Уйқуға қўймас югурмакдин бу хайли гўдаким.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-412;
Ишқингга йўқ ислоҳ тадбирдин,
Чу гўдаксен ўттук бу тақсирдин.
*Садди Искандарий,* 257*а*12.

**ГЎЗ//КЎЗ** — хам, эгик:
Бодия қатъида дурур бир ажуз,
Шавқу муҳаббат юкидин қадди гўз.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 89.

**ГЎЙ** I — ёрдамчи сўз бўлиб *айтувчи* маъносини англатади:
Бузург Уммид ҳикматжўйи онинг,
Не ҳикматжў, хушомадгўйи онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 24;
Дедим, эй ики нуктагўйи фасиҳ,
Нутқунгизда ҳавоси нутқи Масиҳ. *Сабъаи сайёр,* 199-16.

**ГЎЙ** II — чавгон ўйинида ўйналадиган тўп:
Бу гўй ўлмиш дури ғалтони гўё,
Дема дур, балки — нақди жони гўё. *Фарҳод ва Ширин,* 217;
Ҳамул гўй отилғач қочиб як ба як,
Масалдурки минг қарғаға бир кесак.
*Садди Искандарий,* 273*а*12;

≈ **и занах** — ияк, бақбақа айланаси:
Не тонг ёшунса кеча зулфида қуёш гўйи,
Агар бу навъ эса чавгони зулфу гўйи занах.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-62;

≈ **и тилисм** — ўқ:
Чу ерга тегиб руст гўйи тилисм,
Неча пора бўлғай анга салб жисм.
*Садди Искандарий,* 272*б*20;

≈ **ур-** — гапирмоқ, такаллум айламоқ:
Бу арсада айлаган таку пўй,
Сўз соҳатида бу навъ урар гўй. *Лайли ва Мажнун,* 78*а*11;

≈ **қил-** — эгилмоқ, таъзим қилмоқ:

Бошимни гўй қилибмен йўлингда, эй чобук,
Отинг аёғи қаён бўлса, андадур бошим.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-231.

**ГЎЙАНДУД** — ишққа боғланган юрак:
Қалби гўйандуд ила байъ этса васлин, эй кўнгул,
Доғдин мунча дирамким менда бордур, кимда бор.
*Хазойинул-маоний,* IIб-152.

**ГЎЁ** I — 1. худди, гўё, гўёки, мисли:
Кишига ўхшамас, гўё паридур,
Пари йўқ, офтоби ховаридур. *Фарҳод ва Ширин,* 133;
Бу гўё жаҳон ичра тўфон эрур,
Ки андин жаҳон аҳли вайрон эрур.
*Садди Искандарий,* 258а16.

**ГЎЁ** II — сўзловчи; оҳанг:
Келибдур ақлдек боштин аёқ ҳуш,
Такаллум вақти гўё, йўқса хомуш. *Фарҳод ва Ширин,* 136;
Ҳақ мунунг нутқин чу гўё айлади,
«Мантиқ-ут тайр» ошкоро айлади. *Лисонут-тайр,* 194-2;
≈ **булбул//қуш** — сайроқи булбул, қуш:
Навоий ҳамдингга булбул тили бўлуб гўё,
Ва лек ҳайрати васфингда ғунча оғзи хамуш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-246;
Балки қудси руҳининг гўё қуши,
Арш боғидин келиб кўнглум туши. *Лисонут-тайр,* 194-17;
**лаъли гўё** — ширин сўзли оғиз:
Ўлукка жон берур чун нукта айтур лаъли гўёси,
Масиҳо мимидин гўё чиқар жонбахш анфоси.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-578;
**тили гўё** — гапдон, бийрон тил:
Ушшоқ аро, ё рабки, Навоийға мақоме
Бергилки, сенинг ҳамдингга бўлсун тили гўё.
*Хазойинул-маоний,* Iб-23.

**ГЎЁКИ** — гўёки, худдики; гўё:
Мавлоно Хизрий... гўёки бировнинг мамлуки экандур.
*Мажолисун-нафоис,* 123;
Тош урмоқ ила тани нажандин,
Гўёки айирди банд-бандин. *Лайли ва Мажнун,* 90а15.

**ГЎЁЛИҚ** — жимжимадор, оҳангдор сўзлаш:
Борча ондиндурки, бўлмас барча қуш,
Нуктаи рангину гўёлиққа туш. *Лисонут-тайр,* 192-13.

**ГЎЙИ** — гўё:
Тушда Юсуф ҳайъатин кўрдум ҳабибим ёдидин,
Гўйи ул қолиб, бу руҳи маҳз учун андозадур.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-105;

**ГЎЙИЁ** — худди, мисли; гўё:
Дема булбул зулмиға гул боғламиш бел, гўйиё,
Чарх зулмидин анинг ҳам боғлағон зуннори бор.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-77;
Ул дарахт эрди гўйиё сандал,
Барги кўзгулари топиб сайқал. *Сабъаи сайёр,* 161-22.

**ГЎҚРА-//КЎҚРА-** — ўкирмоқ, бўкирмоқ:
Бир тевани бости ва сақат қилди ва бийикка чиқиб, бир гўқради. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**ГЎЛ** — содда, нодон:
Мавлоно Вайсий... асру содда ва гўл киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 44;
Келмагай бу сўз мажонин хайлидин,
Жамъи гўлу тифл ойин хайлидин. *Лисонут-тайр,* 49-5;

≈ **у нодон** — ақлсиз, тадбирсиз, нодон:
Қасди дину ғорати жон айлабон,
Лекин ўзни гўлу нодон айлабон. *Лисонут-тайр,* 77-11;
Бўлуб боис ул гулу нодон иши,
Черик жамъиға чопти ҳар ён киши.
*Садди Искандарий,* 260а7.

**ГЎР** I — 1. қабр, мозор, лаҳад:
Ажаб шаҳрки уй гўр ўлғаю сукқони жонсиз тан,
Муошир мотамийлар навҳа аҳли нағмакор анда.
*Хазойинул-маоний,* Iб-44;
Чу нақкоб этти ер қозмоғни пеша,
Тириклай гўр аро кирмиш ҳамеша. *Фарҳод ва Ширин,* 23;
2. Шоҳ Баҳромнинг лақаби:
Баҳром Гўр замониғача Румда эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 217;
...ани Баҳром Гўр дедилар. *Тарихи мулуки ажам,* 218.

**ГЎР** II — ёввойи эшак, қулон:
...баъзи дебтурларки, гўр овиға кўп мойил эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 218;
Чопибон қўҳи дашт сари саманд,
Гўр бўйниға солур эрди каманд. *Сабъаи сайёр,* 86.

**ГЎРДАВ** — чопқир, ёввойи эшак:
Минг от — барча оҳу таку гўрдав,
Бори гўру оҳудин элтиб гарав.
*Садди Искандарий,* X-251.

**ГЎРИСТОН** — гўристон, қабристон, мозор:
Ёрни дафн этти ишқ айвонида,
Дину иймон аҳли гўристонида. *Лисонут-тайр,* 93-12;
Мавлано Муҳаммад Неъматободий... Гозургоҳ гўристонида мадфундур. *Мажолисун-нафоис,* 67.

**ГЎРКАН** — гўрков:
Улки киши ўлмакидин шод эрур,
Гўркану ғосилу жаллод эрур. *Ҳайратул-аброр,* 141-6.

**ГЎРХОНА** — мақбара:
Мир Али Дўст... анга маъруф мадраса ва гўрхона ва работи басдур. *Мажолисун-нафоис,* 176.

**ГЎСОЛА** — бузоқ:
Анга ғамза бўлса жаҳон соҳири,
Манга бўлди гўсола юз сомири. *Садди Искандарий,* 299б3;
Кунаш ва ўт ва бут ва гўсола ва ғайруҳу борча анинг махлуқотидурлар. *Вақфия,* 716;
≈ **парастиш қил-** — молга сиғинмоқ:
Ва қавм бобида ҳақ таолодин хитоб келдиким, ул ўн икки минг кишиким гўсола парастиш қилмайдурлар, жамиъ бани Исроил элини қатл қилсунлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213.

**ГЎСОЛАПАРАСТ** — молпараст; ≈ **бўл-** — молга сиғинмоқ; диндан қайтмоқ:
...ул ўн кун жиҳатидинким мавъидқа ўтуб эрди, қавми сомири иғвоси била гўсолапараст бўлуб эрдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213.

**ГЎШ** — қулоқ; ≈ **айла-//сол-** — эшитмоқ, қулоқ солмоқ:
Миҳинбону бу сўзлар айлагач гўш,
Кўруб маъқул, бирдам бўлди хомуш. *Фарҳод ва Ширин,* 197;
Шайх солғач маҳваш алфозиға гўш,
Ишқ туғён айлабон чекти хуруш. *Лисонут-тайр,* 84-11;
Дайр аро кир, пандни гўш айлагил,

Бода бешак соф эрур, нўш айлагил.

*Хазойинул-маоний,* IIа-419.

**ГЎША** — 1. бурчак, чекка жой, хилват:

Эй хуш улким, гўша тутқай ўйлаким топилмағай,
Ахтариб давронни давр аҳли азалдин то абад.

*Хазойинул-маоний,* IVб-125;

Кўзум чун оразидин бўлди маҳжур.
Етардим гўшаларда зору ранжур. *Фарҳод ва Ширин,* 169;

2. чет:

Рухсори жонибинда ул холи анбаролуд,
Ўт гўшасида гўё анбар тушуб қилур дуд.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-130;

Ким бузуғнинг гўшасидин бир чаён,
Ниши нўгида ажал заҳри аён. *Лисонут-тайр,* 116-6;

≈ **и вайрона** — хароботбурчаги; бузуқ, эски уй бурчаги:

Бу хаёле бирлан ул кошонада,
Етмиш эрди гўшаи вайронада. *Лисонут-тайр,* 116-5;

≈ **и домон** — этакнинг учи:

Пок этак истар эсанг, бир пок этаклик истабон,
Хоки наълайнига юз қўй, гўшаи домонин ўп.

*Хазойинул-маоний,* Iб-87;

≈ **и макру ҳиял** — фириб, алдаш гўшаси:

Деди Ҳудҳуд: К-эй баҳона фан санга,
Гўшаи макру ҳиял маскан санга. *Лисонут-тайр,* 46-2;

≈ **и меҳроб** — меҳроб бурчаги:

Равшан эрур кўзки тутар ком анга,
Гўшаи меҳроб ики бодом анга. *Ҳайратул-аброр,* 99-8;

≈ **и хотир** — хотирда сақлаш, эслаш:

Ул ҳазратнинг ҳазрати салтанатшиор била гўшаи хотир ва ҳимматлари бағоят кўп эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708;

≈ **тут-** — узлатда бўлмоқ, узоқлашмоқ:

Эй кўнгул, давр аҳлидин минг йилчилик йўл гўша тут,
Ё алардин етса юз минг ғусса, афғон айлама.

*Хазойинул-маоний,* IIа-301;

Отаси... подшоҳлиғин анга бериб, ўзи.. гўша тутуб, ибодатқа машғул бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 510;

≈ **ихтиёр қил-** — ёлғизликни ихтиёр қилмоқ:

Мир Ёдгорбек... Мулозамат тарийқини тарк қилиб гўша ихтиёр қилди. *Мажолисун-нафоис,* 42.

**ГЎШАТОБ** — чолғу қулоғи:

Чу мажнун қилдинг эмди, эй муғанний, гўшатобингни,
Кўнгул савдоси таскини учун бўйнумға тумор эт.

*Хазойинул-маоний,* Iб-98.

**ГЎШВОРА** — сирға:

Бу ишга гарди Яздий меъжари дом,
Ичинда дона инжу гўшвора. *Хазойинул-маоний,* IIб-679.

**ГЎШМОЛ** — қулоқ бураш, жазолаш, танбиҳ бериш; озорлаш:

Эй Навоий, уддек ҳар дам кўрарсен гўшмол,
Гўйиё сен тифли раҳ, чархи мухолифдур адиб.

*Хазойинул-маоний,* IIа-34;

Яна нархларға қилиб иштиғол,
Оғир сотқучиға бериб гўшмол. *Садди Искандарий,* 252б3;
Най туз учун истар они аҳли ҳол,
Чун туз эмас эгри кўрар гўшмол. *Ҳайратул-аброр,* 119-4.

**ГЎШТИ** — кураш; ≈ **фани** — кураш илми:

Муҳаммад Паҳлавон гўштигирким гўшти фани бовужуди улким, анинг андоқ ҳақ ва мулкидур...

*Мажолисун-нафоис,* 136.

**ГЎШТИГИР** — курашга тушувчи паҳлавон; лақаб:

Муҳаммад Паҳлавон гўштигирким, гўшти фани бовужуди улким, анинг андоқ ҳақ ва мулкидур...

*Мажолисун-нафоис,* 136.

**ГЎЯНДА** — қиссагўй, афсона айтувчи; қўшиқ айтувчи; бахши:

Бойсунғур Мирзо... хаттот ва наққош ва созанда ва гўянда мунча беназир кишиким анинг тарбиятидин арога кирди.

*Мажолисун-нафоис,* 199;

Шаҳрнинг созанда ва хонанда ва гўяндаси доим алар суҳбатида ҳозир бўлур эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.

**ГЎЯНДАЛИҒ** — қиссагўйлик, бахшилик, қўшиқчилик:

Ул дағи барчасиға... неъматлар тортиб, созандалиғ ва гўяндалиғ буюруб. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**ДАББОБА** — айиқ:

Сафлар ичра пил ила зуррофа ҳам,
Руҳ била даббоба-ю кашшофа ҳам. *Лисонут-тайр,* 162-1.

**ДАБДАБА** — дабдаба, улуғлик овозаси:

Беш навбат ғулғула ким йўқ ҳади,
Ғулгула йўқ дабдабаи Аҳмади. *Ҳайратул-аброр,* 182-12.

**ДАБИР** — 1. ҳисобчи, подшоҳлик пулини ҳисоб-китоб қилиб юрувчи:

Бир кун ул подшоҳ дабирга ғазаб қилиб ҳисобға тилади.

*Тарихи мулуки ажам,* 513;

2. котиб: саркотиб; ёзувчи:

Дабир истади сафҳа-ю хомае,
Аносиға ёзмоқ учун номае. *Садди Искандарий,* 316*а*11;
Жавоҳир ончаким фикрат дабири,
Ҳисоб айлаб топилмай мингда бири. *Фарҳод ва Ширин,* 59;

≈ **и мазкур** — эслатилган, тилга олинган, қайд қилинган котиб:

Уйни ёрутуб дабири мазкур,
Таълим олибон фариштадин ҳур. *Лайли ва Мажнун,* 18;

≈ **и рақамсанж** — тажрибали котиб:

Дабири рақамсанжи фархунда рой,
Бу навъ ўлди кофур уза мушксой.

*Садди Искандарий,* 305*а*14;

**кўк дабири** — осмон котиби; Аторуд юлдузи:

Эй кўк дабири, кимсага бир нома ёзмадинг,
Ким хома янглиғ они сарандоз қилмадинг.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-266.

**ДАБИРИСТОН** — ёзув уйи; мактаб:

Искандарни... ўғилчилай улғайтиб, подшоҳ ўғли дабиристонида дабирга топшурди. *Тарихи мулуки ажам,* 513;
Ўн тўрт ёшимда мажлисқа ўлтурттилар ва мен адаб дабиристонида кичик эрдим ва шеър айтур эрдим.

*Насойимул-муҳаббат,* 118.

**ДАБИСТОН** — мактаб, бошланғич мактаб; адаб ўргатадиган жой:

Шод ўлди жамолидин дабистон,
Андоқ ки баҳордин гулистон. *Лайли ва Мажнун,* 62*б*9;
Дабистони фазлида қўйғоч кўнгул,
Ўзин тифли мактаб кўруб ақли кул. *Вақфия,* 714;
Дабистони фанода шурб дарсин,
Равон қилмай, эмас сен аҳли машраб.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-52.

**ДАБУР** — ғарбдан эсадиган кучли шамол:

Қезиб айлади барчасиға убур,
Нечук ким сув узра сабоу дабур.

*Садди Искандарий,* 312*а*13;

Сени тилаб туну кун баски айлабон таку пўй,
Нафасларини ола олмайин сабоу дабур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-136.

**ДАВ** — 1. югуриш, чопиш, елиш; сира, навбат:
Гар фалак сайридур истар сени айлаб таку дав,
В-ар малак зикрин эшитсанг санга дер мадҳу сано.
*Хазойинул-маоний,* Iб-59;
Неча кун васл учун айлаб таку дав,
Ани ҳам ўлтуруб тош ичра Хисрав. *Фарҳод ва Ширин,* 24;
2. қимор ўйинида қўйилган пул; таваккал қилиш:
Жонни бир дав ила гар хаста Навоий ўйнар,
Ул муқаммир сифат албатта эрур ғаш сари.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-635.

**ДАВВОР** — айланувчи, чарх урувчи:
Маҳобат бирла чиқти ғор ичиндин,
Балодек гунбади даввор ичиндин. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**ДАВВОРЛИҚ** — айланувчанлик:
Қи то бўлса гардунға давворлиқ,
Анга боқий ўлсун жаҳондорлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 11.

**ДАВВОРСО** — чархга ўхшаган, осмонга монанд:
Наъли изи гунбади давворсо,
Улки лақаб келди анга порсо.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 251.

**ДАВЛАТ** — 1. давлат, салтанат:
Деса зоҳир қилай, аввал ризосин,
Ғанимат англабон давлат асосин. *Фарҳод ва Ширин,* 137;
Ул давлат маслаҳатин дақойиқидин ҳеч вақт номаръи қўймадингиз. *Муншаот,* 101;
2. бойлик, молу дунё:
Ҳар неча давлат саҳоби сочса гавҳар бошинга,
Англаким, бир қатла барқи офатиға арзимас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-288;
Бил муни ким умр вафосиз дурур,
Давлат ила жоҳ бақосиз дурур. *Ҳайратул-аброр,* 187-15;
3. бахт, саодат, иқбол; хушбахтлилик, толе:
Бору йўқнинг меҳнатин чекмас бу давлат басдурур,
Ҳар киши оламда қониъ бўлса йўқу бор ила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-526;
Мавлоно Масиҳий... дерларки, Макка зиёрати давлатиға мушарраф бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 28;
4. қудрат:
Шаҳ давлатидин итти бу дайру калисо,
Ўрнида бўлди мадрасау масжиде бино. *Вақфия,* 719;
5. ҳукумат:
Дину давлат арбоби ва мулку миллат асҳоби ҳазратларида фақири ҳақирнинг арзадошти улким... *Муншаот,* 153;
6. ҳукмронлик, подшолик:
Давлат ул табақадин Ашконийларға мунтақил бўлғанда Сосондин бир ўғил қолиб эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 515;
Орияти давлатқа кўнгул боғламай, эл била баски яхшилик қилди, анга Некукор лақаб қўйдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 216;
7. баҳраманддлик, улуғликка эришиш:
Мавлоно Қавсарий... Хожа Осафийнинг мусоҳиблиғи давлатидиндурким, гоҳ-гоҳи шеър айтур. *Мажолисун-нафоис,* 103;
8. мадад, ёрдам; мақсад:
Шукри лиллоҳ, не ким мурод эттим
Давлатингдин муродима еттим. *Сабъаи сайёр,* 108-20;

Умрлар жон чексалар аҳли талаб,
Бири бу давлатқа етмоқдур ажаб. *Лисонут-тайр,* 96-11;
≈ **қуши** — бахт қуши, бахт белгиси:
Пардадин ногоҳ иззат човуши,
Жилва қилди ўйлаким давлат қуши. *Лисонут-тайр,* 183-15;
Ким чу давлат қуши бу ён етгай,
Бу суву дон бирла сайд этгай. *Сабъаи сайёр,* 14-10;
≈ **и васл** — иқбол бахти; давлатга етишишлик зафари:
Мажнунга ки етти давлати васл,
Фаҳм этмаган эрди лаззати васл. *Лайли ва Мажнун,* 88б15;
≈ **и дийдор** — насиб этиш, висол давлатига эришиш:
Неча ўртанса бу ғамдин ул ғариб,
Давлати дийдор эмас эрди насиб. *Лисонут-тайр,* 202-9;
≈ **и жовид** — доимий бахтиёрлик, абадий давлат:
Тахтинг ўлуб давлати жовид мулк,
Сояи чатринг аро хуршид мулк. *Ҳайратул-аброр,* 72-2;
≈ **и сармад** — юксак, олий давлат:
Жодаи шаръ била кимки ўзин туз қилди,
Давлати сармад анга ҳар соридин юз қилди.
*Маҳбубул-қулуб,* 134.

**ДАВЛАТЛИҚ//ДАВЛАТЛИҒ** — саодат, ҳиммат соҳиби, бадавлат; пурвиқор:
То ул рўзафзун давлатлиқ остон туфроғи юзлардин айрилибдур. *Муншаот,* 149;
Бу фақири хоксор ва бу хокваши беэътиборким, бу давлатлиғ эшик остонасиға туфроғдек тушуб эрдим.
*Муншаот,* 101.

**ДАВЛАТМАНД** — 1. бадавлат, мулкдор:
Кулоҳи давлат ул давлатмандға дастор ва узунроқ алоқаси тулку қуйруғидин намудор. *Маҳбубул-қулуб,* 60;
Маҳмуд хотамлиқ давлатмандларнинг фарқи фархундалариға нубувват тожин қўюб... халойиқ орасида сарафроз ва муъжизапардоз қилди. *Вақфия,* 715;
2. бахтиёр, хушбахт, бахти кулган:
Мусо алайҳис-саломнинг давлатманд бошиға рисолат тожи қўюлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 210;
Даҳр аро они дегил давлатманд,
Ким биров сори эмас дилбаста. *Хазойинул-маоний,* IIб-700.

**ДАВЛАТОЙИН** — бахтиёр бўлишлик:
Биров даҳр аро давлатойин эрур,
Ки ҳар сўз ким ул айтқай чин эрур.
*Садди Искандарий,* 290б17.

**ДАВЛАТПАНОҲ** — ҳукмрон подшоҳ:
Чу отланди Доройи давлатпаноҳ,
Скандарга ўтру тузатти сипоҳ. *Садди Искандарий,* X-76.

**ДАВЛАТСАРО** — подшоҳ қасри:
Сурди чун давлатсаро сори саманд,
Йўлида ҳозир ул икки мустаманд. *Лисонут-тайр,* 153-11.

**ДАВЛАТХОҲ** — хайрихоҳ; дўст;
Бу давлатхоҳ қул густохлиқ қилиб... арзадоштнинг жавоби... Султон Маҳмуд оғодин юборилиб эрди. *Муншаот,* 110;
Сафардин саломатлиқ била қайтиб масканга тушулган хабардин давлатхоҳ қуллар шодмон бўлдилар. *Муншаот,* 116.

**ДАВЛАТХОҲЛИҚ//ДАВЛАТХОҲЛИҒ** — хайрихоҳлик:
Чун сизнинг тобуғингизда айтурча давлатхоҳлиғ сўзини айтурға маъмурмен. *Муншаот,* 129;
Бу навъ нодир йигит пайдо бўлуб, подшоҳ давлатхоҳлиғиға

мундоқ ишлар қиладур. *Тарихи мулуки ажам,* 512;
Бандаи мухлиснинг давлатхоҳлиқ юзидин хотирига келган сўзни ҳам борған ёронларга айтилибдур. *Муншаот,* 112.

**ДАВЛАТХОҲОНА** — хайрихоҳлик, дўстона:
Хаёлингга келган давлатхоҳона сўзунг бўлса айт. *Муншаот,* 114.

**ДАВОБ(Б)** — ҳайвонлар:
Қачон Довуд алайҳис-салом тасбеҳ ва таҳлилга машғул бўлса эрди, тоғу тош ва давоб ва ашжор анинг мувофақатига тасбеҳқа иштиғол қилурлар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 222;
**баҳр давобби** — денгиз сув ҳайвони:
Тенгри баҳр давоббидин бир донани сувдин чиқарди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 226.

**ДАВО** — 1. дори, малҳам:
Исо иши чиққан жонни танга кивурмак дуо била, мунинг [табибнинг] иши тандин чиқадурған жонга монеъ бўлмоқ даво била. *Маҳбубул-қулуб,* 25;
Ҳазрати Шайх Мавлонога зоҳир бўлуб дебтурларки, сенинг дардингнинг давосин ҳақ таоло бизнинг шифохона[да] қўюбтур. *Насойимул-муҳаббат,* 150;
2. қувват, дармон:
Подшоҳи исломнинг шафқат била чорасозлиғи борча ғамзадалар дардига даводур. *Муншаот,* 151;
3. чора, тадбир, илож:
Ул қиз отаси фироқидин бетоқат эрди, Сулаймон алайҳиссалом анинг давосин тилаб топмас эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 229;
Ҳақ ким санга солди бу балони,
Ожиз эмас этгали давони *Лайли ва Мажнун,* 83а12;
≈ **қил-** — даволамоқ:
Рафиқлар бошима йиғлашурлар, ўлдим агар,
Табиб қилғали бу дардима даво ожиз. *Хазойинул-маоний,* IIIб-209;
Қони сабр этгунча дардим чорасин,
Ё даво қилгунча бағрим порасин. *Лисонут-тайр,* 74-7;
≈ **кўр-** — даволанмоқ:
Ким бу иш ким анга раво кўрди
Жонига юз бало даво кўрди. *Сабъаи сайёр,* 184-5.

**ДАВОВИН** — девонлар, китоблар:
Наввобдин ҳар қайси муносиб кўрунса, таворих ўқумоқ буйрулса, батахсис «Зафарнома», агар машойих сўзи ё баъзи давовин доғи гуфту шунид бўлса номуносиб эрмас. *Муншаот,* XIII-130;
Юқори мазкур бўлган давовин ва маснавий ва соир кутуб ва расоили маънавийки... [менга] даст берди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 38.

**ДАВОЖ** — ёпинчиқ; тўн; кўрпа, тўшак:
Нужум жавҳаридин тожи чоқинга тарсиъ,
Сипеҳр атласидин тахти рифъатинг давож. *Хазойинул-маоний,* IIб-96;
Адолат дастгоҳиким ҳадис... давожидуркким анинг бахти фалак мисоли китобасига мувофиқ. *Назмул-жавоҳир,* 24.

**ДАВОЙИР** — 1. айлана, доира(лар), гардиш:
То чарх давойиридин ўлғай айём,
То шеър хаёлотига йўқтур анжом. *Мезонул-авзон,* 72;
2. доиралар (аруз фанига оид):

Буҳур авзони ва тақтиъи ва зиҳофоти ва давойири илмидинки, араб фусаҳоси ва ажам булағоси ва шуароси ул илмда китоблар тасниф қилибдурларки, онсиз бу фанга вуқуфе ва шууре бўла олмас. *Мезонул-авзон,* 72;

3. зулм, мусибат, офат, жафо:

Фалакда давойирки расм этти сунъунг,
Жаҳон кунжидек анда юз минг завоё.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-10.

**ДАВОЛИ** — маккор, найрангбоз; томир хасталиги:

Фарангисдек Ховарон мулкидин,
Даволи киби Шервон мулкидин. *Садди Искандарий,* 259*а*18.

**ДАВОМ** — узлуксиз, доим, давомли, абадий, мангу; сабот:

Ул ҳазратнинг қиблаи иқбол ва каъбаи омолдек даргоҳининг сабот ва давоми учун дуо қилғаймен. *Вақфия,* 720;
Ул ҳазратнинг сипеҳросо тахти кавкаб мисол сабот ва давом гулмихлари бирла истеҳком топсун. *Муншаот,* 149.

**ДАВОСИЗЛИҒ** — давосизлик, бедаволик:

Даво дардимға гар топмон, эмас ғам,
Ки дардимға давосизлиғ даво бас.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-241;

≈ **кўзи** — замон кўзи; замон аҳли:

Бу янглиғ ясаб пешкашлар ўзи,
Ки ҳайрон қолиб анда даврон кўзи.
*Садди Искандарий,* X-251.

**ДАВОТ** — сиёҳдон, давот:

Шубҳа рафъ бўлғандин сўнгра давот ва қалам тилаб, бу алфозни битиб, рақамин устига сабт қилиб, уларға эътироз юзидин тута бердим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;
Лайли тилабон давоту хома,
Филҳол муқаррар этти нома. *Лайли ва Мажнун,* 80*а*6.

**ДАВР** — 1. айлана, теварак, доира, ҳалқа:

Эй чарх, не даврларки даст эттинг,
Даврингда муҳаббат аҳлини маст эттинг.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;
Васл шоми ул қаду юз даврида парвонавор,
Чеврулуб куйсам не тонг, шабъи шабистонимдур ул.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-39;

2. замон, вақт, пайт, муддат:

Гар мужтаниб ўлса давр аро нуқсондин,
Жудиға камоли узр билгил ондин. *Назмул-жавоҳир,* XV-43;
Мурассаъ жавоҳир била бўлса жом,
Вале давр аро жом топса хиром.
*Садди Искандарий,* 236*а*2;

3. давр, замон:

Паҳлавон Муҳаммад Гўштигирким... мусиқий ва адвор илмида даврининг беназиридур. *Мажолисун-нафоис,* 136;
Нуҳ даврида магарким ошиқ эрди рўзғор,
Йўқса ашки сайлидин не эрди тўфон айламак.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-331;

4. даврa, улфатлар давраси:

Чун соқии давр жоми ишрат,
Тутти, яна чекма заҳри меҳнат. *Вақфия,* 717;

5. айланиш:

Жом давридин халос ўлмоқни зинҳор истама,
Эйки бўлмоқ истадинг андуҳи даврондин халос.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-221;

≈ **аёғи** — даврада айланиб турган май қадаҳи:

Давр аёғин, соқиё, тутғанда лаълинг қил газак,

Ким майе еткурмамиш жуз заҳри даврон оғзима.

*Хазойинул-маоний,* IIа-306;

≈ **аҳли** — бир вақт ёки бир замонда яшовчи халқ, замондошлар:

Каъба ери давраи иродат,
Давр аҳлиға ҳалқаи саодат. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
Давр аҳлиға лутфи жонфизо кўргузгил,
Эл қилса ямон, яхши жазо кўргузгил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

≈ **бевафолари** — маълум бир даврда яшаган золим ва жоҳил кишилар:

Давр бевафолари жавридин дод ва даҳр беҳаёлари зулмидин фиғону фарёд. *Маҳбубул-қулуб,* 115;

≈ **эли** — замона одамлари:

Тўла қадаҳ керак ичсам кўнгулни қилғали холи,
Ки анда давр элидин дарду ғусса кўп йиғилибдур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-145;

≈ **и гардун** — фалак, чарх айланиши; дунё:

Анга қилмади даври гардун вафо,
Жафо бирла ҳам қилмади иктифо.

*Садди Искандарий,* 313б4;

≈ **и замон** — маълум бир даврдаги яккаю ягона ҳукмрон:

Чу Баҳром даври замоне эди,
Замонида машҳури Моний эди. *Тарихи мулуки ажам,* 517;

≈ **и ишқ** — севги вақти, севги-муҳаббатга дучор бўлиш; етилиш даври:

Васл бодасидин ўзга руҳлариға ком йўқ ва ҳақ мушоҳадасидин ўзга кўнгулларига ором йўқ. Булар даври ишқда васлдин ком топқан ва инд малик [шоҳлар қошида] муқтадир мақомида ором топқан. *Маҳбубул-қулуб,* 98;

≈ **и нишот** — хурсандлик навбати, шодлик фурсати:

Чу эврулди уч-тўрт даври нишот,
Падид ўлди эл кўнглига инбисот.

*Садди Искандарий,* 294а6;

≈ **и тасалсул** — бирин-кетин уланиб кетган айланмалар, занжирсимон айланалар:

Юзунг даврида зулфунгдин салосул,
Қилибдурлар аён даври тасалсул. *Хазойинул-маоний,* IIа-205;

≈ **и чарх** — фалакнинг айланиши:

Аларнинг даври чарх айлаб адамвор,
Менинг жисмимни худ туфроққа ҳамвор.

*Фарҳод ва Ширин,* 180;

Бўлма эмин чарх давридин мураққаъпўш деб,
Ким қуёшдин бу мураққаъ ичра ўтлуғ тоси бор.

*Хазойинул-маоний,* Iб-209;

≈ **эт-** — айланмоқ:

Суҳоваш донасин дастаси гардун,
Минг ил давр этса бўлмай тортмоқ ун.

*Фарҳод ва Ширин,* 141.

**ДАВРА** — 1. айлана, доира, гардиш, бирор нарсанинг гирди, атрофи:

Ишқ ўртар ким сориким айланур,
Ким тушар ўт даврасида ўртанур. *Лисонут-тайр,* 155-8;
Бийиклик ичра тўққуз осмонча,
Тубининг давраси икки жаҳонча. *Фарҳод ва Ширин,* 83;

2. йиғин, суҳбат, базм:

Зақан чоҳи ул давранинг нуқтаси,
Тушуб чоҳ аро аҳли даврон басе.

*Садди Искандарий,* 293а11;

≈ **и иродат** — айланиш хоҳиши, иродаси:
Каъба ери давраи иродат,
Давр аҳлиға ҳалқаи саодат.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
≈ **и паргор** — ғилдирак айланаси, паргор, циркуль айланаси:
Эй Навоий, нуқтаи айш истасанг майхонада,
Бош кўтарма май тағори давраи паргоридин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-264.

**ДАВРОН** — 1. айланиш, фалак, гардиш, доира:
Гар бўлса мутеъ чарх даврони манга,
Еткурса мени ул ойға ё они манга. *Муншаот,* 121;
Тушулгач черик даврини шақ қилиб,
Сипоҳ ҳифзи айларга хандақ қилиб.
*Садди Искандарий,* 260б1;
2. замона, давр, аср:
Даврон бу муродима етурди,
Не истадим муродима кетурди. *Лайли ва Мажнун,* 76б12;
Хожа Афзал... ҳисоб ва зарб ва қисмат илмида беназири даврондир. *Мажолисун-нафоис,* 188;
3. ер юзи, дунё; тириклик, ҳаёт:
Юзи нури ёрутти айвонни,
Уйла ким меҳр нури давронни. *Сабъаи сайёр,* 115-2;
Иш анга етти ранжи даврондин,
Ки тамоми илик юдум жондин.
*Сабъаи сайёр,* 116-14;
4. подшоҳлик, ҳукмронлик:
[Баҳром] зулм биносин бузди ва адл асосин тузди. Аммо даврони умридек бевафо эрди ва умри давронидек бебақо.
*Тарихи мулуки ажам,* 517;
5. навбат:
Бу базм аҳли нифоқидин торикмиш кўнглум, эй соқий,
Эзиб беҳуш дору тут манга етганда давронинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-377;
≈ **аҳли** — замона аҳли:
...даврон аҳли қўйни ва этаги жавоҳирдин мамлу бўладур.
*Мажолисун-нафоис,* 83;
≈ **базми** — дунё, замона ишрати, айши:
Даврон базмида ким бир мурод жоми ичтиким, сўнгра юз номуродлиғ хуноби сумурмади? *Муншаот,* 150;
≈ **боғи** — дунё, олам, жаҳон:
Аммо даврон боғининг хас ва хошок ойинлари ва елдек бесабот ва тамкинлари кўзига ҳилм аҳли оғирлиққа мансуб ва гаронжонлиқ била маъюбдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 115;
≈ **булағоси** — жаҳондаги сўз усталари, сўз санъаткорлари; маҳоратли адиблар, буюк кишилар:
Замон шуароси олий даргоҳда ходим ва даврон булағо ва зурафоси маолий боргоҳда мулозим эрдилар.
*Мезонул-авзон,* 4;
≈ **саҳифаси** — жаҳон, дунё, олам варақлари:
Маснавийларим абёти агар олам саҳифасидин ювулса ва даврон саҳифасидин маҳв бўлса ва бу қасида қолса.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 25;
≈ **халқи** — замона кишилари:
Даврон халқи беҳаёлиғидин кўксумга туганлардур.
*Маҳбубул-қулуб,* 115;
Даврон хайлидин баъзи аҳбобки, бу ҳоллардин хабарсиз ва кўнгуллари бу хайр ва шаррдин асарсиздур.
*Маҳбубул-қулуб,* 7;

≈ **халойиқи** — замона кишилари, давр аҳолиси:

Аларнинг очуқ кўнгулларининг фавоиди даврон халойиқидин ўксулмасун. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

≈ **ҳаводиси** — замона ҳодисалари; турли-туман (нохуш) ҳодисалар:

Салотин замонида мамлакатларнинг мутааййин элидин баъзи даврон ҳаводиси... *Муншаот,* 121;

Умид улким, мундоқ соф табъ кўзгусига ҳаргиз даврон ҳаводисидин ғуборе ўлтурмагай. *Мажолисун-нафоис,* 253;

≈ **и висол** — висол дамлари, учрашув онлари:

Ўйла ошиқки, ҳижрондин кўруб дарду малол,
Шодлиғдин йиғлағай топқанда даврони висол.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ **и дун** — пасткаш, тубан замон:

Қаюмарс эди, лек даврони дун,
Анга берди бози боридин бурун. *Тарихи мулуки ажам,* 186.

**ДАВУЛҒА** — дубулға, уруш кийими, бош кийим:

Давулға бўлуб тўппи янглиғ бари,
Ўтаға бош узра сариқ қуш пари.
*Садди Искандарий,* 261б18.

**ДАВУЛҒОН** — дубулға:

Қумушдек ёруқ барчанинг кўҳаси
Бош узра давулғонлари чаркаси.
*Садди Искандарий,* 261б1.

**ДАЪВИ** — ҳақ талаб қилиш; даъво:

Зол кечиб даъвию достонидин,
Йўқки ўғул қонидин, ўз жонидин. *Ҳайратул-аброр,* 78-17.

**ДАД** — йиртқич, ёввойи ҳайвон: бабр, шер:

Дад ҳар сори кетса, кетмак ўлмас,
Насносни одам этмак ўлмас. *Лайли ва Мажнун,* 83б14;
Қўрунуб жонивор баҳр ичра беҳад,
Нечукким дашт ичинда ҳар нечук дад.
*Фарҳод ва Ширин,* 98;

≈ **у ваҳш** — ваҳший, йиртқич ҳайвонлар:

Тутуб гар жаҳонни асоси анинг,
Даду ваҳшу жирми либоси анинг. *Садди Искандарий,* 19;

≈ **у дом** — ҳайвонлар; ҳайвонот; жонивор; йиртқич ва хонаки ҳайвонлар:

Гаҳ ёри масоҳибим даду дом,
Гаҳ тутмай улар била ҳам ором. *Лайли ва Мажнун,* 51.

**ДАДАҚ** — жория, чўри; жонон, гўзал:

...ўзин биравга қул деб қочқан дадакдур, балки дадакдин юз қатла камракдур. *Маҳбубул-қулуб,* 53;

Замона аҳлики давлат чоғи қулунгдурлар,
Мулоямат яна кўп қилма .ул дадаклар ила.
*Хазойинул-маоний,* IVб-556.

**ДАДИЛ** — довюрак, шахдам; жасурона, мардонавор:

Дадил эрурки кўнгулларни қилмиш ўлғасен озод,
Буким салосили зулфинг тугунлари ешилибдур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-164.

**ДАЖАМ** — бақувват; чаққон:

Туно кун чиқмиш эдим майкададин,
Ки йўлуқти манга бир шайхи дажам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-677.

**ДАЖАМВОР** — чаққон, тезлик билан, шитобона:

Атосининг аёғиға дажамвор

Тушуб, айлаб ўзин туфроққа ҳамвор.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 392.

**ДАЖЖОЛ** — 1. алдоқчи, ҳийлагар, фирибгар:
Ҳам ани дажжол топиб, ҳам наби,
Исо ила тенг бўлурму маркаби. *Маҳбубул-қулуб,* 124;
Руҳни нафс оллида қул айлабон,
Ҳуллани дажжолға жул айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 81-19;
2. афсонавий махлуқ:
Исо алайҳис-салом осмондин ингай, дағи дажжолни ҳалок қилиб, сойир милал аҳлин хотаман — нубувват миллатиға далолат қилғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 236.

**ДАЙ** — 1. қиш мавсуми:
Қасд этар эл жониға ҳар дам совуғлуқ бирла дай,
Соқиё, синмас ҳаво заҳри, кетур тарёку май. *Муншаот,* 93;
Эмас эрди бир лаҳза беруду май,
Агар навбаҳору ва гар фасли дай.
*Садди Искандарий,* 279б8;
2. совуқ:
Булут мушкфом ҳавога қорнинг суда сиймидин кофурбор ва дай шоҳи шабихунидин ўт зардуштининг хайли манқал қўрғонида ҳисорий. *Муншаот,* 93;
≈ **ели** — совуқ ел, шамол:
Хоссаки, гулум хазонға тушти,
Дай ели бу гулистонға тушти. *Лайли ва Мажнун,* 63;
≈ **сарсари** — қишнинг совуқ шамоли:
Тун мушки ул замҳарирдин кофуркирдор эрди ва дай сарсаридин қор кўнгли мулкига ишқ сипоҳи чопқунидин нишона кўргузур эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 66;
≈ **шиддати** — қишнинг қаттиқ совуғи:
Соқиё, дай шиддатидин ақлу ҳис бетоб эрур,
Чораси жоми билурин ичра лаъли ноб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-112.

**ДАЙЁР** — турувчи, истиқомат қилувчи; монах; ҳамшаҳар; уй эгаси:
Барча маҳбуб, анда йўқ ағёр,
Ёрдин ўзга балки йўқ дайёр. *Сабъаи сайёр,* 7;
Тилаб хилвати холи ағёрдин,
Не ағёрдин, балки дайёрдин. *Садди Искандарий,* 287б10.

**ДАЙЖУР** — энг қоронғи тун; қоронғилик, зулмат:
Топиб ул тийралиқ Суқротдин нур,
Нечукким Муштарийдин шоми дайжур.
*Фарҳод ва Ширин,* 66;
Шоми дайжур зулмати кетти,
Тийра тундин қуёш тулуъ этти. *Сабъаи сайёр,* 41-1.

**ДАЙН** — қарз, бурч:
Йирттинг умрум сижиллин, тийғ ила бошим чопиб,
Қолмади бўйнумда ҳижрон ўлтуруб борди бу дайн.
*Хазойинул-маоний,* IVб-448;
Шаҳр аҳолисидин содоти олийшон ва уламои олий макон... таъзия тутуб, либосиға тағйир бериб, марсия ва тарихлар айтиб, дайнини ўзлариға иқрор қилдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537.

**ДАЙР** — 1. роҳиблар турадиган жой, бутхона; монастирь:
Бировки дайр сори зоҳир айлади ихлос,
Буруноғи нафъи буким хонақоҳдин ўлди халос.
*Хазойинул-маоний,* IIб-275;
Чун санга дайр тавофи эрди фан,
Дайр эшигида недин туттинг ватан. *Лисонут-тайр,* 77-19;
2. майхона:

Дайрда май гадолиғиға ашғоли, илгида майхонанинг синуқ сафоли. *Маҳбубул-қулуб,* 61;

Шайх чун сўзни бу ерга қилди банд,
Қилди шўху барча дайр аҳли писанд. *Лисонут-тайр,* 81-10;

3. дунё, жаҳон; бу дунё:

Бу фоний дайр аро чун қилди манзил,
Туруб бир неча кун кетмак керактур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 198;

Жаҳондин кўрки, кимлар ком олибдур,
Бу эски дайр кимлардин қолибдур. *Фарҳод ва Ширин,* 214;

≈ **аҳли** — майхонага доим қатновчилар:

Навоий, эгнингга қўйдунг сабу ичмакка дайр аҳли,
Бу эрди умрлар, эй муғбача, онинг муроди ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-432;

≈ **пири** — майхоначи, майхона бошлиғи:

[Ринди хароботий] муғбачалар юзи олида бутпараст, дайр пири аёғида боши туфроққа паст. *Маҳбубул-қулуб,* 61;

Эй кўнгул, дин аҳли зарқидин малул эрсанг, сипеҳр
Дайр пирин бўйла мушкилларға ҳаллол айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-247;

≈ **и фано** — дунё лаззатидан кечиб фоний бўлганлар дунёси:

Қариб, эй муғбача, зуннор ила бел боғладим, май тут,
Нединким бўлди бу дайри фанодин азм этар чоғи.
*Хазойинул-маоний,* IVа-335;

Хонақоҳ ичра эрур шайху ўзин кўрсатмак,
Эй хушо, муғбачалар жилвасию дайри фано.
*Хазойинул-маоний,* Iб-59;

≈ **и хароб** — хароб бўлган бутхона, бузилган ибодатхона, черков:

Ваҳки, ул муғбача ҳардамки ичар бодаи ноб,
Қўзғалар арбадасидин бу куҳан дайри хароб.
*Мезонул-авзон,* 43;

≈ **у калисо** — христианлар ибодатхонаси, бутхона, черков:

Шаҳ давлатидин итти бу дайру калисо,
Ўрнида бўлди мадрасау масжиде бино. *Вақфия,* 719.

**ДАЙРПАЙВАНД** — бутхонага ўхшаш, ибодатхонага ўхшатиб қурилган; дайрга боғлиқ, дайрга доир:

Ул бинойи дайрпайвандни ҳамвор қилиб, ўрнида мадрасае бино қилилди. *Вақфия,* 719.

**ДАКОКИН** — дўконлар; маконлар, масканлар:

Ҳирот дорус-салтанасида ва теграсида ҳар не мустағал ва дакокин ва боғ ва ер ва коризким, ул ҳазрат овони давлатида бу фақирнинг мулки эрди. *Вақфия,* 719.

**ДАЛВ** — 1. қудуқдан сув оладиган чарм идиш, қовға:

Тенгиз далви суйин ҳар дам қилиб қут,
Анингдекким су ичкай далвдин ҳут.
*Фарҳод ва Ширин,* 98;

2. қадимги астрономияда ўн икки буржнинг ўн биринчиси; қиш фаслининг учинчи ойи:

Қишнинг тўрт ойидаким, қавс ва жадй ва далв ва ҳут бўлғай, ҳар куни ўтмак юз ададким... фуқароға улашгайлар.
*Вақфия,* 721.

**ДАЛДА** — паноҳ; пана (жой):

Давр эли жавридин ўлдум, қани майхона йўли,
Ким эрур қочқали кўп далдаси бир лаҳза паноҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-535.

**ДАЛДАЛА-** — пана истамоқ, ўзни пана жойга олмоқ:

Не анжумандаки ул бўлди, эл тафарруж этиб,

Мен элга далдалаб, андин канора айлармен.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-502.

**ДАЛИЛ** — 1. далил, исбот, ҳужжат, шоҳид, белги:
Қавсаросо суйи далили анинг,
Ҳар тараф руди салсабили анинг. *Сабъаи сайёр,* 128-4;
Мавлоно Риёзий... бу маъниға тахаллуси далилдурким, ҳар нимарсаким, хаёл қилса эрди, айтур эди.
*Мажолисун-нафоис,* 69;
2. йўл бошловчи, етакчи, бошқарувчи:
Лаълинг ғами кўнглумни далил этди куярга,
Май айлади зойил ичидин шуъла ҳиросин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-267;
То ки ани еткурубон ул далил,
Уйгача ким қуйди биносин Халил. *Ҳайратул-аброр,* 67-24;
3. важҳ:
Чун ки супурги йиғар инак далил,
Ётмоқ эшик кейнида хору залил. *Ҳайратул-аброр,* 141-21;
≈ **уллоҳ** — оллоҳнинг далили, худонинг юборган йўл кўрсатувчиси:
Отқоч ўт сори Халилуллоҳни,
Ишқ куйида далилуллоҳни. *Лисонут-тайр,* 201-9;
≈ **айла-** — шоҳид қилмоқ, далил кўрсатмоқ:
Ҳақ анга раҳматни далил айлабон,
Шуълани гулзори Халил айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 68-23.

**ДАЛИР** — шижоатли, жасоратли, паҳлавон, ботир, довюрак:
Нетиб ўзумни тасаввур қилай висол ичра,
Далир чун боқа олмон анга хаёл ичра.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-565;
Мавлоно Муҳаммад Олим... бағоят далир ва шўхтабъ ва хийра киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 17;
Ҳам тануманду ҳам шужоъу далир,
Ул сифатким жазира ичраки шер. *Сабъаи сайёр,* 144-4.

**ДАЛИРОНА** — жасурларча, ботирлардек, дадиллик билан:
Адаб сиёсати чекти кўзумга мужгондин,
Синонки баҳра далирона қолмағай ондин.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-499.

**ДАЛК** — уқалаш, массаж қилиш; ҳаммомда ходимлик қилиш:
Андоқки, атиббо даъбидурки, мариз мизожида маразни зойил қилғандин сўнгра... далк буюрурлар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
≈ **ходимлиғи** — массаж қилишлик; ≈ **тариқи** — ҳаммомда массаж қилиш усуллари, уқалаш йўллари:
Далк ходимлиғи ва тариқин чун киши андин яхшироқ билмас эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**ДАЛЛА** — жодугар, ҳийлагар; мунофиқ:
Дема парихон, ки эрур пири зол,
Қади бўлуб далла сифатлиққа дол. *Ҳайратул-аброр,* 145-15;
Атаб кўк пийр золи хола они,
Ано деб даллатул-мухтола они. *Фарҳод ва Ширин,* 185;
≈ **и пурфан** — ҳунари кўп жодугар, ўта ҳийлагар:
Даҳр раъноси фану макри била топсанг фириб,
То не макр этгай аён бу даллаи пурфан анга.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-540.

**ДАЛЛОЛ** — даллол:
Анга [сотувчига] суд, олғувчиға нуқсони мол, икки жонибдин ёлғон онт ичгувчи даллол. *Маҳбубул-қулуб,* 43.

**ДАЛЛОЛА** — даллол хотин; ҳийлагар хотин; воситачи хотин:

Юзига эй фалак, не зеб бер, не ҳусн сотғилким,
Қуёш ҳусниға не машшота ҳожатдур, не даллола.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-522.

**ДАЛЛОЛАЛИҚ** — даллолчилик, воситачилик:
Зоҳир этиб ўртада даллолалиқ,
Айтма даллола ки муҳтолалиқ. *Ҳайратул-аброр,* 146-19.

**ДАЛОЛ** — ноз, карашма, қилиқ:
Тарки ишқ этти Навоий, тутубон тақвию зуҳд,
Эй санамлар, анга кўп ғанжу далол айламангиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-220;
Султон соҳибқироннинг шариф зеҳни хасойисининг раънолари ганж ва далоли шарҳидаким, ҳар қайси замон сафҳаси бўстонида рангинлиғ... *Мажолисун-нафоис,* 208.

**ДАЛОЙИЛ** — далиллар, ҳужжатлар:
Зулму тааддию васойил била,
Ваъдау пайғому далойил била. *Ҳайратул-аброр,* 87-7;
Мунча қавий далойил ва азим шавоҳид била бу фақирнинг вуқуфи, балки маҳорати бу фаннинг форсий ва туркий назмида собит ва равшан бўлди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 32;
≈ **кўргуз-** — далиллар кўрсатмоқ:
Фусунлик кўргузуб онча далойил,
Ки Бонуни қилиб ул ишга мойил. *Фарҳод ва Ширин,* 197.

**ДАЛОЛАТ** — 1. нишона, аломат, белги; гувоҳлик, шоҳидлик:
Бу иш маразнинг озлиғиға далолат қилур ва сиҳҳатнинг ботлиғидин хабар берур. *Муншаот,* 147;
Ул айттиким, бу ишлар анга далолат қилурким, бу кеча Арабда Қурайш қабиласидин бир киши мутаваллид бўлмиш бўлғай. *Тарихи мулуки ажам,* 521;
2. кўрсатиш, йўлга солиш, ундаш:
Муҳаммад Абдуллоҳ Гозурий... дунё таркига далолат қилур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* 119;
Бу фақирни фақр тариқиға далолат ва иршод қилурлар эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
≈ **қил-** — ишорат қилмоқ; кўрсатмоқ:
Мавлоно Софий... кўҳи Соф шайхзодаларидиндур, тахаллуси ҳам анга далолат қилур. *Мажолисун-нафоис,* 121;
Ул жамъ билибки бўйла ҳолат,
Не ишларга қилур далолат *Лайли ва Мажнун,* 67а81;
3. ҳаракат қилмоқ, интилмоқ, уринмоқ:
Мажлисда ўлтурғач, фақирларнинг рутбаси шавкатидин ва мажлис савлатидин ҳаср бўлуб, ҳар навъ сўзким, далолат азо сўрмоққа қилғай — айта олмадим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ДАЛҚ** — жанда, дарвешлар кийими:
Шойиста дурур, қари дажуз далқу асо,
Кўргузса сақолиға куларлар уқало. *Маҳбубул-қулуб,* 140;
Эй Навоий, ул қуёш васлин гадолиғ қилғали,
Зоҳир айлабмен сариғлиғ далқу гардунвор қад.
*Хазойинул-маоний,* Iб-141;
Бири нолан дарднок айлабон,
Бири далқи пашмина чок айлабон.
*Садди Искандарий,* 241а10;
≈ **и хизрваш** — яшил тўн:
Зарқ учун эгнида далқи Хизрваш,
Лек ёшил барг бирла нафси хуш. *Лисонут-тайр,* 38-15.

**ДАМ I** — 1. лаҳза, он, вақт; фурсат:
Бу иштин даме ўтмади бешу кам,

Ким ўт қалъадин кўкка чекти алам.

*Садди Искандарий,* 277б1;

Мавлоно Яқиний... охир дамида беадабона сўзларидин тавба қилиб аҳли салоҳ тарийқи билан кечти.

*Мажолисун-нафоис,* 73;

2. вақт; аҳвол, ҳолат, турмуш:

Ишқ исидин эт дамимни мушкин,
Ишқ ўтидин эт юзумни рангин. *Лайли ва Мажнун,* 73а6;

≈ **и нақд** — ҳозирги вақт, яқин фурсат:

Дами нақд агарчи бу маъдум эмас,
Вале етмак оқшомға маълум эмас.

*Садди Искандарий,* 308а12.

**ДАМ II** — 1. нафас:

Қайси чамандин эсиб келди сабо, ёр-ёр,
Ким дамидин тушти ўт жони аро, ёр-ёр.

*Мезонул-авзон,* 69;

Ишқ элининг ўти келди хонасўз,
Ўйлаким аждар дами вайронасўз. *Лисонут-тайр,* 155-1;

2. овоз, ун, садо:

Агарчи ишқ фақр аҳлини расво қилурда фароғдур ва лекин ул ўтни ёрутурға най дамидин елу майдин ёғдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 36;

Ҳар илмда ҳар кишига аълам,
Етгач оча олмай оллида дам. *Лайли ва Мажнун,* 116;

3. куюк, ғам, андуҳ:

Фироқинг ичра улус ўртамакка, эй моҳим,
Чоқин дурур дамиму илдирим дурур оҳим.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 11;

Дам анга субҳ кўра жирми сипеҳр,
Ҳар бир олтин кулича кўради меҳр. *Сабъаи сайёр,* 44;

4. илҳом:

Мир Хисрав дами «Ширин ва Хисрав» ўтидин чароғимни ёрутубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 23;

5. гармсел, сабонинг иссиқ нафаси:

Тумон дедиким, балчиғдин қуш ясаб, дамини анга ҳуруб, руҳ таниға киюрур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 234;

6. шамол, ел:

Ел совурса бу тўқуз афлокни,
Дам учурди онглағил хошокни. *Лисонут-тайр,* 161-17;

≈ **бадам//о дам** — 1. тез-тез, дам-бадам, дамо-дам, бетўхтов, доимо:

Ким йиқилди оҳу афғон тортибон,
Дам бадам ул нотавонлиғ ортибон. *Лисонут-тайр,* 119-14;
Ки чун тушти қабоб қўрғонни Парвез,
Адоват ўти бўлди дам бадам тез. *Фарҳод ва Ширин,* 148;
Қадаҳ партави ким дамо дам тутуб,
Шабистонни хуршеддек ёрутуб.

*Садди Искандарий,* 252а6;

2. тез вақтда, яқин фурсатда, ҳозиргина:

Эй Навоий, Вомиқу Фарҳоду Мажнун бордилар,
Бўлма ғофил дам бадам қилғунг азимат сен дағи.

*Хазойинул-маоний,* IIб-351;

Дам бадам тонг ёрибон олам эли ғавғосидур,
Бодадин хушвақтлиқни қилмангиз эҳмол субҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-109;

≈ **и хаш** — яхши нафас; яхшилик, илтифот, яхши гап:

Сен қон ютуб эл бўлуб қадаҳкаш,

Элдин санга етмайин дами хаш. *Вақфия,* 717;
≈ **ур-** — 1. нафас чиқармоқ; гапирмоқ, сўзламоқ:
Чун ҳукмни англадинг дам урма,
Балким дам урарға дағи турма. *Вақфия,* 717;
Ҳар қайда довудосор дам урса, дамини мужиби инбисот ва ҳузур тасаввур қилғайлар. *Муншаот,* 153;
Манзур лабидин оби ҳаётни хижил ва Исо они қошида дам урмоғдин мунфаил дегани оби ҳаётдек равоносо ва Исо дамидек руҳафзо тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 212;
2. тинчимоқ:
Вале они Парвиз тиндурмади,
Дам урмади, то мулкдин сурмади.
*Тарихи мулуки ажам,* 522;
Мундоқ бўлғондин сўнгра киши нечук ота ризосидин айру дам урғай ё қадам қўйиғай. *Муншаот,* 127;
≈ **айла-** — дам урмоқ, куф-суфламоқ: қайтариқ қилмоқ:
Айлабон бу навъ юз афсуну дам,
Олғуча ё луқмае, ё бир дирам. *Лисонут-тайр,* 39-2;
≈ **чек-** — оҳ чекмоқ, ичига тортмоқ:
Моҳиеким ҳар қачонким чекса дам,
Ютқай икки оламу халқини ҳам. *Лисонут-тайр,* 181-10.
**ДАМ III** — 1. қон:
Қўзумки қон аро бўлди ниҳон ажаб эрмас,
Ки айнға чу дам ўлди қарин дам қилди.
*Хазойинул-маоний,* Iб-616;
2. қизил рангли май:
Соқиё, тортай кабутар дам, кетур бир бодаким,
Бир кабутарбоз учун ўлдум ғаму меҳнат била.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-538.
**ДАМ IV** — темирчилар дами, темирчиликда ишлатиладиган ҳаво берадиган асбоб:
Темирчидин сўраб дам бирла кўра,
Белиға боғлади чармин танўра. *Фарҳод ва Ширин,* 108;
Неча кўрау дамни даркор этиб,
Филиззотдин бир намудор этиб. *Садди Искандарий,* 272б15;
≈ **эт-** — дам бермоқ:
Дам учин кўрага маҳкам этти,
Равон тўкти кўмур доғи дам этти. *Фарҳод ва Ширин,* 108.
**ДАМАН** — 1. вайрона, эски, кўҳна:
Ҳам чаман аҳлиға сен маҳбубсен,
Ҳам даман хайлиға сен марғубсен. *Лисонут-тайр,* 32-14;
Ким ёр мақоми бу дамандур,
Ким туфроғи жониға ватандур. *Лайли ва Мажнун,* 78б5;
2. саҳро, дашт:
Ҳар кун яна бир тараф хироми,
Ҳар тун яна бир даман мақоми. *Лайли ва Мажнун,* 73б7.
**ДАМГИР** — нафас олиш; тинмаслик, тинимсизлик:
Қаро сувға бошин юз тута берса,
Тўлар оғзию бўлмас лек дамгир.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-713.
**ДАМИСАРДЛИК** — совуқ нафаслик; нохушлик:
Недур мунча лофи жаҳонгардлик,
Эрур бу сифат лофи дамисардлик.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1578.
**ДАМОН** — даҳшатли, ҳамла қилувчи, наъра тортувчи:
Тўла ғорлар аждаҳойи дамон,
Дами ўйлаким аждаҳойи замон.
*Садди Искандарий,* 292а15;

**пили дамон** — ҳайбатли фил:
Мундаким юз минг туман пили дамон,
Бор ҳамон ул бир ўлук, пашша ҳамон.
*Лисонут-тайр,* 184-17;
Ки бўлсун бу икки пили замондек,
Қаю пили замон, пили дамондек. *Фарҳод ва Ширин,* 15.

**ДАМОР** — тутун:
Санам зулфидек айлабон торумор,
Қўпорур эрди барчамиздин дамор.
*Садди Искандарий,* 292*а*15;
≈ **чиқар-** — ҳалок қилмоқ:
...аждаҳо уни ўқ йилонидин дамор чиқорғондек аждаҳони ўқ йилони била торумор қилмоғи. *Фарҳод ва Ширин,* 70.

**ДАМСАРД** — совуқ нафас; номаъқул сўз юритувчи:
Совуғ дамлар била ул золи дамсард,
Чиқарди ул кўкка туфрогдин гард. *Фарҳод ва Ширин,* 187.

**ДАМСОЗ** — ҳамдам, ҳамсуҳбат, ҳамдард, улфат, суҳбатдош; сирдош:
Ул қила олмаса ҳамовозлиқ,
Қилса аёлғу била дамсозлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 37-4;
Бўлмади кимса ёру дамсозим,
Демадим ҳам кишига ўз розим. *Сабъаи сайёр,* 47-23;
≈ **эт-//ўл-** — дўст тутмоқ:
Они ўз базмим аро дамсоз этай,
Суҳбатимда ҳамдаму ҳамроз этай. *Лисонут-тайр,* 147-7;
Бир-бирига ҳамдаму дамсоз ўлуб,
Каъба азми қилдилар ҳамроз ўлуб. *Лисонут-тайр,* 130-1.

**ДАМСОЗЛИҚ** — улфатлик, ҳамдардлик; сирдошлик:
Ҳизни ўлса айлаган дамсозлиқ,
Айшида қилғон аён ҳамрозлиқ. *Лисонут-тайр,* 22-10.

**ДАНГ** — 1. ҳушсизлик, карахтлик; гаранг; онгсиз:
Бир қаландар бор эди мабҳути данг,
Субҳу шом онинг ғизоси эрди банг. *Лисонут-тайр,* 115-13;
Соф май ламъасию соқийи маҳваш ҳусни,
Тийра зоҳидқа асар қилмадиким, бор эди данг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-340;
2. ҳайрон; ҳайрат:
Қолдилар ул фасонадин бари данг,
Кишидек ким айлай хумор уза банг. *Сабъаи сайёр,* 48;
≈ **айла-//қил-** — ҳайратлантирмоқ, мот қилмоқ:
Эгнингга солай либоси гулранг,
Ким ранги хирадни айлагай данг. *Лайли ва Мажнун,* 71;
Ки чун хайлни ҳайрат қилиб данг,
Қилибон Армания сори оҳанг. *Фарҳод ва Ширин,* 110;

**ДАНДОНА** — 1. тиш, олдинги икки тиш, курак тиш:
Тишларимдин икки дандонаки чарх айлади кам,
Рахналар бўлди ажал киргали, жон чиққали ҳам.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-232;
2. қалъа, қаср деворларининг юқори қисмидаги дандона, кунгура:
Қасри ул ҳусн шаҳининг эрур андоқ оли,
Ки фалак кунгураси қасриға дандона эмиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-272.

**ДАНИЙ** — пасткаш, тубан, разил, ярамас:
Данийларга бировким зарфишондур,
Эшак оллиға тўкмак заъфарондур. *Фарҳод ва Ширин,* 216;
Эгри йўллар кўргузуб нафси даний,
Солибон шайду гадолиққа ани. *Лисонут-тайр,* 38-17;

≈ **авқот** — ёмон вақт:

Яхшироқ юз қатла ул офотдин,
Ор қилгудек даний авқотдин. *Лисонут-тайр,* 44-16.

**ДАНОАТ** — пастлик, пасткашлик, тубанлик:

Бахилнинг молин асрардин меҳнати қаттиғ ва ҳасуднинг феъли уётдин айши аччиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 122.

**ДАПҚУР//ДАБҚУР** — ҳарбий бўлинма, кичик отряд:

Қилиб неча дапқур сафоройлиқ,
Кийимдин қилиб зийнатафзойлиқ.

*Садди Искандарий,* 302а10;

≈ **дапқур** — гуруҳма гуруҳ:

Қабоб қўрғонии дапқур-дапқур ул хайл,
Тушарга қилдилар тўшлуқ тўши майл.

*Фарҳод ва Ширин,* 146.

**ДАР I** — эшик:

Кулбамнинг эмас хиштлари дарзики, очмиш,
Ҳолимға фиғон қилгали оғзин дару девор.

*Хазойинул-маоний,* 1б-200.

**ДАР II** — олд кўмакчи:

Кўзума они намудор айладинг,
Дар маҳал бу лутф изҳор айладинг.

*Лисонут-тайр,* 136-21;

Тўкубон сайд қони пай дар пай.
Анга ҳамранг тортар эрди май. *Сабъаи сайёр,* 46-5.

**ДАРА** — 1. икки тоғ оралиғидаги тор йўл, дара:

Андоқки «аро» лафзин саро ва даро била қофия қилса бўлур, «сара» ва «дара» била ҳам қофия қилса бўлур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 14;

2. паст-баланд дашт ерлар:

Мавлоно Яқиний... қабри дараи Дубаророндадур.

*Мажолисун-нафоис,* 73;

Рикобида санъаткор эл беҳисоб,
Қилиб ул дара сари бари шитоб.

*Садди Искандарий,* 307а13.

**ДАРАВ** навқон, донли экинни ўриш:

Қачон сочса туфроққа буғдой бирав,
Йўқ имкон ким ул арпа қилғай дарав.

*Садди Искандарий,* 285а17.

**ДАРАЖА** — 1. мартаба, погона:

Тарбият топсанг, бийик даражаға етарсен.

*Насойимул-муҳаббат,* 121;

2. ёш; тартиб:

Дебтурки, баҳорда туғулубмен, сарвнинг ўн етти даражасида эрканда ва баҳорни севармен.

*Насойимул-муҳаббат,* 118.

**ДАРАЖОТ** — мартабалар, поғоналар, иззат-ҳурмат:

Бадрақан роҳи нажоти бўлуб,
Мужиби рафъи даражоти бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 54-27;

Аларнинг маразида Шайх Садриддин Қуниявий иёдатқа келди ва дедики, даражот рафъи бўлғай.

*Насойимул-муҳаббат,* 150.

**ДАРАК** — хабар, дарак; огоҳлик; ≈ **ул-асрор** — сирлардан хабар бериш:

Аларга ҳам не расволиғлар насиб этти ва даркул-асфалға кетиб ишлари не ерга етти. *Маҳбубул-қулуб,* 106.

**ДАРАНГ** — 1. секин, аста; имирсилаш:

Сувда тўъма айларга қилмай даранг,

Забун этса бу аждаҳони наҳанг.
*Садди Искандарий,* **313а20;**
Яна озим ўлдум чу қилмай даранг,
Насиб ўлди ҳақдин диёри Фаранг.
*Садди Искандарий,* **268а2;**
2. вақт, фурсат:
Деди шаҳ ки ўн кунга бўлса даранг,
Ўту елсиз эл келгусидур батанг.
*Садди Искандарий,* **276а15;**
3. тўхталиш, қарор топиш, ором:
Қатил ўлди ул дағи топмай даранг,
Вале келтуруб мулк ҳолиға нанг.
*Тарихи мулуки ажам,* **524;**
Яна манзилин бўлди баҳри фаранг,
Қилиб бир жазира ичинда даранг.
*Садди Искандарий,* **312а17;**
≈ **айла-** — шошилмаслик, кечиктирмоқ, орқага солмоқ:
Кеч келмакидин ўлсам жононнинг эмас тонгким,
Ул умр даранг айлар, бу умр шитоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* **IIб-177;**
Чу тортиб новаки айлаб даранги,
Анингдек урди кўзгуга ҳаданги. *Фарҳод ва Ширин,* **80-67;**
≈ **бўл-** — тўхталмоқ, сокин бўлмоқ:
Рокибға даги даранг бўлди,
Маркабнинг аёғи ланг бўлди. *Лайли ва Мажнун,* **13.**

**ДАРАФШ** I — бигиз:
«Ёйий» мисол уч ҳаракатдин ортуқ топилмас, «без» ки сорт «кадуд» дер ва «биз» «мо» ва «наҳну» маъноси биладур ва «бийз»ки «дарафш» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* **13.**

**ДАРАФШ** II — байроқ, ялов:
Кова оҳангарни улуқ тарбият қилиб, тайаммун учун анинг йиғочқа боғлаб алам қилған сахтиёнини мурассаъ қилдиким, дарафши Ковиёни ани дерлар. *Тарихи мулуки ажам,* **508.**

**ДАРАХТ** — 1. дарахт:
Анда бир дарахт соясида сокин бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* **209;**
Ҳамоно икки шох берди дарахт,
Бирин йўндилар тахтау бирни тахт.
*Садди Искандарий,* **249а15;**
2. қомат; вужуд, борлиғ:
Ким эскирибон ҳаёти рахти,
Майл этса йиқилғали дарахти.
*Лайли ва Мажнун,* **60а21;**
3. бўлим, боб:
Машҳур мундоқдурки, алар сулук айёмида қирқ арбаин чиқарибтурлар ва тўрт арбаин бир дарахт устида чиқарибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* **178.**

**ДАРАХТОН** — дарахтлар:
Ҳиротруд вилоятида Гул кенти жамиъ богот ва дарахтон ва сарой ва боғча ва сойир арозиси била. *Вақфия,* **721.**

**ДАРБАДАР** — дайди, саёқ, дарбадар, беватан:
Эл ки йиғар ҳар не ул айлар нисор,
Андин эрур дарбадару хоксор. *Ҳайратул-аброр,* **141-19;**
Эй пари, гар телбароб бўлмиш Навоий дарбадар,
Бу анга мақсуд эрурким, истагай ҳарён сени.
*Хазойинул-маоний,* **IVа-355.**

**ДАРБАНД** — 1. бўсаға, эшик олди; тоғдан ўтадиган йўлнинг кириш жойи:

Иморати икки ошён дурур ва бозор сори икки дарбанди бор ва ҳар дарбандида икки дарвоза ва бир айвон мавжуддур.
*Вақфия,* XIII-177;

Сенки ул ён азимат эткунгдур,
Чунки дарбанд ичига еткунгдур.
*Садди Искандарий,* 123-29;

2. жой номи:
[Нуширавонга] арз қилдиларким, қифчоқ Дарбандга муставлий бўлубтур. Ул йўлға убур қилиб... Дарбандни олиб ободон қилиб... андоқ мазбут қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 520; Дарбанд навоҳийсидағи қифчоқ бузган қўрғонларни иморат қилиб, кишилар таъйин қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 520.

**ДАРБАНДЛИҚ** — қамал, қуршовда қолмоқлик, басталик:
Ки бу муддатки дарбандлиқ эрди,
Фалакдек бизга саргардонлиқ эрди. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**ДАРБАСТ** — қуршаб олинган, тўсиқли:
Анинг ўлди тароз ҳам дарбаст,
Неча кишвар дағи анга пайваст.
*Сабъаи сайёр,* 142-12.

**ДАРБОЙИСТ** — 1. мувофиқ, тўғри келадиган:
Ул от сизга дарбойистроқдур, олинг, боринг.
*Насойимул-муҳаббат,* 71;

2. керак, зарур, даркор:
Ҳудҳудни сув топмоқ амриға муқаррар этиб эрдиким, тахти йилиға биёбонларға гузар берурда сув дарбойист бўлур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;

≈ **бўл-** — муносиб бўлмоқ, лозим бўлмоқ:
Неким шаҳлиғ аро шойист бўлғай,
Ким ул шаҳларға дарбойист бўлғай.
*Фарҳод ва Ширин,* 53.

**ДАРБОН** — дарвозабон, эшик соқчиси:
Гарчики ўн қатла тараддуд қилиб,
Ҳожибу дарбони тамаддуд қилиб. *Ҳайратул-аброр,* 128-14;
Мен гадоға ҳар неча кўйи сори бормоқдур иш
Тўъма солмоқ итгау дарбонға ёлбормоқдур иш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-251;

≈ **и монеъ** — қаттиққўл дарвозабон; соқчисиз тўсиқ:
Гирифтор мажлисидин қўпарға сурук қалтабони монеъ ва агар ани ғофил қилиб эшигига етса, дарбони монеъ.
*Маҳбубул-қулуб,* 103.

**ДАРВЕШ//ДАРВИШ** — 1. бенаво, қашшоқ, фақир, гадо:
Ҳар не илгимга тушти сарф эттим,
Шоҳу дарвеш даҳрдин кеттим.
*Сабъаи сайёр,* 201-8;
Дедиким, шаҳға бўлма ширкат андеш,
Деди: ишқ ичра тенгдур шоҳу дарвеш.
*Фарҳод ва Ширин,* 153;

2. қаландар, зоҳид, тарки дунё қилган киши; пок, софдил:
Бу фақирнинг манзили ул дарвешлар хонақоҳлари живорида воқеъ бўлуб эрди. *Ҳолоти Сайиид Ҳасан Ардашер,* 529;
Шаҳ юриб олам очар, дарвеш оламдин қочар,
Ҳам ўзинг инсоф бергилким, бу не нисбат анга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-76;

3. шахс номи, лақаб:
Дарвеш Сайид Ҳасан Хуросон вилоятининг атрофидин эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* 160;

Бу арзадошт... Мавлоно Дарвеш Муҳаммадға топшурулси.
*Муншаот,* 133.

**ДАРВЕШВАШ** — сўфиларга ўхшаш, сўфисимон, дарвешсифат:
Мавлоно Атоий... дарвешваш ва хушхулқ, мунбасит киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 62;
Оти Мақсуд Али, аммо номурод ва дарвешваш йигит эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* 160.

**ДАРВЕШВАШЛИК** — дарвеш сифатлик:
Мафлоно Ҳамидуддин... инсонияти зотий ва дарвешвашлиги жибиллий воқеъ бўлубдур. *Мажолисун-нафоис,* 126.

**ДАРВЕШДЎСТ** — фақирларга иноят қилувчи, камбағалларга шафқат қилувчи, камбағалпарвар:
Дарвешдўст подшоҳлар сояи иқболин дарвешлар бошиға мустадом... тутсун. *Муншаот,* 153.

**ДАРВЕШЛИК** — 1. фақирлик, камбағаллик, дарвешлик; поклик, тақводорлик:
Шоҳо, келди шоҳлик мусаллам санга,
Не шаҳлиқки, дарвешлик ҳам санга.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;
Бу иш дарвешликда хуш сифатдур,
Вале шаҳлиқда нохуш хосиятдур. *Фарҳод ва Ширин,* 54;
2. зоҳидлик, сўфийлик:
Дарвешлик фано касбидур, балки фанойи маҳздур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;
Мавлоно Муқбилий... дарвешлик суратида юрур.
*Мажолисун-нафоис,* 95.

**ДАРВЕШОНА** — дарвишларга ўхшаш, дарвишсимон, дарвишларча:
Подшоҳ аларни... дарвишона юмшоқ ва чучук сўзлар била сайд қилиб эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;
Мавлоно Муҳаммад Жомий... ахлоқ ва сифоти дарвешона ва сулук ва равиши бехешона. *Мажолисун-нафоис,* 30.

**ДАРВЕШСИФАТ** — ахлоқи, сифати дарвешларга ўхшаш; дарвешсифат:
Яъқуб Мирзо... дарвешсифат ва фонийваш эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 201.

**ДАРВЕШХЎЙ** — дарвешларга ўхшаш, феъли дарвешларча, қилиғи дарвешона:
Бўлуб салтанат тахтида фақр жўй,
Шаҳ ўлса вале бўлса дарвешхўй.
*Тарихи мулуки ажам,* 525.

**ДАРВЕШХЎЙЛУҚ** — дарвешхўйлик:
Султон Маъсуд Мирзо... вафо ва дилжўйлуқ анинг шиори, сахо ва дарвешхўйлуқ анинг атвори.
*Мажолисун-нафоис,* 206.

**ДАРВОЗА** — дарвоза, эшик, шаҳар, қалъа эшиги:
Фитна хайлига мамар дарвозаси,
Фитнагар тоқи сипеҳр андозаси. *Лисонут-тайр,* 70-1;
Бор эди дарвозаға сурмак ҳамон,
Ҳар соридин халқ югурмак ҳамон. *Ҳайратул-аброр,* 102-17.

**ДАРГОҲ//ДАРГАҲ** — 1. эшик, остона, бўсаға:
Эй саодат матлаъи ул оразн моҳинг сенинг
Аҳли биниш қиблагоҳи хоки даргоҳинг сенинг.
*Мезонул-авзон,* 71;
Отланиб шаҳ сари хиром этти,
Ўпубон даргаҳ, эҳтиром этти. *Сабъаи сайёр,* 107-16;
2. даргоҳ; ҳовли, уй, хонадон:
Бўйла даргоҳ ичра пири бохабар,
Кўрмади махлуқ жинсидин асар. *Лисонут-тайр,* 96-4;

Мир Ҳайдар... ота-онадин бу даргоҳнинг бойриси, балки туғмасидур. *Мажолисун-нафоис,* 172;

3. сарой, қаср, шоҳ саройи, ўрда:

Ул даргоҳдин келди расули мақбул,
Афлокдин андоқки, набий қилди нузул. *Муншаот,* 147;
Шоҳ даргоҳига гар бор эса ҳожиб мониъ,
Эй гадо, муждаки беҳожиб эрур бу даргоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-535;

4. тангри ҳузури, худо қошиси:

Шайх Луқмон дедики, бизга ҳақ даргоҳида арбада буюрурсен. *Насойимул-муҳаббат,* 110;

≈ **и олий** — баланд мартабали, мўътабар жой:

Эй Навоий, каъбаи мақсуд жойин истасанг,
Шоҳи Ғозий қасрининг даргоҳи олийшонин ўп.
*Хазойинул-маоний,* Iб-87.

**ДАРГАҲНАВАРД** — шаҳар-қишлоқ кезувчи, ҳамма ёқни айланувчи:

Шайх они кўргач деди: к-эй, раҳнавард,
Васл истаб водию даргаҳнавард. *Лисонут-тайр,* 198-5.

**ДАРГАҲНИШИН** — сарой аҳли:

Сўзин фаҳм этиб хайли даргаҳнишин,
Шоҳ олида арз эттилар келишин.
*Садди Искандарий,* 286а6.

**ДАРГИР** — 1. ўрин олган, асир:

Билиб барча ким манъ даргир эмас,
Ризодин ўкун ҳеч тадбир эмас.
*Садди Искандарий,* 309б4;

2. таъсир, асар:

Насиҳат мизожида даргир йўқ,
Кучум етмасу ўзга тадбир йўқ. *Садди Искандарий,* 240а14.

**ДАРД** — 1. дард, оғриқ:

Агар сен ани есанг, барча нур бўлғай ва агар ул сени еса, барча дард бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* 120;
Гар менга бу дард бедармон эрур,
Лек дармони сенга осон эрур. *Лисонут-тайр,* 7-17;

2. ғам, кулфат, азоб, қайғу, меҳнат, заҳмат:

Паҳлавон мотамидин ғамзада бўлуб, юз дарду ҳасрат била қайтиб келдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;
Ранжимни ўзунгга олдинг асру,
Дарду аламимға қолдинг асру. *Лайли ва Мажнун,* 92б18;

3. ишқ, севги, муҳаббат:

Маъшуқ ҳусну жамолининг бениҳоялиги ва нозу истиғносининг беҳадду ғоятлиги андин сўнг ошиқ дарду шавқининг фаровонлиги. *Маҳбубул-қулуб,* 96;
Ҳар кимга улум бўлса восил,
Гар дардию ҳоли йўқ, не ҳосил. *Лайли ва Мажнун,* 97б2;

3. ошиқ:

Чун сулук ичра кўп эрди ихтилоф,
Кўпраги дард эрди, лекин ози соф. *Лисонут-тайр,* 159-6;

≈ **аҳли** — ошиқлар:

Дард аҳлининг нафаси бир ўтдурким, қаттиқ кўнгулни юмшатур ва қуруғ кўзни йиглатур. *Маҳбубул-қулуб,* 118;
Чарх дард аҳлига бедод айлабон,
Тоғ-тоғ андуҳ ижод айлабон. *Лисонут-тайр,* 72-18;

≈ **и бедаво** — иложсиз дард; тузатиб бўлмайдиган оғриқ:

Фироқ тийрасининг можароси ва ўз куймаклигининг дарди бедавоси. *Мажолисун-нафоис,* 224;

≈ **и бедармон** — иложсиз дард, даволаб бўлмайдиган хасталик;

қутулиш қийин бўлган ҳодиса:
Чу андоқ ҳажри бепоёнға қолди,
Не ҳижрон дарди бедармонға қолди.
*Фарҳод ва Ширин,* 162;
≈ **и бехудлуқ** — ҳушсизлик дарди:
Ошиқи Мажнун майдин маст ҳам,
Дарди бехудлуқ била ҳамдаст ҳам. *Лисонут-тайр,* 87-12;
≈ **и дил** — кўнгил дарди; кўнгил изтироби, ғами, ҳасрати:
Ҳусули ранжу дарди дилдур асру,
Ул ойнинг оллида мушкилдур асру. *Фарҳод ва Ширин,* 118;
≈ **и ишқ** — ишқ дарди:
Кимга дарди ишқ муставлодурур,
Тарки жон этмак анга авлодурур. *Лисонут-тайр,* 67-6;
Дарди ишқ ойини мундоғму бўлур,
Зуҳд эли тамкини мундоғму бўлур. *Лисонут-тайр,* 80-3;
≈ **и иштиёқ** — соғинганлик қайғуси; муштоқлик дарди:
Қил ҳиром, эй Кабки кўҳсори фироқ,
Лаъл этиб кўзунгни дарди иштиёқ. *Лисонут-тайр,* 32-3;
≈ **и муфрит** — ҳаддан ташқари дард:
Йўл кўрунур эрдию поёни йўқ,
Дарди муфрит эрдию дармони йўқ. *Лисонут-тайр,* 96-15;
≈ **и ноёб** — кам учрайдиган дард:
Ранжу кўшиш санчибон жисмингға неш,
Дарди ноёб айлабон жонингни реш. *Лисонут-тайр,* 151-6;
≈ **и сар** — 1. бош оғриқ; дардисар:
Эй Навоий, хонақоҳда кўрмадинг жуз дарди сар,
Они дафъ айларға юзлан кулбаи хамморға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-561;
Майда соқий магар қилиб эди ҳал,
Дарди сар дафъиға қизил сандал. *Сабъаи сайёр,* 158-14;
2. қийинчилик, мушкул ташвиш; ғам ташвиши, андуҳи:
Эй Навоий, фақр мулкин тут ғанимат зинҳор,
Ким ғиноу салтанатнинг кўптурур дарди сари.
*Хазойинул-маоний,* IIб-644;
Нетай мундин нари тиғу камарни,
Бошиға тож янглиғ дарди сарни. *Фарҳод ва Ширин,* 208;
≈ **и фироқ** — ҳижрон хасталиги, ажралиш изтироби, айрилиқ:
Ёр иштиёқи суубатида ва дарди фироқ уқубатида бу матлаъ беҳад дилнавоз ва бағоят жонгудоз бўлубтур.
*Мажолисун-нафоис,* 224;
≈ **и фурқат** — фироқ дарди:
Бўлуб маънус ранжи ғурбатимда,
Келиб маълуф дарди фурқатимда. *Фарҳод ва Ширин,* 190;
≈ **и ҳижрон** — айрилиқ ғам-алами:
Саъб эрур гарчи дарди ҳижронинг,
Азм этарбиз гар ўлса фармонинг. *Сабъаи сайёр,* 133-24;
≈ **и ҳол** — мушкул ҳол-аҳвол:
Ҳайрат этти зойил ондин ақлу ҳуш,
Дарди ҳолин дер киши бўлди хамуш. *Лисонут-тайр,* 203-4;
≈ **у бало тиканлари** — ғам, кулфат, жазо, офат тиканлари:
Сафар водийсида мусофир аёғига дарду бало тиканлари кўп санчилур. *Маҳбубул-қулуб,* 154;
≈ **у бало чоқини** — ғам-кулфат, жафо, озор яшини:
Бу ишқ изҳоридур ва барчанинг шавқу ано ёлинидин ажзу ниёзлиқ ҳолоти ва дарду бало чоқинидин сўзу гудозға мубоҳоти ўзин бу ишққа мансуб қилмоқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 95;

≈ **у ишқ оташкадаси** — ишқ манбаи:

...назм бешасининг ғазанфари ва дарду ишқ оташкадасининг самандари ва завқу ҳол водисининг покрави Амир Хисрав Деҳлавийдур. *Маҳбубул-қулуб,* 94;

≈ **у меҳнат** — меҳнат азоби:

Ноз ила ҳусн ўлди шоҳидлар иши,
Дарду меҳнат бирла хуштур эр киши. *Лисонут-тайр,* 40-13;

≈ **у офат** — офату дард:

Деди:— Минг манзил масофат онглағил,
Борчасида дарду офат онглағил. *Лисонут-тайр,* 181-7;

≈ **у оҳ** — оҳу азоб:

Ҳеч қайси қавм аро йўқ бўйла шоҳ,
Онсиз ўлғонларға юз минг дарду оҳ. *Лисонут-тайр,* 27-11;

≈ **у ранж** — дарду ранж:

Ким узун эрди йўлу кўп офати,
Бениҳоят дарду ранжу шиддати. *Лисонут-тайр,* 182-12;

≈ **у ғам** — дарду ғам:

Дарду ғам эрди анга ёру надим,
Ҳажр зиндонида Юсуфдек муқим. *Лисонут-тайр,* 124-15;
Кўнглум ҳар неча ёр дарду ғамидин озор топар.
*Мажолисун-нафоис,* 245;

≈ **и ҳасрат** — дарду ҳасрат:

Сен жаҳон мулкида минг йил бўлди тут,
Дарду ҳасрат бирла охир ўлди тут. *Лисонут-тайр,* 101-14;
Маъшуқ умидида дарду ҳасратини изҳор қилиб бетоқатлигиға раҳм этмасида... *Мажолисун-нафоис,* 229;

≈ **ин айт-** — ғам андуҳларини сўзламоқ, ҳасрат қилмоқ, кўнгилни ёзмоқ:

Тавба қилиб, машойих хизматиға бориб, ўз дардин айтиб турғанининг иложин тиламиш. Магар имом Юсуф ибн Ҳусайн хизматиға Райға борурдин ўзга чора топмамиш.
*Насойимул-муҳаббат,* 82;

≈ **пайдо бўл-** — тўлғоқ тутмоқ, туғиш дарди тушмоқ:

Сафура туғурур дарди пайдо бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 209;

≈ **туш-** — ғам тушмоқ:

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло ҳодийи тавфиқни сарвақтиға еткурди ва кўнглига дарде тушти. *Насойимул-муҳаббат,* 160;

≈ **бўл-** — изтироб чекмоқ, ошиқлик ғам ва алами, ташвиш тортмоқ:

Дард келди ишқ сўзидин нишон,
Дард бўлмай ошиқ ўлмас жонфишон. *Лисонут-тайр,* 67-9;

≈ **жомин тут-** — ишқ дардининг жомини тутмоқ:

Дард жомин тут, мени зор этгудек,
Ишқ дарди кўнглума кор этгудек. *Лисонут-тайр,* 67-11;

≈ **кел-** — дард келмоқ, дард пайдо бўлмоқ:

Дард келди ишқ сўзидин нишон,
Дард бўлмай ошиқ ўлмас жонфишон. *Лисонут-тайр,* 67-9;

≈ **элт-** — қайнамоқ, азобламоқ:

Сен ўзунг бирла ниёзу дард элт,
Жисми зору жони ғампарвард элт. *Лисонут-тайр,* 145-9;

≈ **и дилин айт-** — ўз хасталигини баён қилмоқ; ҳижрон азобини айтмоқ:

Паривашнинг туфулият жиҳатидин ёрлиғ билмасин ва анинг шавқидин шайдо кўнгли ҳушёрлиғ билмасин зоҳир қилиб,

дард аҳли қошида ўз дарди дилин айтибдур.

*Мажолисун-нафоис* 251;

≈ **у меҳнат тошиға бош ур-** — кулфатга дучор бўлмоқ, бошига ғам тушмоқ, азоб-уқубатга дучор бўлмоқ:

Кўп урдум дарду меҳнат тошиға бош,
Ки синди ҳар тарафдин бошу ҳам тош. *Муншаот,* 147.

**ДАРДКАШ** — дардли, дардманд, аламкаш:

Жунундин ақлкуш, бал дардкаш ҳам,
Пари рухсора, бал девонаваш ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**ДАРДЛИҒ** — дардли, касалланган, оғриган, хасталанган; қайғули, хафа, аламли, ғамли:

Дардлиғ кўнгул — шуъалалуғ чароғ, ёшлиғ кўз — сувлуқ булоғ. *Маҳбубул-қулуб,* 157;

Заифе чекса эрди дардлиғ оҳ,
Бу тортар эрди юз минг оҳи жонкоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ДАРДМАНД** — 1. хаста, дардли; ғамли, қайғули:

Муҳаммад Али... дардманд киши эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 79;

Дардманде айлади бир кун савол,
Ким недур сизга бу меҳнат ичра ҳол.

*Лисонут-тайр,* 153-15;

2. ошиқ, ишқли, ишқ дардига мубтало:

Ким мен мени дардманду маҳжур,
То бўлғай отим қошингда мазкур. *Лайли ва Мажнун,* 78а4;

Ожиз ўлгач чорадин ул дардманд,
Келди устоз оллиға зору нажанд. *Лисонут-тайр,* 119-16.

**ДАРДМАНДЛИҒ** — дардлик, ғамлик, қайғулик, аламлик:

Оташгоҳ ҳарорати гармравларидин бири Хисрави номий ва майкада дардмандлиғи номийларидин бири Жомий.

*Маҳбубул-қулуб,* 92.

**ДАРДМАНДОНА** — дардли, ғамли, қайғули, дардлик, хасталикка доир:

...ҳар дардмандона байт била ишқ аҳли кўнглига барқи бало чақилғай... *Мажолисун-нафоис,* 209;

Ҳар муғаннийки дардмандонароқ нағма чекар,
анинг захмаси захмлиқ юракка коргарроқ тегар.

*Маҳбубул-қулуб,* 35,

≈ **туш-** — ошиқона бўлмоқ:

Ишқ шиддати ажзидин кўзни аъмолиққа хитоб қилғани басе дардмандона тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 236.

**ДАРДМАНДШЕВА** — одатан касалга ўхшаб юрадиган:

Мавлоно Сайфий... бағоят дарвешваш ва фонийсифат ва дардмандшева йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 153.

**ДАРДНОК** — 1. дардлик, дардга мубтало; ошиқ, севгига мубтало бўлган:

Не назми дер эрсам мени дарднок,
Ки ҳар ҳарфи бўлғай анинг дурри пок.

*Хазойинул-маоний,* Iа-469;

Замири раъйи покингдин, дариғо,
Фиғони дарднокингдин, дариғо. *Фарҳод ва Ширин,* 114;

2. огринишли, хафа:

Бу иштин жаҳон бўлмасун дарднок,
Чу қойим-мақом ўлди пайдо не бок.

*Садди Искандарий,* 319б15;

3. ғамли:

Ошиқ ани билки эрур дарднок,
Ҳам тилу ҳам кўзи-у ҳам кўнгли пок.

*Ҳайратул-аброр,* 113-25.

**ДАРДО** — эй воҳ:
Дардоки, олам аҳлида бир ёр топмадим,
Тун-кун ниёз шому дуойи саҳар била.
*Хазойинул-маоний,* Іб-546.

**ДАРДОЛУД** — дардли, ғамли, дардга ўралиб қолган, аламли:
Кўнгул ҳароратин англатти оҳи дардолуд,
Уй ичра ўт эканин элга зоҳир айлар дуд.
*Мезонул-авзон,* 52.

**ДАРДСИЗ** — беғам, бепарво, ҳеч нарса билан иши йўқ:
Ишқсиз кесак, дардсиз эшак. *Маҳбубул-қулуб,* 157.

**ДАРДПАЙВАНД** — дардга улашган, хафаликка дучор бўлган:
Эшиткучи бўлса дардпайванд,
Бордур ичи онинг ўтқа монанд. *Лайли ва Мажнун,* 97б4.

**ДАРДПАРВАР** — дарддан ғоятда ориғлаб кетган, кўп дард чеккан:
Чун Навоий ўлди, итлар дардпарвар жисмини
Тўъма қилмоқ, йўқки, рад айларда айларлар талош.
*Хазойинул-маоний,* ІІІа-133.

**ДАРДПАРВАРД** — оғриқ, алам билан етишган:
Ғамгин чекиб оҳи дардпарвард,
Бу нав дедики: Эй жувонмард! *Лайли ва Мажнун,* 77а13;
≈ **бўл-** — дардпарвард бўлмоқ:
Сомеъ неча бўлса дардпарвард,
Афсонада ҳам керакдурур дард. *Лайли ва Мажнун,* 97б4.

**ДАРЁ** — 1. дарё:
Дарёки сокиндур, суйидин ютса бўлурму.
*Маҳбубул-қулуб, 155;*
Шоҳ дарё ва халқ эрур анҳор,
Иккисининг суйиға бир маза бор.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 240;
Сўз дурредурки, анинг дарёси кўнгул.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 2;
2. денгиз:
Ғаройибки дарёда бўлгай ниҳон,
Анга зоҳир ўлди жаҳон дар жаҳон.
*Садди Искандарий,* 255а18;
Бўлди тожир лужжаи савдода ғарқ,
Лек бўлди кемаси дарёда ғарқ. *Лисонут-тайр,* 61-4;
3. оқим, муҳит, тўлқин оқими:
Сиришки дарёсидин гирдобга тушганин... бу матлаъда изҳор қилур. *Мажолисун-нафоис,* 211;
Илми дарёсиға ҳубоб сипеҳр,
Йўқ ки ул баҳр ичинда гавҳари меҳр. *Сабъаи сайёр,* 25-5;
4. чексиз, чегарасиз, мўл:
Ўзи дарё, сўзи дурдек муҳайё,
Яна маънидин ул дур ичра дарё. *Фарҳод ва Ширин,* 16;
Дема ганж ким етти дарё дегил,
Не дарё, тўққуз чархи воло дегил.
*Садди Искандарий,* 301б1;
5. асар, китоб («Мантиқут-тайр»га ишора):
Дурға гарчи топмаса ҳам дастрас,
Йиғса дарё мавжидин хошоку хас. *Лисонут-тайр,* 208-1;
6. маъно дарёси; илм:
Гарчи ғаввоси чекиб ранжу ано,
Ўзни бу дарёға айлаб ошно. *Лисонут-тайр,* 207-20;
Биров ким бу дарёда ғаввос эди,
Манга нуктан дур масаллик деди.
*Садди Искандарий,* 301б4;
7. баҳра олиш, саёҳат қилиш:

Қатра ичгунча дастрас манга йўқ,
Ғайри дарё чекар ҳавас манга йўқ. *Сабъаи сайёр,* 23-18;
≈ **и аброр»** — Хисрав Деҳлавий қасидасининг номи:
Сўз асносида Мир Хисрав алайҳи раҳманинг
«Дарёи аброр» отлиғ қасидаси мазкур бўлди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;
Бу фақир Мир Хисравнинг «Дарёи аброр»иға Марвда татаббуъ қилиб, алар отиға тугатиб, шаҳрға йибариб эрдим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
≈ **и илм** — билим оқими:
Кўнгли бўлуб маскану маъвои илм,
Қатра киби пайкари дарёи илм. *Ҳайратул-аброр,* 127-11;
≈ **и замир** — кенг билим тўлқинига эга бўлган кўнгил; кўнгли кенг:
Бу махозин тилсимотини истеҳком била итмомға еткурмакнинг таҳрири ва ҳам жавоҳир пири дарёи замир равшан кўнглига ер тутқоннинг баёни. *Садди Искандарий,* 322б2;
≈ **и офат** — ғорат келтирувчи дарё; Хисрав қўшинлари:
Қаю бир сайлким, дарёи офат,
Қаю дарёки, тўфони махофат. *Фарҳод ва Ширин,* 140;
≈ **и Уммон** — Уммон денгизи; тегсиз денгиз, энг чуқур денгиз; океан:
Баҳри ашким ичра, эй ғаввосим, йиғдинг гуҳар,
Буки қаърин истадинг, дарёи Уммондурму ул?
*Хазойинул-маоний,* IVб-369;
≈ **и шавқ** — дарё ва денгизга ўхшаб жўш уриб тўлқинланиб турган шавқ ва истак:
Дарёи шавқидин мени манъ этма, эй хирад,
Ким ўлгум ўйлаким тушар айру судин балиғ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-302;
≈ **и шоҳи** — шоҳлик дарёси; Фарҳоднинг насл-насаби шоҳлардан эканлигига ишора:
Билиб ул хаста ҳолотин камоҳи,
Ки бор эрмиш дури дарёи шоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 180;
**ғариқи дарёйи раҳмат қил-** — раҳмат дарёсига ботмоқ, кечирмоқ, афв қилмоқ:
...тангри таоло ўтган жамоатни ўз қошидин ғариқи дарёи раҳмат қилсун. *Мажолисун-нафоис,* 170.
**ДАРЁВАШ** — дарё каби, дарёдек:
...ва дарёваш сафиналар адам дарёси тубин тутмоқ ва хоқонни дарё талотуми Мулкоро била Чин мулкига солмоқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 96.
**ДАРЁГАРД** — дарёда юрувчи; сузувчи; ғаввос:
Бу тараф ҳийла сози дарёгард,
Неча кун елдек эрди баҳр навард.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1026.
**ДАРЁЖАНОБ** — кенг даргоҳ, улкан даргоҳ:
Сўз андин сўруб шоҳи дарёжаноб,
Бериб бўйла Суқроти доно жавоб. *Садди Искандарий,* 310.
**ДАРЁЗАДА** — дарё фалокатига учраган; эскирган, ишдан чиққан, синиқа бўлган:
...тарих жўнгин сафҳа-сафҳа ахтариб дарёзада ажносқа рад илигин урмоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 22.
**ДАРЁИЙ** — дарёга тегишли, дарёга мансуб, дарёли, сувли:
Баҳрий жонвардин ажойиб сувар ғоятсоз ва дарёий суратдин ғаройиб пайкар ниҳоятсиз. *Муншаот,* 96.
**ДАРЁҚАШ** — кемачи, қайиғчи:

Ваҳки, ул киштида, дарёкаш, манга худ йўқ ҳаёт,
Эл дегандинким фалоннинг кофири бебокидур.
*Хазойинул-маоний, 1б-152.*

**ДАРЁМОЯ** — сармояси дарё каби кўп, жуда бой:
Ичинда неча дарёмоя тожир,
Гуҳар савдосиға бўлғон мусофир. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**ДАРЁНАВАРД** — денгиз саёҳатчиси:
Мураттаб қилиб шоҳи гардун набард,
Кириб кемага бўлди дарёнавард. *Садди Искандарий,* 313б3.

**ДАРЁНАВОЛ** — давлат эгаси, давлатли киши:
Яна қатла дорои дарёнавол,
Деди: К-эй ҳакими Масиҳо мисол.
*Садди Искандарий,* 270б13.

**ДАРЁШУКУҲ** — улкан шон-шавкатли:
Бу ойин била шоҳи дарёшукуҳ,
Юруб қилди дарёни юкдин сутуҳ.
*Садди Искандарий,* 310а20.

**ДАРЖ I** — садаф қутича; хазина; оғиз, лаблар; эзгу сўзлар:
Бу қасидаға даги кўп маоний гавҳари дарж ва умр нақди харж бўлубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 27;
≈ **и дақойиқ** — нафис хазиналар:
Неча анда даржи дақойиқ дурур,
Вале мунда дурри ҳақойиқ дурур.
*Садди Искандарий,* 12б1;
≈ **қил-** — сўз, фасоҳат дурларини сочмоқ:
Бир қасида айтиб, анда басе дақиқ маоний ва ғариб тарокиб дарж қилиб битиб йибориб эрдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 70б;
Буким мактуб аро дурлар қилиб дарж,
Латиф нақди кўп айлаб эдинг харж. *Фарҳод ва Ширин,* 179.

**ДАРЖ II** — киритиш, қайд этиш; ≈ **эт-//қил-** — киритмоқ, қайд этмоқ; баён этмоқ:
Бу амалда басе мақомот ва шааботе дарж қилиб эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533;
«Ҳулал»нинг муқаддимотида бу тоифанинг истилоҳотини рамзу имо била андоқ дарж қилибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* 165;
Ондаким дарж этти қушлардин мақол,
Ўзга тилдур, ўзга сўздур, ўзга ҳол. *Лисонут-тайр,* 19-13.

**ДАРЖИЙ** — ёзув; ≈ **бит-** — бирор нарса ҳақида ёзмоқ:
Хожа Маҳмуд... бу яқинда даржий битиб эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 161.

**ДАРЗ** — девор, ғишт, идиш ёриғи; ёрилган жойи:
Мусо алайҳиссалом мутаваллид бўлди, онаси ани бир тобутқа момуғлар орасида таъбия қилиб, дарзларин қир била тутуб, Нил рудиға солиб, тенгри таолоға топшурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 207;
Ўзин бир тош дарзи ичра солиб,
Кўруб ҳолин анинг ҳайратқа қолиб. *Фарҳод ва Ширин,* 196;
**хиштлар дарзи** — ғиштлар дарзи, ёриғи:
Кулбамнинг эмас хиштлари дарзики, очмиш
Ҳолимга фиғон қилғали оғзин дару девор.
*Хазойинул-маоний,* 1б-200.

**ДАРЗИГАРЛИК** — ямоқчилик:
Мавлоно Ховарий... ҳам самарқандлиғдур ва дарзигарликка мансуб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 68.

**ДАРИ** — тоғ дараларида яшовчи, дарага тегишли; **кабки дари** — тоғ каклиги:

Йўрғаламоқ вақти чу солиб аёғ,
Қабки дари олида андоқки зоғ. *Ҳайратул-аброр,* 40-21;
Рахшингки хиром ичра ўтар кабки даридин,
Истармен анинг наълини товус паридин. *Муншаот,* 114.

**ДАРИЧА** — дарча, эшикча:

Ғояти ғазабидин бир тош олиб, уй дарічасидин анга отти. *Насойимул-муҳаббат,* 116;

**оғиз дарічасидин чиқ-** — оғиздан чиқмоқ, гапирмоқ:

Чиқа олмай оғиз дарічасидан,
Нафъ топмай биров натижасидан. *Сабъаи сайёр,* 19-14.

**ДАРИҒ** — 1. афсус, надомат:

Мирзабек... ҳайф ва юз ҳайф ва дариғ ва юз минг дариғким, ҳаёт чашмасидин сероб бўлмади. *Мажолисун-нафоис* 80;

Дариғу дардки, аҳбобдин бири йўқтур,
Неча тафаккур илаким шумора айлармен. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-502;

2. қизғаниш, аяш, кўз қиймаслик; ≈ **тут-** — аямоқ, қизғанмоқ:

Олам яхшилиғин киши сўзидин **дариғ тутмас.** *Маҳбубул-қулуб,* 100;

Фарзандим Баҳоуддин ҳақида тарбият ва шафқатни дариғ тутмағайсан. *Насойимул-муҳаббат,* 126.

**ДАРИҒО** — эҳ афсус, ҳай аттанг маъноларини билдирувчи ундов сўз:

Замиру раъйи покингдин дариғо!
Фиғони дардпокингдин дариғо! *Фарҳод ва Ширин,* 114.

**ДАРК** — 1. идрок, ақл; фаҳмлаш, тушуниш, сезиш:

Ки гардун хозини даркида ожиз,
Кўзи кўрмай мингидин бирни ҳаргиз. *Фарҳод ва Ширин,* 72;
Шоҳлар оллида човуш янглиғ,
Ақл онинг даркида беҳуш янглиғ. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-407;

2. фаҳм, идрок билан топиш, ҳис этиш:

Лаим ва карим захм ва марҳамин кўнглум дарк этибдур. *Маҳбубул-қулуб,* 7;

≈ **қил-** — билмоқ, сезмоқ, фаҳмламоқ:

Бўлур ҳусн ичра бир оники аҳли ишқ дарк айлар,
Йўқ эрса зоҳиди беишқнинг йўқ мунча идроки. *Хазойинул-маоний,* II*а*-330;

**аҳли дарк** — фаҳму идрок эгалари; донолар:

Билик аҳлига сирри номаълум,
Файзидин аҳли дарк ўлуб маҳрум. *Сабъаи сайёр,* 19-11;
Арбаин аҳли даркидин ожиз
Кўрмайин бўйла арбаин ҳаргиз. *Сабъаи сайёр,* 11.

**ДАРКОР** — зарур, керак, лозим; ≈ **бўл-** — керак бўлмоқ, зарур топилмоқ, лозим бўлмоқ:

Бурун ул киши қилди тўрт саркор,
Ки жамъ эткайлар улча бўлса даркор. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**ДАРМАҲАЛ** — ўз вақтида; бир вақтда:

...Султон соҳибқиронғаким мажолисда пайдарпай хўб абёт ва яхши сўзлар дармаҳал воқеъ бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 195.

**ДАРМИЁН** — ўртада, орада:

Карак хайлига қарчиғай дармиён,
Алар чўжа янглиғ, бу бир мокиён. *Садди Искандарий (Хамса),* 1285.

**ДАРМОН** — 1. куч, қувват, даво:

Даврон элининг жисмида ҳам жон бўлғил,
Ҳам жонлариға мояи дармон бўлғил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-763;

Йўл кўринур эрдию поёни йўқ,
Дард муфрит эрдию дармони йўқ. *Лисонут-тайр,* 96-15;

2. даво; чора, тадбир, илож:

Дардима гар қилур эрсанг дармон,
Қилайин ҳар не айласанг фармон. *Сабъаи сайёр,* 90-3;

Ер васлида... ҳижрон доғи била ногоҳ куймаки ва васл аро ўртаган доғи дармонсиз дебтур, яъни маҳзи дармон.
*Мажолисун-нафоис,* 234.

**ДАРМОНДА** — йўлда қолган, қийин аҳволда қолган, аҳволи ночорлар, нотавон, бечора; гирифтор:

Лаъли ёдидинки кўнглум музтарибдур, эй рафиқ
Панд анга кўп бермаким, дармондадур жони била.
*Хазойинул-маоний,* IVа-305;

Вилоятлардин келган дармондалар ҳолининг тафтиши ва аларни ризолари била узатмоқнинг ташвиши. *Вақфия,* 720.

**ДАРО//ДАРОЙ** — қўнғироқ:

Андоқки, «аро» лафзин «саро» ва «даро» била қофия қилса бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 14;

Гарчи Лайли маҳмилидин нола кўп чеккай дарой,
Савти муҳлик бўлмағай Мажнуни музтар кўнглудек.
*Хазойинул-маоний* IIIб-341.

**ДАРОҲИМ** — тангалар, чақалар, дарҳамлар:

Баҳо туғонларим ўлмиш висол учун ҳайҳот,
Киши бу туҳфани сотқайму ул дароҳимға.
*Хазойинул-маоний,* Iб-563.

**ДАРРА** — қайишдан ясалган энли қамчи:

Табли бирла тожини синдурдилар,
Дарра аъзосин яланглаб урдилар. *Лисонут-тайр,* 41-11.

**ДАРРАНДА** — йиртқич, ваҳший ҳайвон:

Осуда чаррандау парранда,
Уйқуда газандаву дарранда. *Лайли ва Мажнун,* 88а3;

Шижоатига ҳайрон қолурлар эрдиким, беша сибоъини — мисли қоплон ва арслон ва сойир даррандалар кўп ўлтурур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 518.

**ДАРРОК** — ақлли, зийрак; сезгир; ≈ **табъ** — зеҳни ўткир:

Яна сўрди Искандари пок табъ,
Ки эй ҳикмат ойини даррок табъ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1488.

**ДАРРОН** — йиртувчи, парча-парча қилувчи; йиртқич:

Ажал ханжарлари жисмини даррон,
Ўтуб андин ажал ғавғоси паррон. *Фарҳод ва Ширин,* 164.

**ДАРС** — ўқиш, сабоқ:

Мавлоно Олим... дарс ва ифодаға машғул.
*Мажолисун-нафоис,* 89;

Дарсдин форིғ бўлсам эрди, адиб хизматиға борур эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* 119;

≈ **айт-** — ўргатмоқ, дарс бермоқ:

Мавлоно Фасиҳиддин... зоҳир улумидин ҳеч қайси бўлмағайким дарс айтмағай. *Мажолисун-нафоис,* 169;

≈ **ўқу-** — таълим олмоқ, ўрганмоқ:

То ўқубмен ишқ ҳарфин дарсу такрору сабоқ,
Вомиқу Фарҳоду Мажнун достонидур манго.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-21;

≈ **таркин тут-** — дарсни ташламоқ, ўқимаслик:
Мен дарс таркин туттум ва риёзат ва хилватқа машғул бўлдум. *Насойимул-муҳаббат,* 143.

**ДАРСГОҲ** — дарсхона, мактаб:
Фано хонақоҳи аро сомит ўлғил,
Йўқ улким бақо дарсгоҳида боҳис.
*Хазойинул-маоний,* IIб-93.

**ДАРХОСТ** — илтимос, ўтинч, талаб, сўров:
Навмид чиқиб, яна бир мулозимни дархост таъкидиға йиборибтур. *Насойимул-муҳаббат,* 163;
Не ром айлаб ани дархост бирла,
Не айлаб қатл зарби рост бирла. *Фарҳод ва Ширин,* 155;
≈ **қил-** — илтимос қилмоқ, сўрамоқ, ўтинмоқ:
Ҳукамо ҳам келиб алар бйла рост,
Қилдилар шоҳға ер ўпуб дархост. *Сабъаи сайёр,* 186-21;
Мир хизматлариға бориб, ул Мисрнинг гуноҳин дархост қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* 163.

**ДАРХУР//ДАРХАР** — лойиқ, муносиб, арзийдиган, яраша:
Жом дархур анга каъси хуршид,
Дема хуршидки, жоми Жамшид.
*Хазойинул-маоний,* IVа-407;
Навоий зору музтардур, қатил айларға дархардур,
Жамолинг ийди акбардур, қил охир они қурбони.
*Хазойинул-маоний,* IVб-587.

**ДАРХУРД//ДАРХАРД** — лойиқ, муносиб, яраша; учраган, дуч келган:
Элга нишот ўлса анга дард эрур,
Дард анинг жониға дархард эрур. *Ҳайратул-аброр,* 140-3;
Манга онча дархурд эди бўлди рост,
Саранжом ўлур бўлса тангрига хост.
*Садди Искандарий,* 72;
Эмас бу теша урмоқ ишга дархурд
Кеча-кундуз қоқарбиз оҳани сард. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**ДАРЮЗА** — хоҳиш, истак, тиланчилик:
Тонимай хармуҳрани ферузадин,
Фориғ этти нафсни дарюзадин. *Лисонут-тайр,* 48-4.

**ДАРҲАМ** — 1. сочилган, ёзилган, паришон бўлган:
Уйлаким, тун дардини оҳим паришон айлади,
Тонг елидиндур муанбар сунбулинг дарҳамлиғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-366;
2. чатишган, чирмашган, бирлашиб кетган:
Базмда даъволари ҳотамлиқ, размда талошлари рустамлиқ Утағаларидин насри тойирға рам, найзаларидин симоки ромиҳ юзи дарҳам. *Маҳбубул-қулуб,* 17;
Кавокиб бирла ул тун ранги дарҳам,
Тўкулмиш гўиё сунбулға шабнам. *Фарҳод ва Ширин,* 27;
3. ўраб олган:
Қилгач яросини қурт дарҳам,
Тил бирла яламоқ анда марҳам. *Лайли ва Мажнун,* 78б18;
≈ **айла-** — аралаштирмоқ, ўрамоқ:
Қуёш ботқай узорин дарҳам айлаб,
Фалак қочқай равон қаддин хам айлаб.
*Фарҳод ва Ширин,* 27.

**ДАРҲОЛ** — тезда, зудлик билан:
Тилаб хоқону Мулкорони дарҳол,
Алар доғи кўруб ул пурхатар ҳол. *Фарҳод ва Ширин,* 87;
Дарҳол тажрид қилди ва бир муршид талабиға мусофир бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* 143.

**ДАСОТИН** — достонлар; қўшиқ, нағма:
Наво ичра минг лаҳнсознинг қани
Дасотини хотирнавозинг қани. *Садди Искандарий*, 243б7.

**ДАСТ** — 1. қўл; ҳукм, фармон:
Етти кўкни ҳақ айласун пастинг,
Етти кавкабни ҳам фурў дастинг. *Сабъаи сайёр*, 204-15;
2. марта, навбат:
Неча ки жаҳд айласа козиб киши,
Бир-икки даст илгари борғай иши. *Ҳайратул-аброр*, 122-12;
≈ **бадаст** — қўлма-қўл; ҳамдам, ҳамроҳ:
Қилди яна жавр била зер даст,
Даст-бадаст айлади туфроққа паст. *Ҳайратул-аброр*, 148-18;
Машаққат хайлидин бўлгон сойи паст,
Етиб ул хайл хайли даст-бадаст. *Фарҳод ва Ширин*, 217;
≈ **бер-** — 1. ҳосил бўлмоқ, пайдо бўлмоқ, муяссар бўлмоқ, иш ўнгидан келмоқ, қўл келмоқ, енгиллашмоқ:
Ишқ басе душвор эрур, билгил ғанимат, берса даст,
Бўйла мушкил ишни ўлмак бирла осон айламак.
*Хазойинул-маоний*, IVб-331;
Деди, билмон, не ҳолат даст бермиш,
Ки сизга мужиб ушбу мотам эрмиш. *Фарҳод ва Ширин*, 90;
Назм элидин ҳеч кимга даст бермайдур.
*Мажолисун-нафоис*, 250;
2. имкон, илож, имконият бўлмоқ:
Кўнгулга келди буким, гар берур даст,
Ани қилмоқ керак туфроқ уза паст. *Вақфия*, 719;
Яна ул ким манга бу берди даст,
Ки кўнгул салтанат аро пайваст. *Сабъаи сайёр*, 203-7;
≈ **топ-** — 1. қўлга тушмоқ, қўлга туширмоқ, асир олинмоқ:
Мусо Имрон жавоб йибордиким, менинг Чурфатда минг душманим борки, ҳар қачон манга даст топсалар... тирик қўймаслар. *Насойимул-муҳаббат*, 102;
Валек ул илм сори топти чун даст,
Кўзи олинда бўлди осмон паст. *Фарҳод ва Ширин*, 123;
2. зафар, ғалаба қилмоқ:
Ройи гардунға даст топқусидур,
Кўкни олида паст топқусидур. *Сабъаи сайёр*, 117-19;
3. устун бўлмоқ, ғолиб келмоқ:
Учунг улки гар ул бўлуб кинпараст,
Таадди била топса мулкумга даст.
*Садди Искандарий*, 268б8.

**ДАСТА** — 1. тутқич, соп, даста:
Учида беркитиб бир кўҳ пора
Бўлубон дастаси онинг минора. *Фарҳод ва Ширин*, 76;
2. бир тутам, туп; ҳар нарсанинг ушлайдиган жойи:
Сен абраш узра вале гул ёғоч уза даста,
Йўл ўз аёғи била борғай, улки минди суруқ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-322;
Йўқки ул санчар бинафша дастасин дасторға,
Эгнида хилъатларин доғи қилур аксар бинафш.
*Хазойинул-маоний*, IVб-271;
3. масхара:
Жилвагар ул кўзгуда жон сурати,
Даста бўлуб анга ориғ ҳайъати. *Ҳайратул-аброр*, 45-25.

**ДАСТАНДОЗЛИҚ** — қўл силкитиш, қўл кўтариб ташлаш:
Кўргузди ва ул ҳамдардлариға еткач дастандозлиқ била навҳа тузди. *Сабъаи сайёр*, 319а14.

**ДАСТАФШОН** — қўл ўйнатиш, қўл силташ:
Жаноҳайн ўлуб сукрдин хокрўб,
Гоҳи дастафшон, гоҳи пойкўб. *Садди Искандарий,* 242а15.
**ДАСТБАДАСТ** — қўлма-қўл:
Қилди яна жавр била зердаст,
Дастбадаст айлади туфроққа паст.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 191.
**ДАСТБУРД** — олишув, куч, қудрат; устунлик, зафар:
Бу эрди ишқ хайли дастбурди,
Ки сен кўрдунг, сипоҳинг доғи кўрди.
*Фарҳод ва Ширин,* 142;
Расволиқ кўйида аёғи яланг, боши ҳам бадмастлар дастбурдидин манглайи захмлик, қоши ҳам. *Маҳбубул-қулуб,* 61;
Ки бир дастбурд айлабон ошкор,
Қилурға ҳамул сайдлардин шикор.
*Садди Искандарий,* 306б18.
**ДАСТБУС** — қўл ўпиш, мулоқот, бир-бирига етишишлик:
Чу айлаб дастбўсидин сарафроз,
Алар айлаб дуоу мидҳат оғоз. *Фарҳод ва Ширин,* 66;
Бари дастбўсиға топтим шараф,
Олиб ёндилар мени келган тараф.
*Садди Искандарий,* 324б2.
**ДАСТГИР** — 1. ёрдамчи, қўлловчи, мададкор, раҳнамо:
Ул фано сори дастгир манга,
Муршиду устоду пир манга. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;
Алар сарфарози ким эрди асир,
Ки шоҳ лутфи бўлди анга дастгир.
*Садди Искандарий,* 305а17;
2. йўл кўрсатувчи:
Сени дерлар дин элига дастгир,
Куфр дайриға недин бўлдинг асир. *Лисонут-тайр,* 77-20;
≈ **бўл-** — 1. мадад бермоқ, ёрдам бермоқ:
Биёбонда саргашта ва овора бўлғанларға раҳнамойлиқ қилмоқ ва дастгир бўлмоқ. *Насойимул-муҳаббат,* 74;
Қуяр шавқ ўтида жони асири,
Эрур ерида бўлсам дастгири. *Фарҳод ва Ширин,* 129;
2. эгаси бўлмоқ:
Мир Ҳусайн Али Жалойир... умид улким подшоҳона лутф ва карам дастгири бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 172;
3. қўлга тушмоқ, асир олинмоқ:
Сезиб эрдики ул ғурбат асири,
Ҳамоно бўлди душман дастгири. *Фарҳод ва Ширин,* 168;
≈ **қил-** — асир олмоқ, қўлга туширмоқ:
Ул... сипоҳ ясаб... қайсарни ва борча элин маст дастгир қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 215.
**ДАСТГИРЛИҚ** — ёрдам кўрсатишлик, қўллашлик, ёрдам қўлини чўзишлик:
Анга сипеҳри салтанат авжида мадор насиб қилғай, то синуқлар иши андин бутгай ва йиқилғанларға андин дастгир етгай. *Маҳбубул-қулуб,* 132;
Ул салотин ул шикастаи афтодаға дастгирлиқ юзасидин илтифот ва шафқат кўргузур эрмишлар. *Муншаот,* 121.
**ДАСТГОҲ** — 1. дастгоҳ; қудрат ва имконият; давлат, бойлик, асбоб:
Еғи ўлсанг анга сипоҳинг йўқ
Бўлса ҳам разм дастгоҳинг йўқ. *Сабъаи сайёр,* 49-22;
Бу олий жоҳ подшоҳлар ва анжумсипоҳ дастгоҳлар...
*Мажолисун-нафоис,* 207;
2. амал, мартаба:
Дастгоҳин баландроқ қилди,

Қошида аржумандроқ қилди. *Сабъаи сайёр,* 100-7;
3. важ, сабаб:
Бу даъви дастгоҳин бир замон йиғ,
Чу даъви ичра маъни йўқ, не осиғ? *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**ДАСТЁР** — ёрдамчи, кўмакчи, ҳимоячи;
Назоирхон била сургувчи мақол — дастёр била йирлағувчи қаввол. *Маҳбубул-қулуб,* 39;
Садр керак уламоға дастёр бўлса ва машоихқа коргузор. *Маҳбубул-қулуб,* 15.

**ДАСТЁРЛИҒ** — кўмаклашишлик, ёрдамлашишлик, ҳимоя қилишлик:
Ул дашт ва тоғни ҳидоят дастёрлиги ва иноят поймардлиғи била дасту пой уруб қатъ қилғоч дарё илайига келди. *Муншаот,* 96.

**ДАСТКОР** — 1. қўш иши, ҳунар; ўймакорлик:
Ҳам жавоҳирға дасткор фаранг,
Айлаб омода шиша ранго-ранг. *Сабъаи сайёр,* 103-22;
2. ёрдамчи, мададкор, дастёр:
Хито мулкига ҳам тушган гузори
Келиб олига Моний дасткори. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**ДАСТМОЯ** — сармоя, нақд пул:
Мавлоно Фазлулло... лавандвашлиғи толиб учун бепарволиғ қилиб, дастмоясиға нуқсонлар воқеъ бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 192.

**ДАСТМУЗД** — иш ҳақи, маош; бахшиш:
Анинг чун риштаи умрини уздунг,
Эрур бу ганжи махфий дастмуздунг. *Фарҳод ва Ширин,* 72.

**ДАСТОВЕЗ** — туҳфа; ҳадя, совға:
Эй Навоий, итларин кўрмакка борсанг, бағринг уз,
Ким гузиринг йўқтурур бу навъ дастовездин. *Хазойинул-маоний,* IVб-471.

**ДАСТОМУЗ** — қўлга ўргатилган:
Анингдек топти сиймин соидинг ёди била улфат,
Ки дастомуз қушдек онсиз ўлмас ҳар замон кўнглум. *Хазойинул-маоний,* Iб-431.

**ДАСТОН** — 1. қисса; макр, ҳийла:
Эй Навоий, ишқ маънин элга иршод айладинг
Оллоҳ-оллоҳ, бу не макру ҳийлау дастон бўлур. *Хазойинул-маоний,* Iб-180;
Лутф ила булбулға минг дастон эрур,
Зоғ хориж савти бепоён эрур. *Лисонут-тайр,* 192-14;
2. турли оҳангда сайраш, наво, нағма:
Қайси қуш, булбулки минг дастони бор,
Ҳар бир ул дастонда бир афғони бор. *Лисонут-тайр,* 195-1;
Базмда соқилар ўлуб жилвасоз,
Аҳли ғино ҳар сори дастон навоз. *Ҳайратул-аброр,* 74-21;
3. паҳлавон Рустам лақаби:
Кўпрак таворихда Рустами Достонни анинг наслидин деб- турлар. *Тарихи мулуки ажам,* 508;
Адолат маъданининг гавҳари олий миқдори, сипаҳбадлиғ маъракасининг Рустами достони... *Муҳокаматул-луғатайн,* 34.

**ДАСТОНСАРО** — достон айтувчи, куйловчи, хушхон:
Бу гулшан булбулу бўстон саройи,
Дема бўстонсаро, дастонсаройи. *Фарҳод ва Ширин,* 217;
Булбули ишқ ўлди чу дастонсаро,
Кирди тамошоға бу бўстон аро. *Ҳайратул-аброр,* 111-14.

**ДАСТОНСАРОЙЛИҒ** — достон ўқишлик; хониш қилишлик, сайраш- лик:

Булбулеким, гул хори ҳижрони ғунчадек кўнглин фигор қилмиш бўлғай — дастонсаройлиғ била не тараннум кўргузгай. *Муншаот*, 107.

**ДАСТОР** — салла:

Чиқти гулгун тўн кийиб, гул санчибон дасторға,
Қилди оламни гулистон, улки гулгун рахш уза.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-561;

Мир Ихтиёриддин... аммо ҳабислар дер эрмишларким, дасторин бу навъ донишмандона чирмагунча кўп заҳмат кўрар эркин. *Мажолисун-нафоис*, 147.

**ДАСТОРХОН** — дастурхон, суфра:

Тугатгач сўзин шоҳи бисёрдон,
Баковул келиб ёйди дасторхон.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1482.

**ДАСТРАС** — 1. қўл етиш, етишиш, эришиш:

Ул ойға етмаса қўл ўтлуқ оҳ ила, не ажаб,
Чинор куйса, бўлурму қуёшга дастраси.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-602;

Не комеки кўнглунга бўлса ҳавас,
Фалак берсун ул коминга дастрас. *Муншаот*, 101;

2. имконият, фурсат, қудрат, иқтидор:

Қатра ичгунча дастрас манга йўқ,
Ғайр дарё чекар ҳавас манга йўқ. *Сабъаи сайёр*, 23-18;

Сангаким борча ишга дастрасдур,
Анинг фикри доғи душвор эмасдур. *Фарҳод ва Ширин*, 135;

≈ **и йўқ** — имкони йўқ, етишиш мумкин эмас, қўли қисқалик:

Чун ҳеч бу кадхудолиғ асбобиға дастраси йўқ эрди, етти йил анинг қўйчилик амрин қилмоқни ихтиёр қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, 199;

≈ **топ-** — имкон топмоқ, етишмоқ, эришмоқ:

Йўқса ҳар мағрур, дуни булҳавас,
Бу бийик давлатқа топмас дастрас. *Лисонут-тайр*, 141-15;

Топиб чун васл этиб мундоқ ҳавас ҳам,
Ҳавас қилгонға топиб дастрас ҳам. *Фарҳод ва Ширин*, 12.

**ДАСТУПО** — қўл-оёқ; ≈ **ур-** — қўл урмоқ, жазм этмоқ, интилмоқ, ҳаракат қилмоқ, тиришмоқ:

Жаҳон баҳри эмиш муҳлик, туман минг шукрким, гарчи
Кўп урдум даступо, туттум валек охир канор андин.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-516;

Нечук ўлса оёғ уза туройин,
Етиб ўлгунча даступо уройин. *Сабъаи сайёр*, 85-28.

**ДАСТУР** — 1. буйруқ, фармойиш; ижозат, рухсат:

Равон хоқону дастури ҳунарвар,
Ани кеша сурдилар таковар. *Фарҳод ва Ширин*, 82;

Тонг эртадин пирдин дастур тилаб, тафсир дарсиға Бу Али Фақиҳ қошиға бордуқ. *Насойимул-муҳаббат*, 111;

2. расм, одат; йўсин:

Сизнинг даги қошингизда ҳамул дастур била воқеъ бўлубтур. *Муншаот*, 129;

Мавлоно Қабулий... васияти дастури била девонин сенинг қошингға келтурубби з. *Мажолисун-нафоис*, 60;

3. қўлланма, намуна:

Анга «Фавоидул-фавоид» от қўюб эрди ва бу рўзгорда, бу диёрда, яъни Ҳиндда сулук ва тариқат арбобиға дастур бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат*, 179;

≈ **топ-** — имкон топмоқ; ижозат олмоқ:

Қазодин ул ики — уч кунда Шопур,
Топиб Фарҳод побўсиға дастур. *Фарҳод ва Ширин*, 183.

**ДАСТУРЛИК//ДАСТУРЛУҒ** — раҳнамолик:
Бу муддао била қадам қўйди, ботди, шайх дастурликка қўлин узатди. *Маҳбубул-қулуб,* 153;
Шайх Низомий ва Мир Хисрав Деҳлавий жонибидин дағи бу дастурлуғ кўп воқеъ бўлубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 30.

**ДАСТУРХОН** — дастурхон:
Ҳар неким хонақоҳ ва матбахи учун дастурхон ва қозон ва аёқ ва табақ... ва ғайри золика керак бўлса, тартиб қилиб бергай. *Вақфия,* 721.

**ДАФ** — чилдирма, доира:
Соқий, харобн жоми хароботи ишқмен,
Тутқил қадаҳ, муганни, этиб созу чангу даф. *Хазойинул-маоний,* IIIб-307.
Етургач Зуҳрага давлат рикобин,
Дафин йиртиб қудуми эҳтисобин. *Фарҳод ва Ширин,* 10.

**ДАФАК** — ноғорача, доирача:
Бум ки азми фалак ўлди анга,
Доирадин ой дафак ўлди анга. *Ҳайратул-аброр,* 48-8.

**ДАФИНА** — 1. кўмилган бойлик, хазина, ганж:
Сафар асбоби бирла ҳар сафина,
Нечукким ганжи Қорундин хазина. *Фарҳод ва Ширин,* 97;
Ул боғда кироманд дафина топти. *Тарихи мулуки ажам,* 520;

2. маънолар хазинаси:
Элдин кўнглида кийнаси — махфий хазинасининг дафинаси. *Маҳбубул-қулуб,* 13;
Сафина демайки, хазинадур, ҳар байти бир уй маоний гавҳарларидин анда [девонда] юз дафина. *Муҳокаматул-луғатайн,* 36.

**ДАФН** — кўмиш, ўликни кўмиш; йўқотиш, қутилиш:
Кўнгул шигофи дема, анда сабр дафни учун,
Ки ҳажр қотили ўлтурди, қазди ишқ мағоқ. *Хазойинул-маоний,* IIIб-334;
Ким дафн иши бор дурур зарурат,
Ул тутқусидур не навъ сурат. *Лайли ва Мажнун,* 94а15;

≈ **айла-//эт-** — кўммоқ, гўрга қўймоқ:
Кўйи туфрогига дафн айланг таним қилмай кафан;
Токим ул туфроги бирла топсун омизиш бу тан. *Хазойинул-маоний,* IIб-449;
Дафн этиб қабрин намудор эттилар,
Қабрин инсондек падидор эттилар. *Лисонут-тайр,* 99-10;

≈ **қил-** — 1. ўлик кўммоқ:
Дарвешлар анинг учун қабр ясаб, хонақоҳ эшигида дафн қилдилар. *Насойимул-муҳаббат,* 91;
Мир Шоҳий... ани охират ерига дафн қилдилар. *Мажолисун-нафоис,* 30;

2. хазина, бойликни ерга яширмоқ, бекитмоқ:
Ул дирамни бир ерда дафн қилдим ва анга бир аломат қўйдум. *Насойимул-муҳаббат,* 97;
Дедики, аввал борғил ва ул дирамки, дафн қилибсен, ўзунгга сарф қил. *Насойимул-муҳаббат,* 97.

**ДАФОЙИН** — ерга беркитилган хазиналар, кўмилган бойликлар:
Тушти Жобир дафойини қўлиға,
Балки олам хазойини қўлиға. *Сабъаи сайёр,* 156-19;
Ичинда бор экан зоҳир хазойин,
Булардин айру бир махфий дафойин. *Фарҳод ва Ширин,* 81.

**ДАФТАР** — 1. дафтар, тикилган қоғозлар:
Дерларки, оғиз ўт деса куймас, вале бу оҳ,
Чун сабт бўлса, хомау дафтарни куйдурур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-168;
2. китоб:
Адо бўлди ҳар байт аро дафтаре,
Ҳар уй ичра қилдим ниҳон кишваре.
*Садди Искандарий,* 255*б*3;
Бу фақир ҳам «Хамса»да бу дафтар аввалида алар мадҳида достоне ороста қилибмен. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
3. достон:
Мен киби айлаб вафо, кўрган жафо топилмағай,
Ахтарилса сарбасар аҳли муҳаббат дафтари.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-334;
Бу девон тутти ул кишварни андоқ,
Ки девон тузмагай дафтарни андоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 219;
4. назм китоби, шеър тўплами:
Дафтари назмида чу шерозадур,
Гул варақи гулшан аро тозадур. *Ҳайратул-аброр,* 35-14;
5. ҳисоб-китоб тўплами:
Тилаб дафтар ул шоҳ девонидин,
Ки махзан эди жамиъ фармонидин. *Садди Искандарий* 267*а*4;
6. услуб, қонун-қоида китоби:
Қаю қилса дафтар юзидин қабул,
Анга ҳукм айлаб тариқи вусул. *Садди Искандарий,* 267*а*5;
7. дунё, олам:
Ўн саккиз минг оламу одам яратиб айламак,
Бир кишини офариниш дафтаридин мунтахаб.
*Маҳбубул-қулуб,* 3;
Ҳаёт аҳли дафтаридин сен мунча турфалиғинг билаким, дин ва исломнинг уйин бузубсен. *Муншаот,* 155;
≈ **и солус** — муомала қонун-қоидаси:
Елга бериб дафтари солусни,
Ўтқа солиб хирқаи номусни. *Ҳайратул-аброр,* 82-1;
≈ **и ҳажр** — ҳажр ҳақида қисса, достон:
Навоий дафтари ҳажринг ёзиб кўз тўкти хунобин,
Чу очсанг сафҳа — сафҳа кўргасен қон ўтганин таҳ-таҳ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-576.

**ДАФЪ** — қайтариш, йўқотиш, узоқлаштириш, ҳайдаш, кеткизиш:
Чу Зардушт дафъиға қилди ғулу,
Алар ўтига тиғ ила урди су. *Садди Искандарий,* 254*а*16;
Оллингизга келса ҳар яхши-ямон,
Дафъида маъзур бўлмай бир замон. *Лисонут-тайр,* 29-2;
≈ **и жунун** — жинниликни кетказиш, телбаликдан шифо топиш:
Айлади тумор агар тумор этар дафъи жунун,
Бу менинг қилмиш жунун илгида мағлуб, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-91;
≈ **и маломат** — таъна ва нуқсонларни йўқотиш:
Мирхонд... гоҳи бирор аёқ ичарда дафъи маломат ё касрати нишот учун нард ўйнарга ҳам таназзул қилурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 145;
≈ **и савдо** — хафалик, эриниш, чарчаш:
Ҳар киши ғолиб ўлса савдоси,
Дафъи савдо қилур тамошоси. *Сабъаи сайёр,* 73-25;
≈ **и зарар айла-** — зарарни қайтармоқ, зиёндан қутулмоқ:
Бу ким чуғз янглиғ басар айладим,

Соғиндимки дафъи зарар айладим.

*Садди Искандарий*, 315б17;

≈ **айла-** — қайтармоқ, йўқотмоқ, кетказмоқ:

Чекма заҳмат, эй табиб, эрмас чу мумкин айламак,
Шарбати васл ўлмағунча дафъ фурқат дардини.

*Хазойинул-маоний*, IIа-429;

Ани дафъ айласам олам менингдур,
Бу меҳри оламоро ҳам менингдур. *Фарҳод ва Ширин*, 202;

≈ **эт-** — адо қилмоқ, соқит қилмоқ:

Чу дафъ этти муздурнинг номини,
Қилар озу кўп элга инъомини. *Садди Искандарий*, 321а10;

≈ **ўл-** — кетмоқ, қайтмоқ, йўқолмоқ:

Ёғмағунча ашк дафъ ўлмас кўнгулдин тийралик,
Бу ёғинни гўиё дебтур қазо ул ўтқа ёғ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-316;

Қарилиқ ранжи дафъ ўлғай тамоми,
Шабоб ўлғай анинг қойим мақоми. *Фарҳод ва Ширин*, 85.

**ДАФЪА** — марта, карра; ≈ **-дафъа** — қайта-қайта, бир неча марта, кўп марта:

Дафъа-дафъа дуди оҳим ҳадсиз учқун бирла кўр,
Ғам тунидек бир-бир узра чарху анжум мунтабиқ.

*Хазойинул-маоний*, IVб-315;

Таажжуб айламангиз дафъа-дафъа фарёдим,
Ки шавқ кўнглума ёдин замон-замон соладур.

*Хазойинул-маоний*, IVб-159;

Бориб Фарҳоднинг олинда бир-бир,
Борисин дафъа-дафъа айла тақрир. *Фарҳод ва Ширин*, 64.

**ДАХЛ** — 1. кириш, аралашиш, муносабатда бўлиш, алоқада бўлиш:

Баҳри раҳматдинки топтинг халқ уза бир қатра бас,
Гарчи тенг авлодур этмак дахл ила изҳор харж.

*Хазойинул-маоний*, Iа-123;

Мавлоно Қавсий... захим ва кучлидур. Аммо ҳеч ишким, анда кучнинг дахли бўлғай, қила олмас.

*Мажолисун-нафоис*, 106;

2. даромад, кирим, баҳраманд бўлиш:

Дахлу зироат била ул турфа наҳр
Мазраъини кент қилиб балки шаҳр. *Ҳайратул-аброр*, 185-3;

≈ **и бор** — зарурлик, кераклик, фойдалик:

Амалнинг чу мақсуд аро дахли бор,
Тавонгарға кўпрак керак эътибор.

*Садди Искандарий*, 250б19;

≈ **бер-//эт-** — аралаштирмоқ, яқинлаштирмоқ:

Инсофқа чун ки дахл берди,
Ўз сўзларининг жавоби эрди. *Лайли ва Мажнун*, 82а13;
Бузург Уммид дахл этмак кўруб фарз,
Тилаб хилват равони айлади арз. *Фарҳод ва Ширин*, 156;

≈ **қил-** — 1. аралашмоқ, муносабатда бўлмоқ, алоқада бўлмоқ:

Йўқ фиқҳ фақат ҳадису тафсир,
Ҳар қайдаки дахл қилди бир-бир. *Лайли ва Мажнун*, 57а21;
Эй Навоий, дахл қилма, гар тилар эрсанг наво,
Ҳар неча хориж наво кўрсанг сипеҳр адворини.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-592;

2. бостириб кирмоқ, ҳужум қилмоқ:

Бу ишдин хоқони турк воқиф бўлуб, черик тортиб Жайхундин ўтуб, анинг вилоятига дахл қилди.

*Тарихи мулуки ажам*, 219.

**ДАХМА** — мақбара, соғона:

Мир Шоҳий... або ва аждоди дахмасида халойиқни ўтру чиқариб они охират ерига дафн қилдилар.

*Мажолисун-нафоис*, 30.

**ДАШНА** — ханжар, учи ўткир пичоқ:

Тенгиз кўнглида андоқ меҳрдин юз шуъла пайдодур,
Қиё бағрида мундоқ кулгудин минг дашна пинҳондур.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-136;

Фурқат ичра чиқарма жонимни,
Дашна урмай оқизма қонимни. *Сабъаи сайёр*, 88;

≈ **и хунрез** — қон тўкувчи ханжар:

Тушубон борди ул пайи била тез,
Тутуб илгига дашнани хунрез. *Сабъаи сайёр*, 122-8;

≈ **е-** — жароҳатланмоқ:

Кўнгул мужгонинг узра кирпикимда қатра қондектур,
Бу янглиғ дашна ебтур то асир ўлмиш фироқингға.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-535.

**ДАШНОМ** — ҳақорат; туртки:

Дашномдин ўзга ақлға ком ўлмас,
Бу турфаким, дашном анга дашном ўлмас.

*Назмул-жавоҳир*, XV-50;

Фитна қилиб ваъдау пайғом ила,
Ақлни маст айласа дашном ила. *Ҳайратул-аброр*, 34-11;

≈ **айла-** — сўкмоқ, қарғамоқ:

Ул не жондурким, гадо янглиғ қилурлар шоҳлар,
Юз дуо жониға ҳар қайсини дашном айлагач.

*Хазойинул-маоний*, IVб-101.

**ДАШТ** — 1. чўл, саҳро, биёбон:

Ов учун даштга ётоқда борса эрди, эл кўзидинким, йироқ бўлди, итларин қўяр эрди. *Насойимул-муҳаббат*, 99;

Бобо Савдоий... ақли зойил бўлуб, элдин чиқиб... тоғу даштда кезар эрди. *Мажолисун-нафоис*, 22;

2. жой номи:

Бир панжшанба куни ул ҳазрат хизматларида Гозургоҳдин Дашт юзи била хиёбон сори бориладур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 698;

3. текис жой, дала:

Хонға магар дашт сари эрди базм,
Отланибон шаҳр тоши қилди азм. *Ҳайратул-аброр*, 178-6;

4. қуруқлик, сувсиз чўллар:

Қуму даштингда анча сўзу гудоз,
Баҳру мавжунгда бу қадар таку тоз. *Сабъаи сайёр*, 160-26;

≈ **баҳойими** — ёввойи ҳайвон:

Кўринган қаро худ дашт баҳойими эрди.

*Тарихи мулуки ажам*, 513;

≈ **и малоҳат** — ниҳоят жозибадор, кўнгил тортадиган жой:

Ё йўлуқуб моҳрухи дилкаше,
Дашти малоҳат аро лайливаше. *Ҳайратул-аброр*, 43-13;

≈ **и мийнусиришт** — гуллаган саҳро:

Топиб равзасин дашти мийнусиришт,
Олиб сабзасидин насими биҳишт.

*Садди Искандарий*, 264б18;

≈ **и набард** — уруш майдони:

Насими вағо бир сори сурди гард,
Кўрунди халойиққа дашти набард.

*Садди Искандарий*, 262а16;

≈ **и фано** — *ташбеҳ* йўқлик ўлкаси, чўли; у дунё:

Дашти фано сари хиром айласам,

Мулки адам ичра мақом айласам. *Ҳайратул-аброр,* 108-2;
Эй Навоий, гар қилур кўнглунг ҳарам тавфини қасд,
Қатъ этиб дашти фано мақсад ҳаримин қил тавоф.
*Хазойинул-маоний,* Iа-323;

≈ **и қифчоқ** — дашти қипчоқ:

Баҳром Озарбайжондин Гуржистон била Дашти қифчоқдин чиқиб, Хоразм бостуруб, ...хоқонни дастгир қилиб ўз илки била бошин чопти. *Тарихи мулуки ажам,* 111;

≈ **ини сипеҳр мазрасидек кўкартир-** — бойимоқ, бадавлат бўлмоқ:

Улус аро акобири изомдин сойир авонгача раоё аро тавонгарлиқ жўйбор ва даштини сипеҳр мазраасидек кўкартиб, тамаввул маҳсулларин ҳосил қилгондек. *Вақфия,* 718.

**ДАШТБОНЛИҒ** — қўриқчилик, назоратчилик:

Шомда ҳалол рўзи учун нозирбонлиғ, яъни даштбонлиғ қилур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* 78.

**ДАШТИЙ** — даштга мансуб, дашт ҳайвонлари:

Сулаймондек бориға ҳукми жорий,
Агар даштию ёхуд кўҳсори. *Фарҳод ва Ширин,* 159.

**ДАШТНАВАРД** — чўл, саҳро, биёбон кезувчи:

Кўрди шаҳким сипоҳи даштнавард,
Ботти андоқки йўқ алардин гард. *Сабъаи сайёр,* 194-2.

**ДАШТПАЙМО(Й)** — дашт кезувчи, саҳро кезувчи:

Пўянамо ва даштпаймо эрдилар чун дур талаб элга ёвуштилар. *Маҳбубул-қулуб,* 83;
Юз мунча ғам ўлса умр фарсой,
Бўлса эди кўҳу даштпаймой. *Лайли ва Мажнун,* 69б17;
Бўлуб ҳам коргар, ҳам корфармой,
Миҳинбону қошиға даштпаймой. *Фарҳод ва Ширин,* 109.

**ДАШТПАЙМОЛИҒ** — саҳро, дашт кезувчилик:

...Фарҳоднинг Шопур даштпаймолиғи балки раҳнамолиғи била... *Фарҳод ва Ширин,* 105.

**ДАЪБ** — одат, расм, қилиқ, хислат:

Сахий булутдур — иши хирман, балки махзан бермак; бахил мўрдур — даъби хўша, балки дона термак.
*Маҳбубул-қулуб,* 111;
Мунда кўп гурду сипаҳсолор ҳам,
Зоҳир айлаб даъб ҳам, пайкор ҳам. *Лисонут-тайр,* 162-17;

≈ **бўл-//ўл-** — одатланмоқ, одат бўлмоқ:

Мавлоно Шарафиддин Али Яздий ...манзил аларнинг хонақоҳи эшикида воқеъ эрди, тонг отқанда андоқким, ўюн атфол даъби бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 34;
Бинафша солхўрд элдекки, бош солди қуйи гўё,
Яқин англаб хазони умр анга даъб ўлди қайғурма.
*Хазойинул-маоний,* Iб-334;

≈ **эт-** — одат қилмоқ:

Тавозуъ яхшироқ, аммо яхшироқдур,
Агар даъб этса они аҳли давлат. *Хазойинул-маоний,* IIа-415.

**ДАЪВА** — дуо, тилак, истак; **мустажобуд-даъва** — дуоси қабул бўладиган:

Ишқ зулми ҳаддин ўтти кўнглуми, эй порсо,
Гўйиё пир мустажобуд-даъва они қарғамиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-274;
Шайбон Али — Миср машойихининг мутақаддимларидиндур, мустажобуд-даъва эрди. *Насойимул-муҳаббат,* 94.

**ДАЪВАТ** — чақириш, чақириқ, таклиф; ≈ **қил-** — чақирмоқ, таклиф қилмоқ:

Иброҳим алайҳис-салом... элни тенгрига даъват қилур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 194;
Мир Ҳайдар Мажзуб... халқни ўз навкарлигига даъват қилиб хуруж қилур сўзин айтур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 40;
≈ **мақоми** — таклиф ва ундаш ҳуқуқига эга:
Хожа Юсуфдин сўнгра бу тўрт кишидин ҳар бири иршод ва даъват мақомида эрмишлар. *Насойимул-муҳаббат,* 124;
≈ **фош қил-** — динга очиқчасига чақирмоқ:
Иброҳим алайҳис-салом... халойиқни алойина юзидин тенгрига далолат қилиб, даъватин фош қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 195.

**ДАЪВИ//ДАЪВО** — даъво, даъво қилиш, исботлаш:
Пайғамбарлиқ даъвисида муъжизаси паргорсиз доира ва қалам жадвалсиз мустақим хат изҳор қилибтур.
*Тарихи мулуки ажам,* 216;
Сизда гар бўлса эрди мардоналиқ,
Даъвийи ихлос аро фарзоналиқ. *Лисонут-тайр,* 87-1;
Маздаки лаин Қубод замонида пайдо бўлуб, нубувват даъвоси ошкор қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 519;
Ҳар кимки биров била ёрдур ёки ёрлиг даъвоси бордур, керакким, ўзига раво тутмағанни ёрига раво тутмаса.
*Маҳбубул-қулуб,* 120;
≈ **айла-** — талашмоқ, тортишмоқ, исботламоқ:
Айласанг даъво баҳо, сен доғи ол,
Йўлда харж айларга чун ёнингга сол. *Лисонут-тайр,* 84-9;
Қатл доги ҳайф ангаким, ишқ даъво айлабон,
Бийми қатл ўлғач, бу даъвосидин инкор айлади.
*Хазойинул-маоний,* IVа-375;
≈ **қил-** — ўзини улуғ кўрсатмоқ:
Сайид Жаъфар... атоси маҳдийлик даъво қилгандин не балоларким, бошиға келди. *Мажолисун-нафоис,* 150.

**ДАЪВИВОР** — даъвога ўхшаш, даъводек:
Шарт ила даҳри фано ичра эмас шарти адаб,
Беадаблиғдур, этса шайх даъвивор шарт.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-284.

**ДАЪВОЛИК** — ўзини катта кўрсатиш:
Мавлоно Хисравий... даъволик ва бузургманиш... киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 55.

**ДАҚИҚ** — 1. нафис, гўзал, нозик, латиф:
Шоҳ Ғариб Мирзо... нозик тахайюллуқ ва дақиқ таaққуллуқ йигитдир. *Мажолисун-нафоис,* 204;
Йиборди нуктадону хушманд эл,
Дақиқ идроклик мушкилписанд эл. *Фарҳод ва Ширин,* 136;
2. қийин:
Зайдға ротиба ки бўлди дақиқ,
Нон икки қурс эди, сув бир ибриқ. *Сабъаи сайёр,* 101-12;
Фиғонки, ишқ ҳадиси дақиқ эрур андоқ,
Ки қосир ўлмиш ани англамоқдин идроким.
*Хазойинул-маоний,* Iб-443;
3. чуқур текшириш, диққат билан ўрганиш:
Қилинди чу таҳқиқ дақиқ ила,
Қилай эмди тадқиқ таҳқиқ ила. *Садди Искандарий,* 248б10;
4. қисқа:
Тариқат одоби сулукида андоқ дақиқ равиш била тариқларин туздилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;
5. ингичка:
«Тўр»ки домдур, яна «тўр»ки андин дақиқроқдурки: қуш ўлтур йиғочдур ва «тўр»ки, андин дақиқроқдур: уйнинг тў-

ридур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 13;
6. сермаъно, сермазмун, чуқур маъноли, диққатга сазовор фикр:
Булар ул ҳазратнинг дақиқ сўзин ё англамай ё англасалар буюрулған йўсун била амал қилмай.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 37.

**ДАҚОЙИҚ** — 1. нафисликлар, гўзалликлар, чуқур ва нозик маънолар:
Бу алфоз ва иборатда бу навъ дақойиқ кўпдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 19;
2. чигалликлар, чалкашликлар:
Сен-ўқ сенки чобук андешае,
Дақойиқ аро нозук андешае. *Садди Искандарий,* 328*а*11;
Султон соҳибқиронким, ул ҳазратнинг нукот ва маорифининг дақойиқи алфозини ва ҳақойиқи маъонийсини ҳеч донишварлардин яхшироқ билмади. *Мажолисун-нафоис,* 135;
≈ **хайли** — илму маърифат кишилари, донишмандлар, адиблар, билим эгалари:
Бу мақомотдин сўнгра ҳақойиқ аҳлиға равшан ва дақойиқ хайлиға мубарҳан эркин. *Вақфия,* 716.

**ДАҒАЛ** — қўпол; фирибгар, маккор, ҳийлагар, алдоқчи:
Ул гадо чун ишқ аро эрди дағал,
Бўлди расволиққа аҳволи масал. *Лисонут-тайр,* 43-15;
Токи сотти бир кун ул қалби дағал,
Бир ғаниға соз этиб мундоқ амал. *Лисонут-тайр,* 48-8.

**ДАҒАЛЛИҚ** — маккорлик, ҳийлакорлик, қўполлик:
Ўғул атоға бози бермак пешалари, дағалliқларин киромулкотибиндин ошурмоқ андешалари. *Маҳбубул-қулуб,* 43.

**ДАҒАЛВАШ** — қўпол, ноаҳил:
Лек тамуғ ҳам бу неча ғашға ҳайф,
Ўт дағи бу хайли дағалвашқа ҳайф. *Ҳайратул-аброр,* 81-23.

**ДАҒДАҒА** — 1. қўрқинч, ваҳима, даҳшат:
Яна ҳидояти тавфиқ улки, бергай ҳақ,
Кўнгулга дағдағаи азми кишвари таҳқиқ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-314;
Гарчи хаёлимға келур гоҳ-гоҳ,
Ким неча бу дағдағаи умркоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 197-17;
2. паришонлик, нотинчлик:
Чу ўқумақ замзамаси бўлди бас,
Кўнглум аро дағдаға солди ҳавас. *Ҳайратул-аброр,* 111-11;
3. даъво:
Бу дағдағадин канора иста,
Ҳам фикр ила бўлса чора иста. *Лайли ва Мажнун,* 83*а*12;
4. шавкат, улуғворлик:
Дағдағаси сувни жаҳонгард этиб,
Сарсари туфроғни худгард этиб. *Ҳайратул-аброр,* 147-9;
5. мойиллик, хоҳиш, истак, орзу:
Аларға ҳам дағдаға улким, бу баҳр ва қофия ва радифда шеър дегайлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706.

**ДАҒИ//ДОҒИ** — яна, тағин; ҳам, ҳамда:
Ул шўхдин манга гаҳ эрур нозу, гаҳ итоб,
Йўқ анда ихтиёр, доғи менда ижтиноб. *Мезонул-авзон,* 49;
Шод бўлғилки, ул хирадпайванд,
Менга шогирд эрур, дағи фарзанд. *Сабъаи сайёр,* 120-25.

**ДАҒО** — алдов, фириб, ҳийла:
Исён аро қолғон ибтилониму дейин?

Маъмур эткан нафси дағониму дейин?
*Хазойинул-маоний,* Іб-767.

**ДАҒОБОЗ** — ҳийлагар, алдамчи:
Тушуб ўт, ўртаниб қорура андоз,
Ҳамул завраққи ул хайли дағобоз. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ДАҒОБОЗЛИҚ** — шармандачилик, уятсизлик:
Рўзи учун мунча фусунсозлиқ,
Мансаб учун мунча дағобозлиқ. *Ҳайратул-арбор,* 81-16.

**ДАҲ** — ўн (10):
Зарраға садяк эса оғзинг манга йўқ ҳеч шак,
Чеҳранг ўлғандек қуёшнинг даҳ сади йўқ, ҳеч райб.
*Хазойинул-маоний,* Іб-71.

**ДАҲА** — бир даҳа — ўн кун (декада):
Дерларки, чун Шайх ани хилватқа ўлтуртти ва анинг чилласидин бир даҳа ўтти, анча важде етиштики, ҳоле муставли бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* 173.

**ДАҲАНА//ДАҲОНА** — даҳана, дарвоза, кириш жой, оғиз; чегара:
Фақир Астробод йўлида Тахти Сулаймон даҳанасидин алар хизматиға бу рубоийни битиб эрдим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;
То неча кундин сўнграким, Астробод даҳанасидин кирдук.
*Насойимул-муҳаббат,* 163.

**ДАҲЛЕЗ** — йўлак; қазноқ, долон:
Ходим ва фаррошлар ҳар кеча... хонақоҳнинг гунбазида ва даҳлезларида шамъ ёндурғайлар. *Вақфия,* 721;
Ўз диёрида қаср ила боғи,
Тоқу даҳлези ҳужраси доғи. *Сабъаи сайёр,* 42б1.

**ДАҲР** — 1. замон, давр; дунё, олам.
Давр бевафолари жавридин дод ва даҳр беҳаёлари зулмидин фиғону фарёд. *Маҳбубул-қулуб,* 115;
То жаҳон бўлса даҳр шоҳи бўл,
Даҳр элининг жаҳонпаноҳи бўл. *Муншаот,* 146;
Заҳр ичгилу май ичма даҳр ичра Навоийдек,
Ким нафъ хумор-ўқдур бу соғари давронидин.
*Хазойинул-маоний,* ІVб-453;

2. замона:
Навжавоне эрди шаҳ худдомидин,
Даҳрнинг сарфитнаи айёмидин. *Лисонут-тайр,* 168-22;
Ҳар кимдаки даҳр ибтилоси кўпдур,
Йўқ бок агар ҳаққа ризоси кўпдур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;

3. ер юзи:
Сипоҳдин тўла кўрдилар ер юзин,
Қаро айлабон даҳр тоғу тузин.
*Садди Искандарий,* 302а19;

4. ҳаёт:
Гулининг шамъини мунаввар қил,
Атридин даҳрни муаттар қил. *Сабъаи сайёр,* 20-8;
Борлиқда агар даҳр жафоси кўпдур,
Йўқсизда вале фоқа балоси кўпдур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;

≈ **азоби** — қийинчилик, машаққат олами:
Қариға бажуз даҳр азоби эрмас,
Боғида йигитлик обу тоби эрмас. *Назмул-жавоҳир,* XV-44;

≈ **аҳли** — дунё халқи, одамлари, халойиқ:

Барча даҳр аҳлиға бу мотамсаро —
Кийдуруб анинг азосида қаро. *Лисонут-тайр,* 73-1;

≈ **боғи** — дунё, олам боғи, табиат:
Даҳр боғи сари майл этган аён,
Айлаган бу хокдонни ошён. *Лисонут-тайр,* 29-14;

≈ **бозори** —дунё, замон бозори:
Даҳр бозорининг нақди рўйандуддур ва айём жашнининг шаҳди заҳролуд. *Муншаот,* 150;

≈ **и даний** — разолатга тўла дунё, тубан замон:
Чу Ҳурмузға тушти бу даҳри даний,
Неча вақт ҳам қилди мағрур ани.
*Тарихи мулуки ажам,* 213;

≈ **и фитнаангиз** — фитна-фасод қилувчи давр, замон, дунё:
Куҳулат замонининг ниҳоятиғача даврон воқеотидин ва сипеҳри гардун ҳодисотидин даҳри фитнаангиз буқаламунлиғидин ва замонаи рангомиз гуногунлиғидин муддати мадид ва аҳди баъид ҳар нав шақ ва суратда иқтидом урдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 4.

**ДАҲШАТ** — 1. қўрқинч, чўчиш, қўрқиш, безовталик:
Ул пари даҳшати ишқидин эта олмон анга,
Телбалик бирла ҳам ўзни мени расво густох.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-112;
Ким ваҳшга йўқ қошида даҳшат,
Чун кетти башарлиқ итти ваҳшат. *Лайли ва Мажнун,* 74а13;

2. қиёмат хавфи:
Ҳашрда дағи қўпуб андин азоб,
Кўнглида йўқ даҳшати ёвмул-ҳисоб. *Ҳайратул-аброр,* 101-21;

3. нотинчлик, хавф:
Не тахтимдин ўлсун анга даҳшате,
Не тожимдин ўлсун анга ваҳшате.
*Садди Искандарий,* 252а15.

**ДАҲҚАНАТ** — деҳқончилик:
Амир Давлатшоҳ... фақр ва даҳқанат била қаноат қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 171.

**ДЕ-** — 1. демоқ, гапирмоқ, айтмоқ:
Аруз фанни аҳли назм авзони усулининг биносин уч рукнға қўюбтурларким, аларни сабаб ва watad ва фосила дебтурлар. *Мезонул-авзон,* 8;
Дер эрмишларки бизинг тариқимиз суҳбатдур.
*Насойимул-муҳаббат,* 132;

2. атамоқ, билмоқ, санамоқ, кўрмоқ:
Жаҳон йўқ, олами кубро де они,
Жаҳонда мақсади ақсо де они.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
Бир бўлу, бир кўру, бир де, бир тила,
Майл қилма мунда иккилик била. *Лисонут-тайр,* 164-11;

3. ўйламоқ, гумон, фараз қилмоқ, ҳисобламоқ:
Ўлтур деб анга ки бўлса фармон,
Ким йўқ анга мундин ўзга армон. *Лайли ва Мажнун,* 58б11;
Муниси жон деганим офати жон бўлдило,
Жонима бедодидин шева фиғон бўлдило.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-574;

4. етказмоқ:
Дегасен Мискин Навоий ноласин булбул киби,
Эй сабо, у гул ҳаримиға мажолинг борида.
*Хазойинул-маоний,* Iб-544;

5. хоҳламоқ:

Бода ичким, гар десанг ўзни мукаддар қилмайин,
Солма кўз дунлар сари, андоқки чархи дун сари.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-349;

6. ижод қилмоқ, яратмоқ:
Оқу қаро мадҳида ҳар неки дедим, ёқмас,
Эмди бу мазаллатдин оқ тавба, қаро тавба.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-708;

7. буюрмоқ, амр қилмоқ:
Муғ пири май бериб, тилади жонни муғбача,
Ҳар неки дедилар қилуридин тажонмадим.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-420;

8. кўмакчи феъл функциясида:
Мен сени деб қилмоғимдур чун хижил,
Сен мени ҳам қилма айтиб мунфаил. *Лисонут-тайр,* 137-6.

**ДЕБО** — 1. нозик, нафис ипак мато; ҳарир:
Қилиб маснад қаноат бўрёсин
Кийиб дебо киби узлат палосин. *Вақфия,* 717;
Ясалсун борча ойин бирла зебо,
Тутулсун бориға иксуну дебо. *Фарҳод ва Ширин,* 33;

2. ҳарир кийим:
Кўрдики келур нигори зебо,
Боштин аёғиға хаззу дебо. *Лайли ва Мажнун,* 76*б*3;
Чун кийиб сўз ҳаририу дебосин,
Дилкаш айлаб жамоли зебосин. *Сабъаи сайёр,* 19-15;

≈ **и заркор** — зар билан тўқилган шойи, ҳарир:
Етти ранг дебои заркордин.
Мукаллал қилиб дурри шаҳвордин.
*Садди Искандарий,* 281*а*22;

≈ **и Чин** — Чин шойиси:
Бори рахти дебои Чину Хитой,
Жавоҳир бари узра зийнат физой.
*Садди Искандарий,* 292*б*12;

**сафҳа дебоси** — зийнатли қилиб битилган қоғоз вараги, саҳифа зийнати:
Сафҳа дебосию, назм иншосидур,
Ким тахаллус нозими тамғосидур. *Лисонут-тайр,* 209-15.

**ДЕБОЧА** — 1. кириш сўз, муқаддима:
Қасида дебочасида ул они форсий иборат била битибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* 152;
...ҳақ отидин туғро ва дебочаси қайюми мутлақ сифати била... *Фарҳод ва Ширин,* 4;

2. девоннинг нақшлар билан безатилган биринчи саҳифаси:
«Тазкиратул-авлиё» китобиким... анинг дебочасида ўзларининг Шайх Мажидиддинға иродатларин зоҳир қилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* 169;

3. ҳар нарсанинг бошланиш қисми:
Эй сафҳаи рухсоринг азал хаттидин иншо,
Дебочаи ҳуснингда абад туғраси туғро.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-23.

**ДЕВ** — 1. дев; шайтон; афсонавий баҳайбат қўрқинчли махлуқ:
Таворихда мундоқ масбатдурким девлар ани саждада топиб, тош била бошин янчиб ўлтурдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 506;
Беша ичра девлар мақтули ўлсун, эй пари,
Гар Навоий ёна азми Астробод айлагай.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-347;

2. муғомбир, алдоқчи, маккор, фирибгар:

Толиби илмлар орасида Ноҳиқийким, ани дев била шаётиндин мутаваллад бўлғон ўғул деса бўлур.

*Хамсатул-мутаҳайййрин*, 707;

Уйлаким мендурмен инсон бўлмасун,
Йўққи инсон, деву шайтон бўлмасун. *Лисонут-тайр*, 7-12;

3. бало:

Нафсу ҳаво девига бермакка тоб,
Авжи ҳақиқат фалакида шиҳоб. *Ҳайратул-аброр*, 136-2;
Ким сени дев қилғусидур асир,
Солиб икки аёғингга занжир. *Сабъаи сайёр*, 114-6;

4. даҳшат:

Қўюб эрди каминда Жобир Нев,
Киноварлар масоф вақтида дев. *Сабъаи сайёр*, 152-16;

5. тез, чопқир, илдам:

Чун парию ҳурдур отинг, бегим,
Суръат ичра дев эрур отинг, бегим.

*Муҳокаматул-луғатайн*, 12;

≈ **и лаин** — лаънати дев, лаънатланган дев:

Шаётинға маҳалли ҳайратдур ва деви лаинға мужиби ибрат ва нафратдур. *Маҳбубул-қулуб*, 61;
Деви лаин тахт устида номақбул ва номашруъ ҳукмлар қилур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, 230;

≈ **и ғурур** — мағрурлик, шайтонлик; зўравонлик:

Тутуб ер димогингда деви ғурур,
Малоик қочиб суҳбатингдин зарур.

*Садди Искандарий*, 279*а*12;

**ажал деви банд қил-** — ўлдирмоқ, жонини олмоқ:

Шаҳе эрди Таҳмурас офоқ аро,
Ки адл этти чархи кўҳан тоқ аро.
Неча девбанд ўлди, ул аржуманд,
Ажал деви охир ани қилди банд.

*Тарихи мулуки ажам*, 507.

**ДЕВБАНД** — дев билан курашўвчи, девни енгувчи, мағлуб этувчи, девни боғловчи; зўр, кучли, жасур, паҳлавон:

Неча девбанд ўлди, ул аржуманд,
Ажал деви охир ани қилди банд. *Тарихи мулуки ажам*, 507;
Димогидин олиб бир жом ила ҳуш,
Мени қил девбанду аждаҳокуш. *Фарҳод ва Ширин*, 64.

**ДЕВБОД** — 1. ҳаво тўлқини, чанг-тўзон, ҳаво тўзони:

Мажнуннинг Навфалдин айрилғони ва бодпойин девбоддек суруб... *Лайли ва Мажнун*, 77*а*3;

2. қуюн, гирдоб:

Қилиб хасмин бир-бир ул девзод
Анингдек ки хошокни девбод. *Садди Искандарий*, 245*а*19;
Қуюн йўқким, ҳаюни девзод ул,
Демонким, девзод ул, девбод ул. *Фарҳод ва Ширин*, 27;

3. кучли, паҳлавон:

Яна пилча хинги този нажод,
Демак девзоду дейин девбод. *Садди Искандарий*, 281*а*5.

**ДЕВВАШ** — девга ўхшаш, девдай, девсимон; ваҳший, қўпол:

Ўкуш рев ила ҳисн азм қилиб,
Ҳамул девваш халқдин айрилиб.

*Садди Искандарий*, 307*а*5.

**ДЕВДАШИ-** — чайқалмоқ:

Турк алфози возин асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, ...андоққи, ...чайқалмоқ ва девдашимоқ ва қийманмоқ...

*Муҳокаматул-луғатайн*, 7.

**ДЕВЗОД** — 1. дев авлоди, девдан тарқаган:

Қилиб хасмни бир-бир ул девзод,
Анингдек ки хошокни девбод. *Садди Искандарий,* 245а19;

2. зўр гавдали югурик (от):

Ки чун девона минса девзоди,
Ёнида ул сифат ҳавро нажоди. *Фарҳод ва Ширин,* 182.

**ДЕВКУШ** — кучли, паҳлавон; катта, йирик:

Бори девпайкар, бори ғулваш
Бори ғулбанду бори девкуш. *Садди Искандарий,* 302а20;
Олиб бир девкуш хороки оттим,
Жаҳаннам хиттаси сори узоттим. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**ДЕВКУШЛУК** — дев ўлдиришлик, девни мағлуб қилиш; ботирлик, паҳлавонлик:

Кўрунуб ҳайъатидин тез ҳушлук,
Билиниб пайкаридин девкушлук. *Фарҳод ва Ширин,* 75.

**ДЕВЛОХ** — девлар макони:

Паёпай девлар анинг жиболи,
Саросар девлох анинг шамоли. *Фарҳод ва Ширин,* 74.

**ДЕВМОНАНД** — девмисол, девга ўхшаш; зўр, кучли:

Намудор аро ҳар бири бир пари,
Вале девмонанд ўлуб пайкари.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1432.

**ДЕВНИҲОДЛИҒ** — девтабиатлик; ичи қоралик, қабиҳлик:

Ўз хилқати девниҳодлиғин тавзиҳ қилмоқ ва габрлар фисқин ўз тоатиға таржиҳ қилмоқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-734.

**ДЕВОЙИН** — девга ўхшаш, дев сингари; макрли, ҳийлагар:

Хавослари иблис шиору девойин, шевалари макру, пешалари кин. *Маҳбубул-қулуб,* 58.

**ДЕВОН** — 1. дафтар, девон; тўплам, ғазаллар мажмуаси:

Ҳеч девон Ҳофиз девонидин яхшироқ эмас.
*Насойимул-муҳаббат,* 184;
«Ғаройибус-сиғар» девонидурким, кичик ёшда тақририм гузориш ва таҳриримдин нигориш топибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

2. давлат маҳкамаси, ҳукумат идораси, шоҳлар, хонлар иш юритадиган маҳкама:

Бири турк айвонида ости муҳр,
Бири сорт девонида бости муҳр. *Вақфия,* 716;
Магар шоҳ девониға кетмамиш,
Етар махзан ичра етмамиш. *Садди Искандарий,* 256а11;

3. давлат кирим-чиқим ишлари (дафтархонаси)нинг бошлиғи:

Неча девон, неча нависанда, неча бахши, неча парвоначи жонлариға етиб, неча ҳийла била қутулурлар.
*Муншаот,* 129;

4. кўшк, айвон, қаср, шоҳлар саройи:

Яна «Наводируш-шабоб»... дурки, йигитлик авоилида баёним килкидин намойиш девониға ва оройиш бўстониға кирибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 22;
Қилди кўп девонни эл нақшу нигор, аммо эмас
Ўйлаким, қилдим нигорим васфини девонда нақш.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-139;

**ҳусни девони** — ҳусндор, жуда гўзал:

Ҳусни девони уза матлаъдур ул пайваста қош,
Котиби тақдир анинг мисраъларин ёзмиш тутош.
*Хазойинул-маоний,* IVб-264.

**ДЕВОНА** — 1. девона, ақлу ҳушидан озган:

Бир неча кун ўтмадиким, яна бир девона ани уруб ўлтурди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;

Малак хайли бўлур девона кўргач ул паривашни
Мени мажнунға шайхи бехирад талқин қилур парҳез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-208;

Эл не хуш этгай тамаъ девонадин,
Ё адаб савдо била афсонадин. *Лисонут-тайр,* 80-7;

2. ошиқ:

Ул пари лутф айлабон девоналар кўнглин олур,
Не ажаб ушшоқи бедилнинг кўнгул олдурмоги.
*Хазойинул-маоний,* IIа-342;

Ерга тушти ёлбориб девона зор,
Қ-эй парию ҳурдин ҳуснингга ор. *Лисонут-тайр,* 191-7;

3. сарсону саргардон, гадой, тиланчи:

Мовароуннаҳрий девона кишидурки элнинг эвларига борур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* 167;

≈ **мисол** — девонага ўхшаш, девонадек, девонасифат:

Девона мисол беқарор этти мени,
Саргашталик ичра хоксор этти мени. *Муншаот,* 134;

≈ **монанд** — девона каби, девонага ўхшаб:

Ишим чун телбаликка топти пайванд
Ажаб йўқ сўз десам девона монанд.
*Фарҳод ва Ширин,* 178;

≈ **пайванд** — девонавор, девоналарча:

Пари анлоқ бўлуб девона пайванд,
Қи жисмидин узуб тиш бирла парканд.
*Фарҳод ва Ширин,* 197;

≈ **и номурод** — истагига етолмаган девона; бечора фақир:

Чун девонаи номурод бу муродни кўрди.
*Маҳбубул-қулуб,* 87;

≈ **и олий сифат** — ҳақиқий ошиқ:

Бор эди девонаи олий сифот,
Халқ Мажнун Алҳақ айтиб анга от. *Лисонут-тайр,* 135-8;

≈ **и ошуфтахўй** — ошиқ, шайдо, девона феълли:

Фонийи девонаи ошуфтахўй,
Неча сўз гар сендин этти гуфтугўй. *Лисонут-тайр,* 192-7;

≈ **и сияҳпўш** — хулқу атвори, ифлос юриши билан эл назаридан қолган киши; ўзини камтар қилиб кўрсатиш:

Шаҳзодаи беҳамто Кичик мирзо... девонаи сияҳпўшқа йўлиқмайдур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 701;

≈ **и фарзона** — донишманд, билимдон девона:

Хастаеким, бастаи ул зулф эрур,
Ўйла йўқ девонаи фарзонае. *Мезонул-авзон,* 725;

≈ **и фосиқи абтарий** — ёмон ишлар билан шуғулланувчи девона:

Маҳмуд Ҳабиб отлиғ девонаи фосиқи абтарий шаҳарда бор эрдиким, доим маст юрур эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;

≈ **и хуморийи абтарий** — доим ичиб маст-аласт, телба бўлиб юрувчи киши:

Маҳмуд Ҳабиб отлиғ девонаи хуморийи абтарий бор эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 698;

≈ **бўл-** — 1. девона, телба бўлмоқ:

Баҳромнинг ўз париваши ҳажридин девона бўлғони.
*Сабъаи сайёр,* 71-1;

2. ошиқ бўлмоқ; гирифтор бўлмоқ:

Маҳзун кўнгулнинг ёрсиз девона бўлмоғининг узри...
*Мажолисун-нафоис,* 234.

**ДЕВОНАВАШ** — девонаваш, девонага ўхшаш, девонанамо:
Ки Жомийға ўзни қилиб журъакаш,
Сўз айлай адо масту девонаваш.
*Садди Искандарий,* 242б8;
Жунундин ақлкуш, бал дардкаш ҳам,
Пари рухсора, бал девонаваш ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**ДЕВОНАВАШЛИҒ** — девонавашлик, ўзини девоналикка солиш; чапанилик:
Не ажаб гар бор эсам девонавашлиғ бирла хаш
Ким кўнгул олған парирўйум эрур девонаваш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-274.

**ДЕВОНАВОР** — 1. девоналарча, девоналардай, телбалардай:
Дарди ҳажрингдин Навоий телбарабтур, эй пари,
Гар эшитмак истасанг девонавор абёт — кел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-395;
Мавлоно Бу Али — девонавор эрур.
*Мажолисун-нафоис,* 122;
2. парвонага ўхшаш ошиқ:
Эврулуб шамъ ўтиға парвонавор,
Ўзни ташла шуълаға девонавор. *Лисонут-тайр,* 181-1;
Фарҳод девонавор парикаш била паривашни эгнига олмоқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 122.

**ДЕВОНАЛИҒ//ДЕВОНАЛИҚ** — жиннилик, девоналик, телбалик; ошиқлик, гирифторлик:
Гаҳ қилиб шамъға парвоналиқ
Гаҳ пари ишқида девоналиқ. *Ҳайратул-аброр,* 43-9;
Неча девоналиғ Фарҳод янглиғ,
Чекиб тил тешаи пўлод янглиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 7;
Мажнунни ишқ тариқида ўзига ўхшатмоқ ва девоналиғ расмин анга ўргатмоқ камоли ошиқлиққа долдур...
*Мажолисун-нафоис,* 250;
≈ **қа сол-** — ўзни жинниликка солмоқ, ўзни телба қилиб кўрсатмоқ:
...Хожа Абдулқодир қочиб қаландар бўлуб, ўзин девоналиққа солиб мулкдин мулкка мутаворий юрур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 195.

**ДЕВОНАСОР** — девонасифат, девонага ўхшаш:
Муғанние бор эрди хушовоз, аммо кичик ёшлиғ ва девонасор ва шўх эрди. *Насойимул-муҳаббат,* 71;
Мавлоно Шаҳидий... ошуфтаваш ва девонасор киши кўрунур. *Мажолисун-нафоис,* 190.

**ДЕВОНБОШИ** — девон боши, девон бошлиғи; давлат маҳкамаси бошлиғи:
Мавлоно Олим... бир кун бир жамоат эл била девонбошига қазияи арз қилди. *Мажолисун-нафоис,* 89.

**ДЕВОНИЙ** — девонга тегишли:
Яна улким, девонийларга ҳукм бўлсаким, атрофдин келган бозургонларнинг жонибин риоят қилсалар. *Муншаот,* 132;
≈ **қил-** — мусодара қилмоқ, давлат ихтиёрига олмоқ:
Бору йўқ жиҳотин девоний қилдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**ДЕВОНХОНА** — фалак девонхонаси — осмон:
Уторид фалак девонхонасининг қаламзан ва роқимидур.
*Тарихи мулуки ажам,* 11.

**ДЕВОР** — 1. девор, том:
Вайронаедур масканим, андин манга бисёр ғам,

Оҳим била эшикда ўт, ашким билан девор нам.
*Мезонул-авзон,* 39;
Шайх Қамол Турбатий... деворда битилган абётни ўқуб бир байт устида баҳсга туштилар. *Мажолисун-нафоис,* 45;
2. чегара:
Унсурни тузук сарой қилдинг,
Деворини чордой қилдинг. *Лайли ва Мажнун,* 53а5;
...рубъи маскун чаҳор девори анинг вилояти била барқарордур. *Назмул-жавоҳир,* 15.

**ДЕВПАЙКАР** — дев гавдали, баҳайбат:
Анга рокиб ҳамиша ул париваш
Бўлуб ул девпайкар ҳам парикаш. *Фарҳод ва Ширин,* 34.

**ДЕВСИЙРАТ** — дев қилиқли, дев табиат:
Дард кўрким, девсийратлар биландур ул пари.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-410.

**ДЕВСОН** — девсимон, дев каби:
Бурноги банд аро топиб қўрғон,
Девсон зангию оти Қатрон. *Сабъаи сайёр,* 118-24.

**ДЕВСОР** — дев шаклли, девга ўхшаш:
Шоҳ худ турмиш эрди майдонда
Зангийи девсор жавлонда. *Сабъаи сайёр,* 12-28;
Ул пари пайкар малакваш мен жунундин девсор,
Тутқон эл бир лўлии ошуфта парчам бирла унс.
*Хазойинул-маоний,* IVб-239.

**ДЕГИН** — ...гача, ...га қадар:
Гоҳи ул қочиб ул кейиндин суруб,
Ки майдон қошиға дегин тегуруб.
*Садди Искандарий,* 263а12;
Ғаминг тунида куюб шамъдек саҳарга дегин,
Узумга уйқуни айлаб ҳаром, йиғлармен.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-269;
Фунун бозори ичра жўш тушти,
Уторидға дегин ғавғо ёвушти. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**ДЕГИНЧА** — ...гача, қадар:
Маккадин Мадинаға дегинча маҳофасин ашроф эгинлариға кўтариб элтурлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* 75;
Суд қилмас этагингни илигимдин чекмак,
Ким қиёматқа дегинча бу иликдур, ул этак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-348.

**ДЕГУЛУК** — айтгилик, айтишга арзийдиган:
Хирадманд улдурким, ёлғон демас, аммо барча чин дегулук ҳам эмас. *Маҳбубул-қулуб,* 136;
Хирадманд чин сўздин ўзга демас,
Вале бари чин ҳам дегулук эмас. *Маҳбубул-қулуб,* 163.

**ДЕГУНЧА** — ...гача, ...га қадар:
Қарилиғда ҳеч ниманинг завқи йигитликдагича эрмас: гизодин ва шарбатдин, ҳатто сувға дегинча.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530.

**ДЕЙИЛ-** — дейилмоқ, айтилмоқ; аталмоқ:
Ул мусваддани олий мажлисқа еткурсун дейилди.
*Муншаот,* 118;
Гунбазни «Дорул-ҳуффоз» дейилди. *Вақфия,* 719;
Маснавийда бир жамоат хўб таърифида мундоқ дейилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 11.

**ДЕКЛАЙ//ДАКЛА** — енги қисқа устки кийим:
Гар Навоий аҳли мабҳут ўлса қилманг айбким,
Ҳошия зарбафт этиб, деклай кияр дилбар бинафш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-271;

Икки юзга ҳам деклаю тўн бериб,
Яланг тўн аларча яна ўн бериб.
*Садди Искандарий,* 278а18;
Тугма гулгун деклайида лаъл пайкони эмас,
Гулга боғлабтур кўнгул булбуллар, аммо барча қон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-445;
Ёшил енгингки сориғ дакладин кўрунди, не тонг,
Хазон дарахти бўлур ҳам бирорта ахзар шох.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-117.

**ДЕПСА-** — тепинмоқ, тепиниб турмоқ:
Мажлисда ўлтуратурғоч секриб, ул азизнинг бўйниға миниб, аёғин депсар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* 71;
Депсабу сайҳа чекиб андоқки пил,
Чангаки нафс оллида хору залил. *Ҳайратул-аброр,* 80.

**ДЕҲ** — қишлоқ:
Шаҳрдин шаҳрғача деҳлар буюрди ва хейли ишга қонун ва қоида қўйди. *Тарихи мулуки ажам,* 507;
[Мавлоно Лутфий] Мавлононинг қабри шаҳр навоҳийсида деҳи Канордаким, ўз маскани эрди, андадур.
*Мажолисун-нафоис,* 72.

**ДЕҲҚОН** — 1. қишлоқ бошлиғи; бадавлат киши; деҳқон:
Йўлда Исфаройин шаҳрига етканда бир деҳқон уйига тушти. *Тарихи мулуки ажам,* 519;
Деҳқоннинг бир дона сочарида бу ҳолдур, ўзга ишлари таърифи маҳолдур. *Маҳбубул-қулуб,* 47;
Такаббур айлама, деҳқон, деким бу гулшанда,
Қачон гул очилибтурким, ул сочилмайдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-158;
2. тажрибакор, ишбилармон, иш бошқарувчи:
Мулки жаҳон мазраъи деҳқони ул,
Балки жаҳон мулки нигаҳбони ул. *Ҳайратул-аброр,* 57-13;
3. соҳиб, яратувчи, холиқ:
Хирад деҳқони мундоғ нуктаи дер:
«Ки дона сочқали яхши керак ер». *Фарҳод ва Ширин,* 133;
≈ **и азал//қазо//сунъ** — тақдир; оллоҳ, тангри:
Бевафолиғ тонг эмас элдинки, деҳқони азал —
Экмади асло вафо нахли жаҳон бўстонида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-562;
Субҳи азал қилди чу деҳқони сунъ,
Одами хокини гулистони сунъ. *Ҳайратул-аброр,* 42-1.

**ДЕҲҚОНЛИҚ//ДЕҲҚОНЛИҒ** — деҳқонлик, деҳқончилик:
Лақаби Халилуллодур... санъати деҳқонлиғ.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 198;
Ўтуз биринчи фасл — деҳқонлиқ зикрида.
*Маҳбубул-қулуб,* 46.

**ДИГАРГУН** — бошқача, ўзгача:
Не паридурким, хирад асҳобини мажнун этар,
Ҳусни ҳар соат кўнгул ҳолини дигаргун этар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-160;
≈ **топ-** — ўзини бошқача ҳис этмоқ:
Боқса ҳарён ҳайратин афзун топар,
Ўзни ҳайрат ичра дигаргун топар. *Лисонут-тайр,* 167-8.

**ДИДБОН** — қоровул; навбатчи:
Қайдаким завраqи топиб таскин,
Анда бир дидбон қилиб таъйин. *Сабъаи сайёр,* 144-12.

**ДИДБОНЛИҚ** — назорат қилишлиқ, кўз солишлик:
Ки киши ким қўюб эди Жобир,
Дидбонлиққа ҳар сори нозир. *Сабъаи сайёр,* 146-1.

**ДИЁНАТ** — 1. динга эътиқодлилик, дин туйғуси, диндорлик, диёнат:
Барча хиёнатни диёнат этиб,
Барча диёнатда хиёнат этиб. *Ҳайратул-аброр,* 139-9;
Иккинчи ҳарф давлатдин эрур дол,
Топиб дину диёнат андин иқбол. *Фарҳод ва Ширин,* 29;
2. виждон, инсоф:
Хаёлим буким чун оламнинг хиёнати ва олам аҳлининг диёнати ва жаҳоннинг ишванамо ажузасининг вафосизлиги ва ҳаётнинг руҳафзо маҳбубасининг бақосизлиги муайяндур. *Вақфия,* 716;
3. ҳақиқат:
Қилк учин итиклик ила неш этиб,
Сидқу диёнат юзини реш этиб. *Ҳайратул-аброр,* 132-7.
**ДИЁНАТЛИҚ** — эътиқодли; инсофли, виждонли, диёнатли:
Буларга худ диёнатлиқ мададгордин не чора ва кифоятлиқ вазирдин не гузир бўла олғай эрди. *Вақфия,* XIII-159.
**ДИЁР** — 1. ўлка, мамлакат:
Баъзи дебтурларким, ҳамул кечаким Исҳоқ алайҳис-салом бақо оламиға юзланди, Яъқуб алайҳис-салом Канъондин махфий чиқиб Шом диёриға азимат қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199;
Имом маломатидин эрди. Шайх Маданий ул диёрда имомни тилаб ҳар кишидин сўроғ қилса эрди... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;
2. ўлкалар, мамлакатлар:
...Султон Маҳмуд Сабуктегин қиш фаслида Ғазнийдин куффор диёрининг баъзини олурға чиққан экандур ва Санойи анинг мадҳида қасидае айтқан экандурки, анинг арзиға еткургай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-168;
Агар қозийи ислом тенгри раҳматиға борди — подшоҳи исломни ҳақ таоло кўп йиллар диёри ислом ва аҳли ислом бошиға поянда ва мустадом тутқай. *Вақфия,* XIII-124;
3. ватан, уй, макон:
Не кўк эдию, не кўк ичра бир не ерда малик,
Не мулк ичинда диёру не ул диёрда ёр. *Вақфия,* 715;
Жунун кўр, ғурбат ичраким, танишмоқ мумкин эрмастур,
Диёримдин агар сарвақтима бир ошно етгай. *Хазойинул-маоний,* IVб-617;
≈ **и ховар** — шарқ мамлакати:
Бу тарафким, кема шиновар эди,
Гуйиё ким диёри ховар эди. *Сабъаи сайёр,* 168-20.
**ДИЖАМ//ДАЖАМ** — эзилган, хор, ғамгин, сўлғин, азоб чеккан:
Гунграниб ҳар ён урар эрди қадам,
Ғойибин истарга мажнуни дижам. *Лисонут-тайр,* 136-10;
Чектилар бутхонага хору дажам,
Маст қилди сажда бут оллида ҳам. *Лисонут-тайр,* 82-18;
≈ **қил-** — эзмоқ, хор қилмоқ:
Рақиб оллида афтодау дижам қиладур. *Хазойинул-маоний,* Iб-20.
**ДИЗ** — қўрғон, қалъа:
Қилса сойилни сўз била ожиз,
Фатҳ бўлгай анга иккинчи диз. *Сабъаи сайёр,* 119-22;
**оҳанин диз** — темир қўрғон:
Ул ким кўли очса оҳанин диз,
Лекин бу тилисм очарга ожиз. *Лайли ва Мажнун,* 56а20.
**ДИЙДА** — кўз:
Вале қилса ҳам завқ топмас эди,
Вале лаҳвдин дийда ёнмас эди. *Садди Искандарий,* 21;

≈ **и гирён** — йиғлоқи кўз:

Келмаса равшан зилол, албатта, бўлур чашма кўр,
Бас оёқ чекма Навоий дидаи гирёнидин.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-468;

Киргабиз ул шоҳ йўлига жон била,
Жон овучлаб дийдаи гирён била. *Лисонут-тайр,* 28-7;

≈ **и бехоб** — уйқусиз кўз:

Шоми ҳижроним висол аҳлиға беҳад қисқадур,
Они сўрдиклар Навоий дийдаи бехобидин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-260;

≈ **и жаҳонбини** — оламни кўзлайдиган назар; ҳамма томондан хабардор, етук:

Ул тарафдин канизаки чиний,
Қон тўлиб дидаи жаҳонбини. *Сабъаи сайёр,* 141-18.

**ДИЙДОР** — 1. юз, чеҳра, висол:

Устод Қавомиддин... мирзонинг муборак дийдорин кўра олгаймен деб эшикка келиб судурни восита қилиб... арз қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 196;

Майда аксингдур кўз андин олмасам, соқий, не тонг,
Токи дийдор ўлса майдин мастлиқ мақсуд эмас.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-239;

2. юз кўришиш, учрашиш:

Истарам ағёр аёғин ўпкамен балким кўзин
Ким бориб кўйига етмиш давлати дийдорига.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-575;

Миҳинбону бу янглиғ сўрди посух,
Ки эй алфози хуш, дийдори фаррух. *Фарҳод ва Ширин,* 170;

**масти дийдор бўл-** — етишмоқ, муяссар бўлмоқ:

Ул икки нечун ки бахти бедор,
Бўлуб бир-бирига масти дийдор. *Лайли ва Мажнун,* 88*а*12;

≈ **кўрсат-** — учрашмоқ:

Агар сенинг меҳринг жиҳатидин парастиш қилур бўлсам, бир дийдор кўрсат. *Насойимул-муҳаббат,* XV-84.

**ДИЛ** — 1. юрак, кўнгил, дил:

Қасд этар кўнглумки, олғай лабларингдин коми дил,
Эмди таҳқиқ айладимким, қасди жон айлар кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-215;

2. кўнгил, хотир, жон; руҳ, майл, хоҳиш, ҳавас:

Бўлуб бори асиру зори онинг,
Дилу жон бирла хидматкори онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 101;

**сангин дил** — тош юрак:

Куфр дайридин чиқиб моҳ пайкаре,
Кофири сангин дили сиймимбаре. *Лисонут-тайр,* 119-1.

**ДИЛАФГОР** — дили хаста, кўнгли вайрон; ошиқ, маҳбуба:

Хаданги ғамзау ошуфта зулфунгдин йўқ эркандур,
Дилафгоре, паришон рўзгоре мен киби ҳаргиз.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-115.

**ДИЛАФРЎЗ** — дилни ёритувчи, кўнгилни шод этувчи:

Бўлмоқ не ажаб базми дилафрўзи очуқ,
Ким тифли бор эрса ё анга рўзи очуқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

Боисни чу сўрди ул дилафрўз,
Бедил чекибон бир оҳи жонсўз. *Лайли ва Мажнун,* 64*а*1.

**ДИЛАФРЎХТА** — дилга баҳра берувчи, баҳраманд этувчи:

Ғазалгўй акобир ва шуаро оллида мундоқ муқаррардурки ғазал тавриға Шайх мухтариъдурлар, жонсўхталар ва иш-

қибозларға ва дилафрўхталарға ва жонгудозларға фил-воқеъ ғариб ҳаққе собит қилибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ДИЛБАНД** — 1. бировга дили боғланган, бировга кўнгил берган, кўнгил боғловчи; ошиқ:

Шаҳга меҳмону азизу дилбанд,
Ҳам қариндош, яна ҳам фарзанд.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-419;

Ҳам қаро ҳам узуну ҳам дилбанд,
Маҳвашим сочидин келиб монанд. *Сабъаи сайёр,* 68-22;

2. азиз, жигарбанд:

Яна Баҳром Мулкороға фарзанд,
Гузин Фарҳодға ҳамзоду дилбанд. *Фарҳод ва Ширин,* 90;

≈ **бўл-** — дили боғланмоқ, бировга кўнгил қўймоқ:

Ҳар кимки биров ишқига бўлса дилбанд,
Жон риштасидин қилса керакдур пайванд. *Вақфия,* XIII-166.

**ДИЛБАНДЛИҒ** — дилбандлик, кўнгилни тортувчилик, ширин сўзлик, хушмуомалалик:

Аёқчилар шакар гуфтору дилбанд,
Қилиб дилбандлиғ бирла шакарханд. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**ДИЛБАР** — дилни элтувчи, дилни ўзига тортувчи; жонон, гўзал, маъшуқа:

Дилбарим Лайли сифатдур англангиз, эй аҳли ишқ,
Бу сабабдиндур агар ҳажрида Мажнунвор эсам.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-423;

Дедиким: дилбарингнинг де сифотин,
Деди: тил ғайратидин тутмон отин. *Фарҳод ва Ширин,* 153.

**ДИЛБАРЛИҒ** — гўзаллик, маҳбублик, жононлик:

Гаҳ вафо, гаҳ нозу гаҳ афсун била ўз гинасин,
Кўргузуб ҳар лаҳза дилбарлиғда бир турлуккина.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-557.

**ДИЛБАСТА** — бировга кўнгил боғлаган, мафтун бўлган ошиқ:

Даҳр аро ани дегил давлатманд,
Ким биров сори эмас дилбаста.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-700.

**ДИЛБАСТАЛИҚ//ДИЛБАСТАЛИҒ** — кўнгил қўйганлик, ошиқлик:

Бир ул ким етиб ишқдин хасталиқ,
Биров жониби бўлса дилбасталиқ.

*Садди Искандарий,* 304*б*12;

Эй, ҳилолингға нигун қад била пайвасталигим,
Дилкушо ғунчаи хандонингга дилбасталигим.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-433;

...қадимий бандалар учун ул фархунда сифотни дилбасталиғдин ўз паноҳида тутсун. *Муншаот,* XIII-121.

**ДИЛГИР** — дилни олувчи; ранжиган, озор топган; юракни сиқадиган; хафаланган, ғамгин:

Оллоҳ, оллоҳ! Фироқ шоми саводи не бало дилгир ва умрфарсо эрмиш. *Муншаот,* XIII-125;

Зулфи печу тобиға бориб келур шайдо кўнгул,
Бовужуди тийралик кўргилки кўп дилгир эмас.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-250.

**ДИЛДОР** — дилдор, кўнгилни ўзига тортиб турувчи; маҳбуба, севгили, ёр:

Не савод ул висолнинг шоми,
Балки дилдор зулфининг доми. *Сабъаи сайёр,* 23-5;

Чун сафар айлар эди бир қатла дилдор, эй кўнгул,
Дарди ҳажрига бўлуб эрдук гирифтор, эй кўнгул.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-393.

**ДИЛДОРЛИҒ** — маҳбублик, севимлилик:

Эй пари, девона деб кўнглумни қовма ҳар замон,
Даъвийи дилдорлиғ қилсанг, кўнгулни асрағил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-201.

**ДИЛДЎЗ** — 1. дилга озор берувчи, дилни тешиб ўтувчи, дилозор:

Кўнглум яросин тикти ва лекин ўқи бирла,
Жонимға алифдек дурур ул новаки дилдўз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-218;

2. таъсирли; кўнгилдан ғамни кетказувчи:

Не жону анда, не юз дарди жонсўз,
Не кўнгул, не анга минг неши дилдўз.
*Фарҳод ва Ширин,* 6.

**ДИЛЖЎ** — кўнгил овловчи, кўнгил изловчи, кўнгилга тасалли берувчи:

Ҳар гулки очибдур май ул орази дилжўда,
Гулларми экин суда, гул аксиму кўзгуда.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-546;

Алар дилжўй ўлуб, лекин бу бедил,
Кўрунди неча кундин сўнгра манзил.
*Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ДИЛЖЎЙЛУҚ** — кўнгил очиш; хурсанд қилиш:

Табибға ўз фанида ҳазоқат керак ва беморлар ҳолиға шафқат ва марҳамат керак... Сўзида рифқу дилжўйлуқ ва ўзида озарму хушхўйлуқ. *Маҳбубул-қулуб,* 25;
Султон Масъуд Мирзо... вафо ва дилжўйлуқ анинг шиори, сахо ва дарвешжўйлуқ анинг атвори.
*Мажолисун-нафоис,* 206;

≈ **қил-//айла-** — 1. ҳол-аҳвол сўрамоқ:

Бор эрди қошимда қуёшдин ёруқ,
Ки қилғунг дурур лутфу дилжўйлуқ.
*Садди Искандарий,* 288б16;

Саъд дилжўйлуқ айлабон беҳад,
Айлар эрди ул иккини бехуд. *Сабъаи сайёр,* 111-9;

2. меҳрибонлик қилмоқ:

Миҳинбону навозиш айлабон соз,
Анга дилжўйлўқлар қилди оғоз. *Фарҳод ва Ширин,* 123;

3. ёқимли бўлмоқ, севимли бўлмоқ:

Улфат ишида эрур такаллуф қилмоқ,
Дилжўйлуқ айларда тавақкуф қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32.

**ДИЛКАШ** — дилни ўзига тортадиган, ёқимли, севимли, марғуб:

Умр базмида нашот асбоби дилкашдур басе,
Гар ҳаводис шаҳнасидин анда яғмо бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IVа-15;

Аларга айлагач жузви ишорат,
Падидор ўлди юз дилкаш иборат. *Фарҳод ва Ширин,* 128;
Ҳар пари чеҳраи ки маҳваш эрур,
Мовий ўлса либоси дилкаш эрур. *Сабъаи сайёр,* 157-9;
Аҳмад Ҳожибек... сурати хуш ва сийрати дилкаш... йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 181;

≈ **наво** — дилни ўзига тортадиган мақом; куй:

Чекти онча лаҳн аро дилкаш наво,
Ким симони ваҳшу тайр айлаб ҳаво. *Лисонут-тайр,* 196-17;

≈ **суруд** — ёқимли ашула:

Бу маҳалда чектилар дилкаш суруд,
Чолибон ҳуш олғучи хуш нағма руд. *Лисонут-тайр,* 171-2.

**ДИЛКАШЛИҒ** — ёқимлилик, жозибалилик, ёқимтойлик:

Алқисса Паҳлавоннинг борча навъ ишларининг хушлуғи

баёнида ва ҳар тавр сийрат ва суратининг дилкашлиғининг шарҳида забонварлар тили қосир ва достонгустарлар нутқи ожиздур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 526.

**ДИЛҚУШО//ДИЛҚУШОЙ** — кўнгил очувчи, кўнгилни шод этувчи: Мунингдек дилкушо масканда баҳорий булут қатароти лола жомиға тушгани қарроба саҳобидин бода селин лолагун жомға қуймоққа боис кўрунди. *Муншаот,* XIII-88; Ҳияра шаҳридаким, Кўфага яқиндур ва ҳавоси дилкушой ва фазоси руҳафзой ердур... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;

Ки ҳар бир чаман ким кўрар дилкушой,
Бўлур боғбониға фикратнамой.

*Садди Искандарий,* 301*а*5;

**навои дилкушо** — ёқимли куй:

Эй муғанний бир навои дилкушо тузгилки, чанг
Халқ панди сен киби маҳзуни абтар кўнглини.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-614;

**нутқи дилкушо** — дилга ёқадиган нутқ:

Деди шаҳ: эй саодат шамъи ройинг,
Кўнгул ороми нутқи дилкушойинг. *Фарҳод ва Ширин,* 63.

**ДИЛКУШОДА** — шод, хурсанд:

Шак эрмаским булардин шоҳзода,
Танаъум бирла бўлғай дилкушода. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ДИЛМУРДА** — кўнгли ўлик, орзу ҳаваси қолмаган:

Ўз фиолимдин ажаб озурдамен,
Дам-бадам афсурда-у дилмурдамен. *Лисонут-тайр,* 7-13.

**ДИЛНАВОЗ** — 1. дилни овловчи, дилни яйратувчи, кўнгилни овловчи:

Қадинг сарви ноз, эй йигит,
Сўзунг дилнавоз, эй йигит. *Мезонул-авзон,* XIV-175;

Ер иштиёқи суубатида ва дарди фироқ уқубатида бу матлаъ беҳад дилнавоз ва бағоят жонгудоз воқеъ бўлубтур.

*Мажолисун-нафоис,* 224;

2. севгили, маъшуқа:

Ком-ноком олди Шайхи ишқбоз,
Майниким, тутмиш эди ул дилнавоз. *Лисонут-тайр,* 82-5.

**ДИЛНАВОЗЛИҒ** — кўнгил овловчилик, дилнавозлик: Қуллуқ арзадошт улким, ғарибнавозлиғиким, бу афтодаға мужиби сарафрозлиғ эрди бандапарварлиғиким, бу шикастаға дилнавозлиғ берди. *Муншаот,* XIII-148.

**ДИЛОВАР** — 1. ботир, қаҳрамон, паҳлавон:

Бир диловардур кўнгулким ғам сипоҳи қалбида,
Оҳи новак тоза доғидур қизил қалқон анга.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-78;

Диловар секретиб маркаб, чекиб тиғ,
Қилиб бир ҳамла тунд ул навъким миғ.

*Фарҳод ва Ширин,* 72;

2. маъқул, хуш келадиган:

Бўлуб илму ҳикматга ҳамдаст ҳам,
Диловар сифатдур забардаст ҳам.

*Садди Искандарий,* 256*а*11;

3. кўнгил кўтарувчи, хурсанд қилувчи:

Этишмак ҳамону етишган замон,
Диловар қўлидин йиқилмоқ ҳамон.

*Садди Искандарий,* 262*б*21.

**ДИЛОВАРЛИҚ** — ботирлик, қаҳрамонлик:

Улум авроқи чун бир-бир ёпилди,
Диловарлиқ силоҳи майл қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 36.

**ДИЛОВЕЗ** — кўнгилни банд қилувчи, ёқимли:

Ҳар неча ким ҳусн диловезрак,

Ишқ ўти эл кўнгли аро тезрак. *Ҳайратул-аброр,* 113-6;
Юз уза зулфунгни қилдингму паришон ноз ила,
Ким нечаким эсти ул ёндин, диловоз эсти ел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-397.

**ДИЛОЗОР** — дилга озор берадиган, кўнгилни оғритадиган:
Диним бошиға титрар эсам, тонг эмас, ул кўз,
Қофирму эмас, масту дилозорму эрмас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-233.

**ДИЛОЗОРЛИҒ** — дилозорлик:
Лутфу дилжўлуғ эрур хўб паривашларға,
Эй пари, билки эмас жавру дилозорлиғ иш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-278.

**ДИЛОЗУРДА** — дили озор топган, ранжиган:
Ҳар дилозурдағаким, новаки зулм этти кушод,
Гарчи бор эди хато, лек хато айламади.
*Хазойинул-маоний,* IIа-404.

**ДИЛОРО(Й)** — кўнгил безаги, кўнгилни юмшатадиган; севгили:
...ҳамул радифда бу матлаи даги асру дилоро ва андуҳафзо тушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 232;
Гунг этти Масиҳонию, тор этти қуёшни,
Ул нутқи дилором ила ул ҳусни дилоро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-12.

**ДИЛОРОМ** — 1. дилором, кўнгилни ўзида тутувчи; маҳбуба, севикли:
Ҳам ком топар ики дилором,
Ўртада менга даги етар ком. *Лайли ва Мажнун,* 78а2;
Бир мақоми амн топ, анда бурун ором тут,
Сўнгра туз базму диломомингға ҳар дам жом тут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-76;
2. шахс номи:
Диломомнинг дилоро ҳусни камолинда сўз сурмак ва ани Баҳроми бедилға етирмак. *Сабъаи сайёр,* 151-1.

**ДИЛОСО(Й)** — кўнгилга хуш ёқадиган, ёқимли, ғамхўр, дилни ёқловчи:
...оллоҳ-оллоҳ руҳафзода не назорат ва ул гулшани дилосода не назоҳатдурким, анинг боғбони... каримаси била такаллум қилур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 4;
...батахсис ғазал тавридa барчадин дилосороқ ва нишотафзороқдур... *Мажолисун-нафоис,* 30.

**ДИЛОШУБ** — кўнгилни тинчсизлантирувчи:
Байтул-аҳзоннинг тийралигин дуди ҳижронидин дегани хуб ва вайронининг емирулгони ашк тўфонидин дегани дилошуб воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 227.

**ДИЛПАЗИР** — ёқимли, гўзал; маъқул, кўнгилдагидек, хуш келувчи:
Ва ҳусну жамолда дилпазир ва фазлу камолда беназир эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187;
Йўқ, номаки, дилпазиру маҳбуб эрди,
Хаттида кўнгул муроди мактуб эрди. *Муншаот,* XIII-123;
≈ **бўл-** — маъқул бўлмоқ:
Тилки фасиҳ ва дилпазир бўлғай — хўброқ бўлгай, агар кўнгул била бир бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 126;
Ўқчи айлаб ўзни меҳнатқа асир,
Ким бу шояд шаҳға бўлғай дилпазир. *Лисонут-тайр,* 147-20;
≈ **туш-** — маъқул келмоқ, ёқмоқ:
Искандарға Арастунинг ройи дилпазир тушуб...
*Тарихи мулуки ажам,* 514.

**ДИЛПИСАНД** — кўнгилга хуш келадиган, ёқимли, мақбул:

Зуҳду тақво барча вақтда дилписанддур, йигитликда дилписандроқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-73;

Султон Бадиуззамон Мирзо... разм атворидин отар тутарда дилписанд ва базм асбобидин ичмак ва бағишламоқда бемонанд. *Мажолисун-нафоис,* 203;

≈ **ўл-** — дилга ёқадиган, яхши, хўб бўлмоқ:

Назм адоси бағоят аржуманд ва бениҳоят шариф ва дилписанд ўлдуғи учун оёт каломда нозил бор ва ҳадиси муъжиз низомда тилаган топар... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-20.

**ДИЛРАБО** — 1. дилни ўзига тортувчи, дилкаш, жозибали, кўнгилни тортувчи:

Кўнгил олурда ажаб дилрабо эмиштуксен,
Не дилрабоки, балойи худо эмиштуксен.
*Хазойинул-маоний,* Iа-341;

Гарчи ки шаҳ базми эрур дилрабо,
Вожиб эрур айламак андин ибо. *Ҳайратул-аброр,* 95-18;

2. маҳбуба, гўзал, жонон:

Дилраболар доғи жоним сафҳасида гўйиё,
Дард эли ишқим учун муҳр айлаган маншур эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-193;

Кўтарди орқасиға бодпони,
Нечукким бодпо ул дилрабони. *Фарҳод ва Ширин,* 124.

**ДИЛРАБОЛИҒ** —дилни тортувчилик, маҳбублик:

Бериб ғам нақди, айлаб дилраболиғ ваъда қилдинг васл,
Карам қилдинг, йиқуғ кўнглумни олдинг, лутф кўргуздунг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-194;

≈ **айла-** — дилбарлик қилмоқ, маҳбублик қилмоқ:

Анга яхшики айлаб дилраболиқ,
Вафо аҳлиға қилғай бевафолиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 174.

**ДИЛРАБОЯНДА** — кўнгилни ўзига жалб қиладиган:

Сарсари оҳин байтул-эҳзониға офат дегани хушоянда дебтур ва вайронидин гарди бало бошиға ёғарини дилрабоянда адо қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 227.

**ДИЛРАБОЯНДАЛИҚ** — кўнгилни ўзига жалб қилишлик; мубтало қилувчилик:

Лабим пешаси жонфизояндалиқ,
Кўзум шеваси дилрабояндалиқ. *Садди Искандарий,* X-291.

**ДИЛРЕШЛИК** — хастадиллик, дилафгорлик; ≈ **қил-** — хастадиллик қилмоқ:

Ва лекин кўргузуб дилрешлик ҳам,
Қилиб ойини дурандешлиқ ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 198.

**ДИЛСИТОН** — дилни олувчи, кўнгилни ўзига асир қилувчи; маҳбуба, маъшуқа:

Агарчи тавба буюрдинг манга, бил, эй зоҳид,
Ки сингуси, ёна чун тутса дилситон бода.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-307;

Гар видоъинг вақти ўлсам бориб ўздин, не ажаб,
Ким эрур кўп саъб сендек дилситон бирлан видоъ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-293.

**ДИЛСЎЗ** — жон куйдирувчи, жонкуяр:

Дарди ҳажрингда куяр кўнглуму ўз ҳолимға
Кишисизликдин ўзумдурмен ўзумга дилсўз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-219.

**ДИЛСЎЗЛУҚ** — ғамхўрлик, меҳрибонлиқ жонкуярлик:

...бу фақирни соҳиб азо тутуб, ҳолимға дилсўзлуқлар билан ашк тўкуб... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 25.

**ДИЛСЎХТА** — юраги куйушган:

Ҳамул ўтдин ул хайли дилсўхта,
Қуйуб бу бири ул бир афрухта.
*Садди Искандарий*, 277б.

**ДИЛСЎХТАВОР** — ғамгин, аламли, кўнгли куйгандек:
...дилсўхтавор фақр кўргузмак била ниҳоятсиз фараҳ топмоқ. *Фарҳод ва Ширин*, 216.

**ДИЛТАНГ** — сиқилган, юраги тор, ичи тор; хафа, зиқ:
Чаманда сарвинозим жилва қилмоқ айламас оҳанг,
Жаҳон бўстонидин, биллаҳ, бўлубмен ғунчадек дилтанг.
*Хазойинул-маоний*, IIа-186;
Ҳар кимки мақоми умр аврангн эмиш,
Ғафлат майининг ҳамиша дилтанги эмиш.
*Назмул-жавоҳир*, XV-45;
≈ бўл- — ғамгин бўлмоқ, ғайғули тутмоқ:
Ки Хисрав гарчи ул кун бўлди дилтанг,
Ёниб дилтанг, уйига қилди оҳанг. *Фарҳод ва Ширин*, 144.

**ДИЛТАНГЛИК** — ғамлилик, қайғулик; хасталик:
Басе дилтанг эди бедил ғамидин,
Бўлуб дилтанглик ҳосил ғамидин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 475.

**ДИЛФИГОР** — дилхаста, дили яра:
Кўнглига Навоийнинг урар ишқ ниҳон ўқ,
Найлаб бўла олғай бу дилфигор мулоҳиз.
*Хазойинул-маоний*, IVб-289.

**ДИЛФИРИБ** — 1. кўнгилни алдовчи; мафтун қилувчи, йўлдан оздирадиган:
Қадду андомим ўшолди жилвасидин, дўстлар,
Ваҳ, не дилкаш қомату не дилфириб андоми бор.
*Хазойинул-маоний*, IIб-188;
2. дилрабо, дилбар:
Бўлуб ул ганж сурат дилфирибинг,
Етиб ҳам ганжи маънидин насибинг. *Фарҳод ва Ширин*, 20.

**ДИЛФУРЎЗ** — кўнгилга шавқ берувчи, дилни ёритувчи; шодлантирувчи, дилни равшан қилувчи; ёқимли:
Илоҳи, жоми васли дилфурўзи,
Мени лабташнаға бот айла рўзи. *Муншаот*, XIII-153;
Лек ўлғуси дард сўзи кўпроқ,
Ҳангомаи дилфурўзи кўпроқ. *Лайли ва Мажнун*, 15.

**ДИЛХАРОШ** — кўнгилни тирновчи, кўнгил дардларини қўзғовчи:
Ёр базмиға чу йўл топмас Навоий, не осиғ,
Дилхарош афғону гар дилкаш тараннум айлагай.
*Хазойинул-маоний*, IIа-367.

**ДИЛХАСТА** — кўнгли дардлик, кўнгли эзилган, дили вайрон; ошиқ:
Қайси дилхастаға еткурд фароғат нўше,
Ким насиби яна юз неши бало айламади?
*Хазойинул-маоний*, IIб-405;
Ки мен дилхастаи зори балокаш,
Бурун эл янглиғ эрдим шоду дилхуш.
*Фарҳод ва Ширин*, 104.

**ДИЛХОҲ** — 1. кўнгил истаги, истак, интилиш:
Ёшунгон эмиш қаро булутқа моҳим,
Гардунни совурмоғлиғ эрур дилхоҳим. *Муншаот*, 13-106;
...Вилоятлардан келган дармондалар ҳолининг тафтиши ва аларни ризолари била узатмоқнинг ташвиши сарҳад беклари элчиси таклифининг заҳмати ва аларни дилхоҳлари била қайтармоқнинг меҳнати. *Вақфия*, 12;
2. кўнгилга яқин, кўнгил тортган:

...хожалар хонаводаси баъзи дилхоҳ элнинг маразининг юки остиға кириб, ул юкни кўтариб, мариз сиҳат топар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-36;

Чу суҳбат бўлди гарм андоқки дилхоҳ,
Санам ҳолин тафаҳҳус айлади шоҳ. *Фарҳод ва Ширин*, 199.

**ДИЛХОҲВАШ** — кўнгил истаганнамо; дил истагига мойилдек:

Кўнглум олиб будурур мақсуд ангаким ўртагай,
Буким ўзни дилситоним кўргузур дилхоҳваш.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-252.

**ДИЛХОҲЛИҒ** — ёқимлилик, мулойимлик, сертакаллуфлик:

Ўзр ила дилхоҳлиғлар айлагай,
Ҳолидин огоҳлиғлар айлагай. *Лисонут-тайр*, 43-13.

**ДИЛШИКАСТА** — кўнгли синиқ, ғамгин, маъюс:

Алар ҳазратида биров дедики, фалон киши бемордур ва хотирингиз таважжуҳи дарюза қилурки, ул бозгашт хаста, баъдазон таважжуҳи дил шикаста.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-133.

**ДИЛШОД** — хурсанд:

Эшитган ани ғамгину дилшод,
Юз завқу нишот ила тутуб ёд. *Лайли ва Мажнун*, 73б12.

**ДИМОР//ДАМОР** — тутун; ҳалокат, нобуд; ≈ **чиқар-** — ҳалок қилмоқ:

Шоҳ розин асрамоқда тилин тиймоғоннинг боши борибдур ва ғайрату сиёсат тиғи анинг ниҳодидин димор чиқорибдур.

*Маҳбубул-қулуб*, 84-85.

**ДИМОҒ** — 1, мия, бош, ақл маркази:

Зулфи занжири магар бўлғай иложим, эй ҳаким,
Ким димоғимни паришон айламиш савдо басе.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-323;

Чу Жамшид тахт уза тутти мақом,
Димоғиға йўл топти савдойи хом. *Тарихи мулуки ажам*, 507;

2. бурун:

Баргин чу мулаввас айлади бум ила зоғ,
Эмди они исламакка юз ҳайф димоғ.

*Хазойинул-маоний*, Iа-491;

3. кайфият, руҳий ҳолат, таъб; хотир:

Неча кун димоғиға солди ғурур,
Чу вақт ўлди кетмаклик эрди зарур.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-207;

Мавлоно Қабулий... чун димоғида бирор нима паришонлиғ бор... *Мажолисун-нафоис*, 104;

4. табиат, кўнгил:

Солиб жуъ меҳмон димоғиға дуд,
Анинг оши ким, тонгла пишгай не суд.

*Садди Искандарий*, 295б3;

5. орзу-истак, хоҳиш:

Айшқа тарғиб келиб ул нидо,
Боғ димоғин тар этиб ул садо. *Ҳайратул-аброр*, 182-24;

6. хаёл, ақл, ҳуш:

Сабр қўлларин шикасталик энгагига сутун этиб, заъф димоғин савдо чароғи дуди била мушавваш қилиб...

*Вақфия*, 714;

...чун огаҳ бўлди ҳаётидинториққай ва уёт дуди димоғидин чиққай. *Маҳбубул-қулуб*, 64-65;

≈ **заъфи** — кайфиятдаги ожизлик:

Димоғи заъфи қувват доғи топқай,
Муборак жисми сиҳҳат доғи топқай. *Фарҳод ва Ширин*, 94;

≈ **и мушавваш** — паришон ҳол:

Сипоҳ гарди қарортиб кун чароғин,
Мушавваш айлабон гардун димоғин. *Фарҳод ва Ширин,* 140.
≈ **и пўлод** — жаҳлдор:
Мактабдор бегуноҳ маъсумларға жафокор. Атфол азобиға роғиб ва алар таъдибиға муртакиб,
Зоти бемадоро, димоғи пўлод ва кўнгли хоро.
*Маҳбубул-қулуб,* 32;
≈ **гарм эт-** — сархуш, маст қилмоқ:
Ғазаб ул навъ гарм этти димоғин,
Ки дуди тийра қилди кун чароғин. *Фарҳод ва Ширин,* 139;
≈ **қизи-//қизиғ бўл-** — шодланмоқ:
Муғ дайрида даст берса бир лаҳза фароғ,
Ким бу муғбача ишқидин қизиғ бўлса димоғ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-753;
Чу эврулди лаболаб давр аёғи,
Қизиди базм янглиғ эл димоғи. *Фарҳод ва Ширин,* 128;
≈ **қизит-** — шодлантирмоқ, хурсанд қилмоқ:
Арз улким аввалғиси димоғларни қизитибдур, агар иккинчиси ҳам кўзларни ёрутса, ғояти лутф бўлғусидур.
*Муншаот,* XIII-95.

**ДИН** — эътиқод, бирор нарсага ишониш, дин:
Бўйла базм ичра алар ҳар бириким тутса қадаҳ,
Нақди дин бергали бир мен киби девона керак.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-183;
Чинға хатар ғамзаси тарроридин,
Динға халал турраси зунноридин. *Ҳайратул-аброр,* 177-5;
≈ **аҳли** — диндорлар, худога ишонганлар:
Кўйи ул дайрки дин аҳлини айлаб кофир,
Қоши ул дайрда бу куфр элига меҳроб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-48;
Шайх дайр асҳобига имдод этиб,
Гарчи дин аҳлига хижлатлар етиб. *Лисонут-тайр,* 76-16;
≈ **тарк эт-** — динсиз бўлмоқ, диндан чиқмоқ:
Бода ичмак, ринду маст ўлмакни ҳам,
Тарк этиб дин, бутпараст ўлмакни ҳам. *Лисонут-тайр,* 85-20.

**ДИНИЙ** — динга мансуб, динга оид:
Мударрис... керакки, ...диний улум билса ва яқиний масоил элга таълим қилса. *Маҳбубул-қулуб,* 24-25.

**ДИНОР** — 1. олтин танга, олтин пул; пул бирлиги:
Майли жамъ айларға динору дирам,
Ул сифат ғолибки Ҳотамға карам. *Лисонут-тайр,* 113-16;
Лек лаънат ангаки қул бўлғай,
Хоҳ динору хоҳ дирҳамга. *Арбаин,* XV-57,
2. қип-қизил, яшноқ:
Чаман ҳусни динор агар донгдур,
Ки бечора булбулға гулбонгдур.
*Садди Искандарий,* 298*а*10.

**ДИНПАРВАР** — дин ҳомийси:
Хожаи динпарвари олий насаб,
Ким отиға Порсо эрди лақаб. *Лисонут-тайр,* 133-6.

**ДИРАМ** — дирҳам, танга; кумуш танга:
Кўнгул тошлар қаросин доғларким қўйди ғам ҳар ён,
Жунун ифротидин девона сочқондек дирам ҳар ён.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-504;
Берсалар беш-ўн дирам, ғаввоси дун,
Баҳр ичра солур ўзни сарнигун. *Лисонут-тайр,* 59-4.

**ДИРАМСАНЖ** — пул ўлчовчи:
Қосиб кунжи кафи зар олгинчи эрур,

Икки қўли мезони дирамсанжи эрур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**ДИРАФШ** — байроқ:

Бинафш айлабон шадда бирла дирафш,
Саманд узра баргуствон ҳам бинафш.

*Садди Искандарий,* 261б6.

**ДИРҲАМ** — танга, тийин:

Бировдин бировга етишмай ғаме,
Кишидин киши олмайин дирҳаме.

*Садди Искандарий,* 274а2.

**ДИРОЯТОСО** — ақлу дониш, билим берувчи:

...ҳидоят авроқлари бидоятин ва дироятосо сабақлари ниҳоятин ул кимё ҳамда ва жавоҳир шукри била мунаххас ва мунаввар қилурлар. *Вақфия,* 714.

**ДИРЪ** — зireҳ, совут:

Ҳирз қолқони, дуо диръи недур, эй порсо,
Чун бало тоши ёғар, мен телбан урён сари.

*Хазойинул-маоний,* Іб-647.

**ДИСОР** — сўз бирикмасида *мўл, сероб, тўлиқ* маъноларини англатади; **буқаламун дисор** — ўзгарувчан, саботсиз, вафосиз:

Сипеҳри дун шиор жуз талаввун ва рангомезлиқ ва рўзгори буқаламун дисор ғайри дуранглик ва ҳийлаангизлик эрмас учун... *Муншаот,* XIII-90;

**хилофат дисор** — буюк мансаблик, олий мартабали, чексиз даражали:

Ҳаттоким, ҳазрати салтанат шиор, хилофат дисор Султон Бадиуззамон мирзо... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708.

**ДИФИС** — аруз термини:

Ва сариъи матвий ва жадиди махбун ва мақбуз ва қарийби макфуф ва матвий ва хафифи дифис ва мақбуз...

*Мезонул-авзон,* XIV-145-146.

**ДИЯТ** — хун баҳо, хун олиш, бировни ўлдирганлик учун тўланадиган қон баҳоси:

Ишқ тиғи қилса юз минг қатли ом,
Не қасосу не дият, не интиқом. *Лисонут-тайр,* 92-18;
Ўлган ўлса ўзимга тиғ урай,
Диятиға ўзимни ўлтурай. *Сабъаи сайёр,* 27б4;

**ҳукми дият** — олий жазони пул, молга алмаштириш:

Қози ўлуб адл ҳаримиға хос,
Қилди равон ҳукми дият ё қисос. *Ҳайратул-аброр,* 78-6.

**ДИҚҚАТ** — 1. ингичкалик; нозиклик:

Шоҳлар нодири атвор ичра,
Нуктау диққату ашъор ичра. *Хазойинул-маоний,* IVб-441;
Юзига бериб зеб санъат била,
Солиб зулфиға тоб диққат била.

*Садди Искандарий,* 241а7;

2. синчковлик, эътибор, нозик табълик:

Саййидзодаи Муншиӣ — табъида хейли диққат бор.

*Мажолисун-нафоис,* 120;

...фалонеким, табъининг диққат ва латофати жонбахшлиқда Масиҳосо эрур... *Муншаот,* XIII-110;

3. ўта ҳушёрлик:

Шаҳ бу хазойинға чу ҳозир бўлуб,
Диққат ила барчаға нозир бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 54-23;

4. эҳтиёт:

Ки ҳар неча ким диққати бордур,
Талаффуз аро лакнати бордур. *Садди Искандарий,* 323б15;

5. тушуниш ҳаддан ташқари қийин бўлган мазмун:
Диққат аро фикри қаёнким кетиб,
Нуктаи мавҳумни юз қисм этиб. *Ҳайратул-аброр,* 53-26;
≈ **шиор** — синчков, чуқур мулоҳазали:
Ва зарофат осор шуаро ва диққат шиор зурафоки, Паҳлавоннинг борча вақт мусоҳиби эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537;
≈ **и гиреҳнок** — чигалланган нарса, кўп уриниш керак бўлган нарса:
Сарриштаи диққати гиреҳнок,
Ҳар бир гириҳида юз дурри пок. *Лайли ва Мажнун,* 56*а*14;
≈ **тут-** — эътибор қилмоқ, синчиклаб қарамоқ:
Ки ҳар қилғанға ҳужжат ҳам тутарсен,
Бу ҳужжат ичра диққат ҳам тутарсен.
*Фарҳод ва Ширин,* 7.

**ДИҚҚАТЛИК//ДИҚҚАТЛИҒ** — нозик, чуқур маъноли, мазмундор:
Алар макри таърифида кўп улумда доно ва кўп диққатлиғ ҳукамо китобларин тасниф этибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 59;
Бойсунғур Мирзо — табъи диққатлик ва зеҳни жавдатлиқ.
*Мажолисун-нафоис,* 206.

**ДИҚҚАТПЕША** — ҳар бир нарсага эътибор билан қарайдиган:
Бу диққатпеша ва зарофат андеша азизлардин агарчи баъзи ажал майидин маст ва бехабардурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 170.

**ДИҚҚАТСОЗЛИҒ** — чуқур қарайдиган, қаттиқ эътибор берадиган:
Ул ҳумоюн табънинг бу навъ диққатсозлиғ ва нуктапардозлиғларини сипеҳр дабири йиллар битиса тамом этмас.
*Мажолисун-нафоис,* 255.

**ДИҲ** — берадиган:
Турку мўғул қуллари хонлар онинг,
Мулкдиҳи мулкситонлар онинг. *Ҳайратул-аброр,* 39-4.

**ДОВ** — шатранж, қимор каби ўйинларда янгидан юриш ёки бошлаш навбати, қиморга пул тикиш:
Ва мутааххириндин икки оламни бир дов била ўйнағон муқаммир шевалар покбози ва ишқ дайри фаносида ҳақиқат бодасидин маст риндлар ҳамзори шамсул-миллати вад-дин Хожа Ҳофиз Шерозийдур. *Маҳбубул-қулуб,* 94.

**ДОВАР** — шоҳ, ҳоким; ҳаким:
Доваро, Хисраво фалак жоҳо,
Сарфарозо шаҳо, шаҳаншоҳо. *Сабъаи сайёр,* 204-10;
Эшитгач тунд ўлуб доройи довар,
Ғазабдин қилмади ул сўзни бовар. *Фарҳод ва Ширин,* 138.

**ДОВУДИЙ** — музикада бир куй номи:
...қироат гулшанининг Исавий нафас андалиби хуш алҳонлари ва тажвид равзасининг Довудий нағма фохтаи ширин адолари ҳар кун... *Вақфия,* 10.

**ДОВУДОСОР** — Довуд пайғамбар сингари:
Илтимос улким, ҳарён Хизрвор қадам урса хужаста мақдамини боиси нишот ва сурур билгайлар ва ҳар қайда Довудосор дам урса, дамини мужиби инбисот ва ҳузур тасаввур қилғайлар. *Муншаот,* XIII-153.

**ДОД** I — арз, фарёд:
Эй золи замона, доду фарёд,
Атфолингга неча зулму бедод. *Лайли ва Мажнун,* 67*а*8;
Чун бўлди сабур тенгри додига етар,
Собир киши охир муродиға етар. *Назмул-жавоҳир,* XV-51;

**ДОД** II — 1. инсоф, адолат:

Гударз бин Уйғур. Улуқ подшоҳ бўлди ва дод ва адл ва инсоф тариқидин чиқди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-205;
Ўтар чоғда мобайни ғарбу шимол,
Тилаб дод жамъи пароканда ҳол.
*Садди Искандарий,* 305б19;

2. арз тинглаш:
Бўлмоққа жаҳонда адлу доди,
Мундин даги кўп эса муроди. *Лайли ва Мажнун,* 58а14;
≈ **айла-** — инсоф қилмоқ, адолат айламоқ:
Мулку кишвар элига дод айла,
Адл ила иккисин обод айла. *Хазойинул-маоний,* IVа-403;
≈ **ин бер-** — бирор ишни ўрнига қўймоқ, жуда яхши бажармоқ:
Яна Хожа Масъуд Ироқий ҳам назм қилибтур ва балоғатнинг додин берибтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;
...Лақитдек маликул-калом сухангузорлар ва маъний офарин фасоҳатшиорлар пайдо бўлдилар ва ўз тиллари била назм адосининг додин бердилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 32;
≈ **иста-** — ёрдам сўрамоқ, адолат тиламоқ:
Ҳажрдин дод истадим, дединг сабур ўл, войиким
Тоза доғимға ёнар ўт бирла айларсен илож.
*Хазойинул-маоний,* Іб-111;
≈ **ол-** — ўч олмоқ, мазлумнинг шикоятини эшитиб, золимни жазоламоқ:
Тиярмен оҳу ашкимни улус бедодидин, йўқса
Олур додим алардин ушбу сарсар бирла тўфоним.
*Хазойинул-маоний,* IIІб-405.

**ДОДГАР** — адолатли, одил; арз тингловчи:
Хайли инсоннинг атоси Бул-башар,
Ким ани халқ этти ҳаййи додгар. *Лисонут-тайр,* 103-14;
Арз қилиб барчани шоҳ оллида,
Додгари мулк паноҳ оллида. *Ҳайратул-аброр,* 54-22.

**ДОДГАРЛИК** — адолатлик, одиллик, адолатпешалик; шоҳлик:
Ки берди манга додгарлик илоҳ,
Бор эрса халойиқ аро додхоҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1283.

**ДОДХОҲ** — 1. зулмдан шикоят қилувчи, адолат истовчи, даъвогар:
...ва бу муқаддима золим била мазлум ҳолидин киноят ва бедодгар била додхоҳ аҳволидин ҳикоятдур. *Вақфия,* 718;
Абулбарака... подшоҳ ҳазратиға анинг зулмидин додхоҳ кўп келган жиҳатдин маъзул бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 182;

2. арз тингловчи:
Қачон тахт анга бўлса оромгоҳ,
Ки ўз додин истар эди додхоҳ.
*Садди Искандарий,* 29а9.

**ДОЖ** — тим қора; қоп-қоронғи; ≈ **айла-** — қоп-қоронғи қилмоқ, ўта қоронғи қилмоқ:
Юзунг хуршидидин ул тун топиб хайли кавокиб нур,
Сочингнинг зулмати ул кеча тун рангини айлаб дож.
*Хазойинул-маоний,* IVб-97.

**ДОИМ//ДОЙИМ** — доимо, ҳамиша, ҳамма вақт:
...Мавлоно доим ул китобни ўзидин айирмай, ўзи била асрар эрмиш... *Насойимул-муҳаббат,* X-170;
Кўзунгни тенгри дойим шаҳ жамоли бирла ёрутсун,
Ямон кўздин сени, сендин ямон кўзни йироқ тутсун.
*Муншаот,* 139;
Висол айёми тонг йўқ очса рухсор,

Ки доим очилур гул бўлса наврўз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-119.

**ДОИМИЙ** — 1. ҳамма вақт, ҳамиша:

Ва бовужуди бу суубатлар барчадин саъброқ кўнгул рўзасидурки, ҳақ субҳонаҳу ва таолодин ўзга ҳеч нима хотирға кечмакдур ва рўзани доимий кўнгулга буюрурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-170;

2. давомли, узлуксиз давом этувчи, турғун, доимий:

Шайх Абдуллоҳ Муборак ва шайх Абу Али Сақфий била суҳбат тутубтур ва Шиблийни кўрубтур ва доимий мужоҳадаси бор эрмиш ва улум ва муомалатда комил эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-113.

**ДОИМО//ДОЙИМО** — ҳамма вақт, ҳамиша:

Хорлиғлар боши тамаъ билгил,
Доимо «азза ман қанаъ» билгил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-66;
Чун тикондин айру эрмас дойимо гул яфроғи,
Не учун олур кафи пойин кўзум мужгонидин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-468.

**ДОИМҒИ//ДОЙИМҒИ** — одатдаги, ҳар доимги, қабул қилинган:

Иноят қилиб доимғи дастур била ваҳйосор руқъалар била сарафроз қилилса, бу фақирнинг мужиби саодати дорайни бўлғусидур. *Муншаот,* XIII-113;

Мудом умидим кўзи интизор йўлида ҳайрон эрдиким, доимғи дастур била келур кишидин хабар ва бирор номадин асар зоҳир бўлғай. *Муншаот,* XIII-125.

**ДОИР** — айланувчи, доир, оид, тегишли:

Чархи доир баҳридин эл тутмасун соҳил умид,
Ким қутулмас ҳар кишиким тушти бу гирдоб аро.

*Хазойинул-маоний,* Iа-82;

≈ **айла-** — айлантирмоқ:

Соқиё, жом айла доирким, ғаниматдур ҳаёт,
Тутқусидур чун ажал косини даврон оқибат.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-78;

Айлагач доир тўқуз афлокни,
Қосир этти фаҳмидин идрокни. *Лисонут-тайр,* 3-4;

≈ **бўл-//ўл-** — **айланмоқ:**

Кема гирдоб аро бўлиб доир
Еллар ул даврада эмас соир. *Сабъаи сайёр,* 79;
Дедилар ки то доир ўлғай сипеҳр,
Сипеҳр узра то айлагай сайр меҳр.

*Садди Искандарий,* 282а8;

Даврида ҳарамнинг ўлди доир
Ер гирдида мисли чарх соир. *Лайли ва Мажнун,* 36.

**ДОИРА** — 1. айлана, тўгарак:

...пайғамбарлиқ даъвисида муъжизаси паргорсиз доира ва қалам жадвалсиз мустақим хат изҳор қилибтур.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-216;

Доира атрофидин марказга чеккандек хутут,
Тирборони фалак кўнглумга топмиш бори йўл.

*Хазойинул-маоний,* IIа-218;

2. чарх, олам тузилиши:

Доирани жуз бу сифат тузмайин,
Силсилани бир-биридин узмайин, *Ҳайратул-аброр,* 6-23;

≈ **и сипеҳр-** — осмон гардиши, дунё:

То доираи сипеҳр бўлғай,
Токим анга нуқта меҳр бўлғай. *Муншаот,* XIII-120;

≈ **и ҳақиқат** — ҳақиқат доираси:

Ул авқотда жаноби ҳақиқат мaоб, қутби доираи ҳақиқат

ва муршиди аҳли шариат ва тариқат кошифи улуми раббоний Мавлоно Шамсиддин Муҳаммад Табодгоний.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ **и ложуворд** — осмон:
Кўк ўланг атрофида ҳар гунавард,
Анжум ила доираи ложуворд. *Ҳайратул-аброр,* 48-9.

**ДОИЯ** — 1. орзу, мақсад; истак, хоҳиш, ирода:
Чун бу тариқ доияси пайдо қилибтурлар, тарк ва тажрид қилиб, Мавлоно Низомиддин суҳбатларига уланибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-137;
...бу баҳр ва қофия ва радифда шеър дегайлар, бу доия пайдо бўлуб, чун туркча алфоз била назмға илтифот қилмас эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
2. тақозо:
Рисолат мутобаатининг доияси қавий бўлур ва алардин бу сўз ноқили ҳазрати Махдумий Нурандур...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-137;
3. чақириқ, тилак изҳор этмак:
Ништар урарға чидамай хордин,
Булбул этиб доия минқордин. *Ҳайратул-аброр,* 46-1.

**ДОЙ** — 1. қур, девор сираси:
Ким барисин ер била ҳамвор этинг,
Дой аро ўлтуртунгу девор этинг. *Ҳайратул-аброр,* 178-1;
2. лой, пахса:
Чекиб ҳифзи учун даврида девор,
Қилиб дойин ҳисори оҳанинвор. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ДОЙГАР** — пахсачи:
Бўлуб ҳар дойгар гардунға пайваст,
Қолиб бел урғучи болчиғ аро паст. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**ДОЛ** — 1. далил, белги, далолат:
Чун Юсуф алайҳис-салом ул иковнинг ғойибдин оғизларига келган сўзларнинг бирини неъмат ва бирини балийятқа дол кўрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;
Бу ишга анбиёни қилди ирсол,
Ки бўлғайлар улусқа дин сори дол. *Фарҳод ва Ширин,* 26;
2. араб алифбосидаги саккизинчи ҳарф:
Оғзиға зулфи ғамидинким эрур номамда «мад»,
Бўйла «мад» тортарда онинг миму доли бирла мен.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-475;
3. севгилининг сочи, кокили, гажак:
Кокулунг элга жаҳонни тийра қилғон дуд эрур,
Ҳар сори зулфунг ики ёнида тушкан дол анга.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-15;
Кин вақтики очилиб каманди,
Дол ўрниға фатҳ зулфи банди. *Лайли ва Мажнун,* 58б4;
≈ **айла-** — эгмоқ, букмоқ:
Тушганим Мажнун била Фарҳод аёғиға кўруб,
Гаҳ танимни «нун» қилиб, гоҳе қадим «дол» айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-277;
≈ **ўл-** — белги, нишона бўлмоқ, далил бўлмоқ:
Дол ўлди димоғи заъфиға бу,
Ким шабнами бирла оқизур су. *Лайли ва Мажнун,* 20;
Дол ўлди ямон кишига қонлар сори,.
Озди кишиким, борди ямонлар сори.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34.
≈ **топ-** — йўл-йўруқ топмоқ, далолат топмоқ:
Чун истади ул тушиға таъбир,
Ўз ҳолиға дол топти бир-бир. *Лайли ва Мажнун,* 65.

**ДОЛБОЙ** — ов қушига бериладиган гўшт, бир бўлак гўшт:

Не кўкка чиқмоқ эрур долбою ўтоға била,
Қи болу пар бу эса мумкин эрмас ул парвоз.
*Хазойинул-маоний*, Iб-217.

**ДОЛУ ГУЛ** — нақш, безак; усул; устки кийимга туширилган дол шаклидаги гул:

Зулфини очмиш сабо юзига чиқмиш тоби мул,
Зулфу юзи аксидин тўниға тушмиш долу гул.
*Хазойинул-маоний*, Iб-401.

**ДОМ** — 1. тузоқ, тўр:

Ва дебтурки, қушки ердин юқори учқай, агарчи осмонға етмагай, аммо домдин йироқ бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-148;

Юзунг сунбули анбарин фом аро,
Саодат тазарви тушуб дом аро.
*Садди Искандарий*, 238а9;

2. ошиқ, мубтало:

Эй кўнгул, ёр ўзгалар домиға бўлди пойбаст,
Санга мушкил ҳолату бизга қатиқ иш берди даст.
*Хазойинул-маоний*, Iб-96;

Қўрган эл девонаю зор ўлдилар,
Ишқ домиға гирифтор ўлдилар.
*Лисонут-тайр*, 146-10;

3. душман тузоғи; макр, ҳийла; душман макрига гирифтор бўлиш:

Қўргузуб ихлос ишида ихтисос,
Сени адув домидин айлай халос. *Ҳайратул-аброр*, 123-16;

≈ у дад — зулм кўрсатиш:

Ажаб йўқки ярмоқ солар бехирад,
Қумуш банддин ром қилур дому дад.
*Садди Искандарий*, 321а8;

≈ ёй- — ҳийла қилмоқ:

Тамаввуж баҳр узаким тутмай ором,
Алар устида сунъ илги ёйиб дом. *Фарҳод ва Ширин*, 98.

**ДОМАН//ДОМОН** — 1. этак:

Тушти гўё булбул афғони муассир гулгаким,
Чок-чок этти гирибонини домониғача.
*Хазойинул-маоний*, IIб-559;

2. ҳар бир нарсанинг охири:

Тиканларким чекиб ҳар сори домон,
Дебонким бормоғил ул ён хиромон. *Фарҳод ва Ширин*, 75;

3. саҳро, биёбон:

Қим етди чу ул доманға Мажнун,
Қим сайр этиб меҳри гардун. *Лайли ва Мажнун*, 45;

**пок домон** — этаги тоза; номусли, покиза:

Оҳ ўтидин хирқани пок ўртаким, ҳар булҳавас,
Зарқ ашкидин этак юб пок домон бўлмади.
*Хазойинул-маоний*, Iб-651;

**тар доман** — номуссиз, гуноҳкор:

Васлиға кўз марҳам эрмастур, нетиб меҳроб бўлур,
Икки тар доманки тануғлуғ берурлар қонима.
*Хазойинул-маоний*, Iб-543.

**ДОМАНГИР** — ҳақини талаб қилувчи, даъвогар (*айн.* этакдан тутувчи):

Ўйла фони бўлки, домангиринг имкон бўлмағай,
Қим этак мавжуд агар йўқтур, нени тутқай илик?
*Хазойинул-маоний*, IVб-336;

≈ бўл- — тўхтатмоқ, тўсиқ бўлмоқ:

Алқисса, чун аларға ҳақ йўлининг сулуки домангир бўлуб, мулозаматдин ижтиноб зоҳир қилиб, истиғфор тариқидин кириб, арзға еткурдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

Миҳинбону била Шириннинг Фарҳодни фироқ хоро камари этагидин домангир бўлуб... *Фарҳод ва Ширин,* 126.

**ДОМАНКАШОН** — этак судраб юриш, судралиш:

Менда, ё раб, қўйма менликдин нишон,
Ўзлукунгда маҳв қил доманкашон. *Лисонут-тайр,* 203-13.

**ДОМАНФИШОН** — рақс қилувчи:

Ул оҳангдин бизни қилсанг хушон,
Ки бўлсак сарандозу доманфишон.

*Садди Искандарий,* 245б7.

**ДОМГОҲ** — ов учун тузоқ қўйилган жой; бу дунё:

Бир ниёзманд дедики, Хожа бизга имон дуоси била мадад қилсалар бўлғайки, бу шайтон домгоҳидин саломат жон элтгайбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

Висол гулшанин, эй жон қуши, кўп истарсен
Бу домгоҳ аро гўёки асру қийналдинг.

*Хазойинул-маоний,* Іб-378;

**фано домгоҳи** — ўткинчи, вақтинчали дунё тузоғи:

Ул жамоати азизлар зикридаким... алар фано домгоҳидин бақо оромгоҳиға борибдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 34.

**ДОМОНА** — чет, қирғоқ, этак:

Бу мобайн аларнинг тарабхонаси,
Бу тоғ ўйлаким Қоф домонаси.

*Садди Искандарий,* 306а14.

**ДОМОНЛИҒ** — номусли покиза; **пок домонлиғ** — тозалик, покизалик, иффатлилик:

Чун сув ичра зотима таскин бўлуб,
Пок домонлиғ манга ойин бўлуб. *Лисонут-тайр,* 59-13;
Пок домонлиғ қилибмен фан дема,
Ўзни сувда ғайр тардоман дема. *Лисонут-тайр,* 60-6.

**ДОНА** — 1. уруғ, дон:

Мазраъи ишқ ичра сочмоқ қобилият донасин,
Айлади кўк тосидин гўё қазо деҳқони кайл.

*Хазойинул-маоний,* IIб-387;

Онда бир тун қўнғали кошона йўқ
Жисми қутулмоққа суву дона йўқ. *Лисонут-тайр,* 25-7;

2. қушларни илинтириш учун тузоқ атрофига сепилган дон:

Савмдин кўнглим қуши майл этти суву донаға,
Лекин оғзин боғладим, қўрқиб ажал сайёдидин.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-259;

3. битта, ягона:

Шайхқа тасбиҳининг ҳар донаси бир қайд эрур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-538;

Холи қўёйин юзунгга ёна,
Бўстон афрузи ичра дона. *Лайли ва Мажнун,* 93б10;

4. гўзаллар юзидаги хол:

Оразу холинг гирифтори эса кўнглум, не тонг
Ким гузори йўқтур ул қушнинг бу обу донадин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-259;

5. кўз ёши:

Кўзларим донаи суйиға келур васл қуши,
Лек тутмоққа ул ой туррасидин дом керак.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-338;

6. қимор ўйинининг донаси, ошиқ:

Қадаҳқа хирқам этиб раҳн, ваҳки, субҳамни
Қимор айлагали дона айлади ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-115;

7. тиш:
...бир-бирига қовушмай ўз ҳолиға кулуб, боши кўксига тушуб, оғзи ҳуққасидин доналари тўкулуб.
*Маҳбубул-қулуб,* 150;

≈ **дона** — алоҳида-алоҳида доналар, бирин-кетин:
Меваидурким назар боғида баъзи тутти ранг,
Қатра-қатра лаългун бу дона-дона ёш аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-24;

≈ **хашхош** — кўкнори уруғи:
Минг яшар пил тонгла туғқан ёшча,
Чархи аъзам донаи хашхошча. *Лисонут-тайр,* 162-2;

≈ **соч** — уруғ сепмоқ:
Вақт ила не дона сочмоғни билиб,
Ким фараҳ қилғай гули ҳосил қилиб. *Лисонут-тайр,* 45-4.

**ДОНАЛИҚ** — тасбиҳ донаси:
Тутмадим отинг қилиб фарзоналиқ,
Сабҳа элдин осмойин юз доналиқ. *Лисонут-тайр,* 7-10.

**ДОНАНДА** — биладиган олим:
Чу сенсен жаҳон аҳли донандаси,
Улуснинг васият расонандаси. *Садди Искандарий,* 316б4.

**ДОНАПОШ** — дон сепгич:
Дегил дуддин шуъла дом этти фош,
Шарарлардин ўлди анга донапош. *Садди Искандарий,* 270а6.

**ДОНАРЕЗ** — дон тўкувчи, дон сочувчи:
Басе эл бўлуб том уза донарез,
Учуруб кабутар берур эрди хез.
*Садди Искандарий,* 308б8.

**ДОНГ** — ҳар бир нарсанинг олтидан бир қисми:
...бу маблағ ва миқдордин чаҳор донгини ўзи олғай, ду донгин ул икковга еткургай. *Вақфия,* 721;
...яна бир қитъа ер ва ток тутош беш ярим жериб, яна бир боғ бир жериб ва донге, яна бир қитъа ер бир жерибу чаҳор донг... *Вақфия,* 721.

**ДОНИШ** — билим, маърифат:
Эр кишига зебу зийнат — ҳикмату донишдурур,
Яхши киймак бирла хотунларға оройишдурур.
*Маҳбубул-қулуб,* 139;
Хожа Хурд... бовужуди фазлу камолу ақлу дониш ҳуляси била орастадур. *Мажолисун-нафоис,* 182;

≈ **аҳли** — илм аҳли, олимлар:
Дониш аҳли киффасида келтурур нодонни чарх
Фикри йўққим, рост келмас бу хирад мезонида.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-530;

≈ **у фарҳанг** — билим ва ақл:
Бу навъ муғбача май тутса дайр аро кишига,
Киши эмас, гар анга қолса донишу фарҳанг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-340;

≈ **тила-** — илм истамоқ:
Дониш тилаю ҳари сори гар кетгайсен,
Ҳифз айламасанг, варақ йиғиб нетгайсен.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**ДОНИШВАР** — билимдон, ўқимишли, файласуф:
Айта олмон санга, эй донишвар,
Ки бор эрди шаҳ ила ҳар кишвар.
*Хазойинул-маоний,* IVа-417;

Хожа Авҳад Муставфий — донишвар киши эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-161;

Султон соҳибқирон... ҳақойиқи маонийсини ҳеч донишварлардин яхшироқ билмади. *Мажолисун-нафоис*, 135.

**ДОНИШМАНД** — билимли, олим, доно:

Ҳар кишига иродати дуруст бўлмас эрдики, донишманд эрди ва боши ҳар кимга инмас эрди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-143;

Мир Ҳайдар Фахрёбий — сайидий эрди донишманд ва ширин такаллум. *Насойимул-муҳаббат*, XV-161.

**ДОНИШМАНДОНА** — билимдонларча:

Мир Ихтиёриддин... дасторин бу навъ донишмандона чирмағунча кўп захмат кўрар эркин. *Мажолисун-нафоис*, 147.

**ДОНИШНАВАРД** — билим билан етишган:

Тааммул қилиб деди донишнавард,
Ки эй барча шаҳлар орасида фард.
*Садди Искандарий*, 291б19.

**ДОНИШОГОҲЛИҒ** — билимдон, олимлик:

Баҳору йигитлик дағи шоҳлиғ,
Яна ҳикмату донишогоҳлиғ. *Садди Искандарий*, 298б10.

**ДОНИШОЙИН** — 1. билим билан ораста, донолик йўл-йўриқлари:

Яна шоҳ Арастуға қилди хитоб,
Ки эй донишойину ҳикмат маоб.
*Садди Искандарий*, 254а8;

2. тилак, истак:

Қилиб донишойин дуо ибтидо,
Дуодин сўнг этти бу янглиғ адо.
*Садди Искандарий*, 295б12.

**ДОНИШОМЎЗ** — билимдон:

Ким Омир элида Қайси бадрўз,
Бу ҳайдаки эрди донишомўз. *Лайли ва Мажнун*, 68а5;

Қўпуб олинда чун ер ўпти Фарҳод,
Ҳакими донишомуз этти бунёд. *Фарҳод ва Ширин*, 85.

**ДОНИШПАРВАР** — илм ҳомийси:

Миҳинбонуки донишпарвар эрди,
Билик аҳлиға шоҳу сарвар эрди. *Фарҳод ва Ширин*, 128.

**ДОНИШПУЖУҲ** — илм таржимони:

Деди ҳикматомўзи донишпужуҳ,
Ки бу бобда сўз демиш ҳар гуруҳ.
*Садди Искандарий*, 308б14.

**ДОНИШҚАРИН** — билимни ўзлаштирган олим:

Жавобни топиб шоҳи донишқарин,
Деди нуктавар жониға офарин. *Садди Искандарий*, 111.

**ДОНО** — билимдон, ақлли, донишманд, хирадманд:

Оз-оз ўрганиб доно бўлур, қатра-қатра йиғилиб дарё бўлур.
*Маҳбубул-қулуб*, 145;

Доноға такаллуф тўни киймак қиндур,
Ҳар чини сори оразида бир чиндур.
*Назмул-жавоҳир*, XV-44;

≈ **и зоҳид** — зоҳидлар доноси:

Сени саййиди пок, донои зоҳид,
Дедим, эй улусқа сўзунг фитна солған.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-636;

**фан донолари** — олимлар:

Мавлоно Муҳаммад Номий... фан донолари бу таҳайюлин банг хаёлотиға ҳамл қилдилар. *Мажолисун-нафоис*, 156;

≈ **и офоқ** — ягона билимли:

Скандар ки донои офоқ эди,

Билик ичра офоқ аро тоқ эди.

*Садди Искандарий,* 251*а*9;

≈ **бўл-** — донишманд бўлмоқ, олим бўлмоқ:

Ким ақл йўлида тутса маъво охир,
Тонг йўқ эл ичинда бўлса доно охир.

*Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ДОНОВАШ** — доносифат:

Тилаб бир неча доноваш кишини,
Саранжом эттилар доно ишини. *Фарҳод ва Ширин,* 87.

**ДОНОЛИҚ//ДОНОЛИҒ** — билимдонлик, оқиллик:

Жаҳон мулкини олди чун Ардашер,
Тавоноу доно шаҳ эрди далер.
Уларда на нафъ этти донолиғи,
На дафъ айлай олди тавонолиғи. *Тарихи мулуки ажам,* 516;

...ва ул ҳазрат камоли донолиқ ва вуқуф ва тавонолиқ ниҳоятидин бу фан асҳобиға ва бу фазл арбобиға таълимлар бериб ва талқинлар қилиб... *Муҳокаматул-луғатайн,* 37;

Соқиё май берки, бу дайри кўҳан авзоида,
Бўлди ўз нодонлиғимни англамоқ донолиғим.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-243.

**ДОНОВАР** — доно, билимли, олим:

Туттилар ҳиндуйи нофаржомни,
Ҳашвлиғ доновари айёмни. *Лисонут-тайр,* 41-10.

**ДОР I** — 1. ёғоч:

Ва ҳамул учурда бир карвон ул чоҳ бошиға тушуб, чоҳға дор солиб, Юсуф алайҳис-саломни чоҳдин чиқардилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;

2. дор:

Айнул Қузот тил шарафидин Масиҳ гуфтор бўлди ва Ҳусайн Мансур тил суръатидин дорға сазовор.

*Маҳбубул-қулуб,* 126;

Тутуб Фарҳодни ғадр айлаб оғоз,
Тикиб дор ўлди аввал кийнапардоз.

*Фарҳод ва Ширин,* 168.

**ДОР II** — ҳовли, уй-жой, макон:

Ҳам каҳфи кифоятингни дор айла манга,
Ҳам дурри иноятингни нисор айла манга.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-741;

≈ **и бақо**//≈ **ул-бақо** — мангулик уйи, абадият; нариги дунё:

Ва Яъқуб алайҳис-салом Ийзнинг ғурбати айёмида... неча вақт рисолат амриға машғул эрди, то дори бақоға борди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;

Чунки бу дорул-фанодин қилди азм,
Равзаи дорул-бақоға тузди азм. *Лисонут-тайр,* 138-11;

≈ **и фано**//≈ **ул-фано** — фонийлик уйи, бу дунё:

Беш кун бу дори фано тириклигига масрур ва давлатиға мағрур бўлмамоқ керак. *Маҳбубул-қулуб,* 151;

Жамолу зийнату зебу сафода,
Бўлуб юз essentials ончаким дори фанода. *Фарҳод ва Ширин,* 207;

≈ **ул-амон** — саломатлик уйи, омонлик жойи, тинчлик ва осойишталик макони:

Ғаму андуҳ яъжужиға ҳар девор саддедур,
Фано майхонасидек топмадуқ дорул-амон ҳаргиз.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-185;

≈ **ул-мулк** — марказ, пойтахт:

Луҳрасп бинни Авранд Кайковуснинг инисининг ўғлидур. Дорул-мулки Балх эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 510;

Дағи ул кун сўнграки сен бўлмасанг булар ичин-аро муно-

заат қилиб, сенинг дорул-мулкунггаким, Румдур, тааррuz кечрак қилғайлар. *Тарихи мулуки ажам,* 514;

≈ **ул-хилофат** — шоҳ даргоҳи, шоҳ маҳкамаси:
Бир кун ўтуб дорул-хилофат сари,
Ўйлаки ҳақ раҳмати офат сари. *Ҳайратул-аброр,* 136-8;

≈ **ул-қазо** — ҳукм уйи; қозихона:
Аввалги эрур котиби дорул-қазо,
Иш анга ношаръға бермак ризо. *Ҳайратул-аброр,* 132-4;

≈ **ул-қасос** — қасос оладиган дунё; бу дунё:
Тийғ сурмай нетсун ул қотилки турмай икки кўз,
Қонима дорул-қасоси ишқ аро бўлди гувоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-527;

≈ **ул-ғурур** — бу олам, бу дунё:
Манъ этган замон тарки дорул-ғурур
Ки бўлди мақолин бу дорус-сурур.
*Садди Искандарий,* 32;

≈ **ул-ҳаводис** — ҳодисалар уйи; дунё, олам:
Дунё дорул-ҳаводисдур ва анга кўнгул боғламоққа ғафлат боисдур. *Маҳбубул-қулуб,* 127;

≈ **ул-ҳуффоз** — қорихона, қуръонни ёдлатиладиган жой:
Ва гунбазни «Дорул-ҳуффоз» дейилди. *Вақфия,* XIII-171;

≈ **ус-салом** — тинчлик жойи; у дунё, жаннат:
Ул бирига вайл эви бўлди мақом,
Зумраи исломға дорус-салом. *Ҳайратул-аброр,* 65-4;
Субҳ андин хилватимға нафҳаи руҳул-қудус,
Шом мундин кунжи фақрим равзаи дорус-салом.
*Хазойинул-маоний,* IVа-235;

≈ **ус-салтанат** — пойтахт, марказ:
Ҳирот дорус-салтанасида ҳар не мустағал ва даконин ва боғ ва ер ва коризким, ул ҳазрат овони давлатида бу фақирнинг мулки эрди. *Вақфия,* XIII-172;
Аҳмад Ҳожибек.... Ҳирот дорус-салтанасида ўн йилға яқин ҳукумат қилди. *Мажолисун-нафоис,* 181;

≈ **ус-салх** — кушхона, мол сўйиладиган жой:
Ҳар кун ўз нафси бирла разм айламак,
Доғи дорус-салхқа азм айламак. *Лисонут-тайр,* 106-8;

≈ **ус-сурур** — шодлик уйи, хурсандлик маскани; жаннат:
Ҳоло бу фано дорул-ғуруридин бақо дорус-сururиға интиқол қилибдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 4;

≈ **уш-шифо** — шифо топадиган жой; шифохона:
Майи лаълингдин улким бўлди ранжур,
Анго доруш-шифо майхона бўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IVб-580;
Мавлоно Байзоий... доруш-шифода муҳофизатин қилғандин сўнгра сиҳат топиб яна Ҳисорға борди.
*Мажолисун-нафоис,* 193;

≈ **ул-фанодин азм қил-//дори фанодин интиқол ўл-** — **ўлмоқ,** вафот этмоқ; фоний дунёдин кўчиб кетмоқ:
Чунки бу дорул-фанодин қилди азм,
Равзаи дорул-бақоға тузди базм. *Лисонут-тайр,* 138-11;
Хуш ул риндики, борғай кулбадин гулшанға борғандек,
Бақо мулкига чун дори фанодин интиқол ўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IVб-585;
Чу ул айлади тарки дори фано,
Фироқида ўғлига эрди ано. *Садди Искандарий,* 253б1.

**ДОРАНДА** — хабарчи, хат ташувчи, элчи, чопар:
Ул бобда иноятни кам қилмай, дорандани ботроқ узотурға мулозимлар ҳокимдурлар. *Муншаот,* XIII-135;

...Доранда мутаважжиҳ учун дуо била ўзни муборак хотирға бермак вожиб кўрунди деб, қуллуқ дуо била арзадошт битилди. *Муншаот,* XIII-116.

**ДОРИ-** — 1. ҳозир бўлмоқ, келмоқ:

Аммо Бобо Хушкелди бўлур кентга доримайдур. *Насойимул-муҳаббат,* 15-163;

Ва ҳазрат муъжизасидин мулкига завол дориб, Шеруяки анинг ўғли эрди маъмур бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 523;

2. йўлиқмоқ, дучор бўлмоқ:

Ҳар соликкаким бу мақом дориғай ва хилқати риёзат нури била нафсоният лавсидин ориғай. *Маҳбубул-қулуб,* 68.

**ДОРОПАРАСТ** — шоҳпараст, подшопараст; шоҳга содиқлар:

Гуруҳики доропараст эрдилар,
Анинг ҳукмиға зердаст эрдилар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1357.

**ДОРОФАР** — ҳоким, шавкатли шоҳ:

Қўюб шоҳи дорофар оллиға юз,
Не дорофар Искандар олиға юз. *Садди Искандарий,* 273а2.

**ДОРУ I** — дори, илож:

Дору дардға мувофиқ тушти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

Бу базм аҳли нифоқидин торицмиш кўнглум,
Эзиб беҳуш дору тут манга етганда давроннинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-377;

Ҳамул водида бир гул узди хушбў
Сепиб барги аро бехуш дору. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ДОРУ II** — ўқ-дори, порох:

Чун доруға ўт этти тутти ҳаво,
Қилурға улус меҳнатиға даво. *Садди Искандарий,* 273а7.

**ДОРУГИР** — талаш, тортиш:

Гар ул олам ўлди тузуб доругир,
Бу олам берур истаса бир фақир.
*Садди Искандарий,* 319б20.

**ДОРУЛ-АМОН** — тинчлик уйи, тинч ва осойишталик жойи:

Навоий айлади дорул-амони майкадани,
Ки берди даҳр ғамидин анга омон бода.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-554.

**ДОРУХОНА** — дорихона, аптека:

Доруҳонаси бор эрди ва иши тартиб ва низом била эрди ва қалин муридлиғ ва яхши муомалалиғ, даъвиси бор эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-102.

**ДОРУҒА** — шаҳар тартибини назорат қилувчи миршаб, бош миршаб:

Яна улким, шаҳр доруғасидин беклар била Хожа Фалон андоқ соҳиб вуқуф бўлсаларким, жузвий ишдин куллий имдод тиламасалар. *Муншаот,* XIII-131;

Мавлоно Риёзий... яна доруғадин қаён қочиб борғанин киши билмас. *Мажолисун-нафоис,* 119.

**ДОРУҒАЛИҚ** — шаҳар амалдори лавозими, доруғалиқ мансаби:

Бири топти доруғалиқ ишратин,
Бири урди сарҳад сори навбатин. *Вақфия,* 716.

**ДОС** — ўроқ:

Ғам мазраъида кўнглуму ул қош хаёли,
Деҳқонки мудом асрағай ўзи била досин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-267;

Бўлуб ҳар панжанинг тирноғи беш дос
Ки ҳиддат ичра ҳар дос ўлғай олмос. *Фарҳод ва Ширин,* 37;

**меҳнат доси** — машаққат, меҳнат азоби:

Ҳар сўнгак ёнимда қасди умр этар, ваҳ, хушам,
Борму имконим, қутулғай мунча меҳнат досидин.
*Хазойинул-маоний,* 16-456;

**амал досини тут-** — яхши эзгу амаллар билан безанмоқ:
Ўрмоқда амал заръи досини тут,
Иблис бу йўлда ақл васвосини тут. *Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ДОСТДОРИ** — даллол, ёрдамчи:
Не даврида хайли достдори,
Не олида сарви гул узори. *Лайли ва Мажнун,* 64б11.

**ДОСТОН** — 1. достон; тарих; ҳикоя; қисса:
Бу достон доғи эллик-олтмиш байт борким, барчасин битмак мужиби итноб бўлур учун бас қилилди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706;
Ишқдин жаҳон ичра, афғонидин калом ва кўю-кўчада бу достондин паём. *Мажолисун-нафоис,* 226;

2. айтиш, шуҳрат:
Келиб ҳадди шарқида бир найситон,
Ки васфида камдур неча достон.
*Садди Искандарий,* 283б6;

**хатми достон** — ҳикоя охири, хотимаси; достон тугалланиши:
Алар «Хираднома и Искандарий»даким, «Ҳафт авранг»нинг еттинчи дафтаридур, китоб хатми достонин чун сурубтурлар, сўз хотимасини бу ерга еткурубтурларким...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705.

**ДОСТОНГУСТАР** — достон айтувчи, ҳикоячи:
Алқисса Паҳлавоннинг борча навъ ишларининг хушлуғи баёнида ва ҳар тавр сийрат ва суратининг дилкашлиғининг шарҳида забонварлар тили қосир ва достонгустарлар нутқи ожиздур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535.

**ДОФЕЪ//ДОФИЪ** — қайтарувчи, даф қилувчи, йўқотувчи:
Гиёҳ анда туман минг барча нофеъ,
Ададсиз ранжға ҳар қайси дофеъ. *Фарҳод ва Ширин,* 83;
Ғайри сандал исики нофеъ ўлуб,
Бошининг оғриғига дофеъ ўлуб. *Сабъаи сайёр* (Хамса), 1129;

**дардға дофеъ** — дардни аритувчи, қайтарувчи:
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, гоҳ-гоҳ илтифот қилиб йибарилган иноятномаким, мутолааси фурқат дардиға дофеъ... эрди. *Муншаот,* XIII-138;

≈ **и газанд** — зарарни қайтаргувчи:
Сабр аччиғдур, аммо судманд; қаттиғдур, аммо дофеъи газанд. *Маҳбубул-қулуб,* 77;

≈ **и савдо** — зерикишни қайтарувчи:
Ким, керак қилмоқ ўйла иш пайдо,
Ким ул иш бўлса дофеъи савдо. *Сабъаи сайёр,* 73-22.

**ДОХИЛ** — дахлдор, тегишли:
Булар боиси барча нафсоният,
Ки анда эмас дохил инсоният. *Маҳбубул-қулуб,* 52;
Мавлоно Руҳий Ёрзий Хуросон афозилининг дохилидур.
*Мажолисун-нафоис,* 18;

≈ **и мулк** — мамлакат таркибига кирувчи қисмлар:
Дохили мулкунг ичинда юз кишвари Рум,
Тобеъ сипаҳинг хайлида юз қайсари Рум. *Муншаот,* XIII-121;

≈ **и Чин** — Чин ичкариси:
Ки ул ерда ким дохили Чин эди,
Рисолатқа бу навъ ойин эди. *Садди Искандарий,* 289б20;

≈ **бўл-** — кирмоқ:
...ҳазрати Шайх Фаридуддин Аттор битиган «Тазкиратул-ав-

лиё»дин баъзи кибори машойихким, «Нафаҳотул-унс»ға дохил бўлмайдур эрди, ҳар қайсини муносиб маҳалда дохил қилдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

Парда ёй роз асрау дохил бўл ушбу базм аро,
Ким эрур хориж агар бепарда овоз айласанг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-365;

≈ **қил-** — 1. киритмоқ, қайд этмоқ:
...ва ҳазрати Шайх Фаридуддин Аттор битиган «Тазкиратул-авлиё»дин баъзи кибори машойихким, ...ҳар қайсини муносиб маҳалда дохил қилдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

2. ичмоқ:
Бир неча журъани баданға дохил қилиб, бир неча қатрани ондин хориж этма. *Маҳбубул-қулуб,* 156.

**ДОШ** — хумдон, оҳак, сопол идишлар пишириладиган ўтхона:
Сафол чўчак ҳар дошдин минг чиқар, қиймати бир дирамдин ортуқ эмас, ва кунда юз синса киши ҳайф демас ва таассуф емас. *Маҳбубул-қулуб,* 137;

Дуди оҳим дош дудидекму равзандин чиқар,
Ё солибтур фурқатинг бу кулбаи аҳзонға ўт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-100.

**ДОШГАРЛИК** — кулолчилик:
Ва Шайх Иброҳим Ожарий ҳишт улабтурур ва Мирчаи сафолфурушки, Хуросон элининг пири эрмиш, дошгарлик қилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* 15-68.

**ДОШХОНА** — ғишт, сопол ва бошқа асбоблар пиширадиган хумдон:
Дуди оҳимким чиқар уй тунглукидин бутрабон,
Дошхона айламиш бу кулбаи аҳзонни дуд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-186.

**ДОЯ** — энага:
Доя ки бу ишқи пок кўрди,
Ул шуълаи сўзнок кўрди. *Лайли ва Мажнун,* 66б20;

Лайлию Ширинға ҳам айла гаҳи илтифот,
Бекага чун йўқ гузир уй қизила доядин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-493;

≈ **и жигарсўз** — **ичкуяр энага;**
Англаб эди дояи жигарсўз,
Ҳамул неча маҳрами ғамандўз. *Лайли ва Мажнун,* 71а2.

**ДОЯГОНА** — энагаларча:
Етқурдию ётти доягона,
То тонгла не ўйнағай замона. *Лайли ва Мажнун,* 67а7.

**ДОҒ I** — **1. белги, нишона, из, асар:**
Сариғ яфроғ узаким ўлтуруб зоғ,
Бўлуб андоқки сориғ лолада доғ. *Муншаот,* XIII-91;

Агар нафс этса майли лолау боғ,
Юзин нун нуқтасидин айласам доғ. *Вақфия,* XIII-161;

2. ҳасрат, алам, ҳижрон; муҳаббат жафолари:
Ҳам онинг ёди била боғ ичрамен,
Ҳажридин юз дард ила доғ ичрамен. *Лисонут-тайр,* 42-2;

Ўт узра не эрди қуймоғинг ёғ,
Куйганга не эрди қўймоғинг доғ. *Лайли ва Мажнун,* 64а8;

3. афсус:
Азмида ул қавмға доғ узра доғ,
Қатъида бу хайлға боғ узра боғ. *Ҳайратул-аброр,* 4-25;

4. доғ, жуда қайнаган, қаттиқ қизиган:
Эй Навоий, тўкма ўтлуғ кўнглунг узра ашкким,
Ўртанур кўпроқ куяр ҳолатда қуйсанг ёғ доғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-303;

5. куюкли, куйган жон (баданда):

Захмдур лола киби доғларинг дудидин,
Ханжари ишқ шаҳиди уза қонлиғ кафани.

*Хазойинул-маоний*, IIб-589;

Томуғ ўти била аҳли азоб жониға доғ
Эмас фироқ ўти бирла доғи ҳижрондек.

*Хазойинул-маоний*, Iа-256;

≈ **доғ** — булғанган, жуда пичраган:

Баски қуйдунг кўксума кўнглумни олған чоғ доғ,
Жисмим ўлмиш хирқам ул янглиғки майдин доғ-доғ.

*Хазойинул-маоний*, IIб-303;

≈ **куйдур-** — қизитилган нарса билан юзга хол қўймоқ:

Нилдин холу алиф юз узра то нақш айладинг,
Доғ куйдурмак ишим бўлмиш, алиф кесмак фаним.

*Хазойинул-маоний*, Iб-415;

≈ **қўй-** — куйдирмоқ; азоб бермоқ, қийнамоқ, ўзига мафтун қилмоқ:

Васл аро аҳбоб ила ул золим онга қўйди доғ,
Ким ул ўтқа тўзмагандин доғи ҳижрон истадим.

*Хазойинул-маоний*, IVб-439.

**ДОҒ** II — тоғ:

Эй Навоий, телба кўнглум итти, эмди истамон,
Неча доғу даштдин истаб кетургаймен они.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-604.

**ДОҒУЛИЙ** — алдамчи, фирибгар, айёр:

Булардин кимки дер ўзин валийдур,
Агар қилсанг яқин, бир доғулийдур. *Маҳбубул-қулуб*, 43.

**ДУ** — икки:

Барча кундуз гули нуҳуфта киби,
Кеча лекин маҳи ду ҳафта киби. *Сабъаи сайёр*, 5-21.

**ДУБДУРУН** — тўпалон, солишиш:

Тизгиниб, ўйлаким қуюн айланиб, ўйлаким тутун,
Рахши солиб чу дубдурун, хайли балони қўзғатиб.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-60.

**ДУБОРА** — икки марта:

Шаҳ билиб чун наззора этти ани,
Оздурур деб дубора этти ани *Сабъаи сайёр*, 126-21.

**ДУГОНА** — жуфт:

Йўқ, йўқ, дема они икки дона,
Ул дона эмас эди дугона. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 860.

**ДУД** — 1. тутун:

Кўнгул ҳароратин англатти оҳи дардолуд,
Уй ичра ўт эканин элга зоҳир айлар дуд.

*Мезонул-авзон*, 52;

Ки аждар қилди жисмин оташолуд,
Замона деви солди бошига дуд. *Фарҳод ва Ширин*, 93;

2. оҳ, оҳу нола:

Оташин юзлук муғаннийки, халқидин мулойим суруд чиқарғай, ҳол аҳлининг куйган бағридин дуд чиқорғай.

*Маҳбубул-қулуб*, 35;

3. саросима, пушаймон:

Ўз қилған ишининг қабоҳати хотирига келиб, дуд бошиға ошти. *Муншаот*, XIII-94;

4. тўзон:

Фалакни анингдек тутуб дуду гард,
Ки пинҳон бўлуб гунбази ложуворд.

*Садди Искандарий*, 260б8;

5. зулм:

Фалак машъали кўкдин ўлган нигун,
Замона бўлуб дудидин қийргун.

*Садди Искандарий,* 260б21;

6. хиралик:

Ҳар тийра саҳоб зулмат андуд,
Гардун уза ишқ ўтидин дуд. *Лайли ва Мажнун,* 59-9;

7. ғам, алам:

Ғам дўзахининг бухори уди,
Оташкадаи фироқ дуди. *Лайли ва Мажнун,* 69а11;

≈ **и гуноҳ** — исён тутуни:

Тийра эса ҳар неча дуди гуноҳ,
Билки сурар они шаҳид урған оҳ. *Ҳайратул-аброр,* 161-22;

≈ **и оҳ** — ўтли оҳ, фироқ машаққати:

Ногаҳон кўз солди тортиб дуди оҳ,
Бир тарафким базм тузмиш эрди шоҳ. *Лисонут-тайр,* 169-20;
Дуди оҳимдин шарарлар бўлса кўнглум ўтидин,
Олами ишқ ичра они анжуми гардун денгиз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-217;

≈ **и ғазаб** — ғазаб оҳи, фироқ ўти:

Қаҳре ўти чекса чу дуди ғазаб,
Ҳар шарари юз йил ўлуб зузанаб. *Ҳайратул-аброр,* 50-8;

≈ **и ҳижрон** — фироқ ўти, айрилиқ азоби:

Байтул-аҳзонининг тийралигидин дуди ҳижронидин дегани...

*Мажолисун-нафоис,* 227;

≈ **и чиқар** — тутун чиқармоқ: хурсанд қилмоқ, кайфини кўтармоқ:

Абётиға маъни оташолуд,
Назми чиқариб димоғидин дуд. *Лайли ва Мажнун,* 73-13;
Шуълаи ораз ила муғбачалар,
Дайр аро дуд бошимдин чиқариб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-71.

**ДУДА** — 1. куя, қурум; тутуннинг иси:

Эй Навоий, не ажаб гар назмим элни йиғлатур,
Ким ёзилмиш ҳажр ўтининг дудасидин дафтарим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-414;

Дема кул, ғам туни шамъиға дуда,
Қарориб олам олиб они суда. *Фарҳод ва Ширин,* 163;

2. уруғ, авлод:

Тут онгаким, эрур иш огоҳи,
Мафхари дудаи Мироншоҳий.

*Хазойинул-маоний,* IVа-417;

3. тонгдаги қорайган вақт:

Ул чоғдин ким вароқи осмон,
Дудаға зирних қилур шустмон. *Ҳайратул-аброр,* 195-18;

4. қоронғилик нишонаси:

Қилмоқ учун тийра шафақ ҳарфини,
Шом қўшар дудаға шингарфини. *Ҳайратул-аброр,* 195-22;

≈ **и Кайқубод** — Кайқубод даргоҳи; тахт:

Тутуб ер уза шаҳи Баҳман нажод,
Учуб машъали дудаи Кайқубод.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1108.

**ДУДЛИҒ** — оҳу нолалик, фарёдлик:

Рўбарў ҳар узви ҳар узвумға тўшдек тушмагай,
Юзи кўзгуси вале бу дудлиғ афғонға тўш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-257.

**ДУДМОН** — хонадон, оила; қабила:

То бу вақтқачаким, мулк дудмонининг тахти салтанатиға

хотам ва тожи хилофатиға сазовор ва мусаллам...

*Муҳокаматул-луғатайн,* 34;

Ва ул Турондухт сингли эрди ва акосира дудмонидин андин соҳибжамолроқ тарамайдур эрди.

**ДУДОҒ** — лаб: *Тарихи мулуки ажам,* 524.

Дудоғ устида анингдекки кўрунгай нуқта,
Холи остида ҳамул навъ кўрунмуш дудоғи.

*Хазойинул-маоний,* IVб-641.

**ДУДУКТАРОШЛИҚ** — дудук, чолғу асбобини ясаш ҳунари:
Саидзодаким, лўлига ўткангай, маймунбозлиқ ва дудуктарошлиқдин ўзга не ўргангай. *Маҳбубул-қулуб,* 159.

**ДУЗД** — ўғри:

Анга ёрманиб хуша дузди хаёл
Сипеҳр узра чиқмоғни курмай маҳол.

*Садди Искандарий,* 283-15.

**ДУКУЛДОР** — дук-дукли, дукиллаш:

Чу кўчадин қулоғим дубдурун эшитса кўнгул
Дукулдор уйлаки ул нозанин савор келур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-169.

**ДУЛУҒА** — урушда кийиладиган темирдан қилинган бош кийим, дубулға:

Қадди жавшан аро кўнглумда анингдекким ўқ,
Чаркаси дулуға ул ўқ уза пайкон янглиғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-306.

**ДУН** — 1. пасткаш, разил; хор:

Эй харобат аҳли, дунлардин мурувват истаманг,
Доғи ҳирмон жонда хушроқким арозилдин дирам.

*Хазойинул-маоний,* IIб-398;

Бу иккидин ўксук мени зори дун,
Ва лек сен ул иккидин ҳам фузун. *Муншаот,* XIII-108;

Ул уч уй элидин бири дун эди,
Агарчи тамаввулда Қорун эди.

*Садди Искандарий,* 295б2;

2. лаёқатсиз, ножинс, бузуқ феъл:

Дунки топиб илм риёсат учун,
Хилъат этиб ҳулла нажосат учун. *Ҳайратул-аброр,* 128-26;

Кўра олмасни билдик яхши гар дун,
Менинг нақшимни девор узра гардун.

*Фарҳод ва Ширин,* 193;

≈ **мартаба** — мартабаси паст:

Паҳлавон Муҳаммад Гўштигирким... ўзга фазойилиға кўра **дун** мартабасидадур. *Мажолисун-нафоис,* 136;

≈ **сифат** — пасткаш, ярамас сифатли одам:

Қовлабон кетмай халойиқ куйидин,
Балки чиқмай дун сифатлар уйидин. *Лисонут-тайр,* 46-12;

≈ **шиор** — разил ниятли, ёвуз:

Сипеҳри дун шиор жуз талаввун ва рангомезлиқ ва рўзгори буқаламун дисор ғайри дуранглик. *Муншаот,* XIII-90;

≈ **и лаим** — лаънати, зоти паст:

Кўп машаққатлар била дуни лаим,
Бир-бир узра жамъ айлар эрди сийм. *Лисонут-тайр,* 113-7.

**ДУНБОЛ** — дум, орқа; орқа томон:

Ҳушу сабри қолмади ўз ҳолида,
Ўзи ҳам борди алар дунболида. *Лисонут-тайр,* 169-4.

**ДУНЁ** — 1. жаҳон, олам, борлиқ:

Фард бўлким ул киши дунёда бўлмиш аҳли тарк,

Ким фано йўлида тарки аҳли дунё айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-249;

Икки дунёдин бори толибларинг,
Ғайри сендин мужтаниб роғибларинг.
*Лисонут-тайр,* 197-11;

2. бойлик:

Дунё соридин санга сурур бўлди ғурур,
Бу борча ғурур ўлди, ғурур ўлди ғурур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

Эрур косиб ҳабибуллоҳ, вале қилған фано касби,
Йўқ ул косибки дунё молу жоҳин ихтисоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-207.

≈ **у мофиҳо** — дунё ва ундаги барча нарсалар:

Йўқ чу дунёда вафо, эй сарсари дашти фано,
Гард нисён совуруб, дунёу мофиҳоға соч.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-101;

Хожа Алоуддин... улви ҳимматдин дунё мофиҳоға этак силкиб мақсуд каъбасида мунқавий бўлибтур.
*Мажолисун-нафоис,* 189;

**тарки дунё қил-** — олам ташвишларини тарк қилиб, охиратнинг ҳаракатини қилмоқ:

Мумкин эрмас эрса тарки дунё қилмоқ,
Уқбо била хушдур ани савдо қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

≈ **дин бор-//кет-//чиқ-//ўт-** — вафот этмоқ:

Шайх Аму дунёдин борғандин сўнгра ул иршод маснадиға ўлтурди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-102;

Шайхул-ислом дебтурки, Абулҳусайн Қошоний манга дедиким, Абу Усмон Мағрибий дедиким, ул кунки мен дунёдин кетсам, малойик туфроғ совурғусидурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-80;

Барчасин бу тоифаға харж қилди ва дарвеш дунёдин чиқти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-88;

Шайх етти юз тўқсон бирда шаввол ойи жумъа туни дунёдин ўтубтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-72;

≈ **арусини талоқ қил-** — дунёдан кечмоқ, дунёдин кўнгил узмоқ:

Эй Навоий, эр эсанг дунё арусин қил талоқ,
Бир йўли бўлма забун бу золи маккор оллида.
*Хазойинул-маоний,* Iа-85.

**ДУНЁДУСТ** — дунёни дўст тутувчи, бойликни яхши кўрувчи:

Бўлма дунёдўст, гар истар эсанг осудалик,
Лек ҳар не қилсалар, бўл аҳли дунё бирла дўст.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-47.

**ДУНЁЛИҒ** — дунё, бойлик, мол-ашё:

Ул дедики, аввал кўнглунгни саҳв ва ғафлатдин мужаррад қил ва ҳаводин нафсингни ва лағвдин тилингни, инак тажарруд ҳосил бўлди хоҳ дунёлиғинг бўлсун ва хоҳ бўлмасун. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**ДУНЛУҚ** — разиллик, ёвузлик; пастлик:

Гардун гаҳ манга жафоу дунлуқ қилди,
Бахтим киби ҳар ишта забунлуқ қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 6;

То ишқ шиддатида тавшалмас одамизод,
То одамилиғ ондин кетмас йироқу дунлуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-317.

**ДУНПАРВАР** — ёмон, паст кишиларни тарбия қилувчи; чарх, фалак, тақдир:

Бевафолар сори гардунға раҳм эрмас, не тонг,
Йўқки дунлар, балки йўқ гардуну дунпарварға раҳм.

*Хазойинул-маоний,* IVб-436.

**ДУНУВ(В)** — пастлик, тубанлик (мартабада):

...Чун арабий тил ва мақол била калом ва ҳиндий алфоз била музаҳрафоти нофаржом, бири ғояти шараф ва улуввн манзиладин ва бири ниҳояти наҳусат ва дунувви мартабадин орадин чиқтилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 5.

**ДУНСИРИШТ** — паст хулқ, нокас табиат:

Тушди дарёға лаими дунсиришт,
Чекти қаъриға они ул феъли зишт. *Лисонут-тайр,* 113-15.

**ДУНХИСОЛ** — пасттабиат, пасткаш; зоти паст; ёмонхулқ:

Бовужуди мунча нақд ул дунхисол,
Тўниға тикмиш эди гардун мисол. *Лисонут-тайр,* 113-9.

**ДУО** — 1. тилак, истак; худодан ёлвориб яхшилик тилаш:

Манга солим ўл деб дуо қилмангизким,
Беканмас саломатни аҳли маломат.

*Хазойинул-маоний,* IVб-83;

Чун бу янглиғ они таърифм айлади,
Эл дуосин анга таклиф айлади. *Лисонут-тайр,* 133-17;

2. талаб, мақсад:

Санга ҳам чу шогирд эди ҳам мурид,
Дуосини сендин тутармиз умид.

*Садди Искандарий,* 325б2;

3. узоқ умр тилаш:

Нафъидин эл вирди дуои жонингга,
Йамкусу фил-арзи сенинг шаънингга. *Ҳайратул-аброр,* 138-8;

4. тумор:

Манга ёзинг дуоким, ул парини кўргамен ногоҳ,
Езар чун пари кўзга аён бўлған замон таъвиз.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-133.

≈ **хатми** — яхши тилакларни адо этилиши:

Чун ки дуо хатмини айлаб қўпуб,
Уйга азимат қилибон ер ўпуб. *Ҳайратул-аброр,* 128-17;

≈ **йи хайр//хайр дуо** — бировга яхшилик тилаб қилинган дуо:

Шафқат ва марҳамат юзидин дуойи хайр билан таҳсинлар қилдилар ва хутбасининг аввалғи байти будуркимм...

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

Ва бу ҳақир борасида илтифотлари кўп эрди ва кўп қатла фотиҳа била дуойи хайр қилибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-60;

Бу ҳақир борасида кўп қатла фотиҳалар ўқуб, хайр дуоси қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-161;

**ёмон дуо** — бировга ёмонлик тилаш, қарғиш:

Нуҳ уйғониб маълум қилиб, Ҳомни ёмон дуо қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 15;

...тўртунчи — подшоҳи ислом ҳазратидаким, муборак тиллариға ёмон дуонг ўтубтур. *Муншаот,* XIII-155;

≈ **айла-//қил-** — яхшилик тиламоқ:

Мен демакни чу муддао айлаб,
Ул ижозат бериб дуо айлаб. *Арбаин,* XV-55;

Шайх Абу Абдураҳмон Суламий дебтурки, анга дедим, мени бир дуо қил. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90;

Муддао чун бари савоб эрди,
Ҳар дуо қилса мустажоб эрди. *Арбаин,* XV-55.

**ДУОГЎЙ** — дуо қилувчи, яхши тилак қилувчи, тилакдош; яқин одам; ошиқ:

Гоҳ фақр аҳлига ҳам раҳм кўзи бирлан боқ,
Ким дуогўюнг эрурлар фуқаро, эй қоракўз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-190.

**ДУР//ДУРР** I — 1. дур, йирик марварид, инжу:
Неча ганж ичра бўлса гавҳару дур,
Кўрки бордур анинг калиди темур. *Муншаот,* XIII-99;
Эй ғаминг гавҳари жону тан аро,
Икки дур янглиғ ики махзан аро. *Хазойинул-маоний,* IIб-28;
2. асарларга ишора; Фаридиддин Аттор асарига ишора:
Ул сочилган дурни бу ҳазратнинг олий исмиға вазн каффасиға қўйдум. *Назмул-жавоҳир,* 31;
Мавлоно Абдураҳмон Жомий... мусаннафотлари дуррлари зикрин қилилса, гардун баҳри андин тошар..
*Мажолисун-нафоис,* 83;
3. кўз ёши:
Шоҳ оёғиға дур сочиб кўзидин,
Борди ўпгач аёғини ўзидин. *Сабъаи сайёр,* 189-17;
Қулоғим дурри ашкинг қилса кавкаб,
Бўлурму кўзларинг дурдин лаболаб. *Фарҳод ва Ширин,* 173;
4. севги, ишқ:
Дуррум анга зеби торак ўлғай,
Иншоаллоҳ муборак ўлғай. *Лайли ва Мажнун,* 70;
5. маънолар, сўзлар:
Бу дурларки мен сочтим офоқ аро,
Нужум ўрниға чархи Нуҳ тоқ аро.
*Садди Искандарий,* 321*а*18;
Буким мактуб аро дурлар қилиб дарж,
Латиф нақди кўп айлаб эдинг харж. *Фарҳод ва Ширин,* 179;
6. фарзанд:
Мукаллал меҳр дурри бирла тожи,
Анинг бир ўзга дурға эҳтиёжи. *Фарҳод ва Ширин,* 31;
≈ **тишлар** — дур каби оқариб турган тишлар тизими:
Чу мен дур тишларинг ҳажридин ўлдум, не осиғ гар чарх
Нужум ашкини ёғдирса бошимға ўйлаким жола.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-522;
≈ **и амонат** — энг қимматли топшириқлар:
Топшурубон дурри амонат санга,
Қилди карам тожи каромат санга. *Ҳайратул-аброр,* 174-19;
≈ **и анжум//анжум дурри** — юлдуз дурдоналари:
Пардалар бир-бирига айланган,
Дурри анжумдин инжу турланган. *Сабъаи сайёр,* 39-8;
Ки анжум дуррин гар тўкар чархи куз,
Эмас бир гуҳарнинг баҳоси ҳануз. *Тарихи мулуки ажам,* 525;
≈ **и висол** — дур каби нодир висол:
Шуша олтунлар эрур дурри висолингға баҳо,
Коҳи аъзом узра эскирган алифлар ҳайъати.
*Хазойинул-маоний,* IIб-600;
≈ **и гаронмоя** — қимматбаҳо, инжу; шаҳзодага ишора:
Бу нахли баландпоя волидайнға борвар ва жаддайнга соягустар ва бу дурри гаронмоядин обоға осойиш ва уммаҳотга оройиш. *Муншаот,* XIII-141;
Ул дурри гаронмояни тенгри таоло Мирзо билан Бегим учун поянда тутсун. *Муншаот,* XIII-140;
≈ **и макнун** — яширинган тоза дур:
Боқса ул туфроқ эмас олтун эрур,
Тошлари лаълу дурри макнун эрур. *Лисонут-тайр,* 39-11;
Ҳар садқаки толеъингни маймун айлар,

Қатрангни ҳавоси дурри макнун айлар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-50;

Кийдурубон ҳуллаи мавзун анга,
Зевар этиб, юз дурри макнун анга. *Ҳайратул-аброр,* 73-19;

≈ **и маъни** — дур каби қимматбаҳо маънолар, чиройли нозик фикрлар:

Эй Навоий, сўзда маъни йўқтурур, маънида сўз,
Дурри маъни истар ўлсанг, айлагил гуфтор бас.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-129;

≈ **и мақсуд** — интилишга сабабчи бўлган нарса:

Бу кавкаблардин айлаб тенгри мавжуд,
Нубувват маъшарига дурри мақсуд. *Маҳбубул-қулуб,* 3;

≈ **и моавҳо** — ваҳй (хабар) дурлари; қимматли хабарлар:

Тахти остида фарши авадно,
Тожи устида дурри моавҳо. *Вақфия,* 714;

≈ **га мукаллал** — тўла дур ўтказилган осмон юлдузлари:

Чарх қилур зоҳир этиб кавкабин,
Дурга мукаллал қаро чодир шабин. *Ҳайратул-аброр,* 195-23;

≈ **и ноб** — тоза, тиниқ, марварид; қимматбаҳо тош:

Бир қуёш ҳажрида гар куймас недин бас мен киби,
Кавкаби ашкин тўкар андоқки дурри ноб шамъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-297;

...ва саховат саҳоби боғидин садафдек оғзи қуруған сорий дамирларға дурри ноб сочмоқ. *Назмул-жавоҳир,* 27;
Салтанат баҳрининг дурри ноби ва хилофат маъданининг лаъли сероби офарининши. *Сабъаи сайёр,* 34-1;

≈ **и ноёб** — ноёб марварид; маъно дурлари:

Бу дурри ноёб вафому экин,
Гар ул эмас меҳригиёму экин. *Ҳайратул-аброр,* 204-11;
Истабон топмай дури ноёбни,
Мундадур тарк айламак асбобни. *Лисонут-тайр,* 151-7;

≈ **и пок** — 1. тоза гавҳар; нозик табъ:

Тиғ ила этган сойи кўксингга чок,
Сен бериб андоқ ки садаф дурри пок.

*Ҳайратул-аброр,* 138-6;

..назм илми қойиллари ва шеър фани комиллариким, дақойиқ дурри покининг баҳри уммони... бўла олғайлар.

*Мажолисун-нафоис,* 2;

2. шаҳзодага ишора:

Ва улча салтанат дуржининг дурри поки...
Султон Муҳаммад Мирзо... бобида битилиб эрди.

*Муншаот,* XIII-140;

≈ **и самин** — қимматбаҳо тош; бебаҳо гавҳартош:

Ул ки садафдек неча тийра жабин,
Тўлдурубон қўйниға дурри самин. *Сабъаи сайёр,* 39-8;
Улки чин сўзни ёлғонға қотар, дурри саминни нажосатға отар. *Маҳбубул-қулуб,* 162;

≈ **и Сафид** – Оқ инжу, қўрғон номи:

Ва ўз ўғли Исфандиёрниким, Дурри Сафид қўрғонида маҳбус қилиб эрди, чиқариб... Аржасп интиқомиға йибарди.

*Тарихи мулуки ажам,* 511;

≈ **и тож** — тожга ўрнатилган инжу:

Ҳам шоҳға дурри тожи торак бўлсун,
Ҳам халқға зилли ҳақ таборак бўлсун. *Муншаот,* XIII-141;

≈ **и уммоний** — океан, денгиз марвариди:

...илгида ҳуққаи лаболаб лаъли коний ва дурри уммоний, балки қўйнида номаи саросар зеби алфоз ва гавҳари мао-

ний, ул ҳуққа оғзини муҳри ихфо урған, балки у нома бошин ғайр кўзи тушмасин деб, ёпуштурған.

*Муншаот,* XIII-123;

≈ **и хушоб** — ялтироқ, тоза дур:

Этар хорани меҳр лаъли музоб,
Қилур қатрани баҳр дурри хушоб. *Муншаот,* XIII-124,

≈ **шабчироғ** — чароғ каби кечани ёритадиган дур, ярқираб ёниб турган дур:

Кўнгулни гавҳари ишқингки равшан айлади, гардун
Магар бу уйни дурри шабчароғ бирла ёрутмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-254;

≈ **и шоҳона//шоҳвор** — шоҳларга муносиб ноёб дур:

Ул садаф ичра агар минг донадур,
Ё агар худ бир дури шоҳонадур. *Лисонут-тайр,* 59-6;
Ҳар киши оламда эрур ёрсиз,
Бир садафидур дурри шоҳворсиз. *Ҳайратул-аброр,* 106-10;

≈ **и якто** — дунёда ягона, қимматбаҳо:

Дурри яктодин қилиб ғофил кўнгул,
Жола сори айлаган мойил кўнгул. *Лисонут-тайр,* 117-14;
Киши ўзлукни кўрмай ани топмас
Тенгиз кесмай дурри яктони топмас. *Фарҳод ва Ширин,* 85;

≈ **и ятим** — садаф ичида якка ўзи етишган йирик марварид; энг қимматбаҳо марварид; ягона дур:

Кўз ёшим дурри ятимин маҳрами ишқ айламон,
Ҳар нечаким пок гавҳардур ва лекин ёш эрур.

*Хазойинул-маоний,* IIа-114;

≈ **и ғалтон** — юмалоқ дур:

Манзурнинг саводи хатти аро лаъли хандони муқобаласида ўз ғами аро кўзи дурри ғалтонин солибдур.

*Мажолисун-нафоис,* 226;

≈ **и ҳақойиқ** — ҳақиқат сўзлари:

Неча анда дуржи дақойиқдур,
Вале мунда дурри ҳақойиқдур. *Садди Искандарий,* 242а21.

**ДУР** II — йироқ, олис:

Гўристони ичра зору маҳжур,
Ўлган кишидек ҳаётидин дур. *Лайли ва Мажнун,* 68.

**ДУРАНДЕШ** — узоқни кўзловчи, мулоҳазали, оқибатини ўйлаб иш қилувчи:

Аммо бу ҳисоб хиради дурбин ваззони била ва ақли дурандеш мезони била рост эрмас. *Муншаот,* XIII-102.

**ДУРАНДЕШЛИҚ** — мулоҳазалилик, узоқни кўрувчилик:

Валекин кўргузуб дилрешлиқ ҳам,
Қилиб ойини дурандешлиқ ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 198.

**ДУРАРБОР** — дур сочувчи; маъноли сўз айтувчи:

Маъшуқ уммидида... бу матлаъда — ўқ жавоб ул табъи дурарбордин... рақам топибдур. *Мажолисун-нафоис, 229.*

**ДУРАФШОН** — дур сочувчи; чиройли шеърлар тузувчи, гўзал сўзловчи:

Ки сўз таври келди сенинг шонингга,
Бўлуб хатм табъи дурафшонингга.

*Садди Искандарий,* 323а11.

**ДУРАФШОНЛИҚ//ДУРАФШОНЛИҒ** — дур сочувчи; маънодор сўз айтишлик:

Дурафшонлиққа килким фош қилғил,
Тилимни доғи гавҳарпош қилғил. *Фарҳод ва Ширин,* 3;
Етур анга караминг баҳридин паёпай файз.
Ки наътинг ичра дурафшонлиғ этсун идроки.

*Хазойинул-маоний,* IVб-654;

**ДУРАХШ** — порлаш, ярқираш, нур, зиё, тобонлиғ:

Отланиб филҳол андоққим дурахш
Имтиҳонға сурди гулхан сори рахш. *Лисонут-тайр,* 43-5;
Анингдекки тушгай чақиндин дурахш,
Скандар сафидин биров сурди рахш.
*Садди Искандарий,* 262а12.

**ДУРАХШОН** — порлоқ, ялтироқ, ёруғ; **меҳри дурахшон** — порлоқ қуёш:

Тун кунумким ёруғ ул юздин эрур, ваҳки, ани
Моҳи анварму дейин, меҳри дурахшонму дейин?
*Хазойинул-маоний,* IIа-280;
Чиқиб чашмида юз минг чашма рахшон,
Бири ул жумладин меҳри дурахшон.
*Фарҳод ва Ширин,* 83;

**барқи дурахшон** — атрофни ёритиб юборадиган чақмоқ:

Сипеҳр осибидин солим қутулмоғлиқ не имкондур,
Ки меҳри ташту, тийғу кулгуси барқи дурахшондур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-136;

≈ **айла-//қил-** — ёритмоқ:

Эрур ҳижрон туни бас тийра, эй гардун, дурахшон қил,
Саодат матлаидин ахтари фархунда фолимни.
*Хазойинул-маоний,* IIа-339;
Меҳрни кундуз дурахшон айлади,
Ойни шамъи шабистон айлади. *Лисонут-тайр,* 4-3;

≈ **бўл-** — равшан бўлмоқ, нурли бўлмоқ:

Бир замондин сўнгра Бобонинг ҳоли мутағаййир бўлди ва суратида азамате пайдо бўлди ва қуёш қурсидек дурахшон бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-142.

**ДУРАХШАНДА** — порлоқ, нурли, равшан; ишқ юлдузи:

Ишқ ахтаредур, дурахшанда, башарият кўзи нур ва сафоси андин ва гавҳаредур рахшанда, инсоният тожининг зеб ва баҳоси андин. *Маҳбубул-қулуб,* 90;
Бири рою мис бирла обод эди,
Яна бир дурахшанда пўлод эди.
*Садди Искандарий,* 296б2.

**ДУРБИН** — узоқни кўрувчи:

Аммо бу ҳисоб хиради дурбин ваззони била ва ақли дурандеш мезони била рост эрмас. *Муншаот,* XIII-102.

**ДУРБОР** — дур ёғдирувчи; чуқур ва ҳикматли сўзлар изҳор қилувчи:

...шариф замирингиз не нима хаёл қилғайким, мундин шойистароқ бўлғай ва дурбор қаламингиз не нукта таҳрир қилғайким, мундин бойистароқ бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703;

≈ **алфоз** — нозик, чуқур маъноли сўзлар; кўз ёши:

...бу фақирни соҳиб азо тутуб, ҳолимға дилсўзлуқлар билан ашк тўкуб, насойиҳ ва мавоиз дурбор алфозларидин зоҳир қилиб... хилофат тахти ва салтанат маснади азимат қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708;
Қаро туфроғ уза ул абри пурбор,
Туруб қилди ўзин ул навъ дурбор. *Фарҳод ва Ширин,* 21;

≈ **йиғла-** — йиғламоқ, кўз ёши тўкмоқ:

Саҳобиким бўлуб дурбор йиғлаб,
Анга кирган кишига зор йиғлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 75;

≈ **ўл-** — серёмғир, сел бўлмоқ:

Роқибу маркаб юзу аъзосидин терму оқар,
Е булут дурбор ўлуб, хуршид анжумрез эрур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-197.

**ДУРБОШ** — 1. узоқлашиш, қочиш:
Итикликта ҳар хора тоши анга,
Қамарда келиб дурбоши анга. *Садди Искандарий,* 243а15;
2. икки шоҳли найза:
Агар кўксунгга урсанг ғусса тоши,
Вагар жонингға меҳнат дурбоши. Фарҳод ва Ширин, *174;*
≈ **айла-** — узоқ бўлмоқ:
Адолат тарийқини фош айлади,
Сиёсат анга дурбош айлади. *Садди Искандарий,* 252.
**ДУРД** — ҳар нарсанинг қуйқаси; ҳар нарсанинг қолдиги, сифатсизи:
Бодадин хушнуд ўлубмен то мени жоми фано,
Давр элининг софию дурдиға хушнуд айлади.
*Хазойинул-маоний,* Iб-649;

Қадаҳ дурдига қўл узатиб дурур,
Аёғи бу лой ичра ботиб дурур.
*Садди Искандарий,* 240а18.
**ДУРДКАШ** — май қуйқасини тортувчи, ичувчи:
Май ичра аксинг аро соф чашға айшу ношот,
Қадаҳда нашъанг ила дурдкашға завқу сурур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-136;

Уч қадаҳи соф била шаҳ бўлса хуш,
Лойи доғи қолса чекар дурдкаш. *Ҳайратул-аброр,* 31-26;
**ДУРДНЎШ** — май қуйқасини ичувчи; майхўр:
Не қаҳринг ўтидин эмин фақиҳ сойими даҳр,
Не раҳматингдин навмид ринди дурднўш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-246;

Зоҳид агар бўлди бориб дурднўш,
Фосиқ агар бўлди келиб хирқапўш. *Ҳайратул-аброр,* 62-15.
**ДУРДОНА** — юлдуз ва сайёралар:
Ҳамул чарх бағриға дурдонадур,
Ҳамул баҳру гавҳарға афсонадур.
*Садди Искандарий,* 241а4.
**ДУРДОНАЛИҒ** — ўзини тута билишлик, руҳи тушкунликка учрамаслик, мардонаворлик, ўз қийматини сақлай билишлик:
Зоҳир юзидин ар тиласа тожу иззу жоҳ,
Дарду бало муҳитиға дурдоналиғ керак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-723.
**ДУРДОШОМ** — май қуйқасини ичувчи:
Чун харобат ичра кирдинг, маст бўлким, муғбача,
Маҳрами базм айламас жуз ринди дурдошомни.
*Хазойинул-маоний,* IIа-348;

Муҳаббат жоми дурдошоми улдур,
Ҳамоно Зинда пили Жомий улдур. *Фарҳод ва Ширин,* 16.
**ДУРЖ** — 1. садаф, қимматбаҳо тошлар сақланадиган қутича; **жавоҳир** қутиси:
Икки гуҳар ўрни бўлди бир дурж,
Икки қуёш ўлди авжи бир бурж. *Лайли ва Мажнун,* 61;
Ва иносни зукурдин айирди ва дурж ичинда дедиким, ёқути носуфтадур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228;
Лаълинг ул ўтки, кўнгул мажмар анга,
Ё кўнгул дуржу лабинг гавҳар анга.
*Хазойинул-маоний,* IVа-9;
2. кўкс:
Дурларидин ер юзи мамлу бўлуб,
Балки фалак дуржлари ҳам тўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 28-1;
Таним дуржиға пок гавҳар қани,

Бару баҳр шоҳи Сикандар қани.

*Садди Искандарий*, 138;

3. кавак:

Қолмай оғиз дуржида дурри самин,
Тишлари син лек кашиш бирла син. *Ҳайратул-аброр*, 168-19;

≈ **и дақойиқ** — нозиқ маънолар сақлайдиган жой:

Неча анда дуржи дақойиқдур,
Вале мунда дурри ҳақойиқдур. *Садди Искандарий*, 242*а*21.

**ДУРНИСОР** — дур сочиш; баҳра берувчи ёмғир; дурли ёмғир:

Қилди булут ашки билан дурнисор,
Бўлди чоқин кулгусидин хоксор.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 117.

**ДУРНИСОРЛИҚ** — энг қимматга лойиқ маънолар ёзиб қолдирмоқ:

Толеи саъд ёрлиқ қилди,
Қаламим дурнисорлиқ қилди. *Сабъаи сайёр*, 198-7.

**ДУРПОШ** — дур каби сочилган:

Эй кўз, ашкимни сориғ юзумга дурпош айлама,
Ешурун ишқим сўзин машҳури авбош айлама.

*Хазойинул-маоний*, IV*а*-389;

Ким ҳоли назм аро эрур фард,
Дурпош баёни назмпарвард. *Лайли ва Мажнун*, 59-20.

**ДУРРАТУТ-ТОЖ** — тожга қадалган дур; энг юксак, энг олийсифат:

Дурратут-тож ўлуб сифоти анинг,
Баҳрул-аброр наътн зоти анинг. *Муншаот*, XIII-95.

**ДУРРОЖ** — 1. қирғовул; бедана:

Чуғздин рам айласа не айб дуррожу тазарв,
Хосса бўлса мастлиғдин ўзгача оламлари.

*Хазойинул-маоний*, I*а*-398;

Кўнгли бу ишдин бўлуб озорлиқ,
Бошлади дуррож била ёрлиқ. *Ҳайратул-аброр*, 123-10;

Тазарву хироманда дуррож ҳам,
Қилиб ҳуш нақдини торож ҳам. *Садди Искандарий*, 82;

2. шахс номи:

Абулҳасан Дуррож учунчи табақадиндур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-94;

Абулҳасан Дуррож Бағдоддин Юсуф бинни Ҳусайн Розийға келди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-94.

**ДУРУД** — дуо, салом, олқиш, таҳсин, мадҳ, сано:

Ва жадид наът ва қариб дуруд ул нозимғаким, олам аҳли интизоми учун шариат мезонини алл авзонн била рост келтурди то ул ростлик сиқли ҳаш мезониға мадад еткурди.

*Мезонул-авзон*, 3;

≈ **и номаъдуд** — сонсиз-саноқсиз мақтов, таҳсин:

Дуруди номаъдуд ул маҳбуби оқибат маҳмудғаким, ҳақ таоло анга онча қурб ва манзалат бердиким, олам ва одам вужудидин мақсуд анинг вужуди эрди. *Маҳбубул-қулуб*, 3;

**ҳақдин дуруд еткар-** — оллоҳ тарафидин салом юбормоқ:

Юзин меҳрдек айлагач хоксуд,
Ҳабибиға еткурди ҳақдин дуруд. *Садди Искандарий*, 238*б*6.

**ДУРУР** — *кесимлик аффикси* **-дур//-дир:**

Ким бу гулшанга камол ондиндурур,
Ҳам хазону ҳам завол андиндурур. *Лисонут-тайр*, 115-10;

Киши чинда сўз деса зебодурур,
Неча мухтасар бўлса авлодурур. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-83.

**ДУРУСТ** — 1. бутун; тўлиқ, комил:

Бу ишда менинг таваккулим дуруст бўлди.

*Маҳбубул-қулуб*, 79;

Таваккули дуруст элнинг емаги ҳақ хони инъомидиндур ва ичмаги анинг шарбатхонаси жомидин... *Маҳбубул-қулуб,* 71;

2. яхши, тўғри, рост:

Эй кўнгул, даҳр аҳлиға йўқ ваъдау паймон дуруст,
Неча куйгунг сен доғи, уз ваъда, буз паймонни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-436;

Мавлоно Шомий... имлоси дуруст эмас эрдиким, шеърин битгай. *Мажолисун-нафоис,* 91;

3. шикастсиз, саломат:

Кемаларни қироқға боғлаб руст,
Халқу амволини чиқарди дуруст. *Садди Искандарий,* 146-8;

4. ўринли, яхши:

Ки синдурғасен лавҳаларни нахуст,
Ки бу иш саранжом бўлғай дуруст.
*Садди Искандарий,* 277*а*16;

5. холис, самимий, сидқидил:

Ҳақ била чун қилди ниййат дуруст,
Ким тилабон мужда биров этти чуст. *Ҳайратул-аброр,* 185-14;

≈ **айла-** — қатъий киришмоқ, жазм этмоқ:

Ки чун «Хамса» азмин дуруст айладим,
Камаргоҳиға панжа руст айладим.
*Садди Искандарий,* 240*а*16;

≈ **қил-** — асос солмоқ, асосламоқ, таъсир этмоқ:

...тасаввуф тариқида бу тоифадин бирига нисбат дуруст қилмиш бўлғайлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ДУРУСТЛУҚ** — саломатлик, соғлиқ:

Танпўшунг дуруст бўлса, тан дурустлуғунгға шокир бўл, ичинг қутиға ғизо топмасанг ич оғриғинг йўқ шукриға бўл. *Маҳбубул-қулуб,* 169.

**ДУРУШТ** — дағал, нотекис:

Ки ул мулк аларға қолиб неча пушт,
Чиқармай алардин сипеҳри дурушт.
*Садди Искандарий (Хамса),* 160*б*.

**ДУРУШТГЎЙ** — дағал муомалали, қўпол сўзли:

Агар фанида моҳир бўлса, аммо бадхўй ва бепарво ва дуруштгўй... *Маҳбубул-қулуб,* 25;

Аксари фосиқ ва бадхўй ва қолғани кажтабъу дуруштгўй. *Маҳбубул-қулуб,* 37.

**ДУРУШТЛУҚ** — қўполлик, дағаллик:

Агарчи хўйлари дурушлиқда намоёндур, аммо атфол ноҳамворлиғи ислоҳиға ирик суҳондур. *Маҳбубул-қулуб,* 32.

**ДУРФИШОН** — дур сочувчи; дурафшон:

Маркаби тер қатраси бирлаки ҳарён сочилур,
Бир саҳоби дурфишондур ер юзига қатра рез.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-205;

≈ **ўл-//қил-** — дур сочмоқ; ажойиб шеър ёзмоқ:

Чун саҳоби табъим ўлди дурфишон,
Назмима эрди Навоийдин нишон. *Лисонут-тайр,* 210-2;
Бу дам ким қилиб хомасин дурфишон,
Скандар ҳадисидин айтур нишон. *Садди Искандарий,* 242-3.

**ДУТОҲ** — икки букилган, эгилган:

Қамар хар ой боши муъжизнамой илгингдин,
Қочиб бошини ўғурларки, бўлур ўйла дутоҳ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-539.

**ДУХОН** — тутун, дуд:

Чекмак била оҳ ўти духонин,
Тор айлади даҳр хонумонин. *Лайли ва Мажнун,* 65;
Чекиб чун ишқ норининг духонин,

Қаротиб дард элнинг хону монин. *Фарҳод ва Ширин,* 177.

**ДУХУЛ** — дохил; дохил бўлиш, кириш; ≈ **айла-** — кирмоқ, кириб кетмоқ:

Ки ҳарён кириб рубъи маскун аро,
Духул айламиш тоғу ҳомун аро.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1585.

**ДУЧОР** — учраш, йўлиқиш, рўпара келиш; ≈ **бўл-** — йўлиқмоқ; рўпара, юзма-юз келмоқ:

Кишига бўлмасун бу фитна дучор,
Ки унидин нажоти тайри учор. *Маҳбубул-қулуб,* 38.

**ДУЧЎБА** — чодир:

Дучўба учи бу феруза хиргоҳ,
Анинг икки кўмочи меҳр ила моҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 65.

**ДУШАШ** — икки олтилик; нард ўйинининг икки хонаси, нард ўйинининг мот ҳолати:

Қазо нарроди кўк тосинда ой кун каъбатайнидин,
Душаш нақши била эл нақди умрун бешумор элтур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-18.

**ДУШВОР** — қийин, оғир, мушкул:

Эй Навоий, ёр васли гарчи бас душвор эди,
Фони ўлғач, бўйла душвор ўлди осон оқибат.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-78;

Халқ ишига гар бу намудор эрур,
Бир киши топмоқ иши душвор эрур. *Ҳайратул-аброр,* 105-23;

≈ **қил-** — қийинлаштирмоқ, мушкул этмоқ:

Алар уй сифатида илҳоҳ қилиб, ўзларига ишни душвор қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**ДУШВОРЛИҚ//ДУШВОРЛИҒ** — мушкуллик, қийинчилик:

Бу ҳарф ҳамул жумладиндурким, турк тилининг ширинашъор ва шакаргуфторлари душворлиғи жиҳатидин мутлақ таарруз қилмайдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 223;

...пайдо бўлған фуржаларга кўра хиштларни ушотиб солғайлар ё ул душворлиғ осонлиғ била илайдин қўпқай.

*Маҳбубул-қулуб,* 165.

**ДУШИЗА** — қиз, бокира:

Йўқ ки сурук, гулрухи душизадур,
Бошларида меъжари покизадур. *Ҳайратул-аброр,* 166-5;

≈ **дин ниқоб ол-** — ғойибдин хабар топмоқ:

Саҳар вақти бир ройи топти савоб,
Олиб ғайб душизасидин ниқоб. *Садди Искандарий,* 287-17.

**ДУШМАН** — адув, мухолиф; рақиб, ёв:

Урушта душман оз деб ғофил бўлмамоқ керакким, кўп ўтунни оз ўт куйдурур. *Тарихи мулуки ажам,* 521;

Ким деди меҳрингни ул маҳвашқа равшан айлагил,
Куч билан жонингға жононингни душман айлагил.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-207.

**ДУШМАНЛИҚ//ДУШМАНЛИҒ** — адоват, ёвлик, хусумат; рақобат:

Сизнинг бу адоватингиз ҳаргиз адам бўлмас,
Бу душманлиқ орангиздин ҳаргиз кам бўлмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 159;

Муслиҳ тилагил рабуд душманлиғиға,
Лек этма талаб ҳасуд душманлиғиға.

*Назмул-жавоҳир,* XV-44.

**ДУҲ** — соя:

Вайронада муҳлик ўлса андуҳ,
Чуғз айлар экан бошинг уза дуҳ.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 788.

**ДУЗАХ** — 1. дўзах, тамуғ, жаҳаннам:

Ул дўзах ўтидин ишқ аҳлини тахвиф этар,
Ишқ ўтин гар кўрмамиш тутмоқ бўлур ани маоф.
*Хазойинул-маоний*, IIб-307;

Ўртар эди бу ўт ул санамни,
Дўзахқа солиб гули Эрамни. *Лайли ва Мажнун*, 91а20;

2. азоб, машаққат:

Бориб журмсиз кирма дўзах аро,
Ўзунгга кетурма узун можаро.
*Садди Искандарий*, 308а20;

Сочиб оламга жисми беқарори,
Қиёмат ўтию дўзах шарори. *Фарҳод ва Ширин*, 75;

3. қийинчилик:

Сафар азми дўзахга сони дурур,
Ватан ҳубби имон нишони дурур.
*Садди Искандарий* 308а19;

4. охират ўтхонаси:

Дўзах манга этса жовидони,
Ишқи ўтидин қизитқил они. *Лайли ва Мажнун*, 73а17.

**ДУЗАХЧА** — дўзах каби, дўзахга тенг:

Гарчи бор дўзахча ишқинг шуъоси,
Бизни ўз илгинг била ул сори ит.
*Муҳокаматул-луғатайн*, 12.

**ДУКОН** — 1. дўкон; ишхона:

Бузуқ қабримни кўрган ўқчи дўконига ўхшатқан,
Фироқинг ўқидин анда кўруб пайкону пар ҳар ён.
*Хазойинул-маоний*, IIб-262;

Мавлоно Мир Қарший... бозорда сафолик дўкони бор эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 68;

2. ижодхона:

Чун манга Аттор дўконидин иш,
Шаккару қанд олмоқ эрди ёзу қиш. *Лисонут-тайр*, 194-14;

3. асар муаллифига ишора:

Балки тўти янглиғ ул дўконда фан,
Бор эди бўлмоқ манга шаккар шикан. *Лисонут-тайр*, 194-15;

**дўконни юрут-** — қалбаки ишларни ўрнига қўймоқ:

Ул бу дўконни юрутуб тадбир била ва бу маъракани қуруб тазвир билаким, шаётинға маҳалли ҳайратдур ва деви лаинға мужиби ибрат ва нафратдур. *Маҳбубул-қулуб*, 60.

**ДУКОНЧА** — кичик дўкон:

Бухоронинг тимларидин бирида андоқ савдо ва сотиқ қилди ва чиқиб бир дўкончада ўлтуруб, асҳоб ва фарзандларидин ҳар кимки, анинг эдилар тилади.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-129.

**ДУЛОБ** — чарх, чиғириқ; доим бир йўналишда айланиб турадиган нарса:

Кимгаким дўлоби чархидек солур саргашталик,
Бўғзин ип бирла бўғар қилған сойи фарёду жиғ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-313.

**ДУНАН** — тўрт яшар от:

Бир қулунни «курра» дерлар. Ўзга: той ва ғўнан ва дўнан ва тулан ва чирға ва ланға дегунча фасиҳроқлари туркча дерлар ва кўпраги муни ҳам билмаслар.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-115.

**ДУСТ** — 1. яқин ўртоқ, қалин ошна, ёр, дўст (душманнинг зидди):

Дўстлар дўстлар вафосин асрағайлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-105;

Мевага магз ўлса бўлур пўст ҳам,
Кимсага ҳам душман ўлур дўст ҳам.
*Ҳайратул-аброр*, 139-14;

2. маҳбуба, маъшуқа, меҳрибон ёр:
Дўст уйида чу бўлиб меҳмон,
Ҳар не керак ҳозир этиб мезбон. *Ҳайратул-аброр*, 68-26;

3. худо:
Ким анга жуз дўст зуҳур этмагай,
Балки анинг гайри хутур этмагай. *Ҳайратул-аброр*, 68-5;

≈ **тут-** — яқин тутмоқ, дўстлашмоқ:
...ота душманин ўзунгга дўст тутма. *Маҳбубул-қулуб*, 159.

**ДУСТГОНИЙ** — дўстлик юзасидан ўз навбатидаги пиёлани дўстига узатиш; дўстлар билан ичиладиган май; катта жом, қадаҳ:
Кетур соқий анга бир дўстгони,
Ки тутқай дўстларга дўст они. *Фарҳод ва Ширин*, 219;
Бу янглигки жоми маоний тутуб,
Малак хайлига дўстгоний тутуб.
*Садди Искандарий*, 242а13.

**ДУСТДОРЛИҚ** — дўстсеварлик, меҳр-муҳаббат:
Ҳар кимда хотун йўқ — гамгусорлиқ йўқ, ҳар кимда фарзанд йўқ дўстдорлиқ йўқ... *Тарихи мулуки ажам*, 521.

**ДУСТЛУҚ** — 1. дўстлик, иноқлик:
Ва ҳамул дебтурким, дийдор дўстлуқ калидининг миннатидур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-87;
Бу уч йилги тақсим топқон хирож,
Ки андин эди дўстлуққа ривож.
*Садди Искандарий*, 256а11;

2. севги, муҳаббат:
Ҳазл бирла дўстлуқ изҳор айлаб, оҳким,
Жумлаи олам элин жонимга душман айладинг.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-352;

3. дўсти бор:
Оламда ҳаргиз дўстлуқ киши душмансиз бўлмайдур.
*Муншаот*, XIII-101.

**ДУШ** — кифт, елка; ≈ **бардўш** — ёнма-ён, елкама-елка; пайдар-пай:
Кўюбон рўбарў, дўш-бардўш,
Бўлуб ўз бедили бирла ҳамогўш. *Фарҳод ва Ширин*, 205;
Базмида бу навъ дўш-бардўш,
Шоҳлар бари ёндашиб қадаҳ нўш. *Лайли ва Мажнун*, 12.

## Е

**Е-** — 1. емоқ, ошамоқ, озуқаланмоқ:
Сиҳҳат тиласанг кўп ема, иззат тиласанг кўп дема.
*Маҳбубул-қулуб*, 157;
Буким мулкумга йўқ эрди валиаҳд,
Огу таъми берур эрди есам шаҳд. *Фарҳод ва Ширин*, 54;

2. қўшма феъл ясашда иштирок этади:
Агар юз йил бу ишга есам армон,
Чу бу дардимга дармон йўқ, не дармон.
*Фарҳод ва Ширин*, 138.

**ЕГУЛУК** — ейишга лойиқ нарса; озиқ-овқат, таом:
Ташниъ қилур эрдики, егулук нима қайда элики, егаймен.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-167;
Яна гизо ва ҳар таомки, еса бўлур, егулук дерлар.
*Муҳокаматул-лугатайн*, XIV-114;
Тушга тегру таому сухбат эди,
Егулукларда зебу зийнат эди. *Сабъаи сайёр*, 88-12.

**ЕДИР-** — 1. едирмоқ:

Сенинг рўзинг сангадур, анинг қисмати анга, тиламасангиз ҳам еткурур, емасангиз ҳам едурур. *Маҳбубул-қулуб,* 71;

2. таъсирлантирмоқ:

Анга сен едурмак учун сўз била,
Тикиб кўзки ани ебон кўз била. *Садди Искандарий,* 295*а*9.

**ЕЛ** — 1. шамол; шабада:

Ут иши қовурмоқ, ел иши совурмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 157;

Айлади ошуфта савдои димоғим рагларин,
Тонг елидин андаким бутраштии ул ошуфта соч.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-100;

Тонғача бу эди анга аҳвол,
Тонг ели қилди жисмини беҳол. *Сабъаи сайёр,* 71-16;

2. учқур от:

Чу чиқти елга гулбарги таридек,
Фалак рахшиға меҳри ховаридек. *Фарҳод ва Ширин,* 122;

≈ **суубати** — шамол ташвиши, қийинчилиги:

Топқуча ел суубати ором,
Кемага онча бўлмиш эрди хиром. *Сабъаи сайёр,* 145-28;

≈ **га бор-** — учмоқ, учиб кетмоқ:

Анингдек оҳ туфонин чиқорди,
Ки маҳвашнинг ниқоби елга борди. *Фарҳод ва Ширин,* 114;

≈ **га бер-** — ҳалок қилмоқ, йўқотмоқ, совурмоқ:

Неча улуғ эрса гунаҳ хирмани,
Елга берур оҳу надомат ани. *Ҳайратул-аброр,* 189-7;

Сўз борким эшитувчи таниға жон киюрур ва сўз борким, айтғувчи бошин елга берур. *Маҳбубул-қулуб,* 162;

Амал мазраин эккали берма ер,
Ҳавоу ҳавас хирманин елга бер. *Хазойинул-маоний,* III*б*-707.

**ЕЛ-** — елмоқ, югурмоқ, чопмоқ, тез юрмоқ:

Фироқ даштида итган кўнгул елиб чиқа олмас,
Онинг бу води аро ғул раҳнамуниму эркин?
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-480.

**ЕЛАК** — енгсиз енгил устки кийим:

Кўнглак ўрниға елак кийдинг ҳамоно, эй қуёш,
Ким яди байзоға мониъ бўлмағай ҳар сори енг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-343.

**ЕЛОСО** — ел каби, елдек:

...балки болиғ қурсоғин садаф этти, Намруднинг... елосо димоғидин жабборлиғ фосид моддаси дафъиға пашша нишин ититти. *Вақфия,* 715.

**ЕЛПИ-** — елпимоқ:

Сарвинозим гул чоғи гулшанға кирди, эй насим,
Ҳам ани елпию ҳам гул яфроғин бошиға соч.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-100.

**ЕМАК** — овқат, таом; нон:

Хони васлингдин агар бўлмас муяссар бир емак,
Ҳам ғаниматдур талашмоқ итларинг бирла сўнгак.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-177;

Очқа емак берса, яланғочқа тўн,
Юз тилаганларга мингу бирга ўн. *Ҳайратул-аброр,* 100-5;

Алардин бири ул дирамға бозордин бориб емак келтирди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85;

≈ **-ичмак** — ейиш-ичиш овқат ва сув:

Алар емак-ичмаклари йўқидин Мусо алайҳис-саломға таззаллум қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;

Қазодин не келса ўзларин ризоға ёсабтурлар ва олам аҳлининг қотиғ ранж ва ирик маломатиға чидабдурлар, емак-ичмакдин кечибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 63.

**ЕМУР-** — емирмоқ, қулатмоқ, ағдармоқ, йиқитмоқ:

Ҳажрдин туфроғ бўлдим, гўйиё ашким суйи
Бошима чархи кўҳан тоқин емурди бу кеча.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-307.

**ЕМРУЛ-** — қуламоқ, емирилиб тушмоқ:
...ва уй анинг устига емрулмагай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-107;
Ҳажр аро байтул-ҳазанда қилмангиз ашкимни манъ,
Емрулуб вайрона кулбам, қолғамен кош остида.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-303.

**ЕНГ** — енг, кийим енги:
Яшил тўну ики енг бирла қоматинг ул сарв
Ки икки ёнидин айрилмиш ики ахзар шох.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-131;
Шайх бир енг бирла бир унгурин олиб чорладики, эй Бу Али Тусий, қайдасен, кел. *Насойимул-муҳаббат,* XV-121;
Юзунгни олмасам эрди энгимдин,
Аритсам эрди ашкингни енгимдин. *Фарҳод ва Ширин,* 52.

**ЕНГ-** — енгмоқ, ғолиб бўлмоқ; йўқ қилмоқ, даф қилмоқ:
Ақл васвоси хароб этмиш мени ҳужжат била,
Соқиё, бир айш жоми тут мангау они енг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-366;
Бедилни енгиб эди бу қайғу,
Ким бахт кўзига солди уйқу. *Лайли ва Мажнун,* 76*б*3;
Енгиб ул ҳол аро ҳайронлиғ они,
Қилиб саргашта саргардонлиғ они. *Фарҳод ва Ширин,* 174.

**ЕНГИЛ** — енгил, чаққон, юксиз:
Фақр водийсиға кирган ташласун ўзлук юкин,
Ким қилур йўл қатъин осонроқ неча бўлған енгил,
*Хазойинул-маоний,* II*б*-378;
≈ **айла-** — қутқазмоқ:
Ўзлугунгдек оғир, йукунг йўқ бил,
Ул оғир юкдин ўзни айла енгил. *Сабъаи сайёр,* 197-18.

**ЕНГИЛЛИК** — енгилтаклик, ўйламасдан иш кўришлик, ўйламасдан гапиришлик:
Воизо, айлаб енгиллик, нечаким кавсар майин,
Мақтасанг, ҳошоки, мен ратли гарондин кечкамен.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-263.

**ЕР** — 1. ер, замин, тупроғ:
Қайси давлат қуёшин чекти камол авжи уза,
Ким яна ер тубида маскан анга айламади?
*Хазойинул-маоний,* II*а*-404;
Фалакдин ерга сочтим онча анжум,
Ки офоқ ўлди ул анжум аро гум. *Фарҳод ва Ширин,* 216;
2. ўрин, жой, макон:
Яна айлади азм Шому Ҳалаб,
Насиб ўлди ул ерга кому тараб. *Садди Искандарий,* 254;
...бир ер топсанг, бизни ёшурки, бу жамоат бизни қатлимизға келадурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-72;
3. даража, мартаба:
Ҳамул ерга еттинг ки ком айладинг,
Ҳусулида йиллар хиром айладинг.
*Садди Искандарий,* 314*а*11;
Алламал асмоға чун айлаб мушарраф ер бериб,
Тахту жоҳу ишрат узра равзаи ризвон аро.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-9;
4. ўрин, бадал:
Бағриму кўнглум аро мундоқки солди лаълинг ўт,

Дам ерига ғайри ўт келмак не имкон оғзима.
*Хазойинул-маоний,* IIа-306;

5. ер юзи, олам, дунё:
Ҳазрати Хожаи Азизон дер эрмушларки, ер бу тоифанинг кўзида бир суфрачадур ва биз дербизки, тирноғ юзичадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-133;

Хуршед ҳароратидин анжум,
Ер сояси остида бўлуб гум. *Муншаот,* XIII-89;

6. мамлакат; диёр, ватан:
Бу гулшандинки булбул зоғ ила тенгдур, фироқ авло,
Нетай ул ердаким, йўқтур арабға фарқ ҳиндудин?
*Хазойинул-маоний,* IIб-505;

≈ **мижмари** — ер ўтхонаси:
Ўт киби ер мижмари остида меҳр,
Ёпиб этак мижмари узра сипеҳр. *Ҳайратул-аброр,* 24-5;

≈ **туби** — кўринмас жой:
Меҳр чун шарқ чоҳидин чиқти,
Ер туби хобгоҳидин чиқти. *Сабъаи сайёр,* 136-2;

≈ **у кўк** — ҳамма жой, бутун олам:
Афлок шаҳи тобну хайл ўлди анга,
Балки, еру кўк хайли туфайл ўлди анга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-741;

Шайхул-ислом дебтурки, еру кўк аҳлида ҳар кимдин раста бўлғайсен, суд қилғайсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-103;

≈ **била тенг қил-** — хўрламоқ, камситмоқ; мағлуб қилмоқ:
Уйла усрук чиқти жавлон айлаб ул, эй ким, қилур,
Ер била тенг, кўк уза секритса ногаҳ ашҳабин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-459;

≈ **бирла ҳамвор айла-** — хўрламоқ, камситмоқ; янчиб ташламоқ; мағлуб қилмоқ:
Баски ноҳамвор бедод ул жафокор айлади,
Мен жафокаш пайкарин ер бирла ҳамвор айлади.
*Хазойинул-маоний,* IVб-650;

≈ **билан яксон айла-** — хўрламоқ, камситмоқ; эзиб ташламоқ; йўқ қилмоқ:
Толиъимнинг қувватин кўрким, балият тошлари,
Кимга кўктин инса, айлар ер билан яксон мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-575;

≈ **га кўз тик-** — хижолат тортмоқ:
Қўпубон чун кўруштилар маҳжуб,
Турубон ерга тикти кўз ҳар хўб. *Сабъаи сайёр,* 199-26;

≈ **ўп-** — узр сўрамоқ:
Барча ер ўптиларки, бизга не ҳад,
Айламак ё қабул ёхуд рад. *Сабъаи сайёр,* 77-5;

≈ **га юз қўй-** — сажда қилмоқ, таъзим қилмоқ:
Қулоқ туттию ерга қўйди юзин,
Алардек қул қилди шаҳнинг ўзин.
*Садди Искандарий,* 304а7;

≈ **узор бўл-** — гулламоқ, яшнамоқ:
Бўлуб олам ул сабзадин марғзор,
Яшил хат бўлуб ер юзига узор. *Садди Искандарий,* 261-11;

≈ **га кир-** — хўрланмоқ, хижолатга ботмоқ:
Чун бу навъ ани ўзидин айириб,
Титраб ул сарғариბу ерга кириб. *Сабъаи сайёр,* 40-3.

≈ **топ-** — вужудга келмоқ:
Фано ул навъ этиб нафйи вужуди,

Ки ер топиб набуд ўрнида буди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

≈ **тут-** — жойламоқ, ўрнашмоқ:

Ҳумой кўнглига анинг меҳри ер тутуб, анга иноят ваъдалари битиб йибарди. *Тарихи мулуки ажам,* 512;

Келиб ер тутти Бону хизматида,
Малак ул навъким, гардун қатида. *Фарҳод ва Ширин,* 123;

**бир ерга ет-** — юқори даражага етмоқ:

Ва қаҳат шиддати бир ерга еттиким, халойиқ бору йўқин, балки ўз нарсаларин егуликка соттилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;

≈ **сол-** — жой ҳозирламоқ:

Яна бир уйда ер солиб ниҳоний,
Йиғиштурдилар ул кўҳи балони. *Фарҳод ва Ширин,* 132.

**ЕТ-** — 1. етмоқ, бирор жойга бориб етмоқ:

...қушки ердин юқори учқай, агарчи осмонға етмагай, аммо домдин йироқ бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-148;

Чу оз фурсат бу янглиғ кўшиш этти,
Ариғнинг боши қаср ўрниға етти. *Фарҳод ва Ширин* 119;

2. бормоқ, учрамоқ, йўлиқмоқ:

Ва деди: Эй фарзанд, сен ул Боязидға ет!

*Маҳбубул-қулуб,* 153;

Ҳар ком санга етса тааммулдин бил,
Нокомлиқ урса юз, тағофулдин бил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-40;

3. эришмоқ:

Етса мақсуд муддао бирла,
Мени ёд этгасен дуо бирла. *Арбаин,* XV-62;

Бу баҳона бирла рухсорига еткайманму деб,
Риштаи жоним аро тортилди жоним гавҳари.

*Хазойинул-маоний,* IIа-333;

4. ўтмоқ:

Сулаймон алайҳис-саломнинг онаси улдурким, нубувват ва салтанат Довуд алайҳис-саломдин сўнгра анга етти.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223;

5. етарли бўлмоқ:

Ҳамоноки, бир кун Хожа табхе буюрғандурларки, матбахий ўтун етмайдур деб келгандур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-154;

6. англамоқ, тушунмоқ:

Ишим ўлмушдур эҳтиёт этмак,
Нуктанинг тору пудига етмак. *Сабъаи сайёр,* 33-2;

7. зиён, алам етказмоқ:

Яхши ёмонга сўкунч еткуриб ақрабдек ҳар нечаки етса ниш уруб... *Маҳбубул-қулуб,* 48;

8. ҳосил бўлмоқ:

Рафъ ўлубон меҳнату фарсудалиғ,
Етса эди ком ила осудалиғ. *Ҳайратул-аброр,* 196-20;

9. етмоқ, кифоя қилмоқ:

Не ғам, соқий, агар худ жоми Жам йўқ,
Етар майхонанинг синған сафоли.

*Хазойинул-маоний,* Iа-371;

Ўтти кўп айёму Навоийға ишинг фитна эди
Мунча-ўқ, ўлгай ситам, эй фитнаи айём, етар.

*Хазойинул-маоний,* IIб-181;

10. келмоқ, етиб келмоқ; ёрдамга етиб келмоқ:

Деб эдинг, еткум Навоийға қотиғроқ тушса иш,

Ушбу дамким ҳажр қасд айлаб турур қонимға, ет.
*Хазойинул-маоний,* IIа-50;
Ул наззорадин бехабар эл етиб ўтин ўчиргунча андин не хабар қолдию, не асар. *Маҳбубул-қулуб,* 88.

**ЕТИЛ-** — етишмоқ, камолотга етмоқ, вояга етмоқ:
Эй Навоий, етилиб қоши анинг, шукр деким,
Ҳусни қасрига аён бўлди яна тоқи намой.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-583.

**ЕТИМ** — етим, ота-онасиз, авбош:
Етим этса ичиб кўй ичра бедод,
Бу ғамдин тифли мактаб бўлмас озод.
*Фарҳод ва Ширин,* 54.

**ЕТИШ-** — 1. муяссар бўлмоқ, қўлга киритмоқ:
Неча йил ул мулкда қолди ва машойих ва азизлар суҳбатиға етишти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-180;
Маккага борурда Нишопурда Шайх Фаридиддин Аттор суҳбатиға етиштилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-148;
2. битмоқ, охир этмоқ:
Чун қилди табиати мурувват,
Заъф ўлди гуму етишти қувват. *Лайли ва Мажнун,* 62а13;
3. эшитмоқ:
Вазирга бу хабар етишти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97;
4. келмоқ:
Бу маҳалда Хожа Деҳдор етишти.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707;
...шайх аёғ устида туруб ул ошни ичадур эрдиким, бир дарвеш етишти ва оқ покиза хирқа кийиб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-101.

**ЕТҚАЗ-** — кўрсатмоқ:
Анинг сари хидмат етказиб фош,
Ким бўлғай анинг ишига подош.
*Лайли ва Мажнун,* 84а16.

**ЕТҚУР-** — 1. еткизмоқ, келтирмоқ:
Гул бошиға эврулуб, ўпуб сарв аёғин,
Кўпдин-кўп қуллуқу ниёзим еткур. *Вақфия,* XIII-146;
Гар бўлса мутеъ чарх даврони манга,
Еткурса мени ул ойға ё они манга. *Муншаот,* XIII-121;
2. кўрсатмоқ, чолмоқ:
Юз меҳнату ғам кўнглума еткурди фироқ,
Жонимга балоу дард ўқин урди фироқ
*Хазойинул-маоний,* Iб-758;
3. эриштирмоқ, қовуштирмоқ:
Кўнглум истар эром ул ойни берай юз муждаким,
Еткурур янглиғдурур гардун мени дилхоҳима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-575;
4. айтмоқ, хабар бермоқ:
Қуйғилки, ул чин хабарни душман еткурсун ва таҳаммул қилки, ул айб можаросин адувси сурсун.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-65;
Улки сўзни бир ердин яна бир ерга еткургай, элнинг ўтган гуноҳини ўз бўйниға индургай. Маҳбубул-қулуб, 127.

**ЕТМИШ** — етмиш, саноқ сон:
Ва Баҳромнинг подшоҳлиғи етмиш йил ва олтмиш уч йил ҳам деб турлар. *Тарихи мулуки ажам,* 518;
Зотиға фахр этиб етмиш икки фариқ
Оразинг шамъидин ёниб икки саро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-138.

**ЕТТИ//ЕТИ** — етти:

Етти кўк ва ерни ул банд била боғладинг.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-113;

Ҳафтаедур кўрмамишмен ул бути чолокни,
Не ажаб, гар ўртаса оҳим етн афлокни.

*Хазойинул-маоний,* IVа-359;

Кўзи тушгач ойға чекти бир оҳ,
Ки дудидин қарорди етти хиргоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 130;

≈ **кавкаб** — Катта айиқ юлдузи, Етти юлдуз:

Демак Етти кавкаб эрур нурлуқ
Ва ё чархи аъзам бағоят улуқ. *Садди Искандарий,* 312а17.

**ЕТТИНЧИ//ЕТИНЧИ** — еттинчи (тартиб сон):

Еттинчи бало ул эдиким, азим еллар ва тийра ҳаволар ва раъду барқ аларни ҳалок этти.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211;

Еттинчи доиракнм, андин уч баҳр мустахраж бўлур ва ул араб шуароси назмининг махсусидур ва алар тавил ва мадид ва басит баҳрларидур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 65;

Қолиб еттинчи.қўрғон посбони,
Ўтуб чобуксавори осмоний. *Фарҳод ва Ширин,* 11.

**ЕТУР-** — еткурмоқ, етказмоқ, келтирмоқ:

Кўзумга тенгри етурсун икки тобонингни
Ҳал айлабон қаро қилмоқ икки қироқ била.

*Муншаот,* XIII-109;

Чун яъс дурур осудаи жовид ўлмоқ,
Роҳат етурур нафсқа навмид ўлмоқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-16.

**ЕЧИН-** — ечилмоқ:

Икки орзу риштасидин ўзгаким, гириҳи кўнглум пардасидин ечинмади ва икки мурод гунчасидин ўзгаким, тугуни жоним гулшанидин очилмади. *Вақфия,* 719.

**ЕШ-** — ечмоқ:

Кофири мастидур ул кўзким каманди зулф ила,
Ешибон ёнида қуйғон риштаи зуннор эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-159;

Ул оқшомки юзига луъбати Чин,
Ешиб марғула ёйди зулфи мушкин. *Фарҳод ва Ширин,* 10.

## Ё

**Ё I** — араб алифбосидаги «й» ҳарфининг номи:

Ва «ё» била касра орасида дағи бу навъдур, андоқки «оғир» ва «боғир» алфозин «содир» ва «қодир» алфози била қофия қилса бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 14;

Ва «ё» ҳарфидур, чун «ё» ҳарфидин сўнгра мутаҳаррик «алиф» ким машқда бўлгай, чун талаффузга кирмагай.

*Мезонул-авзон* 28.

**Ё II** — ёки (айирувчи боғловчи):

Ҳусну раъноliқ била дастори уза санчибон,
Ваҳки, шафтолу гулидур ё эрур олу гули.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-702;

Қисматда насиб хайр ё шарр бўлмиш,
Саъй этмайин ул санга муяссар бўлмиш.

*Назмул-жавоҳир,* XV-50;

Бу дўстлуғ айбингни манга ёпти, дўстлуғунг жиҳатидин билмадим: яхши қиларсен ё ямон... *Насойимул-муҳаббат,* 78;

≈ **...ё — ёки... ёки...:**

Ким бу Саъдий ё Низомийнинг дурур,
Ё бу Хисравнинг, бу Жомийнинг дурур. *Лисонут-тайр,* 209-17;
Ё марҳамат ул хайли ситамкорага бергил,
Ё сабру таҳаммул мен бечорага бергил.
*Маҳбубул-қулуб,* 115.

**Ё** III — эй, ҳой (ундов):
То паёнай бўлғай ул афтодаларга дастгир.
Умру давлат ё раб, афзун қил дамодам шоҳима.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-575;
Журм Навоийни кўп этмиш малул,
Ё раб, ўзунг тавба бериб қил қабул.
*Ҳайратул-аброр,* 157-18;
≈ **ҳай(ю)** — эй тириклар:
Тортқач субҳ муаззини, ё ҳай,
Учубон кўздин уйқу боштин май. *Сабъаи сайёр,* 37-16.

**Ё** IV — ёй, камон; қайрилма (қош):
Новакандоз ўлғали кофир кўзунг, эй қоши ё,
Кимсаға жон қолмағай фаҳм айладим андоздин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-147.

**ЁБАНДА** — топувчи, топа олувчи, топағон:
Дедиким дашт аро шитобанда
Балки жўянда келди ёбанда. *Сабъаи сайёр,* 20.

**ЁБИС** — қуруқ, қуриган:
Яна ул эрдиким, чун ул ҳазрат ҳукми жиҳатидин ва таклифи сабабидин маош мазрааси ёбис қолмасун деб, бирор нима зироатқа иштиғол кўргуздум. *Вақфия,* 718;
≈ **ўл-** — қуруқ бўлмоқ, иссиқ бўлмоқ:
Чу ҳору ёбис ўлмоқдур мизожи,
Нақизи бирла қилмоқдур иложи. *Фарҳод ва Ширин,* 93.

**ЁБУ** — от турларидан бири:
Яна от анвоидаки, тубучоқ ва арғумоқ ва яка ва ёбу ва тоту йўсунлуқ — борини туркча — ўқ айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 15.

**ЁВА** I — ёқа:
Жилва қилиб ҳар гули навбоваси,
Ғунчада дилкаш кўрунуб ёваси. *Ҳайратул-аброр,* 167-18.

**ЁВА** II — 1. беҳуда, пойма-пой сўз:
Илик зулфунгға элтур, орзудин ёва айтурмен,
Бировдекким йилон тутмоқ учун оғзидадур афсун.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-457;
Дами йўқ ёва айтурдин қароринг,
Жунун илгингдин олмиш ихтиёринг. *Фарҳод ва Ширин,* 7;
2. ёлғон:
Чун монеъи хуш ўлуб жунуни,
Ёва сўз ўлуб анинг фунуни. *Лайли ва Мажнун,* 73-15;
≈ **де-** — ёлғон айтмоқ, алдамоқ, беҳуда гапирмоқ:
Ёва дейсан, ўзунгдаму йўқсен,
Ёки хоин ҳаётдин тўқсен. *Сабъаи сайёр,* 183-28.

**ЁВАР** — 1. ёрдамчи, мададкор, қўллайдиган, ҳамкор:
Скандарга ким ёвар афлок эди,
Бисот ичра бир кун тарабнок эди.
*Садди Искандарий,* 256*а*1;
Навфал сари бўлса фатҳ ёвар,
Сурса ҳашамим сари таковар. *Лайли ва Мажнун,* 76*а*15;
2. дўст, биродар:
Будур комимки, Баҳроми диловар,
Ки бор эрди манга ул ёру ёвар. *Фарҳод ва Ширин,* 191;

Ҳар кимсаки иқбол анинг ёваридур,
Ҳар ёнки юз урса, ҳиммати раҳбаридур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-49;

≈ **бўл-//ўл-** — мададкор бўлмоқ, йўлдош бўлмоқ:

Анингдек мастлиғ уйқусидин очқай Навоий кўз,
Сабоҳи ҳашр ул ҳам ёвар ўлса бахти бедори.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-576;

Давлату иқбол гар ёвар бўлуб,
Толеъу бахту шараф раҳбар бўлуб. *Лисонут-тайр,* 25-15.

**ЁВАРЛИҚ** — ёрдам, кўмаклик, мададкорлик:

Яхши ул эрурки айлабон боварлиқ,
Қилғай санга яхшилик сори ёварлиқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-23;

Магар шаҳ лутф — ўқ ёварлиқ этгай,
Менинг журмумға узроварлиқ этгай. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**ЁВМ** — кун, кундуз; ≈ **и дин** — қиёмат кун:

Тенгри таоло карамидин қарин,
Юз туҳфаи раҳмат ила ёвми дин. *Ҳайратул-аброр,* 23-19;

≈ **у лайл** — кечаю-кундуз:

Зулфу юзи фурқати айёмидин сўрманг ҳисоб,
Ким Навоий кўзига бирдек бўлубтур ёвму лайл.

*Хазойинул-маоний,* IIб-387.

**ЁВУ-** — яқинлашмоқ, яқин келмоқ, етишмоқ; юришмоқ:

Бўлуб ул навъ атрофида сокин,
Ки бўлмай эл ёвумоқ анда мумкин.

*Фарҳод ва Ширин,* 196;

Эй ёвумай номаға хоманг сенинг,
Хома йўқу ҳақ сари номанг сенинг. *Ҳайратул-аброр,* 21-4.

**ЁВУТ-** — яқинлаштирмоқ; учратмоқ:

Олам яхшилиғин киши ўзидин дариғ тутмас, аммо ўзга кишига ёвутмас. *Маҳбубул-қулуб,* 100;

Чун анга нохуш келур, базмида отим тутмангиз,
Ким отим билса ҳам ул базм аро ёвутмангиз.

*Хазойинул-маоний,* IVа-115;

Ул ком ила кўнглини овутма,
Бу равза сари ани ёвутма. *Лайли ва Мажнун,* 97а16.

**ЁВУШ-** — яқинлашмоқ, қўшилмоқ; етишмоқ:

Шайхқа ул хайл чу ёвуштилар,
Барчаси маркабларидин туштилар. *Ҳайратул-аброр,* 117-10;

Кўкка мотамзадалар навҳаси гар ёвушти,
Мени мотамзадаға лек қатиғ иш тушти.

*Хамсатул-мутаҳайиирин,* 25;

Ҳаётим андин экинким чиқарға қуввати йўқтур,
Заиф жонки лабинг ҳажридин оғизға ёвушмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-265.

**ЁВУҚ** — яқин:

Кимки восил бўлди, рафъ ул ародин қурбу буъд,
Қаъба суккониға йўл хоҳи йироқ, хоҳи ёвуқ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-179;

Таноб учиға чун ёвуқ қўйди гом,
Оқ уйдин Скандар ҳам этти хиром.

*Садди Искандарий,* 29б1.

**ЁВШАН** — ювшан (ўсимлик):

Тенгиз йўққим, ғадири ваҳшатангез,
Қаю ўт улки ёвшандин бўлур тез. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**ЁВҒОН** — ёғсиз:

Мубоҳот қилмас емакдин кулоч,

Ғамин билмас ар топса ёвғон умоч.

*Садди Искандарий,* 250а2.

**ЁД** — 1. хотира, эслаш қобилияти, зикр қилиш:

Магар ёдингда йўқтурким, санга мен,
Дедим юз қатла к-эй мажнуни ғофил.

*Хазойинул-маоний,* IIа-398;

Чекиб Фарҳод учун оҳи ҳалокин,
Анинг ёдида берди жони покин. *Фарҳод ва Ширин,* 187;

2. ўй, хаёл:

Ким кўрди бу навъ одамизод,
Ким бермагай ўйла одамий ёд. *Лайли ва Мажнун,* 82б9;
Ёдингга ўлум кирмаги мотам санга бас,
Ўлмакни яқин айламагинг ғам санга бас.

*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

≈ **айла-//эт-//қил-** — эсламоқ, хотирламоқ, хаёлига келтирмоқ, ёдлаб олмоқ; эсга туширмоқ:

Туганган фаҳм этиб умри бақосин,
Совуқ оҳ урди ёд айлаб атосин. *Фарҳод ва Ширин,* 190;
Кўшиш била ани ёд этмай,
Бир қатлаки эшитиб унутмай. *Лайли ва Мажнун,* 57б20;
Унутмағилки, то ҳажр этди бедод,
Мени бир нома бирла қилмадинг ёд.

*Мезонул-авзон,* XIV-155;

Ҳажри чун кўнглумга бедод айлабон,
Они истарға сени ёд айлабон. *Лисонут-тайр,* 7-4;

≈ **бер-** — ўргатмоқ:

Руқъаким бермиш эрди доно ёд,
Ўқумағлиғни айлагач бунёд. *Сабъаи сайёр,* 122-22;

≈ **дан чиқ-** — эсдан чиқармоқ:

...ҳар не қаламим таҳтиға кирса, ёдимдин чиқмас эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

Сайд қасдиға ўйла қўйди кўнгул,
Ки адув чиқти ёдидин билкулл. *Сабъаи сайёр,* 152-14;

≈ **ол-** — эсда тутмоқ, эслаб қолмоқ, ўрганмоқ:

Кўз учи, қоши ёсидур соҳир,
Ани ёд ол алардин, эй сомир. *Хазойинул-маоний,* IIб-421;

≈ **ға кел-** — эсга тушмоқ, хотирига келмоқ:

Юсуф алайҳис-салом бурун анинг тушин айттиким, кўп нима малик унутуб эрдиким, ёдиға келди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

Доим бу сифат амр келур ёд ондин,
Ким, неъматини фосид этар куфрондин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

≈ **бил-** — 1. ёддан билмоқ:

...дебтурки, мен уч юз минг ҳадис ёд билурмен юз туман иснод била. *Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

2. эсламоқ, хотирламоқ:

Не шоҳ анинг зоти киби ёд билур,
Не табъ анинг табъидек истаб топилур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 35;

≈ **тут-** — эсда олиб қолмоқ, ёдламоқ:

У коғазни очуқ қўюбдур ва ёд тутубдур ва чирмаб, жайбимға солибдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;
Барчасиға кўп қатла ўтупмен, балки кўпин ёд тутубмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 25;

Ул вақтки, мен бу шеърни ёд туттум.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536.

**ЕДГОР** — 1. эсдалик, хотира:

Эрур Искандари Румий нигори,
Жаҳон аҳлиға онинг ёдгори. *Фарҳод ва Ширин,* 35;
Ул чеҳрадин эрди ёдгори,
Бўлмаса эди ёнида хори. *Лайли ва Мажнун,* 65а5;

2. шахс номи:

Ёдгор Муҳаммад Мирзоким, мулк ворисн эрди, азим черик била ул ҳазратнинг устига юруди.
*Тарихи мулуки ажам,* 518.

**ЕЕҚ** — яёв, пиёда; ≈ **черик** — пиёда аскар:

Ҳар ёёқ черик сипоҳ оллида чуст,
Қилғали ҳангома ойинин дуруст. *Лисонут-тайр,* 162-13.

**ЕЗ-** I — 1. ёзмоқ, битмоқ:

Кўз саводидин қаро жон сафҳасин қилдим варақ,
Бу икининг рашкидиндур гар санга ёзмоқ битик.
*Хазойинул-маоний,* IVб-336;
Мавлоно Лутфий... ўн мингдин ортуқроқ маснавийси бор, баёзға ёзмаган учун, шуҳрат тутмади.
*Мажолисун-нафоис,* 72;

2. чизмоқ:

Не сурат ёзғали топиб чу даст ул,
Жаҳонни айлабон суратпараст ул. *Фарҳод ва Ширин,* 103;

3. кўчирмоқ:

Кимки ёзмоқта музд қилса ҳавас,
Барча мақсуди музд бўлсаю бас. *Сабъаи сайёр,* 208-5;

4. тақдир қилмоқ:

Эвурмас агар лутф этиб бу варақ,
Кўрай ҳар не ким олима ёзди ҳақ.
*Садди Искандарий,* 269а3.

**ЕЗ-** II — тарқатмоқ, яйратмоқ, кетказмоқ:

Мени чу майкададин ваъз жашниға тиладинг,
Таҳаммул айла дамеким, ёзай хуморимни.
*Хазойинул-маоний,* IIа-347.

**ЕЗИ** — саҳро, дашт, чўл:

Алар асҳобға дегандурларки, ёзидин ўтун териб келтурунг ва ул замон ёғин ёғадур экандур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-154;
Ва секкизинчи бало ул эрдиким, ёзи вуҳушини ва сибоъини ҳақ таоло аларға мусаллат қилдиким, азоб қилдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**ЕЗИЛ-** I — ёзилмоқ, битилмоқ:

Номау қосид била топмас Навоий дарди шарҳ,
Чун туганмас меҳнати не ёзилиб, не айтилиб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-36.

**ЕЗИЛ-** II — ечилмоқ (чигал, тугун):

Шиканжи туррасидинким гириҳ ёзилмайдир,
Бинафшае дурур, аммо ҳануз очилмайдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-158;
Ҳар кимсаки оллиға ёзилди ҳунари,
Сўз пардаси устида ёпилди ҳунари.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45.

**ЕЗИЛ-** III — тарқалмоқ, кетмоқ; сочилмоқ, ейилмоқ:

Соқиё, лаълинг майидин гар иложи қилмасанг,
Бу хуморим лаъли май бирла ёзилғудек эмас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-242;
Кўзда ашким қонидин ҳар сори кўргил қатралар,

Нуқталар янглиғки қуйгайлар қачон ёзилса қон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-509.

**ЁЗИҒЛИҚ//ЁЗИҒЛИҒ** — 1. ёзилган, битилган:
Эрур бир лавҳ сийм узра ёзиғлиқ,
Топарсен дев бўйнида осиғлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 68;
2. тақдир:
Биров топти Машриқда ганжи шигарф,
Ёзиглиғ эшигида бу турфа ҳарф.
*Садди Искандарий,* 311а14.

**ЁЗМАНДОНА** — ёзишга мансуб, яхши:
Ўз ниёзи ва бадхўй ёри нози шарҳида бу нозанин матлаи ёзмандона воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 220.

**ЁЗУҚ** — гуноҳ, айб:
Гар ёзуқсиз ўлтурурсен, гам емон, лекин ғамим
Мунчадурким, ўлмағай ногаҳ санга андин ёзуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-323.

**ЁЗУҚСИЗ** — бегуноҳ, айбсиз:
Неча эл бўйнига тиғ урса бўлғай.
Ёзуқсиз нечани ўлтурса бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 91;

**ЁЗҒЎР-** — айбламоқ, гуноҳкор қилмоқ; оздирмоқ:
Бу ишта кимга тиғи таън урайин,
Ўзумни йўқса, кимни ёзғурайин. *Фарҳод ва Ширин,* 180;
Мен дедим: Бу сўзни мендин сўрмангиз,
Гар жавоби демасам, ёзғурмангиз. *Лисонут-тайр,* 139-1;
Малики Райён сувчиси бирла баковули анга чоғирда заҳр берур таваҳҳумидин ёзғуруб, зиндонға йиборди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202.

**ЁЙ** — 1. ёй, камон; камалак:
Қоши бу чок кўнгулдин айру,
Филмасал ёйи эрур қурбонсиз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-123;

Бу ёйиға чун қурар эди ўқ,
Гардун кўзига урар эди ўқ. *Лайли ва Мажнун,* 84-9;
2. камондек букик, эгилган:
Боқиб чун кўрди қаддин ўйлаким ёй,
Дегайсен, кўрди девона янги ой. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ЁЙ-** — 1. ёзмоқ, солмоқ, тўшамоқ, оёқ остига ёймоқ:
Кўк ҳулласидин ёйиб атлас йўлунга анжум,
Анжум дуридин сочиб бошинг уза гавҳар чарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-112;

Бир кун бир улуғ киши ани уйига элтти ва мулавван атъима кўп илайига ёйди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;
2. соч ўрамларини ёзмоқ, соч толаларини тарқатмоқ, ёзмоқ:
Шом ила субҳ ар сариг оғриғ эмаслар, бас недур,
Тун сочин ёйиб, қуёш йиртиб юзин тутмоқ азо?!
*Хазойинул-маоний,* IVа-25;

Оқ сочини ёйди навҳа тузди
Ҳар нечаки ўрди борин узди. *Лайли ва Мажнун,* 93а21;
3. ошкоро қилмоқ, маълум қилмоқ:
Ҳар ғаройибким ёйиб саҳро аро,
Ондин ортуғ кўргузуб дарё аро. *Лисонут-тайр,* 4-4.

**ЁЙИЛ-** — 1. тарқалмоқ, таралмоқ:
Ушшоқи ҳажр чоҳидин ўлғон замон халос,
Кўйида мўр хайли масаллик ёйилдилар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-159;

Зулфи саҳобнинг соябони ойдек юзига ёйилғани.
*Мажолисун-нафоис,* 218;

2. ошкора бўлмоқ, маълум бўлмоқ:

Ишқим ихфосини, ваҳким, қилмадим ҳаргиз хаёл,
То ул ойнинг ҳуснидек олам аро ёйилмади.

*Хазойинул-маоний,* IIа-373;

Чу нуктада деди элга ёйилди ҳунари,
Невчунким тил остида келди ҳунари.

*Назмул-жавоҳир,* XV-45;

3. сочилмоқ, тўкилмоқ:

Чун барги тушарга майл қилди,
Бағри қаро дашт уза ёйилди. *Лайли ва Мажнун,* 63а12;

**оғзи ёйил-** — хурсанд бўлмоқ, кулмоқ:

Ато ул дурға чун наззора қилди,
Садафдек оғзи кулмакдин ёйилди. *Фарҳод ва Ширин,* 33.

**ЁЙИЙ** — «ё» ҳарфи билан ёзилувчи:

Ва маъруф ва мажҳул қофияда «вовий», «ёйий» ҳамки, форсий ашъорда воқеъ бўлур, икки ҳаракатдин ортуқ бўлмас, «вовий» андоқки: худ ва дуд ва зўр ва нур ва ёйий андоқки: пир ва шер. *Муҳокаматул-луғатайн,* 13.

**ЁЙҚА-** — чайқамоқ:

Тегмаса базмингда май, басдурур ул сув манга,
Ким сен ичар жомни сувчи олиб ёйқамиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-282.

**ЁЙҚАЛ-** — чайқалмоқ:

Ваҳки, ҳажринда жаҳон бўлди кўзумга зулумот,
Ким борур ёйқалибу қайтмас ул оби ҳаёт.

*Хазойинул-маоний,* Iб-101.

**ЁКИ** — ёки:

Париму ёки малак, йўқса руҳи покмудур,
Ки зоҳир ўлмади мунча латофат инсондин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-499;

Киши ўрганса қилмағил маҳрум,
Ёки нафъ олса бўлмагил монеъ. *Арбаин,* XV-60.

**ЁЛ** — ёл:

Ғазанфар худ нетар чанголу ёлин,
Чекар бўлса тиши уйнинг маҳолин. *Фарҳод ва Ширин,* 189.

**ЁЛА-** I — яламоқ:

Ё раб, ул шаҳду шакар ё лабмудур?
Ё магар шаҳду шакар ёлабмудур? *Мезонул-авзон,* 67.

**ЁЛА-** II — ўқни ёйга ўрнатмоқ, отишга ҳозирламоқ:

Жонима пайваста новак отқали
Ғамза ўқин қошиға ёлабдурур. *Мезонул-авзон,* 67.

**ЁЛАНГ** — яланг, яланғоч:

Магарким кўйида ёланг аёғ ул ой хиром этмиш,
Навоий кўзларига сурма бўлмиш ул қаро туфроғ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-166;

Баҳлул дедиким, ул оч қолса не егай ва ёланг қолса, дардин кимга дегай. *Маҳбубул-қулуб,* 168.

**ЁЛАНГЛИҚ** — яланғочлик, кийимсизлик:

Бу яқиндурким жамол аҳли ёлангликдиқ басе,
Яхшироқдур ўлса коши нақшлик эгнида тўн.

*Хазойинул-маоний,* IIб-703.

**ЁЛБОР-** — ёлвормоқ, ялинмоқ, ялиниб сўрамоқ:

Бирор нома ким ул тараф борибон,
Келиб номабар бирла ёлборибон.

*Садди Искандарий,* 285б17;

Мен гадоға ҳар неча кўйи сари бормоқдур иш,
Тўъма солмоқ итгаю дарбонға ёлбормоқдур иш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-251.

**ЁЛИН** — ёлқин, аланга, учқун, оташ, олов:

Ўртаса ишқ мени, сўрма сабаб:
Куйса хошок ёлиндин не ажаб.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-50;

Олам ўртар ишқдин тушган ёлин,
Сўзнок эткан ҳаводиндур чоқин. *Лисонут-тайр*, 155-3.

**ЁЛИН-** — ялинмоқ, ёлвормоқ:
Не итни ул бути бегонаваш итики соғиндим,
Ит ошноға ёлинған киби ул итка ёлиндим.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-400;

Ком истаю неча элга ёлингайсен,
Нафсингға хилоф айлаким, тингайсен.
*Назмул-жавоҳир*, XV-24.

**ЁЛИНЛИҚ** — ўтли, алангали:
Ки урди нафтлиқ қорурани — ўқ,
Ушатти ул ёлинлиқ кўрани — ўқ.
*Фарҳод ва Ширин*, 102-67.

**ЁЛИҚ** — ёйлик:
Кўп қилма намоз амрида бепарволиқ,
Ракъат била қил оҳ хадангни ёлиқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-33.

**ЁЛҚИ-** — ҳоримоқ; чарчамоқ; қулоқ қизимоқ:
Карвон ёлқибон урардин гом,
Топмиш эрди ҳам ул замон ором. *Сабъаи сайёр*, 89;
Булар элга менинг ишқим ишидин,
Қулоғим ёлқибон эл қарғишидин. *Фарҳод ва Ширин*, 175.

**ЁЛҚИТ-** — зериктирмоқ, безор қилмоқ, малол келтирмоқ:
Ранг йўқтур чун қизил гулдин санга, эй андалиб,
Эл қулоғин асру кўп ёлқитма фарёдинг била.
*Хазойинул-маоний*, I*а*-372.

**ЁЛҒОН** — ёлғон, уйдирма:
Лаби юз ваъдани андоқ манга ёлғон қилди,
Ки дей олмас киши юз йилда бир андоқ чин сўз.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-137;
Чин сўзни ёлғонға чулғама, чин айта олур тилни ёлғонға булғама. *Маҳбубул-қулуб*, 162;
≈ **аҳли** — ёлғончилар, ёлғон гапирувчилар, ваъдага хилоф иш қилувчилар:
Ёлғон аҳли, ишқ янглиғ қатлим этма, чеҳра оч,
Бир кўруб ишқ ичра ўлмакка мени хурсанд бил.
*Хазойинул-маоний*, III*а*-211.

**ЁЛҒОНЛИҚ** — алдамчилик, ёлғонлик:
Замон аҳлидин ўзин соҳибдил тутқан ёлғон айтур ва бедил тутқоннинг ҳам сўзи ёлғонлиқ сори қайтур.
*Маҳбубул-қулуб*, 124.

**ЁЛҒУЗ** — 1. якка, битта, танҳо, тенги йўқ:
Фард киши даврда топмас наво,
Ёлғуз овучдин ким эшитмиш садо. *Ҳайратул-аброр*, 106-12;
Хублар анжумани ичра назиринг йўқтур,
Меҳрни анжум ичида деса бўлур ёлғуз.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-135;
Бу ваҳшийға хитоб этса, кўзум деб,
Бу бекасни соғинса ёлғузум деб. *Фарҳод ва Ширин*, 192;
2. фақат:
Ул этти вафо, чарх қилди ситам,
Анга йўқки ёлғуз яна бизга ҳам.
*Тарихи мулуки ажам*, 524;
≈ **у бекас** — танҳо ва кимсасиз, чорасиз:
Ёлғузу бекаслигига йиғлади,

Чорасин билмаслигига йиғлади. *Лисонут-тайр,* 91-6;
≈ **бўл-** — танҳо бўлмоқ, ёлғиз бўлмоқ:
Ёлғуз бўл, топма ранжпарвард ўлмоқ,
Хушроқ чу ёмон рафиқдек фард ўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47;
≈ **қол-** — танҳо қолмоқ, яккаланмоқ:
Махласига топмайин имконға йўл,
Тарқади мажмуъ, ёлғуз қолди ул. *Лисонут-тайр,* 85-6.

**ЁЛҒУЗЛУҒ** — ёлғузлик, танҳолик, кимсасизлик:
Ғурбату ёлғузлуғу маҳзунлугу ҳасрат била,
Ҳар замон юз минг бало ичра солиб ҳижрон аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-9;
Бўлуб ёлғузлуғумда қавму хайлим,
Эришиб ҳар қаёнким бўлса майлим.
*Фарҳод ва Ширин,* 190.

**ЁМОН** — 1. ёмон, номаъқул:
Чу қилди олам аҳлиға тааҳҳуд,
Ёмон элга бўлур вожиб ташаддуд. *Фарҳод ва Ширин,* 54;
Нечаким хирад ичра бўлса коми,
Йилондин ёмонроқ эмас одамий.
*Садди Искандарий,* 291а16;
2. ёмон одам:
Ёмондин яхшилик кўз тутмоқ фосид хаёлдур, итдин кийик-ка ва мушукдин кабутарга шафқат маҳолдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 159;
≈ **кўз** — ёмон кўз; ҳасад:
Ҳар сори узорингга чекиб нил,
Ёмон кўз учун қилай ани мил. *Лайли ва Мажнун,* 93б9;
≈ **нав** — паст, нобоп хил:
Ва лекин бу жонимға эмгак дурур,
Ки асру ёмон нав ўлмак дурур.
*Садди Искандарий,* 237а15;
≈ **яхши//яхши-ёмон** — барча, ҳамма:
Ёмон-яхшиға кўп зулм этмагилким, гар будур даврон,
Қутулғунг кимки андин яхшироқ, йўқ мен ёмондин ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-221;
≈ **дин-ёмон** — жуда ёмон:
Бу икки замима феълки, ёмондур, гўё икки нохуш тавъа-мондур, ул мундин ёмон ва бу андин ёмон, иккаласи ёмон-дин-ёмон. *Маҳбубул-қулуб,* 75;
≈ **лар** — бузуқ ахлоқлилар:
Ёмонлардин офоқни пок этиб,
Вале яхшиларни тарабнок этиб.
*Садди Искандарий,* 280б10;
≈ **дуо қил-** — қарғамоқ, баддуо қилмоқ:
Нуҳ уйғаниб маълум қилиб, Ҳомни ёмон дуо қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193.

**ЁМОНЛИҒ** — ёмонлик, ёвузлик, фирибгарлик:
Агар кофири муфлис масаллик топмади коме,
Ва лекин нафси чун кофир эди, қилди ёмонлиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-736;
Яхшидин ёмонлар ҳам ёмонлиғ кўз тутмас, яхши ёмонлар-ға ҳам яхшилиғни унутмас. *Маҳбубул-қулуб,* 156.

**ЁМ ОТИ** — чопар от:
Ём отлари била ёмхоналар иши бузуқдур.
*Муншаот,* XIII-136;
≈ **боғла-** — элчи, чопар миниб кетиши учун бекатларда от сақ-ламоқ:

Қайсар... ўз ўғлумдур деб Искандарни ўғулчилай асраб, валиаҳд қилди ва элчи йибармак учун ём оти боғлади.

*Тарихи мулуки ажам,* 512.

**ЁМХОНА** — емхона; элчи, чопарларнинг от алмаштириш жойи; отлар сақланадиган жой:

Ём отлари била ёмхоналар иши бузуқдур, ул бобда қуллар тобугида сўз арз қилилибдур. *Муншаот,* XIII-136.

**ЁМҒУР** — ёмғир, ёғин:

Берди найсон ёмгуриға ул шараф,
Ким гуҳар қозганди базлидин садаф. *Лисонут-тайр,* 3-12;
Ул ашкин абри раҳмат ёмғури бил,
Не ёмгур, фазл баҳрининг дури бил.
*Фарҳод ва Ширин,* 219.

**ЁН** — 1. ён, тараф, томон:

Сувдадур мақсудима чун етмагим,
Бас хатодур ўзга ён азм этмагим. *Лисонут-тайр,* 60-3;
Туну кун соядек ёнида бўлсам,
Не қилса ҳукму фармонида бўлсам. *Фарҳод ва Ширин,* 204;
Рум тили била дедики, ҳар сабоҳ қўпар эрдим... биров бу ёндин тортар эрди ва биров ул ёндин.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-166;

2. биқин, ёнбош:

Кўйида ўлди Навоий бу сифатким, бор эди
Такя хорову ҳасири ёни остида тўшак.
*Хазойинул-маоний.* Iб-348;
Қатл ишига чун ёнидин чекти тиғ,
Бошин анинг чопмоқ учун бедариғ.
*Ҳайратул-аброр,* 109-10;

3. ёнида, олдида, ҳузурида, яқинида (*кўмакчи сўз*):

...Агар йиллар баҳра олибдурлар эҳсонингдин, ошнолиғ бермай ўтарлар ёнингдин. *Маҳбубул-қулуб,* 37;

≈ **и ерга ет-** — кўзига уйқу келмоқ:

Эй хуш улким, гарчи тунлар ёни ерга етмади,
Кўрди ўз шамъи шабистонини бир тун ёнида.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-560.

**ЁН-** I — 1. қайтмоқ:

Чинори тебратиб илгини ҳар ён,
Ки эй кирган киши, тенгри учун ён. *Фарҳод ва Ширин,* 75;
Ёнди Шайхи ринди болодаст ҳам,
Ул гуруҳ ичра баланду паст ҳам. *Лисонут-тайр,* 91-11;

2. жўнамоқ:

Етинг аҳлу аёлингизға ёниб,
Диёру мулку молингизға ёниб. *Фарҳод ва Ширин,* 211;
Ва Бани Исроил Мисрға ёндилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 217;

3. қўзғалмоқ:

Бу ердин ёнарнинг худ имкони йўқ,
Набард айласам ғайри нуқсони йўқ.
*Садди Искандарий,* 260б12;

4. етмоқ:

Қилиб майл уммат низомиға ҳам,
Ёниб «Ли маъаллоҳ» мақомиға ҳам.
*Садди Искандарий,* 239а17;

**ЁН-** II — куймоқ, куйиб-пишмоқ, куюнмоқ:

Бу доғи ёниб неча қилди баён,
Бўлмади мақсуд жамъ ичра аён. *Лисонут-тайр,* 180-1;
Чун мунаввар қилди нуридин кўзин,
Ёнибон ейди алар ичра сўзин. *Лисонут-тайр,* 179-14.

**ЁНА//ЯНА** — 1. яна, тағин:

Бериб Шопурни қилди равона,
Ўзи дард ўти ичра қолди ёна. *Фарҳод ва Ширин,* 176;

2. ўзга, бошқа:

Тенгри сунъиға дебон кўп офарин,
Они ҳам қилди ёналарға қарин. *Лисонут-тайр,* 123-5;
Дема мендин узуб кўнгул яна бир ёр тутмишсен,
Гумон қилмаки, олам ичра сендек ёнан бўлғай.
*Хазойинул-маоний,* Iб-666.

**ЁНГ//ЁНГИ//ЯНГИ** — янги; ≈ **боштин** — янгидан, қайтадан:

Топмоғунг дайри фано аҳлида ёнг боштин бақо,
Қилмағунча бодаи ваҳдат вужудингни адам.
*Хазойинул-маоний,* IVa-219.

**ЁНДАШ-** — ёндошмоқ, яқинлашмоқ, ёнма-ён турмоқ, тенглашмоқ:

Вале топмас эди бу ишга чора,
Ки ёндашқай биллуру санг хора. *Фарҳод ва Ширин,* 126;
Қулоғи дурру лаъликим қуёшқа ёндашибтурлар,
Шараф авжида ул кавкаб, саодат ахтаридур бу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-524.

**ЁНДАШТУР-** — ёнма-ён қўйиб кўрмоқ, солиштирмоқ, тенглаштирмоқ:

Орази ёниға гул санчар жамол изҳориға,
Англатур ҳуснин ани ёндаштуруб рухсориға.
*Хазойинул-маоний,* Iб-552.

**ЁНДУР-** I — ёндирмоқ, ёқмоқ, куйдирмоқ:

Неча йиллардурки, ўзи ёндурған чароғи ўчмайдур деб машҳурдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155;
Бу янглиғ ўтқа ёндурмоғлиғ они,
Кул ўлгач, кўкка совурмоғлиғ они. *Фарҳод ва Ширин,* 154.

**ЁНДУР-** II — қайтармоқ:

Танимда касрати пайкони то тийғини ёндурди,
Ҳам ул дамдин эрур тийғи юзидин инфиъол ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-568.

**ЁНЧ-//ЯНЧ-** — эзмоқ, янчмоқ, йўқ қилмоқ:

Гаҳ хаёл айлабки қоплон бошини,
Ёнчай отиб макру удвон тошини. *Лисонут-тайр,* 52-8.

**ЁНЧИЛ-//ЯНЧИЛ-** — янчилмоқ, эзилмоқ:

Уларда жон талошур нотавондек,
Қамарда боши ёнчилған йилондек. *Фарҳод ва Ширин,* 164.

**ЁП-** I — 1. ёпмоқ, бекитмоқ, яширмоқ:

Ўлмак истаб ишқ арову топмайин,
Ул таманнодин кўзини ёпмайин. *Лисонут-тайр,* 102-11;
Риштаи жонни тугуб, зулфидин очқанда гириҳ,
Пардадарликлар этиб, юзига ёпқанда ниқоб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-49;

2. ёймоқ, солмоқ:

Тириклик қушлариға ёпибон дом,
Тенгиз амвожидин андоқки сайёд.
*Хазойинул-маоний,* IIa-393;

3. тўсмоқ:

Юзунг оллида ҳар нафас тутма кўзгу,
Қуёшни қамар ёпмоқ эрмас муносиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-56;

4. босмоқ, қопламоқ:

Сабзаи хат ёпқон оғзинг ўпсам, эй гул, не ажаб,
Тупроғимдин ғунча бутса захмлиқ пайкон киби.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-395;
Чун юзин туман черик ёпқай,
Сайд кейнича ҳар бири чопқай. *Сабъаи сайёр,* 193-8;

5. йўқ қилмоқ, тугатмоқ:
Қани султону шоҳиду хайли,
Барчасин ёпти ажалнинг зайли.
*Хазойинул-маоний,* IVб-423.

**ЕП-** II — қилмоқ, ясамоқ, яратмоқ:
Ёпти қаввоси қазо бир-бирига мушкин қавс,
Отқали кирпик ўқин жон била кўнглум сори вой.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-583.

**ЁПИЛ-** — ёпилмоқ, бекитмоқ, кийгизмоқ:
Ташрифотким, иноят бўлуб эрди, ҳижрон дўзахида азоб тортадурған урён жисмимға висол биҳиштидин биҳишт ҳуллаларидек ёпилди. *Муншаот,* XIII-136;
Бу дамким уёқиб манга офтоб,
Ёпилғай қуёшимға мушкин саҳоб.
*Садди Искандарий,* 316-21.

**ЁПИН-** — ёпинмоқ, устига солмоқ, киймоқ, кийинмоқ:
Жунун йўлида бу расвоға ёпма пардаи исмат,
Ки йўл қолур агар андоғ оғир либос ёпиндим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-400.

**ЁПУШ-//ЁПИШ-** — 1. ёпишмоқ, ёпишиб қолмоқ:
Лабингни сўрғали муҳри сукут оғзима тушмиш,
Ки ул шакар била эрним бири бирига ёпушмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-265;
Сучук нуктадин ёпишиб номаси,
Магар найшакардин бўлуб хомаси.
*Садди Искандарий,* 241-11;
2. осилмоқ, таламоқ:
Йўлунгда ўлди Навоийю бўлди туфроғ ҳам,
Ёпушса эрди бу кўй итлари аёғиға кош.
*Хазойинул-маоний,* Iб-260;
Тўрт киши андоғ хушунот била Хожаға ёпуштиларки, гўё арода қоне воқеъ бўлубдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ЁПУШТУР-** — ёпиштирмоқ:
Кўзки учқан чоғда устига ёпуштурдум сомон,
Номабар қушдурки, сориғ руқъа элтур ёр учун,
*Хазойинул-маоний,* IVб-487;
Густохлиқ юзидин бир неча сўз битиб, коғаз бошин ёпуштуруб йибарилди. *Муншаот,* XIII-116.

**ЁР** — ёр, дўст, ҳамроҳ:
Деди, к-эй мисли йўқ устоди наққош,
Демай наққошки, ёру қариндош. *Фарҳод ва Ширин,* 171;
Ёр улдурки, ҳар неким ўзига истамас, ёриға ҳам истамагай. *Маҳбубул-қулуб,* 130;
2. маҳбуба, севгили:
То пайки сабо кетурди ёрим хабарин,
Шарҳ айлади сарви гулъузорим хабарин.
*Муншаот,* XIII-125;
Бору йўқдин ўзни фоний айламак,
Ёр ишқин жовидоний айламак. *Лисонут-тайр,* 101-3;
≈ **и азиз** — ҳурматли дўст, азиз биродар:
...анинг сабабин адо қилғали ва боисин арзға еткургали ёри азиз Мавлоно Мир Ҳусайн Бобардийнparam, юз ул даргоҳ туфроғидин қуёшқа етиб эрди. *Муншаот,* XIII-105;
≈ **и вафодор** — вафоли ёр, аҳдидан қайтмас:
Бас кишига умр хуши ёр эмиш,
Ёр деган ёри вафодор эмиш. *Ҳайратул-аброр,* 106-6;
≈ **и ушшоқ** — кўнгли яқин ёру-дўстлар:

...теграсидаги ёри ушшоқ ва мулозимлар ва ҳамнишин ва сойир фуқаро ва масокин «вовайло, вомусибато!» ниқобин фалаки асирға тортиб, навҳалар ва нудбалар кўргуздилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537;

≈ **бўл-//ўл-** — дўст бўлмоқ, мададкор бўлмоқ:

То давр дурур давр санга ёр ўлсун,
То чарх дурур чарх мададкор ўлсун. *Муншаот,* XIII-119;

≈ **бил-** — дўст тутмоқ:

Ёрки бор анда вафо ёр бил,
Умр деган ёри вафодор бил. *Ҳайратул-аброр,* 106-9.

**ЁР-** — 1. ёрмоқ, бўлмоқ, ажратмоқ, тилмоқ:

Бало тоғини мужгон бирла ёрмоқ,
Ёриб тирноқ ила ердин қўнқармоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 129;

2. ҳайдамоқ, чопмоқ:

Деҳқонки дона сочар, ерни ёрмоқ била ризқ йўлин очар. *Маҳбубул-қулуб.* 46.

**ЁРА//ЯРА** — 1. яра, жароҳат:

Ки ўтти андин ишким ёра бутгай,
Ажал пайкони этган ёра бутгай. *Фарҳод ва Ширин,* 188;
Сенинг танинг ўлса ёра ғамдин,
Менинг жигарим бўлур аламдин. *Лайли ва Мажнун,* 82б-15;

2. хаста, касал:

Ғам ханжари бирла ёра кўнгли,
Не ёра ки пора-пора кўнгли *Лайли ва Мажнун,* 68б-21.

**ЁРИЛ-** — йиртилмоқ; қўрқмоқ:

Бу иш тушта гар жилва қилғай эди,
Ҳамул лаҳза заҳрам ёрилғай эди. *Садди Искандарий,* 317б-10.

**ЁРЛИҚ** I — амр, фармон:

Чу ёздинг субҳиға ёрлиқ босорға ол томғосин,
Шафақдин ҳал қилиб шингарф қилдинг, меҳрдин ҳотам. *Хазойинул-маоний,* IIб-397.

**ЁРЛИҚ//ЁРЛИҒ** II — 1. дўстлик, ҳамкорлик:

Рафиқу ёрлиқ мундоқ бўлурму,
Амонатдорлиқ мундоқ бўлурму? *Фарҳод ва Ширин,* 171;
Ҳар кимки биров била ёрдур ёки ёрлиғ даъвоси бордур, керакким ўзига раво тутмағанни ёриға раво тутмаса. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;
Деди нисбат иккимизда ёрлиғ,
Ҳамдаму ҳаммашрабу ҳамкорлиғ. *Лисонут-тайр,* 108-12;

2. меҳр боғлаш; ҳирс қўйиш:

Дунёки қатиғ дурур гаронборлиғи
Қатиғроқ анинг улусининг ёрлиғи. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;
Йўқ олам ичинда фардлиқ меҳнатидек,
Ким кимсага қилса ёрлиқ нисбатидек. *Назмул-жавоҳир,* XV-21;

3. ёрдам:

Анинг ботинидин тила ёрлиқ,
Бийик ҳимматидин мададкорлиқ. *Садди Искандарий,* 322-11.

**ЁРЛИҚА-** — ёрлақамоқ, кечирмоқ, марҳамат қилмоқ, афв қилмоқ, гуноҳидан кечмоқ:

Барчанинг қилган гуноҳин афв қил,
Ёрлиқаб, лутф айлаб озод айлагил. *Лисонут-тайр,* 132-3.

**ЁРМОҚ** — пул, танга; олтин:

Чу сўз топти ниҳоят, тўкти ёрмоқ,
Тааммулсиз нечукким тошу туфроқ. *Фарҳод ва Ширин,* 41;

Ва топқондин сўнгра иёси баҳосида муболаға қилиб, ўй терисини ёрмоқ тўлдуруб анга берур ваъдаси била уйни олуб ўлтурдилар. *Маҳбубул-қулуб,* 16-17;
Жонни ёрмоққа сотти хожаи хас,
Ким бу савдони тожир этгаю бас. *Сабъаи сайёр,* IX-34.

**ЁРО** — қувват, мадор, илож:
Бу ўтдин сув бўлиб хороси онинг,
Вале йўқ сўрғоли ёроси онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 168;
Кишига йўқ бизинг эл ичра ёро,
Анга қилмоқ бу сўзни ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 138.

**ЁРОД** — чолғу асбоби:
Воизки, дастёрсиз ўлмас сухангузор
Анга ёроду мунга аёлғувчи ҳукми бор.
*Маҳбубул-қулуб,* 39-40.

**ЁРОН** — дўстлар:
...марғуб ёронлар машҳуд бўлгайлар ва ағёр юзига ҳужра эшиклари масдуд. *Муншаот,* 92.

**ЁРСИЗ** — дўстсиз, ёрсиз:
Вале Фарҳодсиз бор эрди ранжур,
Нечукким ёрсиз Фарҳоди маҳжур. *Фарҳод ва Ширин,* 208.

**ЁРУ-** — 1. яшнамоқ, порламоқ, чақнамоқ:
Бир неча иш бўлса муяссар санга,
Давлат била ёругай ахтар санга. *Ҳайратул-аброр,* 96-6;
То қуёшқа навбат етди... муборак замири анвори ҳидоят била ёруди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194;
2. ёруғлиқ пайдо қилмоқ:
Ул тун ул кишвар саросар ёрумиш,
Воқиф элни бешуур этмиш ул иш. *Лисонут-тайр,* 26-13;
3. тонг отмоқ, ёришмоқ:
Киши ўзни ясаған бирла бўлурму ошиқ,
Субҳи козиб ёрумас, ўйлаким субҳи содиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 118.

**ЁРУТ-** — 1. ёритмоқ, равшан қилмоқ, порлатмоқ:
Ҳамул ўтға ким назм шамъин тутуб,
Маоний шабистонини ёрутуб.
*Садди Искандарий,* 242-10;
Кўзунгни тенгри таоло доййм шаҳ жамоли бирла ёрутсун, ямон кўздин сени, сендин ямон кўзни йироқ тутсун.
*Муншаот,* XIII-139;
2. ободонлаштирмоқ, яхшиликка йўналтирмоқ:
Кириб рахши гетинавардинг била,
Ёруттунг бу кишварни гардинг била.
*Садди Искандарий,* 286а10;
Ул рисолат... анвори ашроқи била машриқдин мағрибқача ёрутти. *Лайли ва Мажнун,* 54а6;
3. кучайтирмоқ, авжига чиқармоқ:
Яна чун «Фарҳод ва Ширин» шабистониға хаёлим юз тутубтур. Мир Хисрав дами «Ширин ва Хисрав» ўтидин чароғимни ёрутубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 23;
Йўқки ул иллатлар ўти шуъласин ёрутғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-120;
**кўнгулни ёрут-** — хушнуд этмоқ, севинтирмоқ:
Яхши сўз кўнгулни ёрутур *Маҳбубул-қулуб,* XV-78.

**ЁРУҚ//ЁРУҒ** — ёриқ, равшан; бахт:
Истаб мени бўлғали фароғинг,
Мендин ўчубон ёруқ чароғинг. *Лайли ва Мажнун,* 90а19;
Яна бўлса маъмури тўққуз сипеҳр,

Оти наъли бўлса ёруқ моҳу меҳр.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

Қуёш янглиғ ёруғ ройи мунири,
Вале андин ёруғ мо физзамири. *Фарҳод ва Ширин,* 35;

2. соф, покиза, тоза:

Қози... шаръий ҳийлалар гириҳидин кўнгли очуқ, фуқаҳо тазвирлари тийраларидин замири ёруқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 21;

≈ **олам** — тириклик, ҳаёт:

Бу дам ким аён бўлди бу можаро,
Ёруғ олам ўлмиш кўзумга қаро.
*Садди Искандарий,* 264*а*20;

≈ **кўнгуллук** — хуштабиат, софдил, самимий:

Шайхул-ислом дебтурки., Қошонда қавме бор эрдилар ёруқ кўнгуллук. *Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**ЁРУҒ** — ёриқ, жароҳатланган; **боши ёруғ** — эзилган, жароҳатланган; бечораҳол:

Дастор йиртуғлуғидин ғам ема, боши ёруғларға боқиб тенгри ҳамдидин ўзга дема. *Маҳбубул-қулуб,* 169.

**ЁРУҒЛУҚ//ЁРУҒЛУҒ** — 1. ойдинлик, зиё, равшанлик, порлоқлик; нуронийлик:

Бу машъал чу ўз шуъласин ёрутуб,
Русул шамъи андин ёруғлуқ тутуб.
*Садди Искандарий,* 237*б*10;

Ул ёруғлуғ шавқ ўтин тез айлагай,
Ким талаб рахшинг сабукхез айлагай.

2. шам, чироқ: *Лисонут-тайр,* 151-12;

Ва ҳар йил тўрт юз олтун хонақоҳ ва гунбаз доғи мадраса ва масжид ва дорул-ҳуффоз фарши учун кийиз била бўрё ва ёруғлуғ учун харж қилғай. *Вақфия,* 721.

**ЁРҒУ** — қабул; муқобиллик; ҳимоя; ҳукм:

Бу келмакдин эрди ғараз бу манга,
Ки бўлғай жанобингда ёрғу манга.
*Садди Искандарий,* 288*б*19;

≈ **айла-** — ҳимоя қилмоқ:

Мен арода бўлғамен ҳукм эткучи,
Ёрғу айлаб, узрунгузга еткучи. *Лисонут-тайр,* 111-10.

**ЁРҒУЧОҚ** — қўл тегирмон:

Ҳақ таоло ул қумни буғдой қилди. Ҳожар андин ёрғучоқ била ун қилиб, ўтмак пишурди ва Иброҳим алайҳис-саломни уйғаттиким, таом егай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196;

Ҳазм этар фикрин ҳам эткил фарз этай нонинг учун,
Қилди чарх анжумни дона ою кунни ёрғучоқ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-313.

**ЁСА-** — 1. ясамоқ, қилмоқ:

Ўзидек ёсаб нечани ёр сара,
Йўқ сара, неча лаими масхара. *Лисонут-тайр,* 54-8;

2. ҳозирламоқ, тайёрланмоқ:

Қазодин не келса ўзларин ризоға ёсабтурлар ва олам аҳлининг қатиғ ранж ва ирик маломатиға чидабдурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 63.

**ЁСАЛ-//ЯСАЛ-** — ясалмоқ, ўрнатмоқ:

Ёсалиб жўнг уза тахти каёний,
Мақом айлаб шаҳу шаҳзода они. *Фарҳод ва Ширин,* 97.

**ЁСМИН//ЁСАМИН** — жасмин; сарғайган юз, ҳоли хароб киши:

Тикандин йўқки, сарву ёсаминға,
Тамуғдин балки фирдавси баринға. *Фарҳод ва Ширин,* 177.

**ЁСОҒЛИҒ** — ҳукм юритувчи, амалдор:

...ёсоғлиғ аро бойлиқ марғзори ичра ҳар сурук қўйдин йилда ҳамалдек минг қўзиға қонеъ бўлмағандин йўқсизлик широъларида қўй кутуб... *Вақфия,* XIII-168.

**ЁСТАН-** — ёстиқ қилмоқ, ёстанмоқ, такя қилмоқ:

Эй хуш улким, бошининг остидадур дилбар қўли,
Ким Навоий кечалар бори ўзи илгин ёстанур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-179.

**ЁСУМАН** — жасмин:

Ва ул гулшан раёҳинидин кўнгул гулчини ҳад ва ғоятсиз накҳатлиғ гул ва ёсуман қўйниға солди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 21-22.

**ЁТ** — бегона, нотаниш:

Ишлари талай олғанни таламоқ, ёт юртда чугурткадек сабза ва яфроғни яламоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 18;

Етишмай анда ёт элнинг аёғи,
Не ёт элким, узуб ёт ўтни доғи. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ЁТ-** — 1. ётмоқ, жойлашмоқ, ўрнашмоқ:

Бало тоғи аро ётқанда бемор,
Хирад синжоби хору хора бўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-273;

Шайх Ширвоний дедиким, мен рўзгореки, қум устида ётур эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90;

2. ухламоқ:

Ёшурун барча халқ ётқан чоғ,
Хилвати равзаниға қўйди қулоғ. *Сабъаи сайёр,* 87-23.

**ЁТИШ** — тунаш, дам олиш; қоровулхона, пост; ≈ **иши** — соқчилик хизмати; ≈ **тавочиси** — соқчиларни назорат қилувчи, назоратчи; ≈ **эли** — посбонлар, тунги соқчилар:

Яна улким, тавочи бекларига ҳукм бўлсаким, ётиш элин мазбут таъйин қилиб, ётиш тавочиси ҳар кун аларнинг ётишиға келган-келмаганин яхши тергаса, то ётиш иши фавт бўлмаса. *Муншаот,* XIII-132.

**ЁТЛИҚ** — бегоналик, ётлик:

Агарчи бор эдим Бонуға ётлиқ,
Улар дамда уётлиқмен-уётлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 205;

Ким зулм ила бўлса тийра авқотлиғи
Бор лозими умр тулининг ётлиғи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**ЁТОҚ** — тунаш жойи; тунаш:

Ов учун даштга ётоқда борса эрди, эл кўзидинким, йироқ бўлди, итларин қўяр эрди ва тенгри зикриға машғул бўлур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-99.

**ЁФРОҚ//ЁФРОҒ//ЯФРОҚ//ЯФРОҒ** — 1. барг, япроқ:

Сидра шохи бирла тубий бўлса йўқ,
Ўксуди тут бешадин бир ёфроғ-ўқ. *Лисонут-тайр,* 161-19;

...бурудат шиддатидин ашжор ёфроқлари совуғ элтган лол тиллар ҳолидин афсона айтур эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 66;

...ел учурған бир сориғ гул ёфроғи била мусовий.
*Маҳбубул-қулуб,* 86;

2. юз:

Кўрма сориғ ранг ила ёфроғни,
Ким ғам ўти куйдурадур боғни. *Ҳайратул-аброр,* 167-4.

**ЁХУД** — ёки:

Эй Навоий, ул паридин одамийлиғ кўрмасанг,
Айб эмас, ул ҳурдур ёхуд малак, инсон эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-202;

Жонда қўйдум чирмаған мактубини ҳижрон аро,

Билмон ул мактуб эрур ёхуд «алиф»дур жон аро.
*Муншаот,* XIII-103.

**ЁШ** I — 1. ёш, умр:
Тўқуз ёшимда имло битидим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-118;
Ики-уч ёшдин ўн бир-ўн икки ёш,
Ўқумоқ фикрига солди қуйи бош. *Фарҳод ва Ширин,* 93;
2. ёш йигит, навқирон:
Чу ёшларға боғланса мактаб йўли
Бўлур гум улуғларға маҳзал йўли.
*Садди Искандарий,* 321*а*4;
≈ **поёниға ет-** — улғаймоқ, қаримоқ; ёши поёнига етмоқ:
Чун анга ҳам етса поёниға ёш,
Ул доғи айлаб ато қилғанни фош. *Лисонут-тайр,* 196-15;
≈ **улғай-** — кексаймоқ, қаримоқ:
Ёш улғайса тоқи муқарнасдур дард,
Балким мамлу сипеҳри атласдур дард.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42.

**ЁШ** II — кўз ёши:
Шайхнинг қўйнида кўргач бошини,
Тўкти рухсориға ҳасрат ёшини. *Лисонут-тайр,* 91-17;
Тилаб қатлим бошимдин ошқин, эй ёш,
Юзумга ҳар не сендин келди шобош. *Фарҳод ва Ширин,* 189;
≈ **тўк-** — йиғламоқ:
Қилиб чун меҳнат ўти дудики фош,
Агар кўру агар бийно тўкуб ёш. *Фарҳод ва Ширин,* 172.

**ЁША-**//**ЯША-** — умр кўрмоқ, яшамоқ:
Ва Исмоил алайҳис-салом чун икки ёшади, Сора, бетаҳаммул эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-197;
Бир ёшағандин сўнгра Осия Фиръавн қошиға келтурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208.

**ЁШАР-**//**ЁШОР-** I — ёшланмоқ, кўзга ёш келмоқ:
Кўзум ёшарди, аён бўлғач ул жамоли бадеъ,
Булутқа сув тўлар ул дамки, бўлди фасли рабеъ.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-161;
Кўзи бу дуд ранжидин ёшориб,
Кўпуб йиғлаю шоҳ оллиға бориб. *Фарҳод ва Ширин,* 63.

**ЁШАР-**//**ЁШОР-** II — яшамоқ, умр кўрмоқ:
Иброҳим алайҳис-саломга сексон ёшарғанда тенгри таоло Исмоил алайҳис-саломни берди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ЁШАР**//**ЯШАР** — яшар:
Ҳечликдин ўзга топмас бир пашиз,
Ўйлаким бир хаста юз ёшар каниз. *Лисонут-тайр,* 163-17.

**ЁШИЛ**//**ЯШИЛ** — яшил, яшил ранг:
Давр жоми заҳридиндур доғи тиғи қонидин,
Сарву гул бу боғ ароким бўлдилар ёшил, қизил.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-378;
Зарқ учун эгнида далқи Хизрваш.
Лек ёшил барг бирла нафси хуш. *Лисонут-тайр,* 38-15.

**ЁШЛИҒ** I — ёшли, ёш тўкувчи:
Дардлиғ кўнгул — шуълалиғ чароғ; ёшлиғ кўз — сувлуқ булоғ. *Маҳбубул-қулуб,* 157.

**ЁШЛИҒ** II — ёшлик, енгилтаклик:
Кўздур ул тифл ўрнию истар югурмак ашк ила,
Гўйиёким бор анга боис бу ишға ёшлиғ.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-161;
**кичик ёшлиғ** — 1. ёш, ўсмир:

Адаб кичик ёшлиғларни улуғлар дуъосиға сазовор этар ва ул дуо баракоти била умрдин бархурдор.

*Маҳбубул-қулуб,* 81;

Бир кичик ёшлиғ ул дирамни манга берди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-85;

2. ёш маҳбуба;

Бир кичик ёшлиғ учун бўлмиш улуғ тинмас ишим,
Гарчи ишқида даме тинғали қўймас мени оҳ.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-535;

**ўрта ёшлиғ** — ўрта ёшлик:

...бир уйким ўрта ёшлиғ бўлғай, ранги сориғ, зироат ва юк захматин кўрмаган бўлғай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**ЁШУН-** — бекинмоқ, яширинмоқ:

Шеруя қардошларин қатл қилурда қочиб эрди ва ёшуниб юрур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 524;

Қирғовул қорда ёшунған кибидур айбларинг
Элга бас зоҳир, агарчи сен этарсен иғмоз.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-280.

**ЁШУР-** — 1. яширмоқ, бекитмоқ:

Алар изтироб юзидин дедиларки, бир ер топсанг, бизни ёшурки, бу жамоат бизнинг қатлимизға келадурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-72;

2. сир тутмоқ, пинҳон сақламоқ:

Яъқуб алайҳис-салом айттиким, бу тушунгни қардошларингдин ёшурким, алардин санга осийб тегмагай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;

Қуёшингни қуёшимдек ёшурдунг,
Манга ҳижрон тунин ҳаддин ошурдунг.

*Фарҳод ва Ширин,* 165.

**ЁШУРУН//ЯШУРУН** — яширин, махфий:

Ёшурун эрди ғамим, ваҳким, бало тоши ёғар,
Бошима ишқи ниҳонин эл аро билгургали.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-274;

Йўлда ҳар ғам етса ҳамдамлиқ қилай,
Ёшурун дард ўлса маҳрамлиқ қилай. *Лисонут-тайр,* 28-16;

Кўп сўз орада ўткандин сўнгра Гозур билдиким, ёшурун қолмас. *Тарихи мулуки ажам,* 511-512.

**ЁҚ-** I — ёқмоқ, ёндирмоқ, куйдирмоқ, ўртамоқ:

Ҳар не қилса, ўт ёқар, аҳли муҳаббат жониға,
Эй заиф аҳбоб, ул ой не бало маҳбуб эмиш.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-139;

...ул бадеълар воситасидин шайдо кўнгуллар эшигин ишқ тоши қоқибмен ва ул уйга фитна ва офат ўтин ёқибмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 22.

**ЁҚ-** II — хуш келмоқ, кўнгилга ёқмоқ; маъқул бўлмоқ:

Турфа кўрким, халқ коми бирла умрум бўлди сарф,
Турфароқ буким бировға ёқмади бир хизматим.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-411;

Подшоҳнинг муборак хотириға аларнинг мулозамати ёқти ва суҳбат ва сўзи бағоят хуш келди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

Нукта ёқардек анга беҳад дебон,
Беҳаду андоза хушомад дебон. *Ҳайратул-аброр,* 159-24.

**ЁҚ-** III — 1. суртмоқ, қўймоқ (дори):

Ишқ ўти ахгарлари таскин берур чун дардима,
Ёққали марҳамдек они доги пинҳонимға ўқ.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-342;

2. нисбат бермоқ, тўнкамоқ:

Аҳли ишқ ичра манга ёқма вараъ тўҳматини,
Зоҳидо, қилма ҳунар аҳлиға бизни маъюб.

*Хазойинул-маоний*, IVб-27.

**ЁҚА** I — ёқа, гирибон:

Ёқа чоку, ўзи бебоку, белида зуннор,
Бир иликида пичоқ, бир қўлида жоми шароб.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-48;

≈ **син чок эт-//қил-//айла-** — ғамга, қайғуга солмоқ; ёқасини йиртмоқ:

Фироқинг сўги ичра кеча кўздин сочиб ашк,
Висолинг ҳасратидин ёқасин субҳ этиб чок.

*Хазойинул-маоний*, IIб-326.

**ЁҚА** II — ёқа, бўй, соҳил:

...балчиғ била қумни ариғ ёқасиға йиғарлар — мутавалли муздур тутиб кўтаргай. *Вақфия*, 721;

Асмаъий ул сув ёқасида даме
Ўлтуруб ювди замиридин ғами. *Лисонут-тайр*, 155-17.

**ЁҚИЛ-** — ёндирилмоқ, куймоқ:

Қалади, ваҳки, ўтундек сўнгакларимни сипеҳр,
Бу янги ўтқаки тан кулбасида ёқиладур.

*Хазойинул-маоний*, Iб-210;

...ва ишқ ўти ёлиниға ёқилғувчи ҳам кўнгул.

*Маҳбубул-қулуб*, 125.

**ЁҚИН//ЯҚИН** — яқин (йироқнинг зиди):

Ўтнинг азимлиғидин киши ёқиниға бора олмас эрдиким, ани ўтқа солғайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-125;

Ул ёқин сизгаю сиз андин узоқ,
Васл анга ойин, вале сизга фироқ. *Лисонут-тайр*, 21-11;

**бу ёқинда** — тез орада:

Ва Намруд коҳманлар хабари бирлаким, ул тифл бу ёқинда мутаваллид бўлур деб эрдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-194.

**ЁҚИНЛАШ-** — яқинлашмоқ:

Яъқуб алайҳис-саломға ёқинлашқоч, Яъқуб алайҳис-салом муҳмалдин чиқиб, Юсуф алайҳис-салом анинг аёғиға тушуб кўруштилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-206.

**ЁҚУТ** — 1. қимматбаҳо тош, ёқут:

Ранги гуногун қилиб биллур соф,
Лаъл ила ёқут деб айтиб газоф. *Лисонут-тайр*, 48-6;

Чу асли пок гавҳар келди, ёқут,
Тешиб бағрини қон айлар анга қут.

*Фарҳод ва Ширин*, 196;

2. қизил:

Бу бирин ёқут йўққим, қон дегил,
Олам аҳли қатлидин оққан дегил. *Лисонут-тайр*, 18-5;

≈ **и аҳмар** — қизил ёқут; май, шароб:

Имтиҳон учун буюрдимким, бир табақда ўт ва бирида ёқути аҳмар келтурдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-208;

Захмлик кўнглум лабинг шавқида бўлмиш қонаро,
Лаъли руммоний ила ёқути аҳмар кўнглидек.

*Хазойинул-маоний*, IIа-182;

≈ **и маҳлул** — эритилган ёқут:

Май ул сийм устида ёқути маҳлул,
Тутуб ёқут хат соқийи мақбул. *Муншаот*, XIII-146;

≈ **и музоб** — эриган ёқут; қизил май; кўз ёши, қонли кўз ёш:

Ҳажр аро маст ўл, Навоийким, фараҳ касбига ишқ,

Майни ёқути музобу лаъли сайёл айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIIa-247;

≈ **и муфаррих** — кайф қилувчи май, хурсанд қилувчи май:

Нашъа ёқути муфарриҳдин гар эрмас дам-бадам,
Дуржи лаълингда недан кулгудурур кулгу уза.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-533;

≈ **и ноб** — қизил ёқут; қизил май:

Ич Навоий, майки фаҳм эттук табиби ишқдин,
Ғуссау ғам заҳрига тарёқ эмиш ёқути ноб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-61;

≈ **и обдор** — тоза, порлоқ, ёқут:

Иноят қуёши васфида ким файз матлаъидин тулуъ этса тарбияти хорани ёқути обдор ва лаъли оташин қилур.

*Садди Искандарий,* 242б9;

≈ **и руммоний** — анор доналарига ўхшаш қип-қизил ёқут; руммоний энг катта ёқут:

Нор ахгарларининг ламаоти нечукким, лаъли коний ва анор доналарининг бойланғани нечукким ёқути руммоний.

*Муншаот,* 393;

≈ **и сероб** — тиниқ тоза ёқут; тиниқ ғуборсиз май:

Не суд, ўлмоқ лабинг ёқути сероб,
Чу айлабсен сувсиз қонимға они.

*Хазойинул-маоний,* IVб-643.

**ЁҚУТГУН** — ёқут тусли; қизил:

Кетур соқий, ул жоми ёқутгун,
Ки эл табъида ишрат этгай фузун.

*Садди Искандарий, (Хамса),* 1398.

**ЁҒ** — ёғ, мой:

Ул олиб ичгандин сўнгра буюрдиким, ёғ бўлған илкингни бу хирқангға сурт ва доим ушмундоқ қил.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-101;

Кўнглумдурур, фатила эмас машъал ичраким,
Ул шўх ўт солиб қуяр онинг ўтиға ёғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIa-304.

**ЁҒ-** — 1. ёғмоқ (қор, ёмғир), тушмоқ:

Бир қиш кечаси қор ёққан эрмиш ва бағоят совуқ эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-164;

Андоқким ҳам осмондин ёғар эрди, ҳам ердин сув қайнаб чиқар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192;

Секизинчи соҳат узра юз туман сиймин-бадан
Зоҳир айлаб сабза узра жола ёққан ҳайъатин.

*Хазойинул-маоний,* IIIa-393;

2. оқмоқ:

Уйла шиддат бирла чарх айлар мени саргаштаким,
Захми кўп тандин ёғар шудрунг каби қон ҳар тараф.

*Хазойинул-маоний,* Ia-324;

**осмондан раҳмат ёғ-** — оллоҳнинг раҳмати, файзи футуҳ бахш этилмоқ:

Дедики, фалон дарвешлар хонақоҳиғаким, мен битибменки, ҳар кун осмондин дарвешларға раҳмат ёғар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-108;

**инжу ёғ-** — қор ёғмоқ:

Булутдинким томиб ҳар қатраи сув,
Бурудатдин ёғиб оламға инжу. *Фарҳод ва Ширин,* 51;

**гош ёғ-** — оғир мусибатлар тушмоқ:

Эранлар хизматидин чекмагил бош,
Агар бошингға гардундин ёғар тош. *Маҳбубул-қулуб,* 119;

Агар ул наззорада тош ёғса бошин ёшурмағай ва они муҳофазат қалқониға қочурмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 86.

**ЁҒДУ** — нур, зиё, равшанлик:

Меҳри оламтоб агар бўлса жамолинг кўзгуси,
Кеча ҳам кундуз киби тутғай жаҳонни ёғдуси.
*Муншаот,* 144;

Субҳ этар ҳар сори ёғду била;
Тун қаросин пок супургу била. *Ҳайратул-аброр,* 195-19.

**ЁҒДУР-** — 1. ёғдирмоқ:

...ҳар не тиласа қилмоқ, мисли ёмғур ёғдурмоқ ва ел эстурмоқ ва сел келтурмоқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-74;

Бошин силади фироқи авбош,
Ким ёғдурғум бу бош уза тош. *Лайли ва Мажнун,* 60б10;

2. оқизмоқ:

Ашкдин кирпик уза ул хат учун,
Ёғдуруб сабзаға шудрунг йиғлай.
*Хазойинул-маоний,* IIа-375;

**фитна ёғдур-** — офат ва бало юбормоқ:

Эй Навоий фитна ёғдурса ул ой ишқ аҳлиға,
Осмондин ҳар не ким келса не қилғай чора эл?
*Хазойинул-маоний,* Iа-286;

**ўт ёғдур-** — отмоқ, замбаракдан ўқ отмоқ:

Бўлуб қоруралар ўт ёгдурурға,
Кемаву кема халқин ёндурурға. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ЁҒИ//(ЁҒИЙ)** — душман, ёв:

Ул ишорат била подшоҳ юруб, ҳамул кеча мулкни олиб, ёғини дафъ қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-162;

...нишонларида ўз отларидин бурун анинг отин битигайлар ва бот ёғи ораға кирса, бир-бирларига мадад қилғайлар.
*Тарихи мулуки ажам,* 514;

Дўстлар, қатлимға андоқ келди ул султони ҳусн,
Ким салотин қўймағайлар қатл учун ёғиға юз.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-215.

**ЁҒИЛИК** — ёвлик, душманлик; итоатсизлик:

Умр элликка чу етти яна элликдин эмас,
Ёғилик тенгригау амриға нопарволиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-320.

**ЁҒИН** — 1. ёғин, ёмғир, қор:

Бир манзил Нишопурдин Зарбодғачаки ёғин ёғар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

Асҳобким, ўтун терибтурлар, матбахга келгунча ёғин жиҳатидин ўтунлар ўл бўлгандур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-154;

Тун қоронғу бўлдию тутти ёгин,
Кўрди Мажнун саъб ул йўл бормоғин.
*Лисонут-тайр,* 135-13;

2. ёш ёғини, ашк қатралари тўлқини:

Кўзумдин тўкуб қатра ёгин доғи,
Илигин ҳам ўпгум, аёғин доғи. *Садди Искандарий,* 324б5.

**ЁҒЛА-** — доғ қилмоқ, шувут қилмоқ:

Бировким ёлғон сўзни бировга боглағай, ўз қаро бўлғон юзин ёғлағай. *Маҳбубул-қулуб,* 127.

**ЁҒЛИҚ** — даструмол, рўмол:

...мажлис аҳли илайлариға кўзалик сув қуйдуруб, баъзининг кафш ва дасторларин ва ёғлиқларин ва анинг учида тугунгинаси бўлса, белгулукларин мулозимларға топшуруб...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;

Орияти дасторин бошиға бурунчак қилғайларки, аруси мас-

турадур ва кардиз номастурдур кашидалиғ ёғлиғ фарфиға лачак солғайлар. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ЁҒОЧ** — дарахт; ёғоч:

Куйди жисму йиғлабон кўнглумда хаттинг шавқидур,
Гарчи мумкин йўқ кўкармак сув била куйган ёғоч.
*Хазойинул-маоний,* IIб-100;

Қайси дор ёғочини сенинг била боғлағайлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

## Ж

**ЖАБАЛ** — тоғ:

Не қудратинг жабалини қилиб тазалзул паст,
Не ҳикматинг қуёшга бериб завол халал.
*Хазойинул-маоний,* IIб-368.

**ЖАБАРУТ** — азамат, улуғ; буюклик, улуғлик; улуғ фахр; кибрлик:

Не азамат ичра анга суд ўлуб,
Не жабарутиға зиён буд ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 10-15;

Кибриё ва жабарут асоси холиқи жаббордур, бу сифатқа ул сазо ва бу сифат анга сазовордур.
*Маҳбубул-қулуб,* 107.

**ЖАББОР** — 1. қудратли; қудрат соҳиби; итоат қилмовчи; жабр қилувчи, ғазаб қилувчи; тангри:

Ишқни жабборлар фаҳм айламаслар, негаким,
Бордур анда жон решу хотири афгор шарт.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-284;

Тамуғ учмох яратмиш ҳаййи жаббор,
Агар ваҳҳоб эрур, қаҳҳор ҳам бор. *Фарҳод ва Ширин,* 53;

**шоҳи жаббор** — қудратлилар шоҳи; оллоҳ:

Сиёсатларни айлар шоҳи жаббор
Менинг сори дурур ҳар сирфаким бор.
*Фарҳод ва Ширин,* 154.

**ЖАББОРЛИҒ//ЖАББОРЛИҚ** — қудратлилик; золимлик; ғазабкорлик:

Тушуб мавжға баҳри жабборлиқ,
Аён айлабон мавжи қаҳҳорлиқ.
*Садди Искандарий,* 258б11;

Ҳар золимеким жабборлиғ тоғида бедодий қоплонининг ҳар холидин бир кўз тикарким, мазлум фароғати кийнгин қайда кўргай. *Вақфия,* XIII-168.

**ЖАББОРСИФАТ** — золимсифат, қаҳрли:

Насибин вилоятида малики бор эрди, мутакаббир ва жабборсифат. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**ЖАБИН** — 1. манглай, пешона:

Жабинида анвори шоҳаншаҳи,
Каломида эҳёйи руҳуллаҳи. *Вақфия,* 716;

2. олчоқ, паст:

Чун нажосатдин жабиндур лавснок,
Анга не нисбатдурур симурғи пок. *Лисонут-тайр,* 102-17;

3. юз, бет:

Жабинлари гул-гулу киприклари хор.
Қабоғлар кенг-кенгу оғизлари тор. *Фарҳод ва Ширин,* 39;

Жабинға тушар бир-бирига чин,
Ҳамоноки «бе»син яшурур жабин.
*Садди Искандарий,* 279а18;

4. жамол:

Ҳукм бўлди ки моҳи зуҳражабин,
Топсун ўз манзили аро таскин. *Сабъаи сайёр,* 93-7;

5. бош:

Қўйдум отининг аёғиға жабин,

Дедим аё носири шаръи мубин. *Ҳайратул-аброр*, 164-4;
≈ сурт- — пешонани ерга суртмоқ; садоқатли, вафодор бўлмоқ:

Десанг хизматингда жабин суртайин,
Сени тахти жоҳимға ўлтуртайин.

*Садди Искандарий*, 289*а*12;

Даргаҳинг аршдурур, анда малойик, не ажаб,
Зикру тасбиҳ дебон суртса ҳар сори жабин.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-440.

**ЖАБИНЛИҚ** — юзли; **гул жабинлиқ** — гул юзли:

Деди: «Олғилким паризодинг будур,
Гул жабинлиқ сарви озодинг будур. *Лисонут-тайр*, 120-15.

**ЖАБРАИЛОСО** — Жабраил сифат:

Жабраилосо аён юз роз анга,
Қурб арши авжида парвоз анга. *Лисонут-тайр*, 21-6.

**ЖАБҲА** — пешона, манглай; юз, ой юзли:

Соч ила қошинг аро жабҳангни кўрган соғинур,
Ким, тўкилмиш қадр шоми нури меҳроб устина.

*Хазойинул-маоний*, IIа-320;

Шукуҳинг жабҳасидин чун Сурайё,
Ети қатра арақдек етти дарё. *Фарҳод ва Ширин*, 26;

≈ **тегур-** — ер ўпмоқ, таъзим қилмоқ:

Очқач устодининг отин кўрди,
Ўпубон ерга жабҳа тегурди. *Сабъаи сайёр*, 123-20.

**ЖАВ** — арпа; кичик, оддий:

Бўлай усрукки бор олида бир жав,
Демай Фарҳоду Ширин, балки Хисрав.

*Фарҳод ва Ширин*, 200;

Ки юз мендек, туман андоққи Хисрав,
Ҳабо бўлса қазо олинда бир жав. *Фарҳод ва Ширин*, 180;

≈ **-бажав** — бирма-бир, ҳамма, тамоми:

Лек онинг шарти будурким роҳрав,
Ҳар неким бору йўқини жав-бажав. *Лисонут-тайр*, 128-2;
Суруб ҳайъат сори чун фикрати рахш,
Сипеҳр ажзосин айлаб жав-бажав пахш.

*Фарҳод ва Ширин*, 35.

**ЖАВАК** — йўл-йўл матодан тикилган паранжининг бир тури:

Жавак атлас айлаб ўзига либос
Кийиб бўрк ўрнида бошига тос.

*Садди Искандарий*, 283б1.

**ЖАВДАТЛИҚ** — сезгирлик, қусурсизлик, баркамоллик:

Бойсунғур Мирзо — табъи диққатлиқ ва зеҳни жавдатлиқ.

*Мажолисун-нафоис* 206.

**ЖАВЗО** — *астр.* ўн икки бурждан бирининг номи жавзо (дупайкар, Созвездие Близнецов):

Чун сипеҳр заргарининг анбури учидин бир кулича олтун секриб сувға тушти, яъни чарх корхонасида жавзонинг икки пайкари аросидин қуёш қурси саратон обгириға таҳвил қилди. *Муншаот*, XIII-89;

Кун туш эди-ю тамуз фасли
Жавзо била меҳртоб васли. *Лайли ва Мажнун*, 78*а*12;

≈ **аёғи** — жавзо ойининг охири:

Букунким фасл эрур жавзо аёғи,
Қуёшнинг ўтидиндур лола доғи. *Фарҳод ва Ширин*, 93;

≈ **куни** — йилнинг энг узун куни, 22 июнь:

Жавзо кунидин доғи ул чеҳра жамил эрмиш,
Ялдо тунидин доғи ул зулф тавил эрмиш.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-279.

**ЖАВЛАҲА** — тўқувчи; бўзчи:
Жавлаҳа ғирвошида оҳордек
Йўқки заған парридa мурдордек. *Ҳайратул-аброр,* 153-10.

**ЖАВЛОН** — 1. кетма-кет ҳаракат; кезиш, айланиш:
Жавлонинга арса етти кишвар бўлсун,
Ҳар не тиласанг барча муяссар бўлсун. *Муншаот,* XIII-117;
Чу боғлаб бодпо жавлонига бел
Фалак авроқин элтиб ҳар тараф ел. *Фарҳод ва Ширин,* 19;
2. ҳамла, юриш:
Ўзин солди бу навъ майдон аро,
Адувсин асир этти жавлон аро.
*Садди Искандарий,* 303б2;
≈ **қил-** — айланмоқ, ўйноқламоқ:
Чиқти ов азмиға жавлон айлаб ул чобуксувор,
Жон нисор ул сайд учунким жон анга қилғай нисор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-690;
≈ **ин ўп-** — из, чангни ўпмоқ:
Боднойи сайрига ҳамтаклик айлай олмасанг,
Ерга мендин юз қўюб кўрган сою жавлонин ўп.
*Хазойинул-маоний,* Iа87;
≈ **бер-** — 1. жилва бермоқ:
Бўйла майдонда чуст-у чолоке
Рахш жавлон берурда бебоке. *Сабъаи сайёр,* 22-4;
2. ўйнатиб юргизмоқ:
Чу рахшиға ҳар сари жавлон бериб
Замон аҳли жавлониға жон бериб.
*Садди Искандарий,* 293а16.

**ЖАВЛОНГАҲ** — жавлон қиладиган жой, майдон:
Ер жавлонгаҳидин келди сабо,
Пайкарим туфроғини қилди ҳабо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-44;
Бўлмиш эрди ўлган элдин банд йўл,
Сайр этиб ёнғунча жавлонгаҳин ул. *Лисонут-тайр,* 65-3.

**ЖАВОБ** — жавоб (саволнинг муқобили):
Жавоб берай, сиз бори саволингизни айтинг.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
Ул ҳазрат бу руқъани жавоб битиб, йибариб эрдиларким...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;
≈ **и тасдиқ** — тасдиқ жавоби:
Бу учурда юқоридин бу фақир хизматиға рақаме тортилди ва убудиятиға қаламе сурулдиким, жавоби тасдиқдин ва хитоби сидқдин ўзга билилмади. *Муншаот,* XIII-101;
≈ **айт-** — жавоб айтмоқ, асар ёзмоқ; маълум асарга жавобия ёзмоқ:
Мавлоно Фасиҳ Румий... Ҳазрат Шайхнинг
«Махзанул асрор»иға жавоб айтибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 45.

**ЖАВОД** — сахий, саховатли, қўли очиқ:
...ва бу Хожа Абдуллоҳ тўрт йил Шиблий хизматини қилиб эрди ва кўп нима анга исор қилиб эрди ва Шиблий ани Хуросон жаводи деб эрди ва ҳофизи вусқа эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-120;
Жавод илкининг баҳри андоқ амиқ,
Ки юз Ҳотам андоқ тенгизда ғариқ. *Вақфия,* 716.

**ЖАВОЛ(А)ҚИ** — жандапўш, қаландарлар:
Ҳар несики бор эрди барҳам урди ва бир сурук жаволақилар била қўшулуб, Мултон сори тушти ва Шайх Рукниддин хонақосиға етиштилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-175.

**ЖАВОН** — ёш, янги; зўр; ≈ **давлат** — хушбахт, бахту иқбол эгаси:
Яна ул ки соҳибқирон ҳам эрур
Жавон давлату паҳлавон ҳам эрур.
*Садди Искандарий,* 287б2.
**ЖАВОНБАХТ** — бахтиёр, хушбахт:
Тўрида боргаҳнинг бир бийик тахт,
Анинг устида бир шоҳи жавонбахт.
*Фарҳод ва Ширин,* 152.
**ЖАВОНИБ** — теварак-атроф, тарафлар:
Яна атроф ва жавонибдин келган хабарлар даги барчаси давлатқа мувофиқ эрди. *Муншаот.* XIII-116;
Жавонибдин бу янглиғ эрди ҳолат,
Анинг кўнглиға иш эрди ҳаволат. *Фарҳод ва Ширин,* 159.
**ЖАВОНМАРД** — олижаноб, ҳимматли, яхши хислатли, олиҳиммат ёш йигит:
Ва алар дебтурларки, озод мард улдурки, биров ранжида қилғондин ранжида бўлмағай ва жавонмард улдурки, ранжида қилурға муставжиб бўлғонни ранжида қилмағай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148;
Ки ҳам шоҳсен ҳам жаҳон паҳлавон,
Жавонмард ўзунг давлатинг навжавон.
*Садди Искандарий,* 277а16.
**ЖАВОР//ЖИВОР** — 1. ён, қатор, яқин ер:
Ва хели азизларким, аларға тирикликда мусоҳиб эрдилар ва қабрлари пароканда ерларда воқеъ эрди, йиғуштуруб, алар жаворида қўюлди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85-86;
Нур Саидбек... қабри Марвда Хожа Юсуф Ҳамадоний... жаворидадур. *Мажолисун-нафоис,* 77;
2. ҳамсоя·
Бор эрди жаворида аҳли диле,
Тариқатнинг одобида комиле. *Садди Искандарий,* 21.
**ЖАВОРИҲ** — тана аъзолари, органлар:
Инсоннинг зебу раънолиғи андин ва башарнинг тобу тавонолиғи андин. Ҳавос ва қувоға андин кувват, жавориҳ ва аъзоға андин сиҳҳат. *Маҳбубул-қулуб,* 148;
Барча жавориҳ била аъзода тенг,
Сурати навию ҳаюлода тенг. *Ҳайратул-аброр,* 73-3.
**ЖАВОҲИР** — 1. гавҳарлар, қимматбаҳо тошлар:
Ва иттифоқо ул учурда Султон Абдусаид Мирзо ҳар кишида жавоҳир бўлса олиб, бўлмаса тафаҳҳусида муболағалар қилиб, элга анвои изо ва зарар етказиб эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;
Ки ҳар ганжида улча зоҳирдурур,
Нисорингға юз минг жавоҳир дурур.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;
2. бадиий юксак ибора ва сўзлар, чуқур маъноли сўзлар:
Девон демайки, баҳри Уммондур, ҳар ғазал анда жавоҳирдин мамлу бир сафина, сафина демайки, хазинадур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 35;
Мурассаъ жавоҳир била бўлса жом
Вале давр аро жом топса хиром.
*Садди Искандарий,* 236а2.
3. дур, гавҳар, қимматли нарсалар:
Тилатти бир табақ бирла жавоҳир,
Деди: муздунг эмас, эй ишта моҳир. *Фарҳод ва Ширин,* 113;
≈ **нужуми** — юлдузга ўхшаш саноқсиз гавҳарлар:

Ул жавоҳир нужумидин ҳомун,
Бўлди андоқки қуллаи гардун. *Сабъаи сайёр,* 198-9;

≈ **и асрор»** — «Сирлар жавоҳири» — асар номи:
...форсий иборатда, ул жумладин, нозими
«Жавоҳири асрор» шайх Фаридиддин Аттордур.
*Маҳбубул-қулуб,* 27;

≈ **и нафойис** — тоза гавҳар; кўнгилга ўта яқин кишилар:
Ўн ёри жавоҳири нафойис
Зоҳир қилиб ул баданға ўн ҳис. *Лайли ва Мажнун,* 54б9;

**тўрт жавоҳир** — тўрт унсур (сув, тупроқ, ўт, ҳаво):
Вазъини ул дамки мураттаб қилиб
Тўрт жавоҳирни мураккаб қилиб.
*Ҳайратул-аброр,* 52-13.

**ЖАВОҲИРАФШОНЛИҚ** — гавҳар сочишлик, қимматли илм тарқатишлик:
Бу гавҳарфишонлиқдин чун улуғ мақсуд тарих илми махзаниға вуқуф топмоғлиғ ва бу жавоҳирафшонлиқдин куллий мурод салотини мозия ҳолоти макшуф бўлмоғ эрди.
*Садди Искандарий (Хамса)* 1252.

**ЖАВОҲИРЛИҒ** — гавҳарга ўхшаш қимматбаҳо; дурли:
Ҳилм инсон вужудининг фавокиҳлиг боғидур, одамийлиғ оламининг жавоҳирлиғ тоғи... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-53.

**ЖАВОҲИРНИСОР** — гавҳар бағишлайдиган:
Абри кафи баҳри жавоҳирнисор,
Тиғи бу дарё суйиға жўйбор. *Ҳайратул-аброр,* 39-8.

**ЖАВОҲИРФИШОН** — жавҳарлар сочувчи; нур сочувчи:
Яна даги кўп гавҳарфишон,
Басе наср даги жавоҳирфишон. *Тарихи мулуки ажам,* 525.

**ЖАВР** — зулму ситам, азият, жафо, озор, адолатсизлик:
Бир лаҳза кўнгул сенсиз ҳолин билмас,
Жаврингни кўнгулга, эй париваш, қил бас.
*Мезонул-авзон,* 37;

Давр бевафолари жавридин дод ва даҳр беҳаёлари зулмидин фиғону фарёд. *Маҳбубул-қулуб,* 115;

≈ **айла-** — ситам қилмоқ; ақлини олмоқ, шайдо қилмоқ:
Шайхқа чун туттилар май неча давр,
Ишқи айлай бошлади ақлиға жавр. *Лисонут-тайр,* 82-8;

≈ **эт-** — зулм айламоқ:
Навоий ёр не жавр этса жонға миннат қўй,
Азалда чунки бу даъвини то абад қилдинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-375;

Қўруб хоқони Чин фарзандин ул тавр,
Кўп этти манъиға ҳам лутфу ҳам жавр.
*Фарҳод ва Ширин,* 25.

**ЖАВРКАШ** — азият тортувчи, жабр кўрган:
Айлади мен зори маҳзунни балоу жавркаш,
Улки дилдоримни мундоқ масту бебок айлади.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-622.

**ЖАВФ** — ич; қурсоқ; бир нарсанинг ичи; бўшлиқ, кавак; қалб:
Элдин кечиб улки, тутса тоғ аро қарор,
Совуғда ери бу тоғнинг жавфида ғор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-751;

Сайрдин гардунға солди изтирор,
Ерға онинг жавфида берди қарор. *Лисонут-тайр,* 3-7;
Чу тоғ аҳволини қилди шумора,
Этиб ҳар жавфнинг жавфин назора. *Фарҳод ва Ширин,* 33;

**етти кўк жавфи** — етти осмон бўшлиғи:

Етти кўк жавфи тўла, ғамни азалдан гўйиё
Ишқ жамъ айлаб менинг жоним учун асраб эди.
*Хазойинул-маоний,* Iб-604;

**қалам жавфи** — қамиш қалам каваги:
Навоиё, қаламинг жавфи баҳр йўлимидур,
Ки турмайин ичидин дурри шаҳвор келур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-169.

**ЖАВШАН** — совут, зириҳга ўхшаш уруш кийими:
Ва жиба ва жавшан ва кўҳа ва қалғандуруқ ва қорбичи ва кежим ва оҳа йўсунлуқ уруш асбобин ҳам турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16;
Яна бору уза юз новакафкан,
Чекиб ўқлар, кийиб бориси жавшан. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ЖАВҚ-ЖАВҚ** — тўп-тўп; тўда-тўда; гуруҳ-гуруҳ:
Қачон жавқ-жавқ ўлса авбоши маст,
Тушар тақво ақлиға кўп-кўп шикаст
*Садди Искандарий,* 321а4;
Малойик тутуб йўл бошин жавқ-жавқ,
Тамошосида барча кўнглида шавқ.
*Садди Искандарий,* 239б2.

**ЖАВҲАР** — 1. гавҳар, қимматбаҳо тош; асл модда:
Буки ташбиҳ эттинг, эй кўз, хоки пойин сурмаға,
Билки жавҳарни қаро тупроққа ҳамсанг айладинг.
*Хазойинул-маоний,* Iа-268;
Ададсиз жавҳару нақди киромий,
Сулаймон хотами, Жамшид Жоми. *Фарҳод ва Ширин,* 84;
2. асос; унсур; моҳият:
Жавҳари жоним олиб тут журъае, эй муғбача,
Ким бу нақд аҳли фанонинг будию нобудидур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-185;
Этиб юз жавҳари покизани хок,
Ки андин бангие бўлғай фараҳнок. *Фарҳод ва Ширин,* 196;
3. нодир, ноёб:
Кўнгул жавҳаредурким, элни мундоқ икки балодин ўткарур ва мундоқ икки ибтилодин қутқарур.
*Маҳбубул-қулуб,* 76;
4. нозик ҳис-туйғулар:
...жон ва кўнгул жавҳарларин нисор этсам, қадрин билмасмиш бўлғаймен. *Муншаот,* XIII-142;
5. ҳаёт:
Тушса биров илгига дурри ятим,
Бордур анинг жавҳари жониға бийм.
*Ҳайратул-аброр,* 104-14;
6. тоза:
Лутф ила бер илгима май жавҳари,
Май неки ойинаи Искандари. *Ҳайратул-аброр,* 151-6;
≈ **и тақво** — тақводорлик асли, асоси:
Зоҳид аҳлидин ибодат онда кўп,
Жавҳари тақвою тоат анда кўп. *Лисонут-тайр,* 145-3.

**ЖАВҲАРДОР** — ялтироқ, порлоқ; гавҳарлик:
Қатлима тийғ ўлгаликим чарх иши озордур,
Мавжи ашким аксидин пўлоди жавҳардордур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-185.

**ЖАВҲАРИЙ** — қимматбаҳо тошларни ажратувчи; жавҳаршунос:
Вужуди олтуни ул қалбу ғашдин айрилибон,
Не жавҳарий ани кўрса топар тамоми иёр.
*Маҳбубул-қулуб,* 104.

**ЖАВҲАРМИСОЛ** — гавҳарга ўхшаш, гавҳарсифат:
Йўқдин эттинг бор ҳар дам юз Масиҳи руҳбахш,
Лек унсурдин мужаррад барчаси жавҳармисол.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-376.

**ЖАВҲАРШУНОС** — гавҳаршунос:
Ки ҳар лафзини ақли жавҳаршунос
Кўруб жавҳари фард айлар қиёс.
*Тарихи мулуки ажам,* 525.

**ЖАДАЛ** — 1. тортишиш, баҳс, мунозара:
Жиддидин масожид жамоат аҳлидин мамлу ва мадорис баҳс ва жадал хайлидин ғулув. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;
Жадал айлабон додхоҳи била,
Келиб ул икки-уч гувоҳи била. *Садди Искандарий,* 253*б*14;
2. ғайрат сарфлаш, уриниш:
Керак даҳр аҳлиға ўн кун жадал,
Ки беш байтдин боглагай бир ғазал.
*Садди Искандарий,* 323*а*6;
**баҳсу жадал** — уруш, жанжал:
Достонларки айттим мужмал,
Манга йўқ ҳеч бирда баҳсу жадал. *Сабъаи сайёр,* 43-21;
≈ **эт-** — жўшқинлик билан киришмоқ:
Неча қатла шоҳ этти ўйла жадал,
Анга маҳваш кетурди бўйла бадал. *Сабъаи сайёр,* 174-14;
≈ **қил-** — шошилмоқ:
Ҳажр бемориға қотил заҳр эрур ҳайвон суйи,
Эй Масиҳ, асра нафас бу нуқтада, қилма жадал.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-378.

**ЖАДВАЛ** — 1. китобдаги хат чизиғи, жадвал:
Ул руқъаларни мураққа ясаб, жадвал ва такаллуфот била табаррук йўсуни била асрабмен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-140;
Тун юзи олтун била жадвал анга,
Балки ўтук тақаси зарҳал анга. *Ҳайратул-аброр,* 159-16;
2. тўсиқ, девор; ариқ:
Тўрт тараф жадвали бозор анга,
Кирган улус барча харидор анга. *Ҳайратул-аброр,* 181-4;
3. ришта, тор, умид риштаси; тўғри йўл, белгиланган аниқ режа:
Бўлуб коргарлар даги ишда чуст,
Ража жадвали бирла поку дуруст.
*Садди Искандарий,* 307*а*17;
≈ **торт-** — китоб бетларини чизмоқ, зийнатламоқ:
Мавлоно Ҳавоий... ўз ашъорин ўзи битиб, жадвал тортиб, тазҳиб қилиб, тайёр ясаб, элга берур.
*Мажолисун-нафоис,* 59.

**ЖАДД** — бобо, аждод:
Хожа Баҳоуддин дебтурларки, тақдир ҳасби била мутаммил бўлурда жаддим буюрдиким, бориб, Хожа Муҳаммад Бобоға ташрифи ҳузур илтимос қил.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-127;
Хожа Маҳмуд... жадди дарвеш киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 59;
**бузургвор жадд** — катта бобо, улуғ бобо:
Бузургвор жаддлари мазори бошида Шайхул-ислом эрдилар, ваъз ва нафаслари бағоят муассир, самоъда ҳаракатлари асру мурик. *Насойимул-муҳаббат,* XV-162;
≈ **у аб** — бобо ва ота:

Дегач абжад, бошиға уйрулурлар,
Қамар бирла қуёш, яъни жадду аб.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-52;

≈ **и аъло** — насаб жиҳатидан олий табақа:

Насабда жадди аъло анга Жамшид,
Ҳисобда сўнгғи мавло анга хуршид. *Фарҳод ва Ширин*, 133.

**ЖАДДА** — ота ёки онанинг онаси, буви:

Уйғонғандин сўнгра ул дарвешнинг сурати хотирда эрди ва бизга жаддайи эрди солиҳа, онамиз онаси; ул воқеа аларға айттуқ. *Насойимул-муҳаббат*, XV-129.

**ЖАДДАЙН** — бобо ва буви:

Бу нахли баландпоя волидайнға борвар ва жаддайнға соягустар ва бу дурри гаронмоядин обоға осойиш ва уммаҳотға оройиш. *Муншаот*, XIII-141.

**ЖАДИД** — янги; аруз вазнидаги баҳрлардан бирининг номи:

Мунсариҳ ва музориъ ва муқтазаб ва мужтасс ва сариъ ва жадид ва қарийб ва хафиф ва мушокил биноси субоиётқадур. *Мезонул-авзон*, 19-20;

Ва баъзи расоилларида келтурубтурларки, етти юз олтмиш тўққузда Ҳирот шаҳрида хонақоҳи жадидида Мавлоно Заҳириддин Хилватий ҳазратларининг живорида сокин эрдим. *Насойимул-муҳаббат*, XV-167.

**ЖАДЙ** — 1. тоғ эчкиси, кийик; улоқ:

...йўқсизлиқ широмларида қўй кутуб, йилда жадйдек беш ўчку музд олғанни ғанимат билгангача киши оз топилғай. *Вақфия*, 718;

2. ўн икки бурждан бирининг номи (кийик шаклида фараз этилган):

Чун жадйни соғди чарх золи,
Сут қатраларин аритти ҳоли. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 810;

...яъни хуршед қавс чиллахона гўшасидин жадй қулласи авжиға таҳвил қилиб... *Муншаот*, XIII-94-95;

3. ой номи (22 декабрь — 21 январга тўғри келади, дайга баробар):

Қишнинг тўрт ойидаким, қавс ва жадй ва далв ва ҳут бўлғай. *Вақфия*, XIII-179;

Кўруннуб таккасидин жадйи поя,
Асад қоплонининг остида соя. *Фарҳод ва Ширин*, 83.

**ЖАЕН** — ғазабли, даҳшатли, қўрқинчли:

Қаҳридин ар шери жаён кўрди бийм
Урди бошин уй сути ичган етим. *Ҳайратул-аброр*, 187-30;
Ишқ қўйида ағар шери жаёндур итдур,
Тонг йўқ ар фахру мубоҳот ила бу нуқта сурай.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-599.

**ЖАЗАЪ** — бетоқатлик; доду фарёд:

Довуд алайҳис-салом бошиға туфроқ совуруб, жазаъ бунёд қилди эрса, хитоб келдиким, сен хотирингни жамъ тут... *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-223-224.

Эй Навоий, чун замон зулмиға суд этмас жазаъ,
Касб қил бу шеванию қилма кўп шеван яна.

*Хазойинул-маоний*, III*а*-540;

≈ **и акбар** — диний ақидага кўра, қиёмат куни бўладиган доду фарёд, энг катта доду фарёд:

...ва қиёмате юзлангайким, жазаъи акбар вовайлоси ошубу фазаъ маҳшарда асафоси аларнинг ниҳодидин фалаки ғад-

дорға майл эткай, ва бу сипеҳри давворға еткай.
*Маҳбубул-қулуб*, 93;

Маҳшар кунидаким жазаъи акбар ўлғуси,
Ҳажрингда келди кўнглума юз онча рустахез.
*Хазойинул-маоний*, IIб-218.

**ЖАЗБ//ЖАЗБА** — тортиш, берилиш, жалб этиш; ҳаяжонга тушиш; тариқат аҳлининг ўзидан кетган ҳолати:

Шайх ибни Арабий дебтурки, мен мундин билдимки, мурид таважжуҳ сидқи била Шайхни ўз жонибиға жазб қила олур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-124;

Чун вақт етган эркандур чиқиб, ҳазрати Шайх хизматиға келиб, жазба била сулукка иштиғол кўргузурлар ва оз фурсатда аларға кўп рушд зоҳир бўлур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-158;

Мир Муфлисий... анга жазаба етиштиким, ақли зойил бўлди.
*Мажолисун-нафоис*, 41;

≈ **қил-** — кўнгилни ўзига жалб қилмоқ:

Анингдекки май жазби анинг иши,
Ола олмағай жазб қилмай киши. *Садди Искандарий*, 274а11.

**ЖАЗИРА** — 1. орол; географик жой номи:

Яна Ардашерки, ани Гавошер дерлар, Кирмонда ва Аҳвоз, Хузистонда ва Мўсил жазирадин хиттаи Баҳрайндин.
*Тарихи мулуки ажам*, 516;

Ва бу иш кайфияти бу эрдиким, Сулаймон алайҳис-саломким, Жазира мулукидин биринким, отин Сайдун дебтурлар ва бутпараст эрди ўлтурди ва қизинким малоҳат зевари била ораста эрди қулди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-229;

2. чангалзор:

Ҳам тануманду ҳам шужоу далер,
Ул сифат ким жазира ичра ки шер. *Сабъаи сайёр*, 144-4.

**ЖАЗМ** — катъий, аниқ, муқаррар; қарор, ният:

Ҳумой жазм билдиким, анинг ўғлидур,
*Тарихи мулуки ажам*, 512;

Фақирға деб эрдиларким: «Улча мумкин бор, бу юрушнинг манъиға саъй қилғайсен ва ул матлуб сурат боғламағай, азимат жазм бўлса, бизга битиб йибаргайсен».
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 70;

≈ **қил-//айла-//эт-** — бел боғламоқ, қарор қилмоқ; муқаррар қилмоқ:

Фиръавн эшиткач, Мусо алайҳис-салом қатлин кўнглига жазм қилиб, анинг иҳзориға ҳукм қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-209;

Бу ён азм айламак жазм айла филҳол,
Черик жамъ айлабон азм айла филҳол.
*Фарҳод ва Ширин*, 192;

Бурун етти дарёға азм этти жазм,
Булардин сўнг этмак муҳит ичра азм.
*Садди Искандарий*, 311а12.

**ЖАЗО** — 1. эваз, бадал; мукофот:

...Жами мазоҳиб ва милал аҳли қошида собитдурким, яхшилик жазоси йўқтур — бажуз яхшилиқ.
*Маҳбубул-қулуб*, 107-108;

2. жазо, чора:

Чун буларни фосиқ дединг, жазоларин берали.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-216;

Ким бу ғавғо аҳлини ҳарён сурунг,

Кетмаганларни жазоға еткурунг. *Фарҳод ва Ширин,* 150.

**ЖАЗОЙИР** — 1. ороллар:

...ва ҳар даштда неча хайл — хайл саҳронишин улус ва ҳар тоғнинг қўлларида ва қуллаларида ва ҳар баҳрнинг жазойирида ва савоҳилида не тавойиф бор.

2. мамлакат номи: *Муҳокаматул-луғатайн,* 3;

Ул дебтурки, бу ишга кирмагимнинг ибтидоси ул эрдиким, бир итим бор эрди ва бу итим била Жазойирда овлаб юрур эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-80;

**аҳли жазойир** — ороллардa яшовчи:

Қароқчилар дурур аҳли жазойир,
Бўлурлар бегарон баҳр ичра сойир. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ЖАЗОЛАТ** — мўллик, ортиқлик, тинмаслик; фасоҳат:

...аларға насиб бўлубтурки, кўп абёти алфоз жазолатидин ва маъни ва таркиб салосатидин деса бўлур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178.

**ЖАЗЪ** — оламунчоқ; кўз, кўз соққаси:

...қизил олтун қора туфроғча кўрунмай, кўзи жазъи биллурий дуржга тушуб... *Фарҳод ва Ширин,* 58.

**ЖАЙБ** — 1. чўнтак, кисса:

Ва бу шеър етти байт эрди ва мусаввада қилиб, жайбимға солиб эрдим. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад, 535;*

Ул биридин чунки тиҳи қолди жайб,
Кирмаса жайб бу бир ҳам не айб. *Ҳайратул-аброр,* 196-25;

2. ёқа, кийимнинг ёқаси:

Ҳар гадо эгнида бўлса эски тўн ё чоки жайб,
Билмай асли ниятин қилмоқ ғалатдур шакку райб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-657;

3. ён, яқинлик:

Ва гар берса ўз жайби ичра маҳал,
Ўзи қатлиғадур таноби ажал. *Садди Искандарий,* 265а14.

**ЖАЙРОН** — кийик:

Сурма биланму ул ой кўзни қаро айламиш,
Йўқса Хўтан жайрони мушк ичида ағнамиш.
*Хазойинул-маоний,* Iа-282;

Ва гар қилса ибо тарҳини бунёд,
Ғазанфардин етар жайронға бедод. *Фарҳод ва Ширин,* 137.

**ЖАЙШ** — лашкар, қўшин:

То фалаки даввор тўққуз хони анжум дирамлари била музайяндур, ул дирамлиқ хонлар мулк фатҳ қилган жайшингда сочиқ бўлсун. *Муншаот,* XIII-149;

Уч ой бу қаср аро ҳам туздилар жайш,
Суруду бода бирла қилдилар айш. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ЖАЛД** — чаққон, зийрак; эпчил:

Неча минг жалд маллоҳи ҳунарвар,
Балиғ янглиғ сув ичра мавжпарвар. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

Мавлоно Муҳаммад... ул дағи кичик ёшда муаммо фанида жалддур. *Мажолисун-нафоис,* 112.

**ЖАЛДЛИК** — зийраклик, чаққонлик:

Навоий, ўйнади жон, халқдин бурун жамъ эт,
Чу қилди жалдлик, эмди керак анга жалду.
*Хазойинул-маоний,* Iа-538.

**ЖАЛДУ (ЖУЛДУ)** — бахшиш, инъом:

Навоий, ўйнади жон, халқдин бурун раҳм эт,

Чу қилди жалдлик, эмди керак анга жалду.
*Хазойинул-маоний,* Iб-538;
Ҳажр аро тузди Навое васл мулкин берди ёр,
Андоқ иш қилғонға мундин кам кеpакмас жалдуси.
*Хазойинул-маоний,* Iб-598;
Тутуб жулду олур ёрмоққа қалқон,
Дегилким айламишлар тоғни талқон. *Фарҳод ва Ширин,* 151.

**ЖАЛИС** — бирга ўтирувчи, ҳамсуҳбат, ўртоқ:
Не лойиқки ани анис айлагай,
Такаллуф юзидин жалис айлагай.
*Садди Искандарий,* 299а14;
Бўлуб жузвдони аниси анинг,
Китоби рафиқу жалиси анинг.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1401.

**ЖАЛЛА** — буюк, олий бўлиш; **малики аллом жалла ва ало** — буюк ва олий мартабали зўр олим:
Барчасидин араб тили фасоҳат ойини била... малики аллом жалла ва алонинг каломи мўъжиз низоми ул тил била нозил ва расулнинг аҳодиси саодат анжоми ул лафз била ворид бўлубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 3.

**ЖАЛЛОБЛИҒ** — савдогарлик, жаллоблик:
Сўзин тут гавҳари кони маоний,
Шакар жаллоблиғидин асра они. *Фарҳод ва Ширин,* 17.

**ЖАЛЛОД** — жон олувчи, ўлим ҳукмининг ижрочиси:
Мақсуди ани сайёд қилмоқ ва ўзга жонлиғлар қасдиға жаллод қилмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 57;
≈ **и мағбун** — дарғазаб жаллод:
Эрур машҳурким, жаллоди мағбун,
Чу минг қон тўкса айлар тиғ мадфун.
*Фарҳод ва Ширин,* 195;
≈ **и фалак** — ўлим малаги; Азроил:
Бўйла ҳолатда етишти бир малак,
Қобизи арвоҳу жаллоди фалак. *Лисонут-тайр,* 122-6.

**ЖАЛЛОДЛИҒ** — жаллодлик:
Шева бермак бирла йўқ озодлиғ,
Ҳам қилур тиғи ажал жаллодлиғ. *Лисонут-тайр,* 121-11.

**ЖАЛО** — ватандан айрилиш, ғурбатда бўлиш:
Ҳам вужуд иқлимидин юз ғам кўруб бўлған жало,
Ҳам адам даштида беному нишоне мен киби.
*Хазойинул-маоний,* VIб-357;
Қила олмайин бу бало ихтиёр,
Баримиз қилурбиз жало ихтиёр.
*Садди Искандарий,* 251б16;
≈ **йи ватан** — ватандан жудо бўлиш:
Қилиб Навоий оворани жалойи ватан,
Балоу дардга ҳамхона қилди ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-115;
≈ **бўл-** — кетмоқ, тарк этмоқ:
Фарҳоднинг умри хайли вужуд мулкидин жало бўлғони...
*Фарҳод ва Ширин,* 188;
Ишқ била кимки ошно бўлди,
Офият мулкидин жало бўлди. *Сабъаи сайёр,* 57-20;
≈ **ихтиёр қил-** — ватанни тарк қилмоқ; ғурбатни ихтиёр қилмоқ:
Хожа Афзал... Маждиддин Муҳаммад бузуғлиғидаким, аҳволиға футур етмаган киши қолмади, ани дағи подшоҳқа

ёмон кўргуздиким, заруратидин жало ихтиёр қилди.

*Мажолисун-нафоис,* 188.

**ЖАЛОДАТ** — улуғлик; баҳодирлик, қаҳрамонлик:

Огаҳ бўлғач алар доғи бот,
Ойини жалодат айлаб исбот.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 763;

Эй сурубон айни жалодат аро
Рахшини майдони шужоат аро. *Ҳайратул-аброр,* 158-1.

**ЖАЛОЖИЛ** — қўнғироқ:

Эй мутриби зуҳражабин, бу нағмаким чектинг ҳазин,
Қамдур жаложил, гар нужум ўлса сангa, хуршид даф.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-311.

**ЖАЛОЙИР** — жалоир (қабила номи):

...бойрилиқ айёмида хизматгорлиқ қилғон жонсипорлар ва «жалойир» ғавгоси ва «қавчин» алолоси мавжуд эрди...

*Вақфия.* 716.

**ЖАЛОЛ** — улуғ, виқор:

Андоқким, жоҳу жалолиға вафо бўлмас, меҳнат ва малолиға доғи бақо бўлмас. *Муншаот,* XIII-151;

Ва ул маъшуқ ҳусндин иборатдурким, инналлоҳа жамилун юҳиббул жамола андин хабар берурким, ишқ бу эътибор ва жалоли била... *Маҳбубул-қулуб,* 92.

**ЖАЛОЛАТ** — улуғлик, улуғворлик, виқорлилик:

Зоҳир уламосидин баъзи ўз жалолат ва бузурглугу била анинг оллида ниёзмандлиқ қилур эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**ЖАЛОЛИЯТ** — улуғлик, буюклик, виқорлилик:

То агар ўт солса жалолияти,
Лутф ила урғай сув жамолияти. *Ҳайратул-аброр,* 4-27;

Чу бу ул мазҳари сирри жамоли,
Жалолият ўтидин зоти холи. *Фарҳод ва Ширин,* 54.

**ЖАМАЛ** — нор туя:

Бир кун айлаб ул навоҳийда ҳаял,
Тонгласи ул ён яна сурди жамал. *Лисонут-тайр,* 156-16.

**ЖАМИЛ** — 1. чиройли, гўзал:

Эй жамолинг лоязолу бебадал ҳуснунг жамил,
Ой юзунгдур аҳсани тақвим учун равшан далил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-663;

...анингдек жамил йигит йўқ эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* 194;

2. яхши, яхшироқ:

Ул қади тубидин ортуқ, юз ризвондин жамил,
Ким берур жон лаъли ҳар ким бўлса кўзидин қатил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-653.

**ЖАМИЛА** — чиройли, гўзал:

Иффат ҳарамида ул жамила,
Савдосида зор юз қабила *Лайли ва Мажнун,* 85б18;

Эйким, жаҳон салитасини айладинг никоҳ,
Билгилки, хасмкуштур, агарчи жамиладур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-150;

...бир жамила канизак берса эди..

*Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**ЖАМИЪ** — 1. ҳамма, барча:

Искандар оз вақтда жамиъ фазойил ва камолотни касб қилиб, сипоҳийлик русуми ва баҳодирлуқ фунунида ҳам ягона бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 513;

Бўлуб сифатингга мазҳар жамиъ махлуқот,

Алар муфассалу инсонки айладинг мужмал.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-368;

2. бутун:
Баъзи дебтурларки, Авж бир тоғ порасин кўтариб, жамиъ қавмнинг устига ташлаб, борисин ҳалок қилди, деб келадур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**ЖАМОАТ** — 1. жамият, одамлар, кўпчилик:
Бийик қироати маҳзи раънолиқ ва аноният, жамоатдин илгари чиқмоғи айни расволиқ ва нафсоният.
*Маҳбубул-қулуб,* 32;

Чун йўл эрди ҳам қатиқу ҳам йироқ,
Ул жамоат барча айлаб иттифоқ. *Лисонут-тайр,* 94-9;

2. кишилар тўдаси, гуруҳ:
Алар изтироб юзидин дедиларки, бир ер топсанг, бизни ёшурки, бу жамоат бизнинг қатлимизға келадурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-72;

Мени шаҳ сўзи бирла мужрим билинг,
Вале сиз жамоат шафоат қилинг.
*Садди Искандарий,* 281*б*7;

≈ **и азизлар** — азиз жамоат, улуғлар тўдаси, гуруҳи:
Бир кечаси бир улуғ киши маҳаллида жамоати азизлар хизматида туштум. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

≈ **и касир** — катта гуруҳ, кўпчилик:
Ашуро айёмида жамоати касир алар хизматида ўлтуруб эрдилар ва алар маърифатда сўз айтадур эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-125;

≈ **и машойих** — шайхлар жамоаси:
Шайхул-ислом дебтурки, Абулҳасан Сарагий жамоати машойих била бодияда эрдилар — самум ели қўпти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-103;

≈ **и фузало** — фозиллар, олимлар жамоаси:
Жамоати фузало билаки, анинг суҳбатида бўлур эрдилар, мутааддид мажолисда мунозара ва мужодала қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-122;

≈ **и қаландарлар** — бир тўда қаландарлар:
Бир кун жамоати қаландарлар Ҳамадонға етибтурлар...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ЖАМОАТХОНА** — йиғилиш жойи, мажлисхона:
Дебтурларки Шайх Абулаббос хонақосида сўфилар жамоатхонасида мавзуе бор эрдики, оти Алидур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-112.

**ЖАМОД** — тош, жонсиз нарса, минерал:
Сенинг тахтинг бир неча жамоддур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;

Нозук ҳарир агар танингға ҳойил ўлмағай,
Кўрса жамод мумкин эмас мойил ўлмағай.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-337.

**ЖАМОДОТ** — жонсиз нарсалар, жонсиз табиат:
Ул жумладин бир нечаси булардурлар: маъдум ижоди ва мавжуд эъдоми... ва мавто иҳёси ва иҳё амотаси ва жамодот ва наботот ва ҳайвонот каломининг самон...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**ЖАМОЗА//ЖАММОЗА** — чопқир туя:
Руҳин қилиб ул умед тоза,
Ҳар сори сурар эди жамоза.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 798;

Бу қофила аҳлиға ҳарам шавқи тамом,

Жаммозалари пўя била абр хиром.

*Хазойинул-маоний,* IVб-763.

**ЖАМОЛ** — 1. ҳусн, чирой, гўзаллик:

Ва Тойирға Пушардин бир қиз бўлдиким, назокат ва жамолда назири йўқ эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214;

Жамол ичра маҳи тобондин афзун,
Маҳи тобонни қўйким, ондин ортуқ. *Фарҳод ва Ширин,* 174;

2. яхшилик, яхши хусусият:

...яъни халқнинг жамоли асбобнинг исботидадур ва фақр жамоли асбоби таайъюн ва мусаббиб исботида ва анга ружуъда ва ризо анинг аҳкомиға.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-81;

3. юз, чеҳра:

Эй сенсиз умрумдин осойиш йўқ,
Қўз истарким, кўрса жамолинг тўқ. *Мезонул-авзон,* XIV-157;

Деди ким жамолига ёпсун ниқоб,
Ки қилмас тун-оқшом тулу эфтоб.

*Садди Искандарий,* 303б4;

≈ **аҳли** — ҳусндорлар, гўзаллар:

Гар жамол аҳли жафо бобида бор аҳли камол,
Лек ижоди жафо қилмоққа сенсен мужтаҳид.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-119;

≈ **даври** — ҳуснлилик пайтлари, ёшлик:

Жамол даврида ушшоқ кўнглуни асра,
Ки чин хайлиға ойин шитобдур асру.

*Хазойинул-маоний,* IIб-523.

**ЖАМОЛИЯТ** — марҳамат, илтифот:

Аммо нечукки ваҳҳоблиғи тақозойи бу навъ мавҳабат ва жамолият қилди, қаҳҳорлиғи доғи буларнинг акси муқтазий қаҳру жамолият бўлди. *Вақфия,* 715.

**ЖАМОЛСИЗ** — чиройсиз, кўримсиз:

Ҳусну жамолсиз киши ширин калом эса,
Сайд айлар элни нукта фасоҳат била деса.

*Маҳбубул-қулуб,* 125.

**ЖАМШЕДВАШ** — Жамшед каби:

Ўзи бир тахт устида Жамшедваш,
Ёнида гулчеҳраи хуршедваш. *Лисонут-тайр,* 116-3.

**ЖАМШЕДШУКУҲ** — Жамшедга ўхшаш, шону-шавкатли:

Деди шоҳи Дорофару Жамшедшукуҳ,
Ки Доро сипоҳи дағи ҳар гуруҳ.

*Садди Искандарий,* 267а11.

**ЖАМЪ** — 1. гуруҳ, жамоат:

Жамъи алар хизматида эрдиларким, бу сўзни аларға айтурдин монеъ эрдиларки, айта олмадим.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-139;

2. йиғин, мажлис аҳли:

Ёпар фонус бирла шуъласин шамъ,
Кўрарлар пардадин ул шуълани жамъ.

*Фарҳод ва Ширин,* 5;

Ийдгоҳ аҳлин даме қилма паришон, эй сипеҳр,
Ким эрур бу жамъ бир-икки замон меҳмон санго.

*Хазойинул-маоний,* IIб-23;

3. йиғиш, тўплаш:

Алар ҳамул кун бу ишга муносиб кутуб жамъиға машғул бўлубдурлар ва «Шавоҳидун-нубувват ли тақвияти яқини аҳлил футувват» китоби таҳририға шуруъ қилибтурлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703;

...бу мажмуъаки, мунунг жамъидин мақсуд бу тоифанинг маорифи зикри ва маноқибидур, аларнинг зикридин холи бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-139;

4. тўпланган, йиғилган, йиғма:

Рай машойихи дебтурларки, Абулқосимда тўрт нима жамъ эрдики, ўзгада йўқ эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-88;

5. ҳамма, барча:

Жамъи сокит бўлуб, фақир бир неча ул бобда баст қилиб, абёт ўқур эрдим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;

Бўлуб анга жамъи халойиқ мурид,
Лек бори шайхқа лойиқ мурид. *Ҳайратул-аброр,* 80-12;

≈ **айла-** — йиғиштирмоқ, тўпламоқ:

Очиб ҳар тараф абр монанд каф,
Ки жамъ айлагай ҳар не бўлғай садаф.
*Садди Искандарий,* 310*а*21;

Қилурға зулм ишқ аҳлини айлар жамъ ул золим,
Нечукким, шоҳ эҳсон қилғали йиғқай гадоларни.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-433;

≈ **бўл-//ўл-** — йиғилмоқ, тўпланмоқ:

Яна улким, ҳафтада икки кунким, эшикда акобир жамъ бўлурлар. *Муншаот,* XIII-130;

Қишида барча ахлоқи ҳамида,
Чу жамъ ўлди, қўярлар отин эҳсон.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-73;

Итларинг ғавғо қилур гўё Навоий ўлдиким,
Боши узра жамъ ўлуб афғон қилурлар ёру дўст.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-53;

≈ **эт-//қил-** — 1. йиғмоқ, тўпламоқ, қўшмоқ:

Тавозуъ ва адаб аҳлиға таъзим ва ҳурмат етар ва ул донани эккан бу маҳсулни жамъ этар. *Маҳбубул-қулуб,* 81-82;

Қиши бу навъ ғамноклик била не нишотомез алфозға рабт бергай ва бу паришонлиқ била не маоний гавҳарин жамъ қила олғай. *Вақфия,* XIII-176;

2. тузмоқ:

Амир Иқбол Сийистоний Шайх Алоуддавладинки, анинг пиридур ва анинг сўзларидин бир китоб жамъ қилибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-143;

≈ **и басир** — ҳушёрлар, донолар:

Туштилар бир навъ ила жамъи басир,
Ё мусофирлиғ била ёхуд асир. *Лисонут-тайр,* 159-9.

**ЖАМЪИЯТ** — 1. одамлар гуруҳи, мажлис аҳли:

Яна базм ўлди анжумдек муҳайё,
Бўлуб жамъият андоқким Сурайё. *Фарҳод ва Ширин,* 51;

Деди: мен бу халқнинг жамъиятин,
Кўрдим, аммо билмадим кайфиятин.
*Лайли ва Мажнун,* 209-2;

2. хотиржамлик, осудалик:

Умид улким, борча меҳнатлар давлатқа ва... барча паришонлиғлар жамъиятқа бот мубаддал бўлғай.
*Муншаот,* XIII-151;

Бу қадар донишу салоҳият,
Мунча жамъияту рафоҳият. *Сабъаи сайёр,* 131-1;

3. мол-мулк:

Ва Яъқуб алайҳис-саломға бу фарзандлар муяссар бўлғандин сўнг, қўй ва сойир мавоший ва убайддин кўб жамъият ҳосил бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199;

≈ **и зоҳир** — тўпланган жамоа:

Ҳалол рўзи касбига масофатлар қатъ этган, жамъияти зоҳир тилабу ботин паришонлиғлари анга етган.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-27.

**ЖАНБ** — ён томон; қош, қарши (и/сида):

Аммо дерларки, анга шеър тавридин бошқа тавре бор эрмишки, шеър анинг жанбидаким эрмиш ва сўзлари бу маъни шоҳидидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-176;

Қамдур, эй гулрух, муғанний ҳусни савтинг жанбида,
Янги ой бирла қуёш жирмидин ўлса чангу даф.

*Хазойинул-маоний,* IIб-309.

**ЖАНГ** — уруш, жанг:

Керак олида ҳам шери жанги,
Агар шер ўлмаса бори паланги, *Фарҳод ва Ширин,* 14.

**ЖАНГЖЎЙ** — уруш-жанжал истовчи; жанговар:

Бу ҳайъат била чобуки жангжўй
Туруб ўртада бошлади гуфтугўй.

*Садди Искандарий,* 262а20.

**ЖАНГИЙ** — урушқоқ; зўравон:

Анга киргали шери жангий керак,
Мунга ҳам диловар наҳанги керак.

*Садди Искандарий,* 223а10.

**ЖАНДА** — дарвишлар тўни:

Жанда бирла киши дарвиш эмас, бўлса фано,
Тенгдурур хоҳ палос ўлса тўнунг, хоҳ ипак.

*Хазойинул-маоний,* Iб-348;

Шоҳлиғ зарбафтидин юзланди ор,
Ташлаб они, жанда қилди ихтиёр. *Лисонут-тайр,* 109-8.

**ЖАНДАПЎШ** — жанда кийган; дарвиш:

Гул эрур юз хурдаси бирла гадойи жандапўш,
Эй Навоий, муфлиси қониъни бил шоҳи ғани.

*Хазойинул-маоний,* IIб-587;

Бир кун айлар эрди жоми айш нўш,
Кўрдиким борурлар икки жандапўш. *Лисонут-тайр,* 108-8.

**ЖАНИБАТ** — подшоҳлар сафарга чиққанда эҳтиёт учун бирга олиб юриладиган от:

Деди: Ул ён жанибат сургулуктур,
Бу иш гар воқеъ ўлса, кўргулуктур. *Фарҳод ва Ширин,* 23;

18 минг от тавиласида парвариш топар эрдики тўрт минги ўзининг жанибати эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 522.

**ЖАНИБАТКАШ** — эҳтиёт отни етакловчи:

Деди: Гўдаги бандазодам менинг,
Жанибаткаши хонаводам менинг.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1307.

**ЖАННАТ** — 1. биҳишт; боғу-бўстон:

Қатраси кавсар суйидин ҳам фариҳ,
Туфроғи жаннат гулидин ҳам назиҳ. *Ҳайратул-аброр,* 46-20;

Сен эрсанг ҳамраҳим жаннатдурур йўл,
Ғараз бу эрса, бисмиллаҳ равон бўл.

*Фарҳод ва Ширин,* 105;

≈ **аҳли** — яхши одамлар, улуғлар:

Ва лекин жаннат аҳли пайрави ит,
Етишти қайдаким, ул эл етишти. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-75;

≈ **сарир** — шоду-ободлик тахти:

Бу оламда бўлмағлиқ офоқгир,
Яна олам аҳлида жаннат сарир.

*Садди Искандарий,* 254а9;

≈ **и наъим** — энг неъматли боғу бўстон:

Руҳингни ки равзадур паноҳи,
Жаннати наъим жилвагоҳи. *Лайли ва Мажнун,* 91а4.

**ЖАННАТОСО** — жаннат каби (зеб-зийнатли):
Чу бу ишни маълум этиб хосу ом,
Бори жаннатосоға айлаб хиром.
*Садди Искандарий,* 273б9;
Жаннатосо қаср ичинда манзили,
Ҳурваш маҳбуб анинг ҳаммаҳмили. *Лисонут-тайр,* 124-13;
Ери назҳат ичра жаннатосо,
Анинг ёнида тоғи чарх фарсо. *Фарҳод ва Ширин,* 107.

**ЖАННАТОСОР** — обод, маъмур; жаннатмисол:
Вале чунки манзури ўлғач бу наҳр
Ясаб анда бир жаннатосор шаҳр.
*Садди Искандарий,* 271б13.

**ЖАНОБ** — 1. мартаба(ли), даража(ли):
Истадилар фонию боқий жаноб,
Ҳар тилаги ҳақ қатида мустажоб. *Лисонут-тайр,* 127-3;
...ва мурод бу мубҳам адодин ул ҳазратқа жаноби маорифпаноҳ Хожа Ҳофиз Али Жомийдурки...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-170;
2. даргоҳ, остона; ҳузур:
Чиқарсун Хизр янглиғ оби ҳаёт,
Етурсун Скандар жанобиға бот.
*Садди Искандарий,* 240б12;
Худо шаҳ жанобин рафиъ айламиш,
Ки шаҳға улусни мутеъ айламиш.
*Садди Искандарий,* 295б15.

**ЖАНОБАТ** — ғусл қилиш, чўмилиш; нопоклик:
Не жанобатдур бую бебоклик,
Ким чўмуб тун-кун етишмас поклик. *Лисонут-тайр,* 60-9.

**ЖАНОЗА** — 1. мурда; тобут:
Алар дер эрмишларки, ҳазрати шайх Абу Сайид Абулхайрдин сўрубтурларки, сизинг жанозангиз илайида қайси оятни ўқусунлар? *Насойимул-муҳаббат,* XV-133;
Чун қаро бодом тобут узра расмидур қадим,
Кўз жанозам сори солким, сенсизин бўлдум қатил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-663;
2. мурда солинган тобут:
Шайхул-ислом дедиким, ул сўнгқи сафар қадам била эмас эрдики, ани қадам била бормаслар ва ҳимам била борурлар ва онинг жанозасиға кўлага солғон қушлардек.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-77;
≈ **салоти** — жаноза вақтида кўпчилик бўлиб ибодат қилиш:
Бир кун ҳужраларида мутолааға машғул экандурлар, жаноза салоти уни келур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-158.

**ЖАНОҚ** — эгарнинг қоши:
Бу чархи ложуворд уза хуршид гўйиё,
Кўк бўз таковариға музаҳҳаб жаноқ эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-734.

**ЖАНОҲ** — қанот:
Бу қушлар жаноҳи била чун етиб,
Шаётин ғуборини барбод этиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1213;
Баҳойим тобеъи фармонинг эрмиш,
Жаноҳи тайр шодурвонинг эрмиш. *Фарҳод ва Ширин,* 173.

**ЖАНОҲАЙН** — икки қанот:
Сиймин байзосин жаноҳайни остиға яшурур ва ҳар гадоға

ул соя тушса салотин анинг гадойи дурур.

*Садди Искандарий,* 249б5;

Жаноҳайн ўлуб сукрдин хокрўб,
Гаҳи дастафшон, гаҳи пойкўб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1233.

**ЖАНУБИЙ** — жанубий:

Ва бу «Ихлосия» мадрасаси жанубий ҳаддининг тошидинким, Инжил ариғи оқар, ул ариғнинг жанубий ҳаддиким, қироғи бўлған... *Вақфия,* 719;

Жанубий ҳаддидин сарсар келиб тез,
Тенгиз аҳлиға бўлди ваҳшатангез. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ЖАР** — хабар; овоза; ≈ **еткур-** — хабар бермоқ; овоза қилмоқ:

Чу эл фикридин кўнглини тиндуруб,
Юруш ҳукмини элга жар еткуруб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1530.

**ЖАРАС** — қўнғироқ:

...агар мирҳожлиқ маҳмили ҳарамида ҳукмрон бўла олмасам, жарасдек чок кўксумда изтироблиқ кўнглумдин фиғон тортиб, ул маҳмил туфайли мақсадқа етишсам.

*Вақфия,* 720;

Карвони дард ила қатъ эт муҳаббат даштини,
Ким нидои муждаи васл айлар анда ҳар жарас.

*Хазойинул-маоний.* IIб-227.

**ЖАРДА** — сариқ от, тўриқ рангли от:

Магар ваҳм адҳамидур тезрафтор,
Не адҳам, жардаи шабдез рафтор. *Фарҳод ва Ширин,* 13.

**ЖАРИМА** — гуноҳ, жиноят; тавон олиш:

Ҳар мужримдин жаримасиға кўра журмона олсалар.

*Муншаот,* XIII-131;

Раоёға хирожни орттурди ва сипоҳиға жузвий жарима учун қатлни лозим тутти. *Тарихи мулуки ажам,* 521.

**ЖАРОҲАТ** — 1. яра:

Кўнгул алил эса фориғ эмас хавотирдин,
Жароҳат узра йиғилмоқ эрур чибинга хос.

*Хазойинул-маоний,* Iб-289;

Қўргузубон лоба малоҳат уза,
Лобаси туз сепса жароҳат уза. *Ҳайратул-аброр,* 34-12;

2. озор, ранж:

Навоий минг жароҳат бирла тун ул кўй аро кирмиш,
Ки оқмиш, ерга юқмиш томға ҳар сори қон онда.

*Хазойинул-маоний,* IIа-20;

Юз йўл таниға ясаб жароҳат,
Меҳнат кирибон, чиқарға роҳат.

*Лайли ва Мажнун,* 78б16-2;

3. хасталик:

Ҳар итгаки етса бир жароҳат,
Қулдин етишур таниға роҳат. *Лайли ва Мажнун,* 79б11;

...лаъли шаҳвордек алфози кўнгул жароҳатиға жавҳари руҳ еткурди. *Муншаот,* XIII-134;

4. алам, қайғу:

...анинг кўнгли жароҳатларин мунинг ҳам кўнгли оғритқани ва анинг талх комин ачитқани.

*Лайли ва Мажнун,* 81а9;

...умид улдурким, анинг дағи бу жароҳатиға марҳаме етиб, андин кўнглига коме етгай. *Муншаот,* XIII-151.

**ЖАРОҲАТЛИҒ//ЖАРОҲАТЛИҚ** — ярадор; жароҳатлик:

Дамо-дам заъфим андиндурки, мужгонининг хаёлидин,

Жароҳатлиғ кўнгулга сончилур бир хор ҳар соат.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-49;
Такаллумларки лафзинг сурди дарҳам,
Жароҳатлиғ кўнгулга эрди марҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 170.

**ЖАРРАБОЗ** — қуш номи:
Фалак жавфида ғарқ ўлуб жаррабоз,
Пару бол урар чун нишебу фароз.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1399.

**ЖАРФ** — чуқур; бепоён:
Қаю қатра сув балки дарёйи жарф,
Ки қилмиш анга ҳақ давотимни зарф.
*Садди Искандарий,* 244а3;
Яна бердилар жилва жоми шигарф,
Тўла майдин андоқ ки дарёйи жарф.
*Садди Искандарий,* 303б10.

**ЖАСАД** — гавда, жисм, тан, бадан; суяк; хок:
Бу ваъиддин сўнг, ул ўн кишиким, аҳдларин синдуруб эрдилар, жасадлари эриб оқти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216;
Дема, то жонинг жасадда бўлғуси, қилғум жафо,
Қайда қолмиш жон манга, чун заъфдин йўқтур жасад.
*Хазойинул-маоний,* IVб-133.

**ЖАСИМ** — йирик, катта, гавдали:
Ва ул тоифа бағоят захим ва жасим эл эрдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216.

**ЖАСТА-ЖАСТА** — аста-аста, аста-секин, парча-парча, кам-кам, оралатиб-оралатиб:
Ишларин гар шикаста баста дедим,
Юзидин бирни жаста-жаста дедим. *Сабъаи сайёр,* 129-1.

**ЖАТ** — ҳайвон ўйнатувчи:
Айиғ лаъбидин жатқа ким нон эрур
Ани итга солмоқ не имкон эрур.
*Садди Искандарий,* 249б13.

**ЖАФО** — зулм, ситам, озор, қочиш, узоқлашиш, вафонинг акси:
Ва отанг авлодидин баъзи анга (шайтонга) интиқом туздилар ва хору забун қилиб жафолар кўргуздилар.
*Маҳбубул-қулуб,* 159;
Боқиб гардунга деди: К-эй ситамкор,
Жафода кавкаби бахтимға ҳамкор. *Фарҳод ва Ширин,* 189;
≈ **и рўзгор** — замона зулми:
Шоҳиға доғи жафойи рўзгор,
Тахта узра тахтдин берур қарор. *Лисонут-тайр,* 115-6;
≈ **айла-//қил-** — жабр-зулм қилмоқ, қийнамоқ:
Бир камоли донишу диққат аро,
Бир жафо айлар замон шиддат аро. *Лисонут-тайр,* 190-11;
Тарийқи зулм ё кийн мунча бўлғай,
Жафо қилмоққа ойин мунча бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 164.

**ЖАФОГАР** — жафо қилувчи, озор етказувчи:
Кўп жафосидин агар ўлсам эрур турфа буким,
Яна мендин қилур ул шўхи жафогар гила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-550;
Топиб таскин жафогарлар ҳужуми,
Тепукдин тинса кўнглум марзу буми. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ЖАФОГАРЛИК** — жафо қилувчилик:
Юз жафо элдин чекиб, буким жафогарликка от,
Эл аро пайдо қилибмен, бу жафони найлайин?
*Хазойинул-маоний,* IIа-283.

**ЖАФОЖЎ** — жафо қилувчи, жафо изловчи; ситамгар; жафо қилиш йўлини изловчи:

Мен жафо тортарға хўй эттимки йўқ имкони ким,
Ул жафожў то қила олғай жафо, қилғай вафо.

*Хазойинул-маоний,* IIб-45.

**ЖАФОКАШ** — қийналган, азият чеккан, эзилган, жабру жафо тортган:

Қарам бир жафокашнинг шиддати юкин кўтармакдур ва ани ул суубатидин ўткармакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 112;
Ерни, дерларки, чекмиш юз жафо мен зор учун,
Бўлса минг жоним, фидо айлай жафокаш ёр учун.

*Хазойинул-маоний,* IIа-286.

**ЖАФОКЕШ** — азият, жафо берувчи; маҳбуба:

Кўнглум ўтидин йиғоч кулдур бошоқ бир қатра сув,
Ногаҳ ул шўхи жафокеш отса бир новак манга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-31;

Улус англабки Парвези жафокеш,
Бўлуб юз макр бирла ҳийлаандеш. *Фарҳод ва Ширин,* 168.

**ЖАФОКОР** — жафо қилувчи; золим:

Демангиз келмиш алам сиҳҳат кетиб, ёр илгидин,
Ким менга ҳам юз аламдур ул жафокор илгидин.

*Хазойинул-маоний,* IVб-481;

Мактабдор — бегуноҳ маъсумларға жафокор.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-22.

**ЖАФФАЛҚАЛАМ** — қаламнинг қурғамоқлиги, қаламнинг ёзишдан тўхтамоғи, тушунмасдан, бирдан:

Чун анинг тағйирининг имкони йўқ,
Негаким, қилмиши ўзи жаффалқалам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-725.

**ЖАШН** — ўйин-кулги мажлиси, базм, зиёфат:

Чун бу иморат туганди, олам салотин ва ашроф ва акобирин йиғиб, анда азим жашн қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* 507;

Ва бир кун азим жашн қилиб эрдиким, мажмуъ эли усрук эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;

≈ **и азим** — улуғ маърака:

Тилар эрди жашни азим айламак,
Халойиқни ғарқи наъим айламак.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1515;

≈ **и хисравона** — катта, шоҳларға муносиб йиғин:

Тузуб мен тонгла жашни хисравона,
Қилай элчини узре деб равона. *Фарҳод ва Ширин,* 137;

≈ **туз-** — мажлис қурмоқ:

Ҳажр ўти сурати чу бўлди паст,
Жашн тузди шаҳи ништпараст. *Сабъаи сайёр,* 94-24.

**ЖАЪБА** — ўқдон, садоқ:

Эрур анинг киби туз кўнгли ошиёнида — ўқ,
Сипеҳр жаъбасидин истасанг намудори.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-409.

**ЖАҲАННАМ** — дўзах:

Ул хатни қирқиб мабразға ташлағали яхши ва иясини молики дўзах жаҳаннамға бошлағали. *Маҳбубул-қулуб,* 30-31;
Не зулмат — жаҳаннам, не водий — сақар,
Ки Яъжуж хайлиға бўлди мақар.

*Садди Искандарий,* 306а4;

≈ **хиттаси** — дўзах ўлкаси:

Олиб бир девкуш хорони оттим,
Жаҳаннам хиттаси сори узоттим. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**ЖАҲД** — саъй, тиришиш, ғайрат:
Жаҳдим андоқдур етишгайманму деб васлиға бот,
Ким қабул этмон оғир деб чиқса эгнимдин қанот.
*Хазойинул-маоний,* Iа-114;
≈ **у жид** — астойдил тиришиш, ҳаракат қилиш:
То неча минг йил сипеҳри тезгард,
Жаҳду жид бирла бўлуб гетинавард. *Лисонут-тайр,* 193-10;
≈ **у сурат** — самимий уриниш; тиришиш ва шошилиш:
Жаҳду сурат аро тай айлаб арз,
Ҳолатим айласанг Суҳайлға арз. *Сабъаи сайёр,* 155-15;
≈ **у шитоб қил-** — ғайрат сарфламоқ, астойдил ошиқмоқ:
Яна аҳли ҳақ ким қўюб хўрду хоб.
Қилурлар ибодатқа жаҳду шитоб.
*Садди Искандарий,* 287а21;
≈ **айла-//эт-//қил-** — тиришмоқ, астойдил ҳаракат қилмоқ:
Эй Навоий, қил дуо жониғау жаҳд айлаким,
Майлинг онинг қуллуғидин ўзга сори бўлмасун.
*Хазойинул-маоний,* Iа-138;
Берса ҳақ тавфиқ жадду жаҳд этай,
То яна сизни анга ҳамаҳд этай. *Лисонут-тайр,* 29-16;
Ул отасидин интиқом тортарға Румдин черик тортиб, жаҳд қилиб, Хуросонға юруди. *Тарихи мулуки ажам,* 510.
**ЖАҲИМ** — тамуғ; жаҳаннам:
Етишти бир уфунатлиқ насими,
Ки қилғай атри жаннатни жаҳими. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
**нийрони жаҳим** — дўзох ўти:
Ким дўст дурур нозу наъим англа ани,
Душман эса нийрони жаҳим англа они.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
**заққуми жаҳим** — дўзах заҳари; дўзахийлар емаги, овқати:
Чун харита бошини очти лаим,
Ким йиғилмиш эрди заққуми жаҳим *Лисонут-тайр,* 39-8.
**ЖАҲЛ** — 1. нодонлик, билимсизлик, илмсизлик:
...кўнглида элга юз озор хаёли ва жаҳлидин улусға минг зарар эҳтимоли. *Маҳбубул-қулуб,* 133;
Кимки андин ортиқ, ўксук истагай,
Бордур анинг жаҳли ортуқ, ақли кам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-725;
2. ғафлат; жаҳолат:
Бўлуб дунёу динининг жаҳлдин ҳеч,
Кел этма жаҳлу мундоқ жаҳлдин кеч. *Фарҳод ва Ширин,* 20;
3. атоқли от:
Хазрат Муҳаммади арабий саллаллоҳу алайҳи ва саллам айнул ҳаётининг муқобаласида Абу Жаҳл зулмоти жилваси зуҳур қилди. *Вақфия,* 715;
≈ **аҳли** — нодонлар, билимсизлар:
Ҳудҳуд ул сўз нафйиға очиб нафас,
Деди: к-эй жаҳл аҳли янглиғ булҳавас. *Лисонут-тайр,* 40-10;
Жаҳл аҳли била кимгаки улфат бўлғай,
Ул улфати ичра юз минг офат бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;
≈ **майи** — нодонлик, илмсизлик майи:
...ҳушёрлари жаҳл майидин маст, усруклари май ва маъшуқапараст. *Маҳбубул-қулуб,* 57.
**ЖАҲЛЛИҚ** — нодонлик, билимсизлик; Бу Жаҳллиқ — Абу Жаҳлга ўхшаш ёмонлик қилиш:

Ё шараф ганжиға топиб аҳллиқ,
Салб қилса сийрати Бу Жаҳллиқ. *Лисонут-тайр,* 188-14.

**ЖАҲОЛАТ** — нодонлик, билимсизлик, ғафлат:
Басо жаҳолату бебоклик фанида ғаний,
Ки подшоҳ они ўз мулкидин қилур ихрож.
*Маҳбубул-қулуб,* 146;
Биз жаҳолатқа гирифтор ўлғабиз,
Фирқати ошубидин зор ўлғабиз. *Лисонут-тайр,* 28-3.

**ЖАҲОН** — олам, дунё, борлиқ:
Жаҳон бўлмасун дўст гар бўлмаса дўст.
*Мезонул-авзон,* 27;
Меҳри оламтоб агар бўлса жамолинг кўзгуси,
Кеча ҳам кундуз киби тутғай жаҳонни ёғдуси.
*Муншаот,* XIII-144;

≈ **аҳли** — барча халқлар, одамлар:
Адолат била хос эрур йўқса ом,
Жаҳон аҳлини тиндурубсен тамом.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;
Мавлоно Абдураҳмон Жомий... аларнинг ёруғ хотираларининг натойижи жаҳон аҳлидин кам бўлмасун.
*Мажолисун-нафоис,* 83;

≈ **боғи** — олам, борлиқ, табиат:
Ки то бўлғай жаҳон боғи бу гулшан мевадор ўлсун,
Ҳаримида бу булбулларға бу гулбонг бор ўлсун.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

≈ **вориси** — олам меросхўри:
Келиб айни инсону инсони айн,
Жаҳон вориси Шоҳ Султон Ҳусайн. *Маҳбубул-қулуб,* 11;

≈ **кишвари** — дунё мамлакатлари, вилоятлари:
Яқин англағай табъи донишвари,
Ки меросинг эрмиш жаҳон кишвари.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

≈ **мулки...** — дунё, шоҳлик, ер юзи:
Жамшид. Баъзи ани Таҳмураснинг қардоши дебтурлар ва баъзи қардошининг ўғли. Чун салтанатқа ўлтурди, жаҳон мулкин адл ва дод била тузди. *Тарихи мулуки ажам,* 507;

≈ **и бегарон** — чексиз олам:
Ўзин худ бир жаҳони бегарон бил,
Камолотин ўзидек бир жаҳон бил.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

≈ **и фоний** — ўткинчи дунё:
То қолғуси боқий бу жаҳони фоний,
То бўлғуси инсонға ҳаёт имкони. *Муншаот,* XIII-105;

**икки жаҳон** — у дунё ва бу дунё:
Жаҳон ичра жаҳонким топти макнат,
Солиб икки жаҳон халқиға ҳайрат.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
Шаҳ хизматини тузлук ила айлағил адо,
То икки жаҳонда бўлғасен комраво. *Муншаот,* XIII-102;

≈ **дин бор-//кет-** — ўлмоқ:
...ва деди: эй Абулхайр, биз жаҳондин бораолмадукки, ер холи қолур эрди ва дарвешлар зоеъ бўлур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-108;
Жаҳондин кетиб, ком ола олмади...
*Тарихи мулуки ажам,* 515;

≈ **дин кеч-** — ҳаёт баҳридин кечмоқ:
Навоий, жаҳондин кечиб иста ёр,

Санга бўйла ғурбатда не бор аҳе.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-632;

≈ **дин ниҳон бўл-** — дунёдин яширинмоқ, ўлмоқ:

Скандар бўлурда жаҳондин ниҳон,
Мулуки тавойифқа берди жаҳон.

*Тарихи мулуки ажам,* 515;

≈ **ға видоъ эт-** — дунё билан видолашмоқ, ўлмоқ:

Дағи Сиёмак ўғли Ҳушангниким, набираси эрди,
валиаҳд қилиб, вафосиз жаҳонға видоъ этти.

*Тарихи мулуки ажам,* 506;

≈ **ғамини е-** — дунёни ғанимат билмоқ, тавба-тазарруъ қилмоқ:

Уқбо ғами ул ер ани доно бил,
Еганни жаҳоннинг ғамини доно бил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**ЖАҲОНАФРЎЗ** — олам ёритувчиси, обод қилувчиси:

Орази машъали жаҳонафрўз,
Партави шуъласи келиб жонсўз: *Сабъаи сайёр,* 145-15.

**ЖАҲОНБИН** — жаҳонни кўрсатувчи, узоқни кўра олувчи кўз:

Дедиким, олибон кирдилар аввал,
Жаҳонбин жомни, андоқки машъал. *Фарҳод ва Ширин,* 83;
Кўнгул жоми жаҳонбиндур тўла қил софи май бирла,
Ки солғай акс неким бўлса аҳволи жаҳон анда.

*Хазойинул-маоний,* IIа-19.

**ЖАҲОНБОНЛИҚ** — жаҳонни қўрувчилик; ҳукмдорлик:

Жаҳонбонлиқ тахтида мақом тутти...

*Муҳокаматул-луғатайн,* 35;

Ки чун ҳақ айлаб зоҳир ҳидоят,
Манга қилди жаҳонбонлиғ иноят. *Фарҳод ва Ширин,* 54.

**ЖАҲОНГАРД** — жаҳонгашта; дунё кезувчи:

Чу туфроғ ўлғуси жисми жаҳонгард,
Замиринг ичра ондин қолмасун гард.

*Фарҳод ва Ширин,* 190.

**ЖАҲОНГАШТА** — саёҳатчи, дунё кезувчи:

Мир Лаванд... жаҳонгашта кишидур.

*Мажолисун-нафоис,* 114.

**ЖАҲОНГИР** — дунёни фатҳ этувчи; ғолиб:

...хоқони жаҳонгири соҳибқирон, яъни Темур Курагон.

*Мажолисун-нафоис,* 195;

Салотиники бўлдилар жаҳонгир,
Не янглиғ қилдилар ҳар ишда тадбир.

*Фарҳод ва Ширин,* 214.

**ЖАҲОНДОР** — жаҳонни эгалловчи ҳукмдор, подшоҳ, қудратли шоҳ:

Йўқ эрди жаҳондори анжум сипоҳ,
Жаҳон ичра андоқки Ҳушанг шоҳ.

*Тарихи мулуки ажам,* 506;

Дуо бирла хоқони дарё назир,
Деди, к-эй жаҳондори дарё замир.

*Садди Искандарий,* 288б19.

**ЖАҲОНДОРЛИҚ//ЖАҲОНДОРЛИҒ** — жаҳонни идора қилишлик; қудратли подшоҳлик:

Чу маснаддин олди анинг рахтини,
Ким олди жаҳондорлиғ тахтини.

*Тарихи мулуки ажам,* 525;

Ки то бўлса гардунға давворлиқ,
Анга боқий ўлсун жаҳондорлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 11.

**ЖАҲОНКУШОЙ** — олам очувчи, дунёни ёритувчи, кўз олдига келтирувчи:

Хуршеди жаҳонкушой сен-сен,
Миръоти жаҳоннамой сен-сен.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 863.

**ЖАҲОННАМОЙ** — жаҳонни кўрсатувчи:

...тилсим жисмида жоми жаҳоннамой топқони.

*Фарҳод ва Ширин,* 78.

**ЖАҲОНОРО//ЖАҲОНОРОЙ** — жаҳонни безовчи; дунёга жило берувчи:

Гар жаҳоноро эмастур жаннату кавсар бу ҳавз,
Бас ушоқ тоши нединдур лаъл бирла инжудин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-466;

Салтанат баҳрининг дурри яктоси ва хилофат сипеҳрининг хуршеди жаҳонороси... Ҳусайн Баҳодирхон.

*Мажолисун-нафоис,* 208;

Чун қўярмен ул жаҳонорой иши базмиға юз,
Айш базмин, соқиё, боғи жаҳонорода туз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-117.

**ЖАҲОНПАЙМО** — 1. жаҳонни кезувчи, жаҳонгашта:

Ёр эрур жон ичра, сен ғофил вале истаб они,
Кеча-кундуз ел киби бўлмоқ жаҳонпаймо не суд.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-128;

2. учқур от:

Тилаб ҳиммат, дуо бирла қўпуб тез,
Жаҳонпаймоси узра айлади хез. *Фарҳод ва Ширин,* 78.

**ЖАҲОНПАЙМОЛИҒ** — жаҳонгашталик:

Туфроғ ўлдум ул қуёш ҳажриндау суд этмади,
Чархи сойирдек ани истай жаҳонпаймолиғим.

*Хазойинул-маоний,* IIа-243.

**ЖАҲОНПАНОҲ** — жаҳон ҳомийси, подшоҳ:

То жаҳон бўлса даҳр шоҳи бўл,
Даҳр элининг жаҳонпаноҳи бўл. *Муншаот,* XIII-146.

**ЖАҲОНПАҲЛАВОНЛИҒ** — жаҳондаги энг зўр паҳлавонлик:

Рустамға жаҳонпаҳлавонлиғ лақабин бериб, сипоҳсолор қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 509.

**ЖАҲОНСЎЗ** — жаҳонни куйдирувчи; жаҳонни ёқувчи; қуёш; маҳбуба; ситамгар:

Ва лекин ҳусн ўтин айлаб жаҳонсўз,
Буларни андин этти аламафрўз. *Фарҳод ва Ширин,* 4.

**ЖАҲОНТОБ** — жаҳонни ёритувчи, оламни қиздирувчи:

Ҳусн анжумани ичра юзин кўрмамиш эрдим,
Анжуман аро хуршиди жаҳонтобдек эрмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-273;

**меҳри жаҳонтоб** — оламни равшан қилувчи, жаҳонга нур сочувчи қуёш:

Мулк боғин маъмур қилурға абри сероб ва мулк аҳли кўзин ёрутурға меҳри жаҳонтоб. *Маҳбубул-қулуб,* 10;

**ҳусни жаҳонтоб** — жаҳонни равшан этувчи ҳусн:

Кўруб Шеруя ул ҳусни жаҳонтоб,
Ичига ишқ ўти солди ниҳон тоб. *Фарҳод ва Ширин,* 201.

**ЖАҲР** — ошкора; овозни чиқариб гапириш; **зикри жаҳр** — овозни чиқариб зикр қилиш:

Эй Навоий, ёр ёнида малак маҳрам эмас,
Фақр одоби аро тажвиз қилма зикри жаҳр.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-145;

Яна алардин сўрдиларки, сизнинг тариқингизда зикри жаҳр ва хилват ва самоъ бўлур? *Насойимул-муҳаббат,* XV-131.

**ЖАҲУЛ** — жуда нодон, ўтакетган билимсиз:

Бўлмаса эрди Навоий сирри ишқингға амин,
Не залум этгай эдинг анинг хитобин не жаҳул.

*Хазойинул-маоний,* Іб-392.

**ЖЕВЛИГАН** — жавлиган, вайсаган:

Уйқусида сўз деган жевлиган бўлур, ул дегандек қилған не деган бўлур. *Маҳбубул-қулуб,* 39.

**ЖЕЛИ** — жела, сиртмоқ, тавқ, қул бўйнидаги темир ҳалқа:

Тавқлар бўлмиш жели тортарға имон аҳлини,
Ҳалқалар занжири зулфунг риштаси зуннорида.

*Хазойинул-маоний,* Іа-376.

**ЖЕЛИЛИК** — желали, бўйнига жела (темир ҳалқа) солинган:

Бўлуб рухсорига ҳар сори гуллар,
Желилик барча гарданбаста қуллар. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ЖЕРИБ** — ер ўлчови; 0,2 га ер:

Ва маҳдудотким шаҳр тавобиидадур — Олинжон булукида Фаррошон мавзеида йигирми беш жериб боғ, йигирми уч жериб бир-бирига муттасил, яна бир қитъа боғ била ер ўн секиз жерибким. *Вақфия,* 14.

**ЖИБА** — уруш кийими, совут:

Кежим барчаға шеру бабру паланг,
Жиба узра ҳафтон дағи ушбу ранг.

*Садди Искандарий,* 262а2.

**ЖИБАЧИ** — жиба, совут ясовчи:

Ҳунар ва пешада андоқки, қушчи ва борсчи ва қўруқчи ва тамғачи ва жибачи ва йўрғачи ва ҳалвочи ва кемачи ва қўйчи. *Муҳокаматул-луғатайн,* 17-18.

**ЖИБИЛЛАТ** — хўй; яратилиш, туғма, табиий; улуғлик:

Таом қиллатидур ончаким майсур ва анинг жибиллати риоятидур ончаким мақдур. *Маҳбубул-қулуб,* 68.

**ЖИБИЛЛИЙ** — вужуд; туғма, табиий:

Яна кимса ҳар ишга мажбур эрур,
Жибиллий ҳисолиға машъул эрур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 135б;

...ва диққат ва душвор писандлиққа шуруъни жибиллий қилиб эрди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 21;

**фанойи жибиллий** — туғма фонийлик: ўзликни йўқотиб, илоҳиятга сиғиниш *(тасаввуфда)*:

...чун аларға фақри зотий ва фанойи жибиллий мавжуд эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528-529.

**ЖИБОЛ** — тоғлар:

Жибол тоши ва қумиға ноқа сурган, биҳор амвожи талотумидин нафъ ва зарар кўрган. *Маҳбубул-қулуб,* 41;

Паёпай девлох анинг жиболи,
Саросар девбод онинг шамоли. *Фарҳод ва Ширин,* 74.

**ЖИВОР** — яқин ер, ён, атроф:

Иттифоқо бу фақирнинг манзили ул дарвешлар хонақоҳлари живорида воқеъ бўлуб эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

Ва ич оғриғи марази била оламдин ўтди ва қабри ҳазрати Мавлоно мутабаррак мазори живоридадур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

**ЖИГАР** — бағир, жигар; юрак:

Фироқ ўтидин куяр баданим, тафидин эриб оқар жигарим.

*Мезонул-авзон,* 65;

Минг олтунға қонлиғ қилиб сарбасар,
Берурга вале кимса чекмай жигар.

*Садди Искандарий,* 284б17;

**~ и кабоб бўл-** — куйинмоқ:

Кўнгли иши изтироб бўлди,
Гўё жигари кабоб бўлди. *Лайли ва Мажнун*, 92*а*1.

**ЖИГАРГОҲ** — жигаргоҳ:

Бу савдо кўруб тожири нотавон;
Жигаргоҳидин этти нақдин равон.
*Садди Искандарий*, 284*б*17.

**ЖИГАРГУН//ЖИГАРГУНА** — жигарранг, қизил; қонли кўз ёш:

Неча бўлғон захмлиқ кўнглумни маҳзун айламак,
Захми қонидин кўзум ёшин жигаргун айламак.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-184;

Жигаргуна лек қон аросида ғарқ,
Боши узра тиғе анингдек барқ.
*Садди Искандарий*, 284*б*16;

Эй кимни қилиб париға мажнун,
Ашки суйин оқизиб жигаргун. *Лайли ва Мажнун*, 52*б*6.

**ЖИГАРГУША** — 1. азиз фарзанд; жигарпора:

...мундин кечмак — бир жигаргўшадин кечмакдур...
*Маҳбубул-қулуб*, 157;

Шоҳ худ Меҳр иштиёқидин,
Бал жигаргўшаси фироқидин. *Сабъаи сайёр*, 149-15;

2. яқин қариндош; авлод:

Ким ул даги сендин топиб тўшае,
Санга ҳосил этса жигаргўшае.
*Садди Искандарий*, 264*б*10;

Тиғ ила бағрим айласам пора,
Чун жигаргўшам этти не чора. *Сабъаи сайёр*, 149-24.

**ЖИГАРРЕШ** — кўнгли яра, аламли; бағри пора:

Десам шаҳ-шаҳ, десам дарвеш-дарвеш,
Ғарибу хаста Фарҳоди жигарреш. *Фарҳод ва Ширин*, 169.

**ЖИГАРСЎЗ** — бағирни куйдирувчи; жуда ачинарли; изтиробга солувчи; изтиробли:

Жигарсўз ҳодисаким, истимоъи кўзга мужиби хунборлиқ ва ғамандўз воқиаким, иттилоъи жонға боиси афгорлиғ эрди — етишти. *Муншаот*, XIII-107;

Маалқисса: Чу Фарҳоди жигарсўз,
Фано базмида бўлди мажлисафрўз. *Фарҳод ва Ширин*, 196.

**ЖИГАРТОБ** — аламли:

Бор анда ғизо ғами жигартоб,
Сув ўрнида қатра-қатра хуноб. *Лайли ва Мажнун*, 97*а*1.

**ЖИГАРХОР** — куюнчак, куюнувчи, қаттиқ азобланган, қайғули, ғамгин:

...Паҳлавон номуслиқ ва ғайратлиқ жигархор киши эрди ва андуҳдин кўнглида сўз ва баданида гудоз эрди, аммо мутлақ ҳеч кишига изҳор қилмас эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 533;

Бағри куяридин ул жигархор,
Қилди атосин даги хабардор. *Лайли ва Мажнун*, 92*а*1.

**ЖИГАРХОРЛИҚ** — юракка тикан қадалганлик; қайғулик, изтироб-аламлик:

Қилиб шаҳға гоҳи парасторлиқ,
Гаҳи ғамза бирла жигархорлиқ.
*Садди Искандарий*, Х-286.

**ЖИГАРХУН** — бағри қон; кўп қайғу-алам чеккан; ошиқ:

Яна лаълинг ғами ашкимни жигаргун қилди,
Ҳам жигаргун ани, ҳам бизни жигархун қилди.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-360;

Тушуб туфроққа Шопури жигархун,

Қилиб қон-ёши мужгонин табархун. *Фарҳод ва Ширин,* 204;
Ким Навфал уйидин ул жигархун,
Яъни ки ғариб хаста Мажнун. *Лайли ва Мажнун,* 89б9.

**ЖИД(Д)** — ғайрат, саъй, ҳаракат, тиришқоқлик:
Жидд била айлаб кўрубон сарсари,
Ажз ила юз узр қўлуб бир сари. *Ҳайратул-аброр,* 83-1;
Яна икки-уч йил жидд била таҳсилға машғул бўлдум.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

≈ **у жаҳд айла-//эт-** — ҳаракат қилмоқ, киришмоқ:
Ишда бўлмай суст, айлаб жидду жаҳд,
Ҳозир эттилар равон бир турфа маҳд. *Лисонут-тайр,* 172;
Берса ҳақ тавфиқ жидду жаҳд этай,
То яна сизни анга ҳамаҳд этай. *Лисонут-тайр,* 29-16.

**ЖИДОЛ** — низо, жанжал; уруш:
Ҳазлға шуруъдин беҳурматлиғ-ўқ ортар ва ҳазлнинг ниҳояти жидолға тортар. *Маҳбубул-қулуб,* 143;
Тузалди яна икки ёндин ясол,
Яна ошкор ўлди расми жидол.
*Садди Искандарий,* 263б18.

**ЖИЖАЙ-//ЖИЙЖАЙ-** — қовжирамоқ, қурушмоқ:
Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ ва ушармак ва жижаймоқ... *Муҳокаматул-луғатайн,* 7-8.

**ЖИЖИҒЛИҒ** — гўжа ош, таом номи:
...агар эт топилмаса жижиғлиғ ош пишуруб, фуқароға бергайлар. *Вақфия,* 721.

**ЖИЗМ** — аъзо:
Бўлур жизм уза айру-айру бўғун,
Бир индекки бўлғай поя-поя тугун.
*Садди Искандарий,* 279а17.

**ЖИЗУБИЗ** — ўтда куйиб жизиллаш, гўшт ёки шунга ўхшаш нарсани қовурганда чиқадиган овоз; қовуриш:
Ваҳки, юз очқач ул оташ пора рағмимға менинг,
Элга андоқ солди ўтким, чиқти мендин жизубиз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-211.

**ЖИЛАВ//ЖИЛОВ** — юган, жилов, тизгин:
Эл иноли ихтиёри чиқти яксар илгидин,
Пўяда ҳар сори ул чобукки қайтарди жилав.
*Хазойинул-маоний,* IVб-511;
...ва подшоҳ эллик қадамға яқин отни тўқтатур учун жиловин тутуб, рикобида югурди, то тўқтади.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;
Охир бир маркабға минди ва жиловини қўйди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-124.

**ЖИЛВА** — 1. ялтироқлик, порлоқлик; кўриниш бериш:
Қади латофати бор эътидолдин ортуқ,
Валек жилвасидур ҳадди эътидол ичра.
*Хазойинул-маоний,* IVб-565;
Андоқки, дарёдин гавҳар ғаввос воситаси била жилва намойиш қилур ва анинг қиймати жавҳариға кўра зоҳир бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 2;
2. гўзал, жозибали; ноз, карашма:
Суҳбатида ҳар неча бешаку райб,
Жилва қилиб шоҳиди раънойи ғайб. *Ҳайратул-аброр,* 57-9;
Париваш ҳажрида озорларидин ани хабардор қилмоқ орзу айлабтур ва анинг жилваси муқобаласида кўзин гуҳарбор қилмоғни ҳавас қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 232;
3. рафтор, юриш, ҳаракат:
Мактаб сари жилва айлади соз,

Боштин-оёғиға ҳуен ила ноз. *Лайли ва Мажнун,* 62б6;
Жилва била ҳар бути сийминбари,
Кўргузуб ул равзада ҳуру пари. *Ҳайратул-аброр,* 174-12;
≈ **и зот ойинаси** — ўзни кўрсатиш ойнаси; жуда мусаффо, тиниқ:

Сўзи махзани роз ганжинаси,
Юзи жилваи зот ойинаси. *Вақфия,* 71б;
≈ **и май** — май, шаробнинг жозибали йилтираши:

Ул жилваи майдин масти бехуд... *Маҳбубул-қулуб,* 93;
≈ **бер-** — акслантирмоқ, гўзал, жозибали кўрсатмоқ:

Кўнгулга жилва бермак керак ва сочилған жавоҳирдин муносибни термак керак. *Садди Искандарий,* 321б11;

...фасоҳат гавҳарлари назм раънолариға жилва берурлар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 1-2;
≈ **и зуҳур қил-//бер-** — ўзини намоён қилмоқ, ошкор, зоҳир бўлмоқ; эътиборни жалб қилмоқ:

Ҳазрати Муҳаммади арабий саллаллоҳу алайҳи васаллам айнул-ҳаётининг муқобаласида Абу Жаҳл зулмоти жилваи зуҳур қилди. *Вақфия,* 715;

Туркигўй балоғатосорлар бу ҳарфнинг ҳам таркин тутубтурлар ва ҳеч навъ назмға жилваи зуҳур бермай ўтубтурлар. *Мажолисун-нафоис,* 222;
≈ **қил-** — 1. намойиш қилмоқ; ўзни кўрсатмоқ; кўринмоқ:

Бу таврда яна азизлар ҳам жилва қилурларким, замон аҳли тааммул қилсалар борин билурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 104;

...бу хилофат бўстонининг вардиким, саодат чаманидин жилва қилмиш — тароватидин олам вайронини гулшан этсун. *Муншаот,* XIII-141;

2. ўзни гўзал ва порлоқ суратда кўрсатмоқ:

...товусларни асрағучи ҳам уйларидин суруб чиқарди, ҳамул замон жилва қила бошлаб, қуйруғларин чатр қила бошладилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

Оташин гул жилва қилғач гул чоғи,
Ҳар парингға ўт ёқиб бир яфроғи. *Лисонут-тайр,* 31-6;
≈ **и ҳусн айла-//ошкор қил-** — ҳуснини кўз-кўз қилмоқ, жамолини кўрсатмоқ:

Ул қилибон жилваи ҳусн ошкор,
Сен кўнгул бирла анга оинадор. *Лисонут-тайр,* 64-11;
Жилваи ҳусн айласа меҳри шариф,
Боис ўлур сояға жирми касиф. *Ҳайратул-аброр,* 20-9;

**ЖИЛВАГАР** — 1. жилва қилувчи, жилва билан кўринувчи:

То қизил тўн ичра бўлди жилвагар моҳим менинг,
Меҳр этар ҳар тун шафақ хуноби ичра изтироб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-47;
Соя истай бўлмаса гар жилвагар,
Билки Симурғ ўлмас эрди соявар. *Лисонут-тайр,* 64-3;

2. аксланиб кўриниб турган; маълум бўлиб турган:

Жилвагар ул кўзгуда жон сурати,
Даста бўлуб анга ариғ ҳайъати. *Ҳайратул-аброр,* 45-25;
Ҳар сувар ичра жилвагар ҳам сен,
Жилвагар демайин сувар ҳам сен. *Сабъаи сайёр,* 9-3;
≈ **бўл-** — кўринмоқ, намоён бўлмоқ:

Бўлмоқ эрмиш жилвагар сарви хиромоним менинг
Ким аёғиға фидо бу нотавон жоним менинг.
*Муншаот,* XIII-146.

**ЖИЛВАГАРЛИК** — жилва қилувчилик:

Эй фалак, жилванг учун айлай равонимни фидо,
Жилвагарлик олмағил сарви равонимдин менинг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-187.

**ЖИЛВАГОҲ//ЖИЛВАГАҲ** — кўриниш, жилваланиш жойи; намоён бўлиш ўрни:

Бошим ердин олиб ҳидоят қўли,
Қилиб жилвагоҳим ҳидоят йўли.

*Садди Искандарий,* 324б8;

Жилвагоҳи гулшани чархи барин,
Обхўри чашмаи айнул-яқин. *Ҳайратул-аброр,* 29-5;

2. мақом:

Буроқи сабук сайри қудсий сиришт,
Бўлуб жилвагоҳи риёзи беҳишт.

*Садди Искандарий,* 238б4.

**ЖИЛВАГУСТАР** — жилва кўрсатувчи, жозибали кўринувчи:

Мақсуд жамоли жилвагустар бўлсун,
Нури била офоқ мунаввар бўлсун. *Муншаот,* XIII-107.

**ЖИЛВАНАМО(Й)** — жилва кўрсатувчи; жилва қилувчи:

Дақиқ маъни гулъузорлари салисалфоз кисватларида жилванамой ва ғариб мақсуд моҳрухсорлари латиф адо ҳуллаларида чеҳракушой. *Муҳокаматул-луғатайн,* 35;

Пардаға кирди шўхи жилванамо,
Ўйлаким шом бўлса меҳри само. *Сабъаи сайёр,* 143-16;

2. яшнаб турган, кўринган:

Қилди Масъуд бир тараф имо,
Бўлди бир гулузор жилванамо. *Сабъаи сайёр,* 132-7.

**ЖИЛВАОРО** — жилваланиб турадиган, кўриниш бериб турадиган:

Бўлур бу кўзгу ичра жилваоро,
Қилурға ғайб сиррин ошкоро.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 361.

**ЖИЛВАСОЗ** — 1. жилва қилувчи; ўзини гўзал суратда кўрсатувчи:

Жилвасоз ўлғонда майдон ичра чобук шўхлар,
Шоҳу сархайл андин ўзга шаҳсуворе бўлмасун.

*Хазойинул-маоний,* Iа-338;

Шоҳ бўстонида юз гул жилвасоз,
Сенда ҳижрон шуъласидин минг гудоз.

*Лисонут-тайр,* 31-9;

2. рақс қилиш:

Базмда соқийлар ўлуб жилвасоз,
Ақли ғино ҳар сари достон навоз. *Ҳайратул-аброр,* 74-21;

≈ **бўл-** — хуш кўринмоқ, гўзал суратда пайдо бўлмоқ:

...мавжудот раънолари адам шабистонидин вужуд гулистониға жилвасоз бўлмабдур эрдилар... *Вақфия,* 715;

Токи гул бўстонда бўлғай жилвасоз,
Минг наво бирла қилурмен шарҳи роз.

*Лисонут-тайр,* 41-17;

≈ **эт-** — жилвалантирмоқ, безамоқ:

...сен доғи ҳар бирисини бир исм била мумтоз қил ва ҳар қайсини бир лақаб била жилвасоз эткил.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 706.

**ЖИЛД** — 1. муқова, китоб муқоваси:

Навоий назмининг авроқи зулфунгдин паришондур,
Анинг жилдиға сунбул теридин шероза истармен.

*Хазойинул-маоний,* VIа-285;

2. тери, чарм:

Қон қўймай солса раклариға
Жилди ёпишиб сўнгакларига. *Лайли ва Мажнун,* 78б13.

**ЖИЛО** — равшанлик, порлоқлик, ялтироқлик:

Сабзаи хат ёрутубтур оразинг миръотин, оҳ,
Кўзгуга бу навъиким бермиш жило зангор ила.

*Хазойинул-маоний*, IIб-526;

Кўзгу ул бўлғайки тортиб юз бало,
Бергасен лавҳи замирингга жило. *Лисонут-тайр*, 38-5;

≈ **бер-** — сайқал бермоқ, равшан қилмоқ:

...аларнинг ойинаи рухсори била жило бермаклари...

*Фарҳод ва Ширин*, 65.

**ЖИМ** — араб алифбесида «ж» ҳарфининг номи:

Икки зулфунг кўнгул доми, не янглиғ асрай ул қушни,
Ани тутмоққа жид маълум ўлур чун «жим»у «дол»ингдин.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-255.

**ЖИН(Н)** — жин; пари, малоика:

Мавлоно Толеий ... имоми жинну инс Али ибни Мусо ар-Ризо мадҳида қасида айтибдулар. *Мажолисун-нафоис*, 21;

Жинну инсу ваҳшу тайр устида шоҳ,
Айлаб эрди они лутф айлаб илоҳ. *Лисонут-тайр*, 98-11;

≈ **алолоси** — шовқин-сурон:

Қаср уза тушти жин алолоси,
Мени девона қилди савдоси. *Сабъаи сайёр*, 170-15;

≈ **у башар** — жин ва одам:

Оламни Сулаймонға халқ айлаб маъмур,
Ҳукми солди жину башар хайлиға шўр.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-231;

≈ **у малоик** — дев ва фаришта:

Яъни ул жину малоик сарвари,
Тахти фармонида олам кишвари. *Лисонут-тайр*, 4-19.

**ЖИНОН** — жаннат:

Кўюнг эрур ул равзаки, хижлат топиб андин,
Гум бўлди гулистони Ирам боғи жинон ҳам.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-409;

... макони равзаи жинон ва руҳига фирдавси аълода имкон бўлсун. *Мажолисун-нафоис*, 80.

**ЖИНОНВАШ** — жаннатга ўхшаш:

Жинонваш Самарқанд мавжуд йўқ,
Ки қилмиш бино ани Искандар-ўқ.

*Садди Искандарий*, 261б2.

**ЖИНОЯТ** — айб, гуноҳ; қаттиқ жазога сабаб бўлувчи гуноҳ:

Шоҳ алардин кўруб жиноят кўп,
Ҳам бўлуб эрди беиноят кўп. *Сабъаи сайёр*, 107-9.

**ЖИНОҲТАЙР** — қанотли парранда:

Баҳойим тобии фармонинг эрмиш,
Жиноҳтайр шодурвонинг эрмиш.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 557.

**ЖИНС** — 1. тур, хил, нав; уруғ-аймоғ:

Яна «нун» ҳарфидур, ҳар «нун»ки «вов» ва «алиф» ва «ё»дин сўнгра воқиъ бўлсаки, моқабилаи ҳаракати аларнинг ўз жинсидин бўлса... *Мезонул-авзон*, 26;

... ва маснавий жинсидин Шайх Муслиҳиддин Саъдий Шерозий «Бўстон»иға муътақид эрдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 527;

2. уруғ-аймоғ, жинс:

Ким, аё бу хайлдин бўлған азиз,
Чун сену биз барчамиз бир жинсбиз. *Лисонут-тайр*, 98-6;

Одам била ваҳш келди кам жинс,
Одамға ҳам одам ўлди ҳамжинс. *Лайли ва Мажнун*, 74б13;

3. мато, мол:

Туҳфаларки юборди қайсари Рум,
Бўлса жинси фаранг дебоси. *Хазойинул-маоний,* IIб-697;
Дўконида барча мато мавжуд, ғайри инсоф, ноинсофлигидин барча жинс ҳосил, ғайри тақсирға эътироф.
*Маҳбубул-қулуб,* 43;
≈ **и башар//башар жинси** — одам жинси, инсоният:
... абнойи жинсим аро сарфароз, балки жинси башардин мумтоз қилур эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;
Башар жинсин розингга маҳрам билма, балки малакни ҳам ўзунгга маҳрам қилма. *Маҳбубул-қулуб,* 161-162;
≈ **и зебо** — ипакдан тўқилган мато; палос:
Тўқулған киби жинси зебо аро,
Укуш жонвор нақши дебо аро.
*Садди Искандарий,* 313б12;
≈ **и инсон//бани** — инсонлар, одамлар:
Не иборатлар адо қилдинг дегил,
Жинси инсондин бу келмас бори, бил.
*Лисонут-тайр,* 79-19;
Солғуси жинси бани одамға от,
Не бани одам бари оламға от. *Ҳайратул-аброр,* 34-16;
≈ **и махлуқот** — ҳайвонлар жинси:
Жинси махлуқот инсу ваҳшу тайр,
Кўрмай онинг хизматидин ўзни ғайр. *Лисонут-тайр,* 122-3;
≈ **и мўр** — ҳашарот тури, чумолилар:
Тузуб чарга солсунлар ул навъ шўр,
Ки ул дашт аро қолмасун жинси мўр.
*Садди Искандарий,* 305*а*20;
≈ **и тайр** — парранда тури:
Бу ашжор учида ҳар жинси тайр;
Бўлуб тойир ўлғонда афлоки сайр.
*Садди Искандарий,* 283*а*16;
≈ **и фаранг** — европадан чиққан мато:
Алам шуққаси доғи жинси фаранг,
Ҳамул зарбафту ҳам етти ранг.
*Садди Искандарий,* 261б15;
≈ **и хито** — палос тури:
Яна бир қасрин айлаб шитойи,
Тўшаб кофургун жинси хитойи. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ЖИНСИЯТ** — ҳамжинслик, жинсдошлик:
Токи ул бемор кўз ошуфтаси бўлмиш кўзум,
Истабон жинсият оғриқ шевасин қилмиш писанд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-139;
Гаҳи ҳамроҳлик хосиятидин,
Гаҳи ҳампешалик жинсиятидин. *Фарҳод ва Ширин,* 105.

**ЖИРМ** — жисм, моҳият; оғирлик, вазн:
Сипеҳр авжи уза чун поя топтим,
Қуёш жирми била оламни ёптим. *Фарҳод ва Ширин,* 216;
Чарх ки бир қурс ила тузди маош,
Боғлади ой жирмини кўксига тош. *Ҳайратул-аброр,* 99-5;
≈ **и мовий** — (етти) қат осмон:
Йўқ йўқки бу етти жирми мовий,
Анда етти чобуки самовий. *Лайли ва Мажнун,* 53*а*7;
≈ **и хок** — жонсизларга нисбатан жисм ўрнида ишлатилади:
Гуруҳе демишларки бу жирми хок
Эрур вазъ ичинда баланду мағок.
*Садди Искандарий,* 311б3;
≈ **и ғабро** — ер юзи, ер кўриниши:

Ул анвордин жирми ғабро ёруб,
Не ғабро шабистони хазро ёруб.

*Садди Искандарий,* 238а19;

≈ **и ҳилол** — ой ҳайъати, шакли:
Чарху шафақ базмида фонуси ол,
Ўйлаки минқош анга жирми ҳилол.

*Ҳайратул-аброр,* 100-30.

**ЖИСМ** — 1. гавда, жасад, жусса; организм:
Халойиқ ғавғоси ул мартабада эрдиким, неча юз минг халқни тасаввур қилса бўлғайким, бир жисм бўлуб эрдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 708;

Қашаф жисмиға жисми мас этар чоғ,
Урунғандек бири-бирга икки тоғ. *Фарҳод ва Ширин,* 98;

2. модда:
Алар дер эрмишларки, мен бу жисм эмасменки, ошиқлар назарида манзурмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-148;
Толпинур кул ичра мендек шуъла тортиб гўйиё,
Ким қуёшнинг жисмиға ўт ёқти ул гул ҳасрати.

*Хазойинул-маоний,* Iб-595;

3. шакл, форма:
Қашафлар ҳар бирининг саҳми беҳад,
Ясаб сув узра жисми бирла гунбад. *Муншаот,* XIII-97;

4. асл, моҳият:
Билик авжининг меҳри тобони ул,
Қаю меҳр, сўз жисмининг жони ул.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;

Эрур салтанат жисмиға нури айн,
Музаффар Ҳусайн ибни Султон Ҳусайн, *Муншаот,* XIII-142;

5. осмон сатҳи:
Кўк табъиға чун ҳарорат ошиб
Жисмиға шафақдин ўт тутошиб. *Муншаот,* XIII-89;

6. чеҳра:
Ринд ичига тушубон тоби шавқ,
Ашк бўлуб жисмига гирдоби шавқ. *Ҳайратул-аброр,* 157-12;

7. бардош, тоқат:
Бирига ҳажар жисмидин тўшадур,
Анга нақд балким жигаргўшадур.

*Садди Искандарий,* 236б5;

≈ **иҳёси** — тирикликда:
Они аъзонгизда қон янглиғ билинг,
Жисм иҳёсида жон янглиғ билинг. *Лисонут-тайр,* 24-11;

≈ **уйи//биноси** — гавда тузилиши, бутун бадан:
Чун басе кўпдур чиқиб жон, жисм уйи емрулгали,
Етса, хирман-хирман ул тошларни ҳар ёнимға ўк.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-342;

Лутф кўргуздию кўнглин овлади,
Балки руҳин жисм уйидин қовлади. *Лисонут-тайр,* 149-8;
Ғам тундбодидин жисми биноси вайрон.

*Мажолисун-нафоис,* 226;

≈ **и вайрон** — кўнгли бузилган:
Ҳайратим жонимни ўртар — найлайин,
Жисми вайронимни ўртар — найлайин. *Лисонут-тайр,* 174-14;

≈ **и гулгун** — **гулбадан:**
Жисми гулгун, кўнглаки гул узра гул,
Кўрмагидин тобсиз юз минг кўнгул. *Лисонут-тайр,* 71-12;

≈ **и зор** — хасталанган аъзо:
Яъни ғам ўтида жисми зорим,
Йўқ жон киби сарви гулузорим. *Лайли ва Мажнун,* 65а17;

≈ **и инсоний** — одамзод турмуши:
Гулшане келди жисми инсоний,
Нутқ анинг булбули хуш илҳони. *Сабъаи сайёр,* 19-25;
≈ **и нотавон** — кучсиз гавда; ошиқ гавдаси:
Ваъда айлаб васл, жисми нотавоним ўртама,
Келмагунгдур, интизор, ўтиға жоним ўртама.
*Хазойинул-маоний,* IIа-314.
≈ **и урён** — яланғоч бадан:
Не ўқким жисми урёнимға етти,
Танимға тортибон, жонимға етти.
*Хазойинул-маоний,* IVб-629;
≈ **и ғампарвард** — ғамли жисм; ғам билан тикланган жисм:
Чунки ҳаддин ўтти ранжу дард анга,
Туфроқ ўлди жисми ғампарвард анга. *Лисонут-тайр,* 77-15;
≈ **у жон** — гавда ва руҳ:
Бас машаққатким, андин руҳға алам етар, киши ани ўз жисму жониға тажвиз этар. *Маҳбубул-қулуб,* 120;
≈ **и паст ўл-** — хор бўлмоқ:
То заъф қилиб яна димоғи
Паст ўлди ер узра жисми доғи. *Лайли ва Мажнун,* 91а13.

**ЖИСМОНИЙ** — жисмга тегишли, жисмоний:
шағаб ва изтиробларича лаззати жисмоний ва шаҳвати нафсоний эмас ва бу қисмнинг бийикрак мартабаси шаръий никоҳдурким, бари халойиққа суннатдур ва мубоҳ.
*Маҳбубул-қулуб,* 93-94;
Рафъ ўлуб барча қайди жисмоний,
Бўлғуси зоти ўйла руҳоний. *Сабъаи сайёр,* 117-21.

**ЖИФА (ЖИЙФА)** — ўлимтик; ҳаром ўлган ҳайвон:
Даҳр иши олудалиғдур, эй хушо, ул покрў,
Ким ўтар бу жифаға кўнглини мойил қилмайин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-483;
Чу сифла ганж топар, мужиби ҳалоки эрур,
Ки жийфадур мушук илгига чун тушар маслух.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-111;
То кўрунди кўзига бир жифа калб,
Пайкаридин поклик ойини салб. *Лисонут-тайр,* 178-12.

**ЖИҒ** — фиғон, дод солиш, фарёд қилиш:
Кимгаким дўлоби чархидек солур саргашталик,
Бўғзини ип бирла бўғар қилған сойи фарёду жиғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-313.

**ЖИҲАТ** — 1. тараф, томон, ён, атроф:
Қайда мумкиндур алифдек чиқмоқ элдин хоссаким,
Кун аро олти жиҳатдин қолмишам андоқки вов.
*Хазойинул-маоний,* IIа-291;
Танидин тўрт гавҳар нақши бориб,
Бўйи олти жиҳат тўнин чиқориб. *Фарҳод ва Ширин,* 11;
2. сабаб, важ, боис:
Ул уйдин чиқарға жиҳат кўрмайин,
Бажуз қайтмоқ маслаҳат кўрмайин.
*Садди Искандарий,* 270а16;
Шоҳ Қули Уйғур... ота-онанинг суюклиги жиҳатидин оми қолди. *Мажолисун-нафоис,* 178.

**ЖИҲАТСИЗ** — бесабаб, сабабсиз:
Хаста кўнглим гар лабинг уннобини истар, не тонг,
Нега айрилғой жиҳатсиз хаста ўз уннобидин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-260;
Жиҳатсиз куймагига солди чун кўз,
Сола бошлади дарди ишқдин сўз. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**ЖИҲОД** — дин йўлида урушиш, дин учун курашиш; ≈ **қил-//айла-** — урушмоқ, жанг қилмоқ:

онча жиҳод қилсангким, ўз ўғлунг илайингда шаҳид бўлсалар... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-221—222;

Рум молини айлабон барбод,
Айлар аҳли фаранг бирла жиҳод. *Сабъаи сайёр,* 106-21;

≈ **камарин ижтиҳод белига боғла-** — тиришқоқлик, ғайрат билан жанг қилмоқ, урушга отланмоқ:

Ва жиҳод камарин ижтиҳод белига боғлаб ул шаръи кафараси ва ул ислом фажараси дафъиға кўшиш қилғайлар. *Вақфия,* 715.

**ЖИҲОЗ** — асбоб-ускуналар, анжомлар;

Ким ёр анга ҳуш ила хираддур,
Моли-ю жиҳози беададдур. *Лайли ва Мажнун,* 70б6.

**ЖИҲОТ** — 1. томонлар:

Тўрт унсур, етти кўк, олти жиҳот,
Нодиру олий асоси коинот. *Лисонут-тайр,* 175-18;

2. борлиқ:

Қолмаса олам матоъидин жиҳот,
Ўзга навъ ўлғай санга ул дам сифот. *Лисонут-тайр,* 151-10;

3. нарсалар, буюмлар:

Ҳам нақдинг учун эваздур отим,
Ҳам ўзга жиҳотингга жиҳотим. *Лайли ва Мажнун,* 77б9.

**ЖОБАЖО** — жой-жойида; тамомила; ўз ўрнига қўйиш; тугатиш:

**Қилиб ҳикмат ойиниға илтижо.**
Бузали алар сеҳрини жобажо. *Садди Искандарий,* 272б12.

**ЖОБИР** — 1. жабр қилувчи, золим: .

Аммо Банокатий мунинг акси битибтуркким, ул бағоят золим ва жобир эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-216.

**ЖОВИД** — доимий, ҳамиша, абадий, мангу:

Айтмон жон оғзинга етгач менинг оғзимга қуй,
Умри жовид истасам басдурки, бўлсам журъакаш. *Хазойинул-маоний,* IIб-252;

Кўнгли чун маъшуқдин навмид эди,
Жонида андуҳ ўти жовид эди. *Лисонут-тайр,* 202-12;

≈ **бўл-//ўл-** — доимий бўлмоқ, абадий қилмоқ:

Бу гардун аро табъи хуршед ўлуб,
Онинг нури оламда жовид ўлуб. *Садди Искандарий,* 241-5;

Мени гар умрдин чарх этти навмид,
Жаҳон мулкида бўлсун шоҳ жовид *Фарҳод ва Ширин,* 191;

Чун яъс дурур осудаи жовид ўлмоқ,
Роҳат еткурур нафсқа навмид ўлмоқ, *Назмул-жавоҳир,* XV-16.

**ЖОВИДОН** — абадий, доимий, мангу:

Жаҳондин кетиб ком ола олмади,
Кишига жаҳон жовидон қолмади. *Тарихи мулуки ажам,* 515;

Парирўйи тарки муҳаббат қилғанин билдирур, бу жиҳатдин жовидон кўнглига фурқат ўти туташқанни ёр арзиға еткурур. *Мажолисун-нафоис,* 231.

**ЖОВИДОНА** — доимий равишда, мудом:

Ва лекин ул сойир элдин жовидона,
Сўруб Фарҳод ҳолидин нишона. *Фарҳад ва Ширин,* 208.

**ЖОВИДОНИЙ** — доимийлик, абадийлик; мангулик, доимий, абадий:

... ва илтимос асҳоби жовидонийдин улким, гоҳи ниёз ашки била бу шории йўқ биёбондинким, қуловузсиз кирибмен. *Муншаот,* XIII-97;

Агар топсам ўлумни кўрмай они,
Бу ўлмакдур ҳаёти жовидоний. *Фарҳод ва Ширин,* 203.

**ЖОДДА (ЖОДА)** — 1. йўл, катта йўл, кўча:
То қайси ориғ тийнатлиғ йўлдин озмиш бўлғай ва қаю пок хилқатлиқ жоддадин чиқиб қилур ишин ёзмиш бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 64-65;

2. йўл-йўриқ:
Жаннатқа борурға, истасанг йўл,
Бу жодда бирла мустақим ўл. *Лайли ва Мажнун,* 96а4;
ва яна буюрдилар ва муболаға қилдиларки, барча аҳволға қадамни амру наҳй жоддасиға қўйиғил ва азимат била амал қил. *Насойимул-муҳаббат,* XV-131;

≈ **и нофармонлиғ** — йўл-йўриққа бўйсунмаслик тариқини тутиш:
... бу навъ подшоҳи сухандон тарғиби ва талқини эҳсони ва таҳсини қоидаи муҳаббат ва мувофақатни унутуб, жоддаи нофармонлиғ ва залолатни тутуб, кўпи, балки бориси форсийға мойил бўлдилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

≈ **и шаръ** — дин, шариат йўли; тартиб, низом:
Йўл эрур жоддаи шаръ доғи тўшау сув,
Санга ойини убудият, анга фарзу сунан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-442.

**ЖОДУ** — сеҳргар, жодугар:
Назарға келгали ул икки наргиси жоду,
Кўнгулда йўқтурур орому кўзда ҳам уйқу.
*Хазойинул-маоний,* Iб-538;

Ҳаким оллида ҳеч жоду сўзи,
Нечук ким Скандар қошида ўзи.
*Садди Искандарий,* 273-15;

≈ **йи ҳинд** — ҳинд сеҳргари:
... ва маснавийда устози фан Фирдавсий ва нодири замон Шайх Низомий ва жодуйи ҳинд Мир Хисравдек.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128.

**ЖОЗИБ** — 1. жазб; ўзига тортувчи, ром қилувчи, жозибали; севимли:
Шаҳзодаи париваш девонасин кўрарга чун девонаи номурод бу муродни кўрди.
Андоқки, пок ишқ билхосият маъшуқ, кўнглига жозиб бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* 87;

2. мойил:
Мунда ким етса содиқу козиб,
Табъи бўлғач сув ичгали жозиб. *Сабъаи сайёр,* 162-11.

**ЖОЗИМ** — 1. жазм қилувчи, қатъий қарор қилувчи, бир ишга маҳкам бел боғловчи:
Ики бу навъ ғолиб хасм ўлумтук мўр қатлиға,
Чу жозим бўлсалар, ҳайҳот мискин мўрнинг қони.
*Хазойинул-маоний,* IVб-636;

Анда сандал сотарға жозим ўлуб,
Ҳинд мулкига барча озим ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 168-6;
Ано доғи они истарға жозим,
Бўлуб эрди фано мулкига озим. *Фарҳод ва Ширин,* 208;

≈ **айла-** — қатъий ният қилмоқ, аниқ ишонч ҳосил қилмоқ:
Ки мен ҳам айладим кўнглимни жозим,
Ки тонгла бўлмағай дарёға озим. *Фарҳод ва Ширин,* 94.

**ЖОИЗ** — мумкин, рухсат этилган:
Юз бу оламча яратмоқ қудратинг оллинда жоиз,
Сад бекин ижод қилмоқ ўзгаларга йўқ мужавваз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203;

Дўстлар фикридин ва душманлар макридин бепарволиғ жойиз эрмас ва бу иш надоматдин ўзга натижа бермас.
*Муншаот,* XIII-103;

≈ **тут-** — ўринли деб ҳисобламоқ; рухсат бермоқ:

анинг иршоди бўлмайин бу йўлға азм қилмоқни акобири авлиё... оллида жойиз тутмайдур. *Маҳбубул-қулуб,* 151; ≈ **ул-хато бўл-** — хато қилиш мумкин бўлмоқ;

Одами жоизул-хато бўлмиш,
Бу хато барчаға раво бўлмиш. *Сабъаи сайёр,* 136-26.

**ЖОЙ** — ўрин, макон:

Жой ул бўлғайки, айлаб ваҗду ҳол,
Бошидин елдек чиқарғай ул хаёл. *Лисонут-тайр,* 141-13;

≈ **и таслим ва таҳсин** — тан бериш ва офарин айтишга сабаб бўлувчи нарса:

Ва бу лафз возеи азизларға жойи таслим ва таҳсиндурки, бағоят хўб қилубдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ЖОЙГИР** — ўрин олувчи, ўрнашувчи, ўрин тутувчи, ўринли; ≈ **туш-** — ўрнига тушмоқ, ўринли бўлмоқ:

Ўз тарбияти асарини андин мушоҳада қилғай, то анга эътимод бўлғайки, анинг тарбияти жойгир тушубтур ва агар шогирд ишида халале кўрубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-128.

**ЖОЛА** — 1. дўл; дўл доналари:

Рухсоринг гул киби очилмиш,
Ашким ҳам жоладек сочилмиш. *Мезонул-авзон,* XIV-150;

Қиши гавҳарға жола айласа от,
Ҳамонинг гавҳаридин билгурур бот. *Фарҳод ва Ширин,* 128;

2. тиш доналари:

Кулгилки, зоҳир ўлсун ғунчангда жолаларким,
Дур риштасиға бўлмиш ёқути ноб мониъ.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-296;

3. кўз ёши доналари:

Анжум эрмаским, тушубтур чарх кўзгусига акс,
Баски ёғди ғам туни ер узра ашким жоласи.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-347;

Ики наргис аро юз қатра лола,
Совуғ оҳи била гулранг жола. *Фарҳод ва Ширин,* 169;

4. шабнам, шудринг:

Ва то ҳар гул чоғи сабо машшотаси раёҳин нав-арусларй қулоғиға жола гавҳарлари била зийнат берур.
*Муншаот,* XIII-105;

Жолалар туштиму гул барги аро, ёхуд эрур,
Ҳуққаи лаълинг ичинда дури сероб тўла.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-52;

≈ **қил-** — (кўз ёшини) дўлдек тўкмоқ:

Йшқингда оҳу нола қилур кўнглум,
Ким, қон ёшини жола қилур кўнглум. *Мезонул-авзон,* 50.

**ЖОЛАВОР** — дўлга ўхшаб, дўл мисол:

Баҳорим ўлди чу гулчеҳра шўхлар не ажаб,
Ёғар нима бошима жолавор тош ўлса.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-559.

**ЖОЛИС** — ҳамфикр, дўст, улфат:

Бизнинг шаҳ бирла беклар мажмаъи бор,
Агар жолистурурлар, йўқса рақиб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-726.

**ЖОМ** — қадах. май пиёласи; май, шароб қадаҳи:

Истабон ичти пари бир жомни,
Сўнг анга тутти майи гулфомни. *Лисонут-тайр,* 172-19;

Қишиким ичса ҳиммат базмидин жом,
Топар ул жомдин комин саранжом. *Фарҳод ва Ширин,* 22;

≈ **и адл** — 1. ҳақиқат, ҳаққонийлик майи:

Кетур, соқиё, тўлдуруб жоми адл,

Ки кўргузди Искандар айёми адл.

*Садди Искандарий,* 252б9;

2. баҳра жоми:

Соқийи гулчеҳра, кетур жоми адл,
Кўрки не гуллар очар анжоми адл. *Ҳайратул-аброр,* 78-22;

≈ **и айш** — айш-ишрат жоми; ҳаёт қадаҳи, завқу сафо қадаҳи:

Бир кун айлар эрди жоми айш нўш,
Кўрдиким борурлар икки жандапўш. *Лисонут-тайр,* 108-8;

≈ **и аласт** — азал жоми, азал куни:

Шоҳ гулистонида гул ҳусниға маст,
Тортиб ул гул ишқидин жоми аласт. *Лисонут-тайр,* 31-5;

≈ **и бақо** — жаннат қадаҳи:

Сокиниға жоми бақодин умид,
Қайси бақо, балки лиқодин умид. *Ҳайратул-аброр,* 62-6;

≈ **и биллури** — биллурдан ясалган қадаҳ:

Мушкин зулфи кофури либос билан тахти ож узра жоми биллуридин бодаи кофурмизож айшин қилгони.

*Сабъаи сайёр,* 171-2;

≈ **и васл** — етишиш, висол қадаҳи:

Ким туш эрмасгур бу, эй бетобу ҳуш,
Шукр этиб қил эмди жоми васл нўш. *Лисонут-тайр,* 172-18;
Илоҳи жоми васли дилфурўзи,
Мени лабташнаға бот айла рўзи. *Муншаот,* XIII-153;

≈ **и ваҳдат** — яккаю ягона; худо:

Ҳақ вужудидин бақое топмайин,
Жоми ваҳдатда лиқое топмайин. *Лисонут-тайр,* 179-7;

≈ **и висол** — висол жоми:

Дам-бадам нўш айлабон жоми висол,
Бир-бирисидин олиб коми висол. *Лисонут-тайр,* 168-13;

≈ **и гетинамой** — оламни акс эттирадиган қадаҳ, ойнаи жаҳоннамо:

Бўлуб шаҳқа ул нав ишратфизой,
Ки ёд айламай жоми гетинамой.

*Садди Искандарий,* 274а13;

Бирисин деди жоми гетинамой,
Бирисин деди жоми ишратфизой.

*Садди Искандарий,* 274а8;

≈ **и дилкаш** — кўнгилни очадиган, яйратадиган, баҳралантирадиган май:

Ичиб базм аро жоми дилкаш тутунг,
Не ким келса ўзни даме хуш тутунг.

*Садди Искандарий,* 308а7;

≈ **и ёқутгун** — қизил май:

Кетур, соқий, ул жоми ёқутгун,
Ки эл табъида ишрат эткай фузун.

*Садди Искандарий,* 274а14;

≈ **и Жам** — афсонавий Жамшид қадаҳи; асар номи:

Ва «Жоми Жам» китобининг итмоми тарихида битибдурки...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-176;

«Жоми Жам» отлиғ маснавийси бор.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-175;

≈ **и жаҳолат** — билимсизлик-нодонлик ғурури, мастлиги, кайфияти:

Уксумайин айши мудоминг сенинг,
Жоми жаҳолат била коминг сенинг.

*Ҳайратул-аброр,* 152-2;

≈ **жом** — коса-коса; устма-уст:

Хоса чароғики киши субҳу шом,

Май суйидин қуйғай анга жом-жом. *Ҳайратул-аброр,* 154-28;
≈ **и зулол** — тиниқ, муздек булоқ сувли қадаҳ:
Бу иқбол нишоникидим, бандаға етишти — махмурға етган бодаи таҳуро мисолғаму ўхшатайин, ё биёбондаги ташналаб маҳрурға йўлуққан жоми зулолғаму нисбат қилайин?
*Муншаот,* XIII-152;
≈ **и каёний** — каёнийларнинг май ичадиган идиши:
Аёқчи майи дўстгоний кетур,
Тўла айла жоми каёний кетур. *Садди Искандарий,* 247а6;
≈ **и лаъл-** — қизил май:
Тахти гулранг уза тутуб ором,
Жоми лаъл ичра бодаи гулфом. *Сабъаи сайёр,* 125-10;
≈ **и май** — май қадаҳи:
Жоми май урди ҳижоб ўтиға сув,
Беҳижоб ўлди тарийқи гуфтугў. *Лисонут-тайр,* 173-1;
≈ **и мурод** — мақсад қадаҳи:
Бўйла сўзларда тутуб жоми мурод,
Номурод ондин топиб коми мурод. *Лисонут-тайр,* 171-18;
≈ **и нилуфари** — кеча, оқшом тийралиги:
Тушуб давр аро жоми нилуфари,
Анга берк юз минг шараф гавҳари. *Садди Искандарий,* 236-1;
≈ **и сабуҳ** — эрталаб ичиладиган май:
Хуштурур жоми сабуҳ, эй шайх, сен ҳам ичкасен,
Тутса май соқий бўлуб бир меҳр юзлук моҳ субҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-108;
≈ **и талаб** — талаб, тиланиш қадаҳи:
Ё раб, ки бу хушгувор бода,
Жоми талабиға қуй зиёда. *Лайли ва Мажнун,* 73а11;
≈ **и тақвийшикан** — тақво, зоҳидликни йўқотадиган шароб:
Кетур, соқий, ул жоми тақвийшикан,
Ки кўнглумга тушмиш ҳавои ватан.
*Садди Искандарий,* 307б11;
≈ **и фано** — йўқлик жоми; ўлим:
Чун насиба айладинг жоми фано,
Бермак иқболи бақосин бил яно. *Лисонут-тайр,* 193-5;
≈ **и фароғ** — фароғат қадаҳи:
Аёқчи тўла айла жоми фароғ,
Ки кўп фикрдин юбс топмиш димоғ.
*Садди Искандарий,* 325б11;
≈ **и ҳидоят** — тўғри йўл топиш; тўғри йўлга солиш:
Гарчи етиб жоми ҳидоят манга,
Сўзда сукут ўлди бағоят манга. *Ҳайратул-аброр,* 36-11;
≈ **и ҳилолий** — янги ой шаклида ясалган қадаҳ:
Янги ойни жоми ҳилолий қилиб,
Неча ким тўла келса холи қилиб.
*Садди Искандарий,* 242а14;
≈ **и адола тут-** — адолат кўрсатмоқ, адолат жомини тутмоқ:
Дайр ичра Навоийға қилур муғбачалар зулм,
Гар пири харобат тутар жоми адола.
*Хазойинул-маоний,* IIб-529;
≈ **и аласт май ич-** — тақдир майини ичмоқ; азалдан, яратилишдан кайф бўлмоқ:
Туну кун маст эрсам, эй шайх, мени ёзғурма,
Соғ ўлурму кишиким ичти майи жоми аласт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-82.
≈ **и ғурур чек-** — ғурурга берилмоқ:
Халойиқдек тилаб зоҳир ҳузурин,

Жаҳоннинг чекмасам жоми ғурурин. *Вақфия,* 717;
≈ **мурод жоми ич-** — муродга етишмоқ; мурод жомини ичмоқ:
Даврон базмида ким бир мурод жоми ичтиким, сўнгра юз номуродлиғ хуноби сумурмади? *Муншаот,* XIII-150.

**ЖОМГИР** — жом оладиган; майга интиладиган:
Неча вақт ўлуб айш ила жомгир,
Кўнгул топмади анда оромгир. *Садди Искандарий,* 255*а*8.

**ЖОМАЧОК** — қадаҳ, кўзача:
Дер Навоий бўлса муғ дайрида масту жомачок,
Ким тирикликдин бу султонлиғ анинг мақсудидур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-167.

**ЖОМАБОФ** — тўқувчи:
Жомабоф омода қилди коргоҳ,
Қилғали зарбафт они киймакка шоҳ. *Лисонут-тайр,* 147-17.

**ЖОМИЪ//ЖОМЕЪ** I — 1. жамловчи, тўпловчи, қамраб олувчи:
Зоҳир улуми ва ботин улумиға жомеъ.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**ЖОМИЪ//ЖОМЕЪ** II — одамлар тўпланадиган жой; масжид:
Дерларки, эллик йил Шерознинг Атиқ жомеида тазкир қилди ва ваъз айтди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100;
Саккиз юз ўттузда Ҳирот жомеида бир фидойи замон подшоҳиға захме урди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;
≈ **масжиди жомиъ//жомеъ** — катта масжид:
Имомға масжиди жомеъда хатиб бўлуб, мактаб дағи тутғай.
*Вақфия,* 721;
Шайх Абу Саид Абулхайр дебтурки, одина куни отамиз била масжиди жомеъға борадур эрдук.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-108.

**ЖОМЕИЯТ** — тўлиқлик, мукаммаллик:
... бу умматда аларнинг камоли суварий ва истикмоли маънавийлари жомеияти била тўрамамиш бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ЖОН** — 1. руҳ; тириклик, ҳаёт:
Эй кўнгул, билгилки, бу жон не сенингдур, не менинг.
*Мезонул-авзон,* 28;
2. руҳият, ички ҳолат, руҳий аҳвол:
Гул иси роиҳаси димоғиға жўш солди ва гулбун насими жониға онча huруш этти. *Назмул-жавоҳир,* 20;
Ўртаниб ўз шуълаи ҳирмонидин
Дуд чиқти ҳар бирининг жонидин. *Лисонут-тайр,* 35-12;
3. аъзои бадан, вужуд:
Белингу зулфунг хаёлин шарҳ этармен мў-бамў,
Ташнадурмен лаълингга то бордурур жонимда су.
*Мезонул-авзон,* 28;
4. ҳаракат, қувват, имконият:
Билик касбини қилди то жони бор,
Ҳунар қилди ончаки имкони бор.
*Садди Искандарий,* 249*а*6;
5. ўй, хотир, эс:
Мен бу афсоналарни туттум ёд, айладим жон саҳифасида савод. *Сабъаи сайёр,* 28-20;
6. вужуд:
Мавлоно Яқиний... Мавлоно тирик бўлса эрди, жони бирла инсоф бергай эрди. *Мажолисун-нафоис,* 232;
7. кўнгил:
Чу меҳмон узатиб қўлин хониға
Қўюб мизбон миннатин жониға. *Садди Искандарий,* 294*б*15;
8. севикли жонон:

Эсти андоқ насими ул ёндин,
Қим хабар берди нафҳаси жондин. *Сабъаи сайёр,* 161-16;
≈ **балоси** — тириклик офати:
Хосса не киши ки жон балоси,
Не жон ки бари жаҳон балоси. *Лайли ва Мажнун,* 69б9;
≈ **иси** — роҳат, баҳра:
Сабодин сарви равонининг келган хабарин сурар ва андин жон иси келган муносабат била руҳи равонининг ҳадисин сўрар. *Мажолисун-нафоис,* 238;
≈ **коҳи** — жонни ўртайдиган:
Бир тараф онча дарди жон коҳи
Бир тараф нохужаста ҳамроҳи. *Сабъаи сайёр,* 166-19;
≈ **мулки** — кўнгил:
Ҳуснидин офоқ аро ғавғо эди,
Зулмидин жон мулкига яғмо эди. *Лисонут-тайр,* 65-4;
≈ **риштаси** — қон томири; кўнгил орзу умид истаги:
Чалиб чун ғино нотавон риштасин,
Узуб нотавонларға жон риштасин.
*Садди Искандарий,* 293а15;
≈ **и азиз** — азиз, ширин жон:
Эл тарафидин моли олам бир қаро пулдин кам ва фидо қилған жони азиз, онча йўқким, бир пашиз.
*Маҳбубул-қулуб,* 13;
≈ **и афгор** — руҳсизланган, хаста жон:
Юз туман мунда жони афгори,
Барча бир сорию бу бир сори. ***Сабъаи сайёр,* 85-15;**
≈ **и зор** — бечора жон:
Билмас кўнгул эмди жони зорим хабарин,
Қим пайк кетурди шаҳсуворим хабарин. *Муншаот,* XIII-125;
≈ **у жаҳон** — бутун дунё, воқеъликдагилар:
Жону жаҳонни кўрубон хокча,
Қавн-у макон нақдини хошокча. *Ҳайратул-аброр,* 82-4;
≈ **у тан** — мадор ва қувват:
Кўк ети иқлимида султон ҳам ул,
Балки алар барча тану жон ҳам ул.
*Ҳайратул-аброр,* 179-7;
≈ **кивур-//киюр-** — руҳлантирмоқ, хурсанд қилмоқ, шодлик бахш этмоқ:
Сўз борким, эшитувчи таниға жон киюрур.
*Маҳбубул-қулуб,* 162-163;
≈ **оғизға ет-** — қаттиқ саросимага тушмоқ; ўлар ҳолатга келмоқ:
Чун муҳлик интизордин жон оғизға етти. *Муншаот,* XIII-94;
≈ **ға ет-** — жондан **тўймоқ:**
Қелки, ғамингдин жонға етибмен,
Ҳажрда ўлмак чора этибмен. *Мезонул-авзон,* 59;
2. зерикмоқ, жониға тегмоқ, безор бўлмоқ, зериктирмоқ, безор қилмоқ:
Бу жиҳатлардин халойиқ андин жониға етиб эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 523;
неча бахши, неча парвоначи жонлариға етиб, неча ҳийла била қутулурлар. *Муншаот,* XIII-129;
≈ **қасди эт-** — хуруж қилмоқ, ўлдиришга шайланмоқ:
Жон қасди кўп этти ёр ҳижрони манга,
Ҳирмон ўқин урди улча имкони манга. *Муншаот,* XIII-121;
≈ **элт-** — қутулмоқ, халос бўлиб чиқмоқ:
Бир ниёзманд дедики, Хожа бизга имон дуоси била мадад

қилсалар бўлғайки, бу шайтон домгоҳидин саломат жон элтгайбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

≈ **дин илик юв-** — ҳаётдан умид узмоқ, ўлимга тайёрланмоқ:
Ҳар нафас юз офатдин кўнгул сув бўлуб, жондин илик ювуб... *Муншаот,* XIII-97;

≈ **дин тўй-** — жондан тўймоқ; ҳаётдан тўймоқ, безор бўлмоқ:
Тўйди жондин Навоий ҳажр аро тут эй ажал,
Ўйла майким чун ичра то ҳашр ойилмас киши.
*Хазойинул-маоний,* IIб-630;

≈ **и куй-** — алам, изтироб чекмоқ, ачинмоқ:
Эмди даги бу қулнинг жони куйганда, ўзгаларнинг этаги куймас. *Муншаот,* XIII-129;
бирор таънамез ва киноятангез сўз ғояти жонлари куйгандин ва кўнгиллари таҳаммул қилмағондин арз қилғайлар.
*Муншаот,* XIII-98;

≈ **ға вой** — ҳолига вой: аҳволи ачинарли, таассуфли:
Ва агар (подшоҳ) ситезарўй бўлса ва худрой — мушфиқ Навоий жониға вой. *Маҳбубул-қулуб,* 12;

≈ **ға ўт сол-** — азоб бермоқ, қийнамоқ:
Ваҳки, яна ўт солур жонима бир ҳурваш.
*Мезонул-авзон,* 46;

≈ **бер-** — 1. ўлмоқ, вафот этмак:
Эй Навоий бермайин жон ишқдин дам урмаким,
Ҳар неким дер ўлмайин ошиқ эрур ул барча лоф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-307;
Фироқингда жон бердим, бошимга қадам еткур,
Агар худ тирик эрмиш, чу ёлғон дедим ўлтур.
*Мезонул-авзон,* 65;
Еди бирла ҳар кишиким берса жон,
Бордур ул ўлмоқ ҳаёти жовидон. *Лисонут-тайр,* 186-8;
2. тирилтирмоқ, ҳаёт бағишламоқ:
Тийғи девона Навоийни не ғам қатл этса,
Чун анга жон яна ул ҳури паризод берур.
*Хазойинул-маоний,* IVа-93;
Минг йил ар Заҳҳок улустин тўкти қон,
То Масиҳ ўлган баданга берди жон. *Лисонут-тайр,* 161-1;
3. тайёр бўлмоқ, жону тан билан кутиб олмоқ:
... жафолари муқобаласида узрхоҳлиққа жон бермасанг, хитобинг беҳамият. *Маҳбубул-қулуб,* 110;
Қатл учун жон бермак — шиори,
Эл молу жониға қасд — шикори. *Маҳбубул-қулуб,* 13;

≈ **ичра ер бер-** — кўнгулга жойламоқ:
Ўпуб кўзумга қўюб, жоним ичра ер бердим,
Алиф кибики, бўлубтур макони жон ичра.
*Муншаот,* XIII-118;
Бор анга ишқ ичра жон бермак мурод,
Ишқ қайдидиндурур барча кушод. *Лисонут-тайр,* 101-5;

≈ **билан итоат айла-** — сидқидилдан бўйсунмоқ:
Неким ул икки деса фармон била,
Бу бири айлаб итоат жон била. *Лисонут-тайр,* 171-11;

≈ **ол-** — ўлдирмоқ:
Деди: Жонингни олса лаъли еди?
Дедиким: ушбудур жоним муроди. *Фарҳод ва Ширин,* 153;

≈ **талат-** — қалбни яксон қилмоқ; ҳаёт, жон билан ўйнашмоқ:
Борғанингдин жон талашмоқ эрди мен маҳзунға иш,
Келдингму жонимни олдинг, бу боришқа бу келиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-276;

≈ **топ-** — 1. қувватланмоқ, манфаатланмоқ:

Ҳаёти қайдидин Ширин қилиб шўр,
Янги жон топибон бечора Шопур.
Ҳар бирининг руҳидин юз тийра зот,
Жон топиб ичкан киби оби ҳаёт. *Фарҳод ва Ширин*, 115;

2. истак-орзуга етмоқ: *Лисонут-тайр*, 19-11;

Кўнглини ўйла шодмон топти,
Дегасен ўлмиш эрди жон топти. *Сабъаи сайёр*, 48-21;

≈ **торт-** — азоб чекмоқ, қийналмоқ:

Эрур уч йилки жон тортиб ҳамеша,
Ушолмай қолмади метину теша. *Фарҳод ва Ширин*, 108;

≈ **сори майл айла-** — тирилмоқ:

Дебон «Айнул-ҳаёт» ул чашмани хайл,
Ки ўлган ичса айлар жон сори майл. *Фарҳод ва Ширин*, 107;

≈ **и ҳирмон чек-** — 1. азоб-машаққат чекмоқ:

Бир неча кун ҳам бу сифат жон чекиб,
Қон ютубон нолаи ҳирмон чекиб. *Ҳайратул-аброр*, 163-24;
Ҳақ йўлида бош қўюбу жон чекиб,
Меҳнатини то эрур имкон чекиб. *Ҳайратул-аброр*, 161-9;

2. ҳайратланмоқ:

Кўнглак узра неча ҳулла ранг-ранг,
Санъатида жон чекиб руму фаранг. *Лисонут-тайр*, 71-13;

≈ **ўйна-** — жон фидо қилмоқ; қўлдан бермоқ:

Мен башар жинсиға жон ўйнаб, вафои кўрмадим,
Қочмай одам хайлидин, ҳар кимки бўлса одами.
*Хазойинул-маоний*, IIб-642;

≈ **ўрта-** — жонни қийнамоқ:

Меҳр ораз ёри чеҳра очиб жон ўртарининг тазарруъи ва ошкора лутф кўргузуб кўнглини пинҳон ўртарининг тазаллуми. *Мажолисун-нафоис*, 241;

≈ **тарки эт-** — ўлмоқ:

Бировким акс кўргач ҳуши кетса,
Ўзин кўрган не тонг, жон таркин этса,
*Фарҳод ва Ширин*, 114.

**ЖОНАФРЎЗ** — жонга роҳат берувчи, яшнатувчи:

Суйи кавсар суйидек жонафрўз,
Ўти дўзах ёлинидек пурсўз. *Хазойинул-маоний*, IVa-413.

**ЖОНБАХШ** — ҳаётбахш, руҳлантирувчи:

Зиҳи нутқунг такаллум вақти жонбахш,
Масиҳо янглиғ анфосинг равонбахш. *Фарҳод ва Ширин*, 212;
Дедим таронаи жонбахш, мутрибо, сен худ,
Фироқ сози тузуб ўлтурур кўки чолдинг.
*Хазойинул-маоний*, Iб-378.

**ЖОНБАХШЛИҚ** — жон бағишлаш, жонга роҳат беришлик:

Топмаған бўлса лабингнинг шарбатидин чошни,
Бас бу не жонбахшлиқдур чашмаи ҳайвон аро.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-10;

... худ аларни таъриф қилмоқ ҳаёт суйин жонбахшлиққа таъриф қилғандек бўлғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-184.

**ЖОНВАР//ЖОНИВОР** — жондор; ҳайвон:

Кўрунуб жонвар баҳр ичра беҳад,
Нечукким дашт ичинда ҳар нечук дад. *Фарҳод ва Ширин*, 98;
Паёпай чучук сўз чу пайғом ўлур,
Анингдек ки хашин жонвар ром ўлур.
*Садди Искандарий*, 291а15;
Ичинда жонивор бошдин-аёқ дев,
Бўлуб ҳар шакл бирла кўргузиб рев.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 385.

**ЖОНГУДОЗ** — 1. жонни қийновчи, азоб берувчи:

Куймаган ишқ ичра эрмас ишқибоз,
Ошиқ эрмас, улки эрмас жонгудоз. *Лисонут-тайр,* 154-16;
Гулшанға, насими субҳ, розим еткур,
Не роз, ҳадиси жонгудозим еткур. *Муншаот,* XIII-140;

2. жозибали, кўнглига ҳарорат солувчи:

... бу беҳад дилпазир ва бағоят жонгудоз воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 224.

**ЖОНДОР** — жонли, тирик; ҳаёт:

... чўлилик биёбонида жонсипорлиқ қилған жондорлар... *Вақфия,* 716.

**ЖОНИБ** — томон, тараф, жиҳат:

Шайх ибни Арабий дебтурки, мен мундин билдимки, мурид таважжуҳ сидқи била Шайхни ўз жонибиға жазб қила олур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124;

Барин табъи бир жониб айландуруб,
Бурунғи барин табъ ила ёндуруб. *Садди Искандарий,* 235б15;

2. ҳурмат, эҳтиром:

Яна улким, девонийларға ҳукм бўлсаким, атрофдин келган бозургонларнинг жонибин риоят қилсалар. *Муншаот,* XIII-133;

Бу кишвар жониби овора қилди,
Биров ишқи била бечора қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 150;

3. боис, сабаб:

Дин жонибидин етиб кушодинг,
Еткай ики даҳр аро муродинг. *Лайли ва Мажнун,* 96б4;

≈ **идин** (кўмакчи): — ... га кўра, нуқтаи назаридан:

Агар муболағасиз ижмол юзидин қалам сурулса ва ихтисор жонибидин рақам урулса... *Муҳокаматул-луғатайн,* 2-3;

Хоқон сулҳ жонибидин кириб, Фарғонадин ерни Нўширавонға мусаллам тутуб, қизин анга бериб узотти. *Тарихи мулуки ажам,* 520;

≈ **и асфал** — паст томон:

Фазлалари дафъй учун икки йўл,
Жониби асфалдин ўлуб зоҳир ул. *Ҳайратул-аброр,* 53-19;

≈ **ини тут-** — ёнини олмоқ, ёқламоқ, ҳимоя қилмоқ:

Шағол жонибин тутмоқ — товуқ тухмин қурутмоқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 122.

**ЖОНИЙ** — жонга тегишли, кўнгилга энг яқин дўстлар:

... ва лекин таваққуъ аҳбоби жонийдин улким, дуо ели била гоҳи бу ниҳоятсиз даштдин... балиёт хасу хорим супургайлар. *Муншаот,* XIII-97;

Номангки манга муждаи жоний эрди,
Ҳижрон ғамидин — хатти амоний эрди. *Муншаот,* XIII-104.

**ЖОНКОҲ** — жонни қийновчи; умрни қисқартирувчи:

Ерни кўнглумда жон янглиғ ниҳон қилғай эдим,
Айби кўнглумнинг будурким, нолаи жонкоҳи бор. *Хазойинул-маоний,* IIIа-71;

Бир наъраи жонкоҳ била йиллар қозғанғани ҳам илгидин кетибдур. *Маҳбубул-қулуб,* 35.

**ЖОНЛИҒ//ЖОНЛИҚ** — жонивор, ҳайвон:

Мақсуди ани сайёд қилмоқ ва ўзга жонлиғлар қасдиға жаллод қилмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 51;

Бўлмиш ўн йилғи ўлуктин манга заъф афзунроқ.
Ваҳки, жонлиқ киши ким кўрди бу миқдор заиф. *Хазойинул-маоний,* IIIб-310.

**ЖОНН** — дев, пари:

Гар оти ўлуб замон бадъий,
Зоти келиб инсу жонн бадъий. *Лайли ва Мажнун,* 58*а*21.

**ЖОННАВОЗ** — кўнгилни ўзига тортадиган, хурсанд қиладиган сўз:

Такаллум қилиб шаҳ басе жоннавоз,
Демай жоннавоз, айт меҳмоннавоз.
*Садди Искандарий,* 282*б*11.

**ЖОНОН** — севгили, маъшуқа:

Ҳали кўнглум умидвор бўлди жондин,
Ҳам жонға висол ўлди тамаъ жонондин. *Муншаот,* XIII-152;
Ки жонким андадур жонон вафоси,
Нечук қилғай они душман фидоси. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ЖОНПАРВАР** — жонлантирувчи, қувват берувчи, роҳат келтирувчи:

... ва хужаста асар мавкибнинг жонпарвар хабаридин ҳажр зиндонида маҳбус ва маҳжуд бўлған наҳифлар фориғбол бўлғайлар. *Муншаот,* XIII-122;
Равза янглиғ ҳавоси жонпарвар,
Суйи кавсар киби равонпарвар. *Сабъаи сайёр,* 128-5.

**ЖОНСИЗ** — ўлик:

Лабинг ҳажринда хоки тан аро кўнглумни ҳабс эттим,
Нечукким жонсиз элни расм эрур туфроққа топшурмоқ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-334;
Чу Ширин жони эрди онсиз ўлди,
Дамиким ўлди онсиз жонсиз ўлди. *Фарҳод ва Ширин,* 206.

**ЖОНСИПОР** — жонини фидо қилувчи, жонини аямовчи, жонини таслим қилувчи; садоқатли:

Шоҳға жонин тилар этгай нисор,
Шоҳ Ҳусайн улки эрур жонсипор. *Муншаот,* XIII-143.

**ЖОНСИПОРЛИҚ** — жонни фидо қилиш:

... ва чўлилик биёбонида жонсипорлиқ қилғон жондорлар ва бойрилиқ айёмида хизматгорлиқ қилған жонсипорлар...
*Вақфия,* 5-7;
Фарзанд керак заифлиғда отасиға хизмат маҳаллин топтим деб, жонсипорлиқ қилса. *Муншаот,* XIII-128.

**ЖОНСЎЗ** — жон ўртовчи, азоб берувчи:

Ҳарзагард ўлди шоҳиди раъно,
Лек жонсўз ринди фарзона. *Хазойинул-маоний,* III*б*-709;
Ишқ оламсўз эрур, жонсўз ҳам,
Шавқ ўтидин куфру имонсўз ҳам. *Лисонут-тайр,* 67-3.

**ЖОНСЎХТА** — жони куйган, қийналган, эзилган:

Шайх мухтариъдурлар, жонсўхталар ва ишқибозларға ва дил афрўхталарға ва жонгудозларға фил-воқеъ ғариб ҳаққе собит қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ЖОНФИЗО** — 1. жонни қувватлантирувчи, жонга роҳат берувчи:

Кимга жонимни асир эттимки, жоним қатлиға
Ғайр сори хулқу лутфи жонфизосин кўрмадим.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-237;
Май ичардин ғараз навоси анинг,
Жилваи ҳусни жонфизоси анинг. *Сабъаи сайёр,* 56-15;

2. Ҳаёт орттирувчи, баҳрлантирувчи:

Не воқиф киши уйдин олмай қадам,
Ки не жонфизодур тавофи ҳарам.
*Садди Искандарий,* 274-11.

**ЖОНФИЗОЛИҒ** — руҳлантирувчилик:

Лаби лаъли ҳалоки мен, агарчи жонфизолиғда
Масиҳо бирла ул гўё ўлук бирла Масиҳодур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-200.

**ЖОНФИЗОЯНДАЛИҚ** — жонга оройиш берувчилик, хурсанд қилувчилик:
Лабим пешаси жонфизояндалиқ,
Кўзум шеваси дилрабояндалиқ.
*Садди Искандарий,* X-291.

**ЖОНФИШОН** — жонини фидо қилувчи:
Дард келди ишқ сўзидин нишон,
Дард бўлмай ошиқ ўлмас жонфишон. *Лисонут-тайр,* 67-9;
Хўтан мулкики жаннатдин нишондур,
Саводи узра жаннат жонфишондур. *Фарҳод ва Ширин,* 193.

**ЖОНФИШОНЛИҚ** — жон фидо қилувчилик:
Ки меҳмониға қилғай мезбонлиқ.
Демайким мезбонлиқ, жонфишонлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 205.

**ЖОНФУРЎЗ** — кўнгил ёритувчи:
Қим дарду гудозу сўз бирла
Юз шуълаи жонфурўз бирла. *Лайли ва Мажнун,* 95*а*4.

**ЖОРРА** — араб грамматикасида қаратқич келишиги бошқаруви:
*Ҳамасатул-мутаҳаййирин,* 698.
«Аз қалбуҳўм» таркибида «аз» — «мин» маъноси биладур, «мин» ҳуруфи жоррадиндур ва мадхулин мажрур қилур.

**ЖОРИ//ЖОРИЙ** — 1. оқувчи, оқиб турган; айланиб юрган; юриб турган; кечган, юрган:
Ишқ аҳкоми кўзу кўнглум ародур жорий,
Ки қазо амриғадур баҳр ила қон ичра нафоз.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-134;
Даъби бу янглиғ эди жори онинг
Эл бўла олмай харидори онинг. *Лисонут-тайр,* 168-7;
2. юритилган:
Рубъи маскунда каъбаи осор дегил,
Байтул-муқаддасда жорий девор дегил.
*Назмул-жавоҳир,* 32;
Бор эмиш улус тилида жорий,
Сендин бу ажаб кўрунди борий. *Лайли ва Мажнун,* 68*а*21;
3. тасвирланиш, нишонланиш, намоён бўлиш; кўриниш:
Сарбаландлиғи сабза тилидин... жорий ва нобаржолиғи садо тақриридин зокир. *Муншаот,* XIII-88;
≈ **бўл-** — 1. оқмоқ; оқиб турмоқ:
Ва бир тоштин ўн икки булоғ жорий бўлуб, алар сероб бўлур эрдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;
2. давом этмоқ, узаймоқ:
Ҳаётингиз зулоли абадға дегинча жорий бўлсун.
*Муншаот,* XIII-138;
3. тақозо қилмоқ, ҳукм бўлмоқ:
... чун иродатуллоҳ мунга жорий бўлуб эрдиким, олам юзин Одам авлоди тутқай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;
4. айтилмоқ, тилга олмоқ:
Яна сидқдурки, ғайри воқеъ сўз тилга мутлақо жорий бўлмағай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ЖОРУБ** — супурги:
Гису ки бўлуб йўлиға жоруб,
Оламға сочиб ғубору ошуб. *Лайли ва Мажнун,* 85*а*7.

**ЖОРУБКАШ** — супурувчи, хизматкор:
Фақир ҳам ул остона жорубкашларидинмен.
*Мажолисун-нафоис,* 5-6.

**ЖОСУС** — сир олувчи, жосус:
Хабар Хисравға еттиким расуле,
Расуле йўқки, жосуси фузуле. *Фарҳод ва Ширин,* 182.

**ЖОҲ** — 1. мансаб, амал, мартаба:
Қайси бир топиб эди эркин бу жоҳ,
Фақр ойинида бу хайлу сипоҳ. *Лисонут-тайр,* 141-9;
Бил муни ким умр вафосиз дурур,
Давлат ила жоҳ бақосиз дурур. *Ҳайратул-аброр,* 187-15;
2. давлат, бойлик:
Бас авло бу ким қай тараф тушса шоҳ,
Қиши зиллии жоҳиға чеккай паноҳ.
*Садди Искандарий,* 309б9;
Кесиб даштнинг роҳу бероҳини
Анга солғуча сояи жоҳини. *Садди Искандарий,* 272а8;
3. буюклик, шаън-шараф, шавкат, эътибор:
Даҳр бўлғунча жоҳингиз бўлсун,
Тенгри доим паноҳингиз бўлсин. *Муншаот,* XIII-138;
≈ **у жалол** — шон-шавкат, улуғлик ва мартаба:
сармояи жоҳу жалолин ғариблар сарвақтиға бардавом тут-сун. *Муншаот,* XIII-153;
Чун тааммул қилиб бу жоҳу жалол,
Кўнглига ҳар дам ўткариб бу хаёл. *Сабъаи сайёр,* 46-16;
≈ **у мулк** — мартаба ва бойлик:
Эрга ҳимматдин эрур юз эътибор
Жоҳу мулку ганжнинг не дахли бор. *Лисонут-тайр,* 130-15;
≈ **и рафеъ** — юксак мартаба, энг улуғ:
Ким онинг фармониға бўлғай мутеъ
Келди бу йўлда онинг жоҳи рафеъ. *Лисонут-тайр,* 125-14;
≈ **о** — эй давлат, эй мансаб:
Доваро, хисраво, фалак жоҳо,
Сарфарозо шаҳо шаҳаншоҳо. *Сабъаи сайёр,* 204-10.

**ЖОҲДУСТ** — амалпараст:
Шопур жоҳдўст ва бадгумон киши эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 517.

**ЖОҲИЛ** — билимсиз, нодон:
Чу ошиқ жоҳил эрди, ишқ қаттол,
Санам олиға ҳолин қилди ирсол. *Фарҳод ва Ширин,* 203;
Золим ва жоҳил ва фосиқ подшоҳлар зикрида
*Маҳбубул-қулуб,* 12;
≈ **сиришт** — нодон табиат, жоҳил:
Шўхи саркаш деди: Эй жоҳил сиришт,
Рози ўлсанг ҳарна ўлса сарнавишт. *Лисонут-тайр,* 80-14;
≈ **и нохирадманд** — беақл, нодон:
... зоти фақир давлатиға мулойим ва мувофиқ йўққи, мута-каббири худписанд ва жоҳили нохирадманд.
*Маҳбубул-қулуб,* 82;
≈ **и худкома** — ўзидан бошқани билмайдиган илмсиз киши:
Илмдин ори улуснинг жоҳили худкомаси.
*Маҳбубул-қулуб,* 145;

**ЖОҲИЛИЯТ** — жоҳиллик, илмсизлик; араб жамиятида исломгача бўлган давр:
... Ҳурмуз бани Шайбон қабиласининг малики эрмишким, Боғдодда салтанат қилибдур ва жоҳилият замонида амирул-мўъминин Умар... илгида ислом шарафиға мушарраф бўлубтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695.

**ЖУАЛ** — тезак қўнғиз, қора қўнғиз, кал ҳамач:
Жуалдур тезак ташимоқдин забун
Ки бўлмиш қарориб юзи сарнигун.
*Садди Искандарий,* 249б16;
Сенинг ким намудоринг ўлди жуал

Ҳаётингғадур гул исидин халал.

*Садди Искандарий,* 298а11.

**ЖУББА** — 1. бўйи, енги узун кенг тўн:

Яна уч тўққуз давлат аркониға
Тўну жубба бирла анинг ёниға.

*Садди Искандарий,* 278а17;

2. жангда кияднган кийим:

Жуббаси йўқ эрди чунким кўрдилар
Қалбни қин остида ўлтурдилар. *Лисонут-тайр,* 48-13;

**курта жубба** — тўндай кенг, фақат аврадан иборат тўн; яктаксимон узун кўйлак:

Мен бир курта жубба кийиб эрдим.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-162;

Бир лаҳзадан сўнгра ҳамул йигит етишти ва менга боқиб дедики, курта жуббани олдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-163.

**ЖУВОНБАХТ** — бахти очиқ, толеъли, бахтиёр:

Қосир ва ҳакимнинг пирона рой ила шоҳи жувонбахтқа йўл кўргузгани. *Садди Искандарий,* 279б20.

**ЖУВОНМАРД** — олижаноб; сахий, очиқ қўлли:

Хуросон машойихининг жувонмардларидиндур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-93;

Гар айтур эсанг бўлай жувонмард охир,
Қил ҳирсни фақр йўлида гард охир. *Назмул-жавоҳир,* XV-24.

**ЖУВОНҒОР** — қўшиннинг сўл қаноти:

Жувонғорға ҳам олти юз минг адад,
Булар бошқа андин ки бўлғай мадад.

*Садди Искандарий,* 261б7;

Булар дағи юз минг келиб сон аро
Чекиб саф жувонғорда майдон аро.

*Садди Искандарий,* 261б19.

**ЖУВУН** — ювиниш, тозаланиш:

Даҳр боғида нечук васл гули бутсунким,
Ҳажр ўқидур ёғини, ашк сувидур жувуни.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-590.

**ЖУД** — сахийлик; инъом, эҳсон:

Тиламай жуд қил сахий эрсанг,
Тиламак муздидур тилаб берсанг.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;

Разм аро ҳар шоҳнинг мулкинки олиб базм аро,
Бир гадога жуд этиб они, кўруб чун зиллатин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-686;

≈ **аҳли** — сахийлар:

Эй адамдин барчаға халлоқи жуд,
Бори жуд аҳлиға файёзи вужуд. *Лисонут-тайр,* 192-2;

≈ **ҳавоси** — баҳра етказишлик. мойил бўлишлик:

Жуд ҳавосидин иртифоъ тутса тақвиятидин тўфроқтин лолаи сероб ва гули оташин очилур.

*Садди Искандарий,* 243б10.

**ЖУДО** — айрилиш, фироқ; ≈ **айла** — ажратмоқ, айирмоқ:

Инсонни сўз айлади жудо ҳайвондин,
Билким гуҳари шарифроқ йўқ ондин. *Назмул-жавоҳир,* 170;
Менга, эй санам, жафо айладинг,
Ўзунгдин мани жудо айладинг. *Мезонул-авзон,* 60;

≈ **бўл** — айрилмоқ:

Чун ондин етти баҳр бўлди жудо,
Нега тутмади ер юзин қил адо. *Садди Искандарий,* 311б2;
Чун жудо бўлсам мени ғамнок йўқу бордин,

Не ғамим сен бўлмасанг мен зори ҳайрондин жудо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-11;

≈ қил- — айирмоқ:

Хонумондин айириб, қилғанда зиндон ичра ҳабс,
Қилма лутфунг мен алохону аломондин жудо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-11;

Бурун офоқ мулкин қилди тақсим,
Жудо қилди яко-як етти иқлим. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**ЖУДОЛИҒ** — айрилиқ:

Висол ичра етишмай ошнолиғ,
Фалак солди аро ерда жудолиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 132;

Сипоҳим бевафолиғ айладилар,
Барча мендин жудолиғ айладилар. *Сабъаи сайёр,* 202-11.

**ЖУЗ//ЖУЗВ** — 1. бўлак, бошқа, ўзга:

Токим, назаримда шаҳсуворим йўқтур,
Ҳижронида жуз нолау зорим йўқтур. *Муншаот,* 110;

Қонун била кимгаки амал бўлмағуси,
Ул қилмоғи жуз ранжу залал бўлмағуси.
*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

Не оғзингға жорий ўлуб жуз газоф,
Не кўнглугга торий бўлуб жуз хилоф.
*Садди Искандарий,* 279а13;

Ки бир жузвиға чунким бўлди толиб,
Хирад табъиға ҳайрат бўлди ғолиб. *Фарҳод ва Ширин,* 26;

Ҳам ўзи, ҳам ул ўтунлар кул бўлуб,
Юз туман жузв ул куярдин кул бўлуб. *Лисонут-тайр,* 196-10;

2. майда, оз, бирор нарсанинг бир қисми, бир донаси:

Жузви олтун била қилиб рўкаш,
Ки кўрунгай назарға зарринваш. *Сабъаи сайёр,* 103-21;

3. аъзо, бадан аъзолари:

Кўнгул чу кирпикларинг хаёлиға тушти, реш бўлди барча жузви:
Тикан аро тушса бир яланг телба, йўқ ажаб, гар фигор ўлғай. *Хазойинул-маоний,* IVа-365;

≈ **жузв** — бўлак-бўлак, парча-парча:

Куйдиргали жузв-жузвин олдинг,
Ғам дўзахи ичра доғи солдинг. *Лайли ва Мажнун,* 71б15.

Айириб бир-биридин узв-узвин,
Демаким узв-узвин, жузв-жузвин. *Фарҳод ва Ширин,* 217;

≈ **и лоянфак** — бўлакларга бўлинмас, ажралмас қисм; кўнгул бермайдиган:

Жузв-жузвимни, фиғонким, мунфак этти тийғи ҳажр,
Бир-биридин лек ўзидур жузви лоянфак манга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-31;

≈ **у кул** — майда ва йирик, катта ва кичик; бору йўқ, ҳамма нарса:

Куллию жузвий йўқу борим санга бўлди фидо,
Сен керак бўлсанг манга йўқ эмди жузву кул ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-234;

Чу бўлди равон ҳар тараф ул русул,
Қилурда, демакта билиб жузву кул.
*Садди Искандарий,* 268а19.

**ЖУЗВДОН** — жузгир, чарм халта:

... умид ажзосин фақр жузвдониға солиб... ҳар кун бир манзил ва ҳар ой бир шаҳар қатъ қилғон мубтадийлар.
*Вақфия,* 714;

Чекиб «Хамса»ни жузвдондин равон,
Қўюб хизматида мени нотавон. *Садди Искандарий,* 324а2.

**ЖУЗВИЙ** — 1. жузвга хос, қисман, хусусий; асосий бўлмаган:
Дедиким, мунча бемиқдор нима учун подшоҳ нечук ёмон расм қўйғай, ёмон русум жузвий бўлса, ҳар киши бир нима орттуруб, ани куллий қилурлар. *Тарихи мулуки ажам,* 520;
Яна улким, юқоридин ҳар навъ ҳукм етса, агар куллий ва агар жузвий вақтида ҳукм йўсуни била ишга файсал берилмай, ҳеч ишга шуруъ қилилмаса... *Муншаот,* XIII-132;
2. озгина, андак, арзимас:
Бу жамоат била масжиди жомеълар орасида жузвий масофате бор. *Вақфия,* 719;
Мирзонинг муборак мижозларида жузвий заъфким бор эрди — сиҳҳатқа мубаддал бўлуб, парҳез ушоттилар. *Муншаот,* XIII-114;
≈ **ўксук** — арзимас қисм, кичик бўлак; ортиқ-кам, етар-етмас:
Ва Ялошнинг подшоҳлиғининг замони беш йил жузвий ўксукдур. *Тарихи мулуки ажам,* 519;
Макка боруббиз деб, таваққуъ маркабин эшигимга сурганлар риояти, бу хайлнинг муддаосидин жузвий ўксук муяссар бўлса... *Вақфия,* 720.

**ЖУЗЪ** — қисм, бўлак, парча:
... ва ҳар жузъким, битилур эрди — илтифот қилиб, фақирға берурлар эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42-43;
Даги қўюнларидин бир жузъ чиқориб, фақирға иноят қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 720.

**ЖУЗЪИЙ** — озгина, андак; арзимас:
Умид улким, банда етгунча яйлоқларда бўлғайларким, мизожда жузъий ҳарорат бор. *Муншаот,* XIII-113;
Ёдгорбек... жузъий муштағалоти ҳосили била қаноат қилиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 42.

**ЖУЗЪИЁТ** — парчалар, бўлаклар: аҳамиятсиз, кичик хусусий масалалар:
Ва бу навъ жузъиётқа машғуллуқ қилса, бағоят кўп топилур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16;
Бу учурда ул вилоятдин дағи жузъиёт учун Мавлоно Худойбердини қуллуққа йиборилди. *Муншаот,* XIII-114.

**ЖУЛ** — жул, ёпинчиқ:
Шафақ гулгунига хуршид этиб ранг,
Яна жул чархи атлас каҳкашон танг. *Фарҳод ва Ширин,* 5;
Хирқаи тақвони қилиб итга жул,
Руқъаларни ҳар сари жул узра гул. *Ҳайратул-аброр,* 112-18;
≈ **эт-** — ёпмоқ:
Ўз кўнглагини анга жул этти,
Қон ёшидин ани гул-гул этти. *Лайли ва Мажнун,* 79аб.

**ЖУЛГА** — кўкаламзор; яйлоқ, ўтлоқ:
Чу еттилар, эрмас эди ул дара,
Очуқ жулгаи эрди хўбу сара. *Садди Искандарий,* X-342.

**ЖУЛЛОБ** — гулоб; шароб:
Ало, токим, гуҳар сероб бўлғай,
Шакарнинг шираси жуллоб бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 17.

**ЖУЛУС** — мажлис, ўтириш:
Жулус ичра етти башорат манга,
Ки олинда қилди ишорат манга. *Садди Искандарий,* 324б9;
≈ **буюр-** — қамамоқ:
Дедиким қилдилар барин маҳбус,
Чоҳ қаъри аро буюрди жулус. *Сабъаи сайёр,* 107-13;
≈ **қил-** — ўлтирмоқ:
Басе бу дайри кўҳан маҳбасида қилма жулус,

Ки анда ҳар киши мажлис тузар, бўлур маҳбус.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-129.

**ЖУМ** — тўпланиш, йиғин:

Атфол тутуб ул уй ичин жум,
Кўк хиргаҳини нечук ки анжум. *Лайли ва Мажнун,* 61*б*15.

**ЖУМАЛ** — ҳарфлар бўйича ҳисоблаш; абжад ҳисобида ҳарф бўйича ҳисоблаш қоидаси:

Бу тарихда ғаробат борким, тарихнинг ой ва кунининг зикридин йили ҳисоби жумал қоидаси била ҳосил бўлур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700.

**ЖУМЛА** — барча, ҳамма:

Жумла рақам силкига марқум ўлуб,
Барча улум оллида маълум ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 127-18;
Жумла аъзосиға қўйди заъф юз.
Гоҳ эгулди жисми, гоҳи бўлди туз. *Лисонут-тайр,* 78-5;

≈ **и олам** — барча олам:

Тоғ аро Фарҳоду дашт ичра солиб Мажнунни ишқ,
Қимни мендек жумлаи оламда расво айламиш?
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-137;

≈ **и хайл** — бутун жамоа:

Қилиб маркабларидин тушкали майл,
Шаҳу шаҳзода балким жумлаи хайл. *Фарҳод ва Ширин,* 83;

≈ **дин (бири)** — таъкидланганлардан; зикр этилганлардан:

Ул жумладин адвор ва мусиқий илмидурким, чун лаҳжаси ва ҳусни савти хўб экандур...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;
Чиқиб жавфида юз минг чашма рахшон
Бири ул жумладин меҳри дурахшон. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**ЖУМЛАТУЛ-МУЛК** — девонбеги, хазиначи:

Нур Саидбек,.. Султон Абу Саид Мирзо эшигида, Улуғбек ва Жўги Мирзо эшигида соҳиб ихтиёр ва жумлатул-мулк эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 179.

**ЖУМОДУЛ-АВВАЛ** — ҳижрий йил ҳисобида бешинчи ойнинг номи:

Бу номаки, ёзди қаламим тортиб тил,
Тарихин анинг жумодул-аввал бил.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 39.

**ЖУМОДУЛ-ОХИР** — арабий ойнинг олтинчиси; ҳижрий йил ҳисобида олтинчи ой номи:

Қиёс андоқ қилилурким, жумодил-аввалнинг охири ё жумодил-охирнинг авваллари эрди эркин.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-134-135.

**ЖУМОДУС-СОНИЙ** — олтинчи ой; жумодул-охирнинг синоними:

Ойи анинг жумодус-соний,
Панжшанба ёзилди унвони. *Сабъаи сайёр,* 209-22.

**ЖУМОН** — йирик инжу, дур:

Мурассаъ маснадинг аъло жумондин,
Фалак фирузаиким тушмиш ондин. *Фарҳод ва Ширин,* 28.

**ЖУМЪА** — ҳафта кунларидан бири:

Кўнглида ташқари чиқмоқ хутур қилди ва тариқи жумъа кунидин ўзга кун чиқмас эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124;
Мавлоно Муин Воиз... шаҳар масжиди жомеъида жумъа куни ва ийдгоҳда икки байрам куни ваъз ул айтур.
*Мажолисун-нафоис,* 144;

≈ **масжиди жумъа** — жума намози ўқиладиган катта масжид:

Шайхи муқри салоти вақтида эл,
Масжиди жумъани солиб чиқадур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-709.

**ЖУНА** — 1. атир солинадиган идиш; ≈ **и меҳр** — қуёш:
Жунаи меҳр чун узор очти
Ҳиндуйи Шом аскари қочти. *Сабъаи сайёр,* 133-19;
2. ҳар хил от, атама:
Жунаға анда бердилар ором,
Тортиб олиға гуна-гуна таом. *Сабъаи сайёр,* 129-24.

**ЖУНБУШ** — ҳаракат:
Ҳар сори қаро булутқа жунбуш,
Айлаб қаро девдек ғурунбуш. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*21.

**ЖУНБУШНАМОЙ** — ҳаракатчан; ҳаракатчанлик; ҳаракатга кириш:
Балиғлар ки бўлғонда жунбишнамой,
Ўта олмағай суръат этса бир ой. *Садди Искандарий,* 314-5;
Қалин кишти ўлғанда жунбушнамой,
Теранг баҳри бўлди ғурунбушнамой.
*Садди Искандарий,* 310*а*18.

**ЖУНУН** — жиннилик, ақлдан озганлик, савдойилик:
Ким топса эди жунунға пайванд,
Мажнунға илож банд эрур банд. *Лайли ва Мажнун,* 68*б*1;
Мир Ҳайдар Мажзуб ... хаёли жунун вақтида ҳотамус-салтанатлиққа росих бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 40;
2. ошиқлик, беқарорлик:
Қайси Омирни чу ишқ этти забун,
Зойил этти ишқ аро ақлин жунун. *Лисонут-тайр,* 199-5;
Бурун андинки куйгай жони зорим,
Жунун олғай иликдин ихтиёрим. *Фарҳод ва Ширин,* 90;
≈ **аҳли** — ошиқлар:
Мажнунни ишқ тариқида ўзига ўхшатмоқ ва девоналиғ расмин онга ўргатмоқ камоли ошиққа ва девоналиққа долдур ва ишқ ва жунун аҳлиға бу навъ бас булъажаб ҳолдур.
*Мажолисун-нафоис,* 250;
≈ **дашти** — дашту саҳро каби бепоён, ҳадсиз жунун:
Ҳуши йўқ кўнглум жунун даштида бир шайдо эмиш,
Ким анинг қошида Мажнун асру кўп доно эмиш.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-145;
≈ **оёғи** — ошиқ:
Савдо тутуниға сочи монанд,
Ҳар тори жунун оёғиға банд. *Лайли ва Мажнун,* 59*б*16.

**ЖУНУНЛУК** — ошуфталик, девоналик; сабру тоқатсизлик:
Захми кўп танда жунунлук кўнгул аромидин
Телбалар маскани фаҳм ўлдики, вайрон эмиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-272.

**ЖУНУНСИЗ** — девона бўлмаган ҳолда:
Ясаб ўзни такаллуф бирла маҳзун,
Жунунсиз, лек шакли мисли мажнун. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ЖУРМ** — гуноҳ, айб:
Билиб журмум олингга келдим залил,
Агар тортсанг тиғ қоним сабил.
*Садди Искандарий,* 289*а*1;
Одами ўз журмиға мухтор эмас,
Тавбасидин даги хабардор эмас. *Ҳайратул-аброр,* 156-2;
≈ **аҳли** — гуноҳкор, жиноятчи:
Чу баҳри раҳматинг мавж урса, пайдо бўлмағай хасча,
Неча журм аҳлидинким бўлса юз кўҳи хато пайдо.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-8.

**ЖУРМОНА** — гуноҳ учун олинадиган ҳақ:
Будур ул журмона, эй фахри изом,
Ким бу дайр атрофида бир йил тамом. *Лисонут-тайр,* 83-19.

**ЖУРМШУЙ** — гуноҳни ювадиган:

Гуноҳкор бўлғач анга узржўй,
Қарам баҳридин бўлғай ул журмшўй. *Садди Искандарий*, 284*а*2.

**ЖУРУҲ (ЖАРУҲ)** — яралар, жароҳатлар:
Васлсиз бўлмас Навоий кўзу кўнглига илож,
Ким журуҳ узра журуҳ ўлмиш, қаруҳ узра қаруҳ.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-110.

**ЖУРЪА** — қултум (ичимлик):
Номус дасторин бошидин олиб, бир журъа учун майфуруш оёғиға солиб. *Маҳбубул-қулуб*, 61;
Анинг журъаси сени маст айлабон,
Демай маст ким майпараст айлабон.
*Садди Искандарий*, 242*а*12;

≈ **и васл** — висол дафъаси, пайти:
Ей бўлғали ишқим ичра мадҳуш,
Бир журъаи васл қилмаған нўш. *Лайли ва Мажнун*, 80*а*17;

≈ **ло журъа ич-** — сипқармоқ, қултумламасдан ичмоқ:
Деди: Ич ло журъа, эй улвий жаноб,
Журъа қолса, билки, эрмастур ҳисоб. *Лисонут-тайр*, 82-4.

**ЖУРЪАДОН** — ичимлик идиши; қадаҳ ғилофи:
Ул пири ким ринд қилур журъадон,
Мушки Хўтан айлади анда ниҳон. *Ҳайратул-аброр*, 148-7;
Тарк аҳлидек намудори онинг,
Журъадонда лекин асрори онинг. *Лисонут-тайр*, 115-14.

**ЖУРЪАКАШ** — 1. май ичувчи, май тотувчи:
Букун Фарҳод ул озодавашдур,
Ки йўқлуқ бодасидин журъакашдур. *Фарҳод ва Ширин*, 145;
2. соқий, косагул:
Эй нигори маҳвашим, эй ҳарифи журъакашим.
Тут қадаҳки, беҳад эрур ишқ тобидин оташим.
*Мезонул-авзон*, 50;
Ясасалар, не ажаб, дайр уза мазоримни,
Менингки муғбачалардур ҳарифи журъакашим.
*Хазойинул-маоний*, Iа-288;
3. мадад етказувчи:
Бўлуб сўз майиға чу ҳуши гаров,
Анга журъакаш, йўқ магарким, биров.
*Садди Искондарий*, 111.

**ЖУРЪАКАШЛИК** — соқийлик, косагуллик:
Журъакашлик динлари ва кофирвашлик ойинлари.
*Маҳбубул-қулуб*, 16-17.

**ЖУРЪАТ** — жасорат, ғайрат, ҳиммат:
Кўрушгил бари бирла ҳурмат била,
Далер ўлмағил сўзда журъат била.
*Садди Искандарий*, 324*а*20;
Бўлса ҳам хилват муяссар, ваҳки, ҳаргиз йўқ турур,
Пойбўси давлатин зоҳир қилурға журъатим.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-412.

**ЖУРЪАХУР** — майхўр; насибали, баҳраманд:
Ҳам мулк дона чиний доми анинг,
Ҳам хирад журъахўри жоми анинг. *Сабъаи сайёр*, 26-26.

**ЖУРЪАЧАШ** — майхўр, май тотувчи:
Бўлуб чун анинг жомидин журъачаш,
Бўлуб чарх сўфийлари журъакаш.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 70*б*.

**ЖУССА** — тана, жасад:
Улуғ жусса бирла фалакдин мисол,
Бўлуб ул фалак узра чангак ҳилол.
*Садди Искандарий*, 281*а*1;

Бири жусса ичра забардастроқ,
Яна бир ҳақир эрди-у пастроқ. *Садди Искандарий,* 260б14.

**ЖУССАЛИК//ЖУССАЛИҚ** — гавдали:
Уйлаким пашша ўзин кўрмай кичик,
Пил ўзин топмай улуғроқ жуссалик. *Лисонут-тайр,* 169-18;
Довуд алайҳис-салом борчадин кичик ва ҳақир жуссалиқ ва кариҳ манзарроқ эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-220.

**ЖУСТУЖЎ(Й)** — қидириш, ахтариш, сўроқлаш:
Вафосизлиқ жаҳон аҳлиға хўдур,
Вафо элдин аларға жустужўдур. *Фарҳод ва Ширин,* 186;
Қайси бир ишга қилса ул иршод,
Қилса ул навъ жустужўйи мурод. *Сабъаи сайёр,* 112-10.

**ЖУФТ** — 1. жуфт, тоқнинг акси:
Ғами бирла анингдек жуфтменким, ўлгум айрилсам,
Нечаким сарви озодим қўлидин фардлиқ қилса.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-569;
Чу кечти жуфтдин ул тоқи офоқ,
Нечун мен жуфт кўзлай, ул бориб тоқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 198;
2. Эр ва хотин; нар ва мода:
Бил андоқки, жуфтунга берсанг талоқ,
Яна истагай қилмоқ ўйнашлиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-701;
Ул ки жуфтидин ўзни айлаб тоқ,
Манга жуфт айламакка қилди талоқ. *Сабъаи сайёр,* 95-3;
≈ бўл- — бирикмоқ, қовушмоқ:
Йўқки бу икки бўлубон жуфту бас,
Ўзларидек юз туғуруб ҳар нафас. *Хайратул-аброр,* 198-27.

**ЖУЪ** — очлик:
Лек жуъу аташ ҳароратидин,
Зоҳир ўлди анинг иборатидин. *Сабъаи сайёр,* 163-1;
≈ аҳли — очлар:
Емак била жуъ аҳлидек меъдалариға тўлмоқ йўқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 50.

**ЖУҒРОТ** — қатиқ; қаймоқ:
Ани уйга келтурди тортиб инон,
Равон моҳазар чекти жуғроту нон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1507.

**ЖУҲУД** — яҳуд; яҳудий:
Чунки навмид эмас раҳматидин габру жуҳуд,
Журму исён била бизга бу умид ўлса, не тонг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-368;
Жуҳудлар ани Исо алайҳис-салом соғиниб туттилар қатл қилғали. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236.

**ЖУҲУЛ** — жоҳиллар:
Қилмади Ҳудхуд бу ишни қабул,
Ўзгалар худ бор эди жамъи жуҳул. *Лисонут-тайр,* 94-17.

**ЖУҲҲОЛ** — жоҳиллар, нодонлар:
Ё олимдин жуҳҳолға шафқат учун ё комилдин тавобеъ ва аёлға тарбият учун. *Маҳбубул-қулуб,* 33.

**ЖЎБ** — 1. мос, муносиб, лойиқ; маъқул:
То суҳбатда неъмат кўп, аларға барча амру наҳйинг жўб.
*Маҳбубул-қулуб,* 37;
Иш азиму йўл йироқу хавф кўб,
Нечук ўлғай азмимиз бу йўлда жўб. *Лисонут-тайр,* 66-13;
2. ўрин, мақом:
Ким ул бўлғай ойини ҳикматқа жўб,
Не андин керак бўлғай озу не кўп.
*Садди Искандарий,* 295б10;

Оту теваси ҳисоб ила жўб,
Қўйу қўзим ҳисобдин кўб. *Лайли ва Мажнун,* 60а19;

3. ярашуғли:

Шаҳлиқ хилъати қадинг била жўб,
Шаҳлар қади ҳам аёғингға кўб. *Сабъаи сайёр,* 38-5.

**ЖЎГИ (ЖЎКИ)** — лўли:

Филотунға юзланди ул ерга иш,
Ки жўгидин ўлғай анга сарзаниш.
*Садди Искандарий,* 272б9;

Ким фусуну лаъб бирла тутти ер,
Шоҳи жўги оҳи жўги қасрида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-70б;

≈ **йи сеҳрсоз** — сеҳр қилувчи лўли:

Не қилғай неча жўгийи сеҳрсоз,
Бири муҳрадўзу, бири ҳуққабоз. *Садди Искандарий,* 272б7.

**ЖЎГИЛИК** — найранглик:

Даҳр жўгиликларидин турфа иш,
Чеҳра кўргузди бизинг шаҳ асрида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-70б.

**ЖЎЕ** — истовчи, қидирувчи:

Хилъати ахзар била жўёи шаҳ,
Йўл озиққонларға бўлғил Хизри раҳ. *Лисонут-тайр,* 30-4;
Топтилар ром бўлмади ҳеч,
Жўёйи мақом бўлмади ҳеч.
*Лайли ва Мажнун,* 90а5.

**ЖЎЖА** — жўжа:

Керак хайлиға қарчиғай дармиён
Алар жўжа янглиғ бу бир макиён.
*Садди Искандарий,* 252б7.

**ЖЎЙ I** — ариқ; наҳр, оқар сув:

Магар Ширинға бўлди орзуйи,
Чиқармоқ хора ичра турфа жўйи. *Фарҳод ва Ширин,* 23;
Нахл қаддингғаки бердим кўз ёшидин парвариш,
Эмди бор тортарки ёшдин юз сори жўй этмишам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-427.

**ЖЎЙ II** — қўшма сўзнинг иккинчи компоненти бўлиб *истовчи, қидирувчи* маъноларини англатади:

Ҳар сари бир маст ўлуб оромжўй,
Бир бути гулрухдин ўлуб комжўй. *Ҳайратул-аброр,* 75-11.

**ЖЎЙБОР** — 1. ариқ, серсув жой, сой:

Яшил сафҳа чаманнинг марғзори,
Кумуш жадвалдек онинг жўйбори. *Фарҳод ва Ширин,* 50;
... ва раоё аро тавонгарлиқ жўйбор ва даштини сипеҳр мазраасидек кўкортиб... *Вақфия,* 718;
Икки кўзимки дарду бало жўйборидур,
Оҳим бухори устида абри баҳоридур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-194;

2. ҳақиқат оқими:

Мулк боғин баҳори адл била.
Сувориб жўйбори адл била. *Сабъаи сайёр,* 42-8;

3. баҳрамандлик:

Шароби фано жўйбори анинг,
Самуми бало лолазори анинг.
*Садди Искандарий,* 274б13;

≈ **и ҳифз** — қўриқлаш сойи:

Ул саҳархандлик, қуёшройлиқ, чобуксуворлар шоҳи учун тенгри таоло ўз жўйбори ҳифзидин хандақ қилиб мухолиф черигининг зулмин мунҳазим этсун. *Муншаот,* XIII-99.

**ЖУЛИДА** — паришон, ёйиқ, тарқоқ:
Дедилар: субҳоноллоҳ, бу шаҳрда худ андин жўлидароқ ва шўхинроқ йўқтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-109;
Чун мени мажнун бошим атфол тоши синдурур,
Оҳ ўти жўлида сочимдин анга киз куйдурур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-80.
**ЖУНОБОДЛИҒ** — жўнободли:
Мавлоно Фазлий жўнободлиғдур. *Мажолисун-нафоис,* 128.
**ЖУНГ I** — кема:
Икки юз жўнг ҳадсиз ҳар бири кенг,
Фалак жўнгини ҳар бир тутмайин тенг.
*Фарҳод ва Ширин,* 96;
Борғил, эй Мажнунки, ул ой завраҳидек тез эмас,
Жўнгким Лайли аморийсан чекар ҳомун аро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-40.
**ЖУНГ II** — турли шеърлар ва тарихлар ёзиладиган дафтар, танланган асарлар; термалар:
... ҳар тарих жўнгин сафҳа-сафҳа ахтариб...
*Фарҳод ва Ширин,* 22.
**ЖУР** — ёмон; нотўғри; эгри:
Кийдурубон жўрға хур кисватин,
Ҳар не хашин бўлса ҳусн хилъатин. *Ҳайратул-аброр,* 132-18.
**ЖУШ** — 1. қайнаш, ғалаён:
Базми васлидин йироқ оғзимда хумдек муҳр эрур,
Тонг эмас қонимға майдек шавқ ўтидин тушса жўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-969;
Кел, эй соқийки, тушмиш жонима жўш,
Кетур бу икки ёди бирла бир қўш.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
2. завқ, шавқ:
Айлар эрди бўйла ғавғоу хуруш,
Не танида руҳу не мағзида жўш. *Лисонут-тайр,* 174-7;
≈ **сол-//туш-** — 1. ёруғлик тушмоқ, алангаланмоқ:
Куймак ила чекти анингдек хуруш,
Ким ўтидин тушти чаман ичра жўш.
*Ҳайратул-аброр,* 112-6;
Қолмай чу солиб бало ўти жўш,
Танда кўнгулу кўнгул аро ҳуш. *Лайли ва Мажнун,* 68б18;
2. ғулғула солмоқ, ғавғо солмоқ:
Ҳарорат кўнглига солмиш эди жўш,
Тараддуд жонин этмиш эрди мадҳуш.
*Фарҳод ва Ширин,* 134;
Тушуб дарё киби кўнгли аро жўш,
Кема оғзидек оғзи, лек ҳомуш. *Фарҳод ва Ширин,* 95;
3. ғайрат, ҳиммат қилмоқ:
Сипоҳ баҳриға тушти ул навъ жўш,
Ки ўтти фалак лужжасидин хуруш.
*Садди Искандарий,* 259б3;
4. ҳарорат, қайноқлик солмоқ:
Кўпдек ичингга солибон бода жўш,
Кўнглунгга ул жўш ила ҳар дам хурўш.
*Ҳайратул-аброр,* 152-3;
5. қизиқиш пайдо бўлмоқ:
Уйда тушти наззора аҳлиға жўш,
Ки фалак гунбазиға тушти хурўш. *Сабъаи сайёр,* 123-14;
6. ҳужум қилмоқ:
Магар баски жўш урди халқи касир,

Ер ажзоси бўлди тахаллум пазир.

*Садди Искандарий*, 290*а*17;

Қўйлар чу қабилаға ёвушти,
Қизларға хиром жўши тушти. *Лайли ва Мажнун*, 85*а*5;

ур- — мавж урмоқ, тўлмоқ:

Дев ила шайтон уруб ичинда жўш,
Танға малойик паридин пардапўш. *Ҳайратул-аброр*, 81-20.

**ЖЎШОН** — қайнаб турган; тўлқинланиб турган; **мароқи жўшон** — қайнаб турган шўрва:

... ҳар зулоли хурўшон ҳарорат шиддатидин бир мароқи жўшон. *Муншаот*, XIII-89;

≈ **баҳри жўшон** — тўлқинланиб турган денгиз:

Бўлуб ҳар новакаш бир баҳри жўшон,
Рубоий баҳри соз айлаб хурўшон. *Фарҳод ва Ширин*, 41.

**ЖЎЯ** — жўяк, ариқ:

Токи бир жўя аро кесмакта ток,
Айлади они йилон санчиб ҳалок. *Лисонут-тайр*, 45-9.

**ЖЎЯНДА** — истовчи; қидирувчи, талаб қилувчи:

Талаб йўлида қил шитобандалиқ,
Қи жўяндаға келди ёбандалиқ.

*Садди Искандарий*, 275*а*9;

Деди: Қ-эй дашт аро шитобанда,
Бил ки жўянда келди ёбанда. *Сабъаи сайёр*, 48-10.

**ЖЎЯНДАЛИҒ** — қидирувчилик, талаб қилувчилик:

Неча қилди саъй ила жўяндалиғ,
Шаҳру тоғу дашт аро пўяндалиғ. *Лисонут-тайр*, 96-5.

## З

**ЗАБАРДАСТ** — қўли баланд, истеъдодли, моҳир, иқтидорли:

Ҳаркимники, оламда забардаст эттинг,
Охир ажал илгида ани паст эттинг.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 532;

Зердастларға нафъ еткур, агар тиласангки, забардастлардин зарар кўрмагайсен. *Маҳбубул-қулуб*, 118;

≈ **айла-** — кучли, мартабали қилмоқ:

Ониким тенгри айлабтур забардаст,
Бировни кўрса ғурбат кожидин паст. *Фарҳод ва Ширин*, 164.

**ЗАБАРДАСТЛИК** — зўравонлик:

Чарх киби этса забардастлик,
Ер қуйисида тиламак пастлик. *Ҳайратул-аброр*, 96-10.

**ЗАБАРЖАД** — қимматбаҳо тош:

Бўлур лавҳи забаржад аҳли ҳайрон,
Чу олур илгига лавҳи музаҳҳаб. *Хазойинул-маоний*, IV*б*-52;

Бўлуб ҳар ҳавзанинг тоши забаржад,
Ушоқ тош ўрниға сочиб зумуррад. *Фарҳод ва Ширин*, 45.

**ЗАБАРЖАДФИШОН** — забаржад сочувчи, забаржад тўкувчи:

Ери сабза бирла зумуррад нишон,
Анга чархи мийно забаржадфишон.

*Садди Искандарий*, 283*б*4.

**ЗАБОН** — тил, нутқ; ≈ **и ҳол** — куй орқали ифодалаш; ҳолини баён қилиш:

Эй муғанний, бўлма ғофилким, забони ҳол ила
Навҳа айлайдур менинг ҳолимға созинг бамлари.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-398;

Йўқ-йўқки забони ҳол бирла,
Шарҳ айлади бу мақол бирла. *Лайли ва Мажнун*, 64*а*2.

**ЗАБОНЛИҚ** — муомалали:

... ва мутаваснитул-ҳолларға иши мулоямат ва хўб забонлиқ.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534.

**ЗАБОНА** — тилча, аланга тиллари, ёлқин; шарора:
Кўнглум ўтин демаким, тортар забона зулфидин,
Ким ул афъи тил чиқармоғлиғни ойин айламиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-271;
Не оташкада ким тамуғдин нишон,
Забоналари кўкка оташфишон. *Садди Искандарий,* 237а9;
≈ **торт-** — алангаланмоқ:
То фироқ мубталосининг талх-талх шўробаси ҳижрон ўтининг лаҳза-лаҳза забона тортариға таскин бергай.
*Муншаот,* XIII-109;
... ишқ ва шавқ ўти забона торта киришти.
*Хамсатул-мутаҳайийирин,* 697;
≈ **чек-** — авж олмоқ, тўлқинланмоқ:
Бу қаҳр ўтидин чекиб забона,
Сўз ҳакиминг айлади равона. *Лайли ва Мажнун,* 686б;
≈ **ур-** — алангаланмоқ; сўзлашмоқ, айтиб ўтмоқ:
Ҳудҳуднинг Семурғдин фасона сургани ва шавқ ўти қушлар ниҳодидин забона урғани. *Лисонут-тайр,* 27-18.

**ЗАБОНАЛИҚ** — тиллик:
... каромат баҳри лаолийси замона аҳли бошиға сочқон икки забоналиқ килки зулфиқоридин нишона. *Назмул-жавоҳир,* 18.

**ЗАБОНБАНД** — тили боғлиқ; мулзам; жодулик:
Элга ошиқлиғим изҳор эта олмон, ваҳким,
Қуйди оламда мени ишқ забонбанд қилиб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-61.

**ЗАБОНБАСТ** — хомуш, жим, сукут сақловчи:
Мутакаллимеки, араб фусаҳоси балоғат гулбонгин сипеҳр гулшанидин ошурғанда анинг булбул нутқи тараннуми била аларни забонбаст ва даъволари овозасин ерга паст қилди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 1.

**ЗАБОНДОН** — тил билувчи: қуш тилини билувчи:
Фаҳмиға махфий забондоне керак,
Йўқ забондонким, Сулаймоне керак. *Лисонут-тайр,* 19-14.

**ЗАБОНОВАР** — сўзга уста, балоғат эгаси, нотиқ:
Алқисса Паҳлавоннинг барча навъ ишларининг хушлуғи баёнида ва ҳар тавр сийрат ва суратининг дилкашлиғининг шарҳида забоноварлар тили қосир ва достонгустарлар нутқи ожиздур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
Забоноваре аввал истатти чуст,
Демакта далеру адоси дуруст.
*Садди Искандарий,* 256б19.

**ЗАБТ** — 1. эгаллаш, қўлга олиш:
Яна улким, ул вилоятларнинг бир куллий иши даҳоналарнинг забтидур. *Муншаот,* XIII-132;
2. текшириш, назорат:
Ҳайбатидин йўллар қароқчидин холи ва қўллар тўла улус моли ва забтидин амалдорлар қалами синуқ ва ситамкорлар алами йиқуқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;
3. сақлаш:
Ул бу амвол забтиға машъуф,
Ериға йўқ анинг ишида вуқуф. *Сабъаи сайёр,* 168-18;
Сўздур анга мужиби ғаромат бўлмоқ,
Тил забтидадур анга саломат бўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

4. **исбот, далил**:
Не мулк ичраки бир фармон йибардим,
Анинг забтиға бир девон йибардим. *Фарҳод ва Ширин,* 219;
5. эгаллаш, ўзлаштириш:
Ким чекар атфол марҳуми забун,
Ҳар тарафдин бир сабақ забтиға ун. *Лисонут-тайр,* 205-13;
≈ **эт-//айла-//қил-** — 1. тутмоқ, эгалламоқ, қўлга олмоқ:
Ишқ тавридa кўнгул бирла тилин забт айлагин,
Ўту сувни жамъ этар, кимга муяссар бўлди бу.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-519;
Бўлуб Бонуйи кор огоҳға пеша,
Ҳисор аҳлини забт этмак ҳамеша. *Фарҳод ва Ширин,* 141;
Деди: эй фарзанд, де ўзлук қани,
Токи мен ҳам забт қилғайман ани. *Лисонут-тайр,* 75-3;
2. аниқламоқ, тайин этмоқ:
Аммо буларнинг солиминики, анга ҳеч зиҳоф кирмамиш бўлғай, ҳеч доираға тартиб била забт қилмайдурлар.
*Мезонул-авзон,* XIV-147;
3. ўзини босмоқ; асабларини маҳкам тутмоқ:
Ҳар неча ўзин забт қилур эрдиким, ани халқ маълум қилмағай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;
4. тўхтатмоқ; ўзни эплаб олмоқ, сақламоқ:
Мавлоно Қудсий... андоққим оғзидин сув борур эрди ва забт қила олмас эрди. *Мажолисун-нафоис,* 18;
**ЗАБТСИЗ** — забтсиз:
Мулк иши забту рабтсиз бўлди
Салтанат амри забтсиз бўлди. *Сабъаи сайёр,* 59-7.
**ЗАБУН** — 1. ожиз, нотавон, заиф, бечора, эзилган, хорланган:
Шоҳ молин берурдин ибо қилмаса ва забун шарикка жафо қилмаса. *Маҳбубул-қулуб,* 47;
Тақдирдин не келса, Навоий, итоат эт,
Ким сен киби забун эрур амри қазоға чарх.
*Хазойинул-маоний,* Iб-129;
2. мағлуб, енгилган:
Қавий душман забунинг бўлса мурувват қил, карам ва афв кўргузгил. *Маҳбубул-қулуб,* 163;
Нечаким ақл пири зуфунундур,
Ҳавас атфоли илкида забундур. *Фарҳод ва Ширин,* 44;
3. арзимас:
Тўла баҳрида моҳийи сиимгун
Фалак ҳути ҳар бир қошида забун.
*Садди Искандарий,* 283б11;
≈ **айла-** — ғалаба қилмоқ, енгмоқ:
Скандарни ҳайрат забун айлади,
Бу ишдин ки чархи нигун айлади.
*Садди Искандарий,* 288б8;
Фалак рахшин забун айлаб саманди,
Зуҳал қаддин нигун айлаб каманди. *Фарҳод ва Ширин,* 208;
≈ **бўл-** — мағлуб бўлмоқ, енгилмоқ:
Қудрат илгида бўлуб ул ҳам забун андоқки мен,
Олмай ул мендин ҳисоб, андоқки мен андин ҳисоб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-46;
≈ **қил-** — енгмоқ, мағлуб қилмоқ, ғолиб бўлмоқ:
Беша шерин гар забун қилсанг шижоатдин эмас,
Нафс итин қилсанг забун оламда йўқ сендек шужоъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-306;
Ва отанг авлодидин баъзи анга интиқом туздилар ва хору забун қилиб жафолар кўргуздилар. *Маҳбубул-қулуб,* 159;
≈ **эт-** — ақл лол бўлмоқ, ақлни ожиз қилмоқ:

Водий бошиға етиб қушларни ҳайрат забун этиб, бир қушнинг саволи. *Лисонут-тайр,* 95-5.

**ЗАБУНВАШ** — ожизларча, бечораларча:

Ҳақ андин асрасунким ул забунваш,
Бировнинг ишқидин бўлғай мушавваш.
*Фарҳод ва Ширин,* 174.

**ЗАБУНКУШ** — ожизларни ўлдирувчи; бераҳм, золим, жафокор:

Бу ўтган икки йилким, бу банда бошиға ҳаводиси рўзгордин юз навъ бало ва ишқи забункуш бедодидин юз турлук ибтило юзланди. *Муншаот,* XIII-118.

**ЗАБУНКУШЛУК** — паст, арзимас, хору зорлик, нотавонлик, заифлик, ишга интилишлик:

Забункушлук ўлмас шиоринг сенинг,
Бу навъ ишдур албатта оринг сенинг.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1472.

**ЗАБУНЛУҚ//ЗАБУНЛУҒ** — ожизлик, нотавонлик:

Гардун гаҳ манга жафоу дунлуқ қилди,
Бахтим киби ҳар ишта забунлуқ қилди.
*Маҳбубул-қулуб,* 6;

Шак эрмаским баён айлаб мадоро,
Забунлуқ айлагайлар ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 144;
Ким бу туҳфа йўқтур ул даргоҳда,
Не тилаб ажзу забунлуғ шоҳда. *Лисонут-тайр,* 145-10;
Шоҳким, матлубиға қуллуқ буюрғай ишқ эмас,
Кимки ошиқдур анга зору забунлуғдур гувоҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-379.

**ЗАБҲ** — сўйиш, бўғизлаш; ≈ **бўл-** — бўғизламоқ:

Қўй онча бўлуб забҳ ким сони йўқ
От онча ки, қўй анга имкони йўқ.
*Садди Искандарий,* 278а13.

**ЗАВЖ** — жуфт, эр, хотин:

Сени ғофил қилиб асли ишингдин,
Сарою боғу-роғу завжу фарзанд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;

Баҳри фалак урди ул сифат мавж,
Ким айлади икки фардин завж. *Лайли ва Мажнун,* 87б2.

**ЗАВЖА** — аёл, хотин, жуфт:

иттифоқо анинг завжаси бу дарвозадин сайрға озим эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193-194;

Завжа ким ул бўлса аниси ҳарам,
Шаръ тариқи била тут муҳтарам. *Ҳайратул-аброр,* 94-20.

**ЗАВИЛ** — сахийлик, жувонмардлик:

«Зол» ҳарфининг завил — ҳаётларининг зуфунлиғи «фавойид»дин. *Хазойинул-маоний,* IVб-134.

**ЗАВИЛИҚТИДОР** — иқтидорга эга, иқтидорли, қудратли: умарои завилиқтидор — қудратли амирлар:

... ва аркони давлатдин олий миқдор умарои завилиқтидор ва вузаро ва сойир эшик аҳлики, борча Паҳлавонга ёр ва ҳаводор эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536-537;
чархи завилиқтидор тупроқ ажзосини қуёшдин ўткарибдур.
*Назмул-жавоҳир,* 29.

**ЗАВЛОНА** — кишан; бўғов:

Зулфи савдоси Навоийни чиқарди элдин,
Телба эттию аёғида анинг завлона.
*Хазойинул-маоний,* IIа-321.

**ЗАВОЕ** — бурчаклар, зовиялар:

Фалакда давоирки расм этти сунъунг,

Жаҳон кунжидек анда юз минг завоё.

*Хазойинул-маоний,* IVб-10;

Ул ҳам ўз завоёсин ҳосил қилғондин сўнгра...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-115.

**ЗАВОИД** — кўплик, зиёда, ортиқлик; **мужиби завоид** — ортиқчаликнинг сабабчиси, боиси:

... ҳам анинг анжомин тааққул қилса ул ҳам мужиби завоидлар бўлур. *Маҳбубул-қулуб,* 165.

**ЗАВОЛ** — 1. йўқолиш, йўқ бўлиш, тугалланиш:

Бу мужда билаки, туққуси субҳи висол,
Ҳижрон қаро оқшомиға юзланди завол. *Муншаот,* XIII-122;

Олим мулкининг интиқоли бўлмас,
Шаҳ олим агар бўлса заволи бўлмас.

*Назмул-жавоҳир,* XV-44;

2. ҳалокат, инқироз:

Вале чарх айлаб ситамсозлиқ,
Заволида ҳам берди мумтозлиқ. *Тарихи мулуки ажам,* 523;

Аҳмаққа чу етса салтанат шанъати бор,
Султонлиғининг заволиға суръати бор.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

3. ғуруб, қуёш ботиши:

Ҳам қуёш айлади заволға майл!
Ҳам ҳаво қилди эътидолға майл. *Сабъаи сайёр,* 88-13;

Не қудратинг жабалини қилиб тазалзул паст,
Не ҳикматинг қуёшиға бериб завол халал.

*Хазойинул-маоний,* IIб-368;

4. йўқ бўлиш, сўниш:

Ким бу гулшанға камол ондин дурур,
Ҳам хазону, ҳам завол ондин дурур. *Лисонут-тайр,* 115-10;

≈ **чоғи** — қуёшнинг туш пайтидаги қайтиши:

Ул ўтдин иситти меҳри гулчеҳр,
Андоққи завол чоғида меҳр. *Лайли ва Мажнун,* 91б20;

≈ **бўл-** — ботмоқ, чўкмоқ:

Они севким ҳусни бўлғай баркамол,
Бўлмағай мумкин қуёшиға завол. *Лисонут-тайр,* 118-6;

Муфлис бўлмоқ тараб заволи бўлғай,
Ғамгин дурур улки, илги холи бўлғай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-35;

≈ **еткур-** — пастламоқ, нобуд қилмоқ:

Даврон фалакка чекса сени эмин ўлмағил,
Ким еткурур завол қуёшнинг камолида.

*Хазойинул-маоний,* IIб-547;

≈ **топ-** — йўқ бўлмоқ, ботмоқ (қуёш):

Неча меҳрдек топти авжи камол
Фалак давридин топти охир завол.

*Тарихи мулуки ажам,* 517.

**ЗАВОҲИР** — гуллар, чечаклар; порлоқ (юлдуз):

... фасоҳат завоҳири била мукаллал нукотларин ул маҳбуби оқибат маҳмуд навти била музайян ва муҳалло қилурлар.

*Вақфия,* 714.

**ЗАВРАҚ** — 1. қайиқ, кема:

Қайда ким заврақи топиб таскин,
Анда бир дидбон қилиб таъйин. *Сабъаи сайёр,* 144-12;

Бу дарёда кишти янги ой ўлуб,
Ки заврақ киби баҳр паймой ўлуб. *Муншаот,* XIII-95;

2. сурат:

Бир неча заврақ асрабон тайёр
Янги ой заврақи киби сайёр. *Сабъаи сайёр,* 144-9;

3. давр, асбоб, йўлланма:
Саждаи шукр айлагач филҳол,
Ул тараф сурди завраҳин иқбол. *Сабъаи сайёр,* 161-19;
4. ой:
Бу завраққа гулмех этиб кавкабин,
Қилиб бодбон субҳ чодиршабин. *Муншаот,* XIII-95;
≈ **сур-** — бошламоқ, қадам қўймоқ:
Тангрининг ҳамди чунки топти насақ,
Наът дарёсиға сурай заврақ. *Муншаот,* XIII-95.

**ЗАВЪ** — ёруғлик, нур, жило:
Файз кўз тутма риёзатда тешилмай юрагинг,
Очмайин равзана уй ичра қуёш солмади завъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-534,

**ЗАВҚ** — 1. лаззат, маза:
Қарилиғда ҳеч ниманинг завқи йигитликдагича эрмас, ғизодин ва шарбатдин ҳатто сувға дегунча.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;
Завқ кўп хушҳол этар эрди мени,
Шарҳи онинг лол этар эрди мени.
*Лисонут-тайр,* 206-8;
2. шодлик, хурсандлик:
Агар бизга андин [рубобдин] завқ ва хушҳоллиқ бўлса, жиҳат будур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-149;
Ул ҳазрат дағи завқ ва нишот юзидин ул йиғочни кўргузуб, ўтган ҳикоятниким, алар била Дарвеш Ҳожи орасида воқеъ бўлғондур, нақл қилур эрдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 697;
3. маънавий лаззат, ҳузур:
... назмда фусунпардоз шуаронинг ширин ашъори ва рангин абётидин эллик мингдин ортуқ ёд тутубмен ва алар завқ ва хушҳоллиғидин ўзимни овутубмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 29-30;
Завқ ила Шайх ўзни беҳуш айлади
Нуктадин оғзини хомуш айлади. *Лисонут-тайр,* 78-18;
4. ҳавас, хоҳиш, майл:
Мутакаббир душманға мулоямат сари йўл кўргузур ва муъжиб хасм хотириға инсоният завқин ўлтурғузур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-39;
5. истеъдод, маҳорат:
Шайх Саидиддин Фарғоний — ул Фарғона арбобининг мукаммали ва завқ ва виждон асҳобининг акобиридиндур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-152;
≈ **инбисот** — шоду-хуррамлик:
Бу бирдин айшу нишот гулларининг очуғлуғи ва ул бирдин завқу инбисот уйларининг ёруғлуғи
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-76;
≈ **у ҳол аҳли** — лаззат, хушҳоллик аҳли:
... оламда завқу ҳол аҳли булар латойифи била масрурдурлар ва булар маорифи била ҳузур қилурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-21;
≈ **топ-** — лаззатланмоқ, маза қилмоқ:
Ҳар киши сусиз бўлса, хоҳ қари, хоҳ йигит,
су ичгач, оташи дафъ бўлуб, завқ топар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;
≈ **ет-** — лаззат бермоқ; хурсанд қилмоқ:
Анга мундоқки, айшу завқ етти,
Эваз ўтрусида юз фикрат этти. *Фарҳод ва Ширин,* 58.

**ЗАВҚНОК** — хурсанд, шод, завқли:
Тани йўл гардидин чун пок ўлди,
Чиқибон хожа завқнок ўлди. *Сабъаи сайёр,* 94-18;
Ҳулди барин қушларидек шавқнок,
Амр адосидин ўлуб завқнок. *Ҳайратул-аброр,* 50-24.

**ЗАД** — уриш; ≈ **у хўрд қил-** — солишмоқ, бир-бирига ҳамла қилмоқ:
Сайид Қуроза... Самарқанд жамрийлари бирла ҳам **заду** хўрд қилиб, ғолиб бўлмаса мағлуб даги эрмас.
*Мажолисун-нафоис,* 94.

**ЗАЖР** — 1. қийнаш, азоб бериш, зулм:
То улки зажр била элтиб, ани кадхудолиғқа тарғиб қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-153;
2. панд-насиҳат билан қайтариш:
Панд ила зажринг жунунум дафъи этмас, эй ҳаким,
Ким пари рухсорае Мажнун мисол этмиш мени.
*Хазойинул-маоний,* IVб-623;
3. йўл тўсиш:
Гар йиғилиб аҳли саломат анга,
Айласалар зажру маломат анга.
*Ҳайратул-аброр,* 114-15;
4. зўрлаш, таадди, ситам:
Айлади иснод ўзига ажрини,
Йўқса ул-ўқ қилғусидур зажрини.
*Ҳайратул-аброр,* 67-18;
5. мазлумлик:
На зажр мизожи ичра нохуш,
Не лутф табиати аро хуш. *Лайли ва Мажнун,* 67б7.

**ЗАИФ** — 1. қувватсиз, кучсиз, ожиз, нотавон:
Мажнун ишқи ўти ҳижрон гудозиға улашти, заиф баданиға ул ҳароратдин иситма шуъласи туташти.
*Маҳбубул-қулуб,* 96-97;
На навъ кўнглум ўлур ишқ хайли бирла ҳариф,
Ким ул шаҳ асру тавоно, бу мунглуғ асру заиф.
*Хазойинул-маоний,* IIа-171;
2. ўтмас:
Игнанинг нўги заиф эрса доғи кўр қилур.
*Маҳбубул-қулуб,* 127;
3. бечора, иложсиз:
Рахшининг жавлонини кўргач ер ўпсам мен заиф
Йўқ ажаб, чун хам бўлур эрмиш итик елдин гиёҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-366;
4. бўш, яхши йўлга қўйилмаган:
Ва анинг замонида Ажам мулки иши заиф ва мутазалзил бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 525;
5. одам, хотин киши:
Кўрдики, бир заиф қизиға насиҳат қилиб айтадурки, эй фарзанд, ҳуснунгни элга кўп кўргузмаки, хору беэтибор бўлур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-100;
≈ **аҳли** — ночорлар, бечоралар:
Заиф аҳлиға алтоф тавaққуъ билгил,
Лутфунг била ул элга тараффуъ билгил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29;
≈ **и хаста** — иложсиз, кучсизланган бемор:
Ки яъни мен заифи хаста жондин,
Малолат қалъасиға посбондин. *Фарҳод ва Ширин,* 172;
≈ **и номурод//хоксор** — камтарлик юзасидан *мен, фақир* ўрнида ишлатилади:
Ва бу заифи номурод ҳазрати Шориҳ хизматиға мушарраф

бўлуб эрдим. *Насоийимул-муҳаббат,* XV-171;

Ва бу заифи хоксор ул ҳазратнинг қудсий нафаси посини асраб... *Муҳокаматул-луғатайн,* 37-38;

≈ **и шайдо** — ошиқи мубтало:

Чун мағзида хуш бўлди пайдо,
Очти кўзин ул заифи шайдо. *Лайли ва Мажнун,* 65б12;

≈ **и ғамнок** — ғамли, фақир, хаста:

Ул ўту бу заифи ғамнок,
Қайси ғамнок, балки хошок. *Лайли ва Мажнун,* 71б18.

**ЗАИФА** — хотин, аёл:

Икки заифа бир неча қўйни қироқта асраб эрдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.

**ЗАИФЛИҒ** — кучсизлик, ожизлик; қарилик пайти:

Фарзанд керак заифлиғда отасиға хизмат маҳаллин топтим деб, жонсипорлиқ қилса. *Муншаот,* 128.

**ЗАЙЛ** — 1. этак, поён; чек, чекка; бирон нарсанинг тугалланиш жойи:

Эй Навоий, хирқа зайлидин ариттинг дурди хум,
Бизни бу дайри фанода покдоман айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-352;

Солиб кўз кўрдилар ҳадсиз бийик тоғ,
Ер онинг зайлида бир тўда туфроғ. *Фарҳод ва Ширин,* 123;

2. кўмакчи функциясида *давомида, қаторида, шу билан биргаликда* маъноларини англатади:

Ва «Баҳористон»да назм аҳли асолийси зайлида бу фақирни бу навъ мазкур қилибтурларким... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703-703;

Ва лекин чун бу мудҳиш хабар зайлида сиҳҳат сўзи битилиб эрди ва ул заъф сўнгғида шифо кайфияти ёзилиб эрди. *Муншаот,* XIII-147;

3. илова, қўшимча:

Тушта кўз суртар эдим юзунгга гўё хат эмас,
Бўлди мужгондин тикон бирла тўла ҳуснунгга зайл.
*Хазойинул-маоний,* IIб-387;

Ким элга жаф чаҳин тамуғ зайли қилур,
Кавсар суйин ўзига ўлум сайли қилур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51;

4. охирги қатор, махсус ўрин:

... бурунғи шуаро акобири зайлида мазкур бўлғайлар... *Мажолисун-нафоис,* 3;

5. эшик, атроф;

Насими ки зайлиға еткурса гард,
Анинг дардидин тортқай оҳи сард. *Садди Искандарий,* 318.

**ЗАЙЛУЧА** — гиламча, палос; шолча:

Ипак зайлуча ҳам солдирди филҳол,
Деди: Ўлтурсун ул шўрида аҳвол. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**ЗАЙН** — 1. зийнат, безак:

Даҳрға берсун мудом мақдамидин зебу зайн,
Шоҳ Муҳаммад Бадиъ ибни Музаффар Ҳусайн.
*Муншаот,* XIII-140;

Ул қуёшким арабқа бердинг зайн,
Ул сифатким араб боши уза айн. *Сабъаи сайёр,* 11-7;

2. ярашуғлик:

Шоҳ умриға зеб ила зайн ул,
Шоҳға балки қурратул-айн ул. *Сабъаи сайёр,* 167-27.

**ЗАЙТУН** — мевали дарахт номи:

Чу зайтун бўлуб чарх ила муттасил
Бўлуб чарх зайтуни андин хижил.
*Садди Искандарий,* 283а13.

**ЗАЙФ** — меҳмон:

Яна бир бу ким ҳар қачон келди зайф,
Анга қилғасен бермайин тўъма ҳайф.

*Садди Искандарий,* 295а13.

**ЗАКИЙ** — ўткир ақлли, қобилиятли; синчков, сезгир:

Аммо бағоят зийрак ва закий ва зоҳид ва муттақий киши эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156;

Адиб Аҳмад... бағоят зийрак ва закий ва зоҳид ва муттақий киши эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**ЗАКО** — ўткир ақл, зийраклик, зеҳнлик; синчковлик, сезгирлик:

... аларнинг туфулиятда бу навъ зиҳн ва закосидин мутабассим балки мутаажжиб бўлур эрмишлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;

≈ **хайли** — ўткир ақл эгалари, заковатли кишилар:

... бисоте топилди — зако хайлининг хаёлидин бадеъроқ.

*Муншаот,* XIII-88.

**ЗАКОТ** — ислом динидаги солиқ:

Шайх дебтурки, санга фарз бўлур закотниму дейин?

*Насойимул-муҳаббат,* XV-69.

Чун юди кўзлар саводин ашк ёрут юз очиб,
Ким дирамсиз элга бой эл фарздур бермак закот.

*Хазойинул-маоний,* Iа-114;

≈ **и ҳусн** — ҳусн солиғи, чирой кўрсатиш, ҳусн билан хурсанд қилиш:

Закоти ҳусн учун, эй муғбача, лутф айла бир соғар,
Ки дунё бирла диним йўқлуғидин бўлмишам маҳзун.

*Хазойинул-маоний,* IIб-460.

**ЗАКОТЧИ** — закот йиғувчи амалдор:

Закотни шаръ ва ҳукм йўсуни била закотчилар алардин мустахлас қилсалар. *Муншаот,* XIII-132-133.

**ЗАЛАМА** — золимлар:

Фуқаро ва нотавонлар анинг рифқ ва мадорисидин осуда, залама ва авонлар анинг тиғи сиёсатидин фарсуда.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-10.

**ЗАЛИЛ** — хор, тубан, паст:

Гар юзунг истаб Навоий кўзларингга хордур,
Не ажаб дин аҳли куффор оллида бўлмоқ залил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-375;

Демаким шайтонға бўлмишмен залил,
Ул сенинг нафсингни айлабтур вакил. *Лисонут-тайр,* 110-3;

≈ **қил-** — хор қилмоқ, хорламоқ:

Яҳъё алайҳис-салом қатли интиқомиға жуҳудларни қирди ва қолғанидин баъзини овора ва баъзини залил қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* 514.

**ЗАЛИЛОНА** — бечораларча, хасталик билан:

Залилона ғавғову фарёд этиб,
Чу шаҳнинг васиятларин ёд этиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1619.

**ЗАЛОЛ** — тўғри йўлдан адашиш:

... алардин ҳар хато ва залол воқеъ бўлса мувохазасиға машғул бўлмағайлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;

≈ **аҳли** — адашганлар, йўлдан озганлар:

Худоё, залол аҳлиға раҳнамоё,
Юздин жилва айларға ашё мароё

*Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**ЗАЛОЛАТ** — хорлик, пастлик, ҳақирлик, тубанлик; гумроҳлик, йўлдан озганлик:

Бу разолат кишилик такаббуридин хўброқ ва бу залолат яхшилиқ тасаввуридин марғуброқ. *Маҳбубул-қулуб,* 49;

Ризо касбини бартараф қилмағай,
Залолатда умрин талаф қилмағай.
*Садди Искандарий, (Хамса),* 1421;

Яна мулк уза тутти Баҳман қарор
Учурди залолат ўтидин шарор.
*Садди Искандарий,* 246б21;

≈ **аҳли** — адашганлар, йўлдан озганлар:
Яна «Минҳожун-нажот» қасидасида ҳидоят тариқин тузубмен ва залолат аҳлиға нажот шаҳроҳин кўргузубмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 27;

≈ **туни** — исён, гумроҳлик қоронғилиги:
Солурға залолат тунига зиё,
Алар ичра ирсол этиб анбиё.
*Садди Искандарий,* 244б14.

**ЗАЛОЛАТАНГИЗ** — адашишга бошловчи, адаштирувчи:
... хилватингиз мунаввар бўлуб, партави андин бу тийра рўзгорнинг залолатангиз авқотиға тушсун.
*Муншаот,* XIII-107.

**ЗАМ I** — уришиш, танбеҳ бериш, ёмонлаш:
Бировгаким бир мадҳ дединг, ўн зам била халос бўлмоқ йўқтур. *Маҳбубул-қулуб,* 108.

**ЗАМ II** — қўшиш, жамлаш;
Ҳар зуҳдки ужб эрур анга зам,
Кўнгул ҳарамиға қилма маҳрам.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 652;

Жоҳилки, ҳасад бўлғай анинг жаҳлиға зам,
Нур эл кўзидин англаса ўз кўзида кам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-764;

≈ **айла-** — қўшмоқ:
Тоатқа риёни айласанг зам,
Соғинмағил ани фисқдин кам. *Лайли ва Мажнун,* 96а6;

≈ **қил-** — қўшмоқ, бирга олиб бормоқ:
Ранг ҳайвон сувига зам қилдим,
Ул пари суратин рақам қилдим.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 943;

Сўфий Пири Сесадсола... сўфилиққа табобатни зам қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 159.

**ЗАМБУР** — занбур, ари, асалари:
Лаълидин ком олмағунча билмадим ширинлиғин,
Барги гул замбур коми ичра киргач бол эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-156.

**ЗАМЗАМА** — майин овоз, оҳиста овоз; нағма; жўр бўлиш:
Чун ўқимоқ замзамаси бўлди бас.
Кўнглум аро дағдаға солди ҳавас.
*Ҳайратул-аброр,* 31-11;

≈ **и бехудона** — беихтиёр оҳиста садо:
Ўздин бориб фиғоним эмас тонгки дайр аро,
Ҳар сори боқса замзамаи бехудонадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-190;

≈ **қил-** — оҳиста овоз билан ўқимоқ, қироат қилмоқ:
Ҳамул оқшом Шайхнинг зовияси эшигига бордиким, анга мужда еткургайки, чироғ ёқибтур ва замзама қиладур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ЗАМИМА** — ёмон, ярамас, қоралашга лойиқ:
Бу икки замима феълки, ёмондур...
*Маҳбубул-қулуб,* 75-76.

≈ **и хисол** — ёмон хислатлар:

Иккинчи қисм: ҳамидаи афъол ва замимаи хисол хосияти. *Маҳбубул-қулуб*, 8;

Иккинчи қисм: ҳамидаи афъол ва замимаи хисол хосиятида ул ўн бобдур. *Маҳбубул-қулуб*, 64.

**ЗАМИН** — ер, ер юзи; мамлакат, ўлка, вилоят:

Керак Ироқдин Макка, балки мағриб заминғача олсангиз бу воқеа бўлмаса эрди. *Муншаот*, XIII-128.

Азимат айлабон мағриб заминға,
Етурсам ўзни Фарҳоди гузинға. *Фарҳод ва Ширин*, 208.

**ЗАМИНБЎС** — таъзим қилиш, ер ўпиш, сажда қилиш; ≈ **айла-// қил-** — сажда қилмоқ, ер ўпмоқ, таъзим қилмоқ:

Дайр аро асмаъ ноқус айлайин,
Бут сужудинда заминбўс айлайин. *Лисонут-тайр*, 67-16;

Олингда неча қилса заминбўс бори,
Лекин бордур айбинга жосус бори.
*Назмул-жавоҳир*, XV-16.

**ЗАМИР** I — 1. дил, кўнгил, юрак, қалб:

Тилига келган билан кўнглин содиқ тут ва қаламиға ёзилған била замирини мувофиқ тут. *Маҳбубул-қулуб*, 171;

Мазмуни била кўнглум ўти кам бўлди,
Алфози била замир хуррам бўлди. *Муншаот*, XIII-137;

2. яширин ўй, фикр, хаёл, мазмун; кўнгул:

Яна чун «Сабъаи сайёр» расадин замирим боғлабтур:
*Муҳокаматул-луғатайн*, 23;

Шоҳи Ғозий эрур карам тенгизи,
Поку софий замиру равшанрой.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-698;

Эл шамъи замирики вафо боғлиғидур,
Равшанлиғи тийра туннинг уйғоғлиғидур.
*Назмул-жавоҳир*, XV-45;

3. мия, хотира:

Ва улуми ғариба ва фунуни ажибаким, файзи олиҳидин муборак замириға мунаққаш эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-215;

... агарчи тифл эрдинг, андоқ эрмаски, замирингдин унутилмиш бўлғай. *Муншаот*, XIII-154.

**ЗАМИР** II — олмош; шахс:

Алар [араблар] лафзға бир ҳарф орттурған била мунга ўхшаш бир замирни ортурубдурлар, бағоят мухтасар ва муфид тушубтур. *Муҳокаматул-луғатайн*, 17.

**ЗАММА** — араб ёзувида ундош ҳарф устига қўйилиб «у» товушини билдирувчи ҳаракат:

Яна туркча алфоздурким, анда «алиф» ва «вов» ва «ё» фатҳа ва замма ва касра ҳаракати ўрниға битилур.
*Мезонул-авзон*, 28.

≈ **и лаёнийи вовий** — «в» товуши устига қўйилган қисқа унли «у».

Аммо улча китобатда бордур ва лафзда йўқтур — ... заммаи лаёнийи вовийдек, мисли: бу ва йу

**ЗАМОЙИМ** — ёмон хислатлар, ёмонликлар; **мажмуи замоим афъол** — ярамас хулқлар, қилиқлар йиғиндиси:

... мажмуи замойим афъол мунга дохилдур ва барининг дафъи шикасталиғ ва фанодин ҳосил. *Маҳбубул-қулуб*, 104.

≈ **феъли замойим** — ёмон хатти-ҳаракатлар, ёмон хулқ:

Ким анга феъли замойимдур лақаб,
Мубтало бўлур анга аҳли талаб. *Лисонут-тайр*, 105-14.

**ЗАМОЙИР** — олмошлар:

Яна ортуқи «нун»лардурким, сўз иртиботи учун замойирда «нинг» лафзида битилур, мисли «онинг» ва «менинг» ва «сенинг» лафзида. *Мезонул-авзон,* 28.

**ЗАМОН** — 1. вақт, давр, замона:

Чобукиким қатл учун сурди яна майдонға от,
Одаме қолмас тирик солған замон жавлонға от.
*Хазойинул-маоний,* IIб-87;

Мавлоно Бадахший... Улуғбек Мирзо замонида Самарқандда шуаро ани хушгўйлуқға мусаллам тутубдурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 24;

2. муддат, давомат, фурсат:

Ва Ялошнинг подшоҳлиғининг замони беш йил жузвий ўксукдур. *Тарихи мулуки ажам,* 519;

3. дақиқа, лаҳза, шу заҳоти, шу дам:

Ки они киюрган замон қошингға
Барисин нисор айладим бошингға.
*Тарихи мулуки ажам,* 525;

Оламдин ўтган замонида манқулдурки, элдин ғойиб бўлғандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156:

≈ **абноси** — замон фарзандлари, давр кишилари:

Ҳар неча қилдим вафо кўргуздилар жавр, эй кўнгул,
Айб қилма, гар замон абносидин ёд айламон.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-275;

≈ **аҳли** — замондошлар, одамлар:

Замон аҳли бевафолиғидин кўксумга туганлар ва даврон хайли беҳаёлиғидин бағримда тиконлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 115;

Мавлоно Орифий... замон аҳли ани Салмони Соний дерлар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 25;

≈ **-замон** — дамба-дам, тез-тез:

... иштиёқ гирифторининг нафас-нафас шуъласи шавқи кўнгул вайронасиға замон-замон ўт солғай. *Муншаот,* XIII-109;

Таажжуб айламангиз дафъа-дафъа фарёдим,
Ки шавқ кўнглума ёдин замон-замон соладур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-159.

**ЗАМОНА** — давр, фалак, тақдир:

Десанг замона ситезини ҳар замон кўрмай,
Замонни хуш туту қилма замона бирла ситез.
*Хазойинул-маоний,* Iб-233;

Ва шайх Муҳаммад Саккокким ўз замона машойихининг ягонаси эрмиш, пичоқчилиққа мансубдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-68;

≈ **аблақи** — замона олачипори; кеча-кундуз:

Замона аблақи қолғай равишдин,
Ул ошуби замон секретса абраш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-147;

≈ **аҳли** — замон одамлари, машҳурлар:

Фаридун Мирзо... ўқ отарда замона аҳлиға нишона.
*Мажолисун-нафоис,* 205;

≈ **и рангомиз** — ранг-баранг, тез ўзгарувчан; буқаламун:

замонаи рангомиз гуногунлиғидин муддати мадид ва аҳди баид ҳар нав шақ ва суратда иқдом урдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 4;

≈ **е** — бир лаҳза, андак вақт:

Замон жаври бирла замон аҳлидин
Замонае бу бедилни қутқор, ахи!
*Хазойинул-маоний,* IIIа-355.

**ЗАМОНЛИҒ** — пайтлик, фурсатлик:

Бир замонлиғ ҳажр чун минг йилча бор, ўлсам не тонг,
Чунки бўлмас ҳеч кишининг умри минг йил пойдор.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-181.

**ЗАМҲАРИР** — қиров; совуқ, қаҳратон қиш:

... ёлонг аъзоси қор ва замҳарир бурудати шиддатидин асарсиз туруб эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 66;

Дегайсен юқорроқ чиқиб замҳарир,
Қуйироқ тушубтур сипеҳри асир. *Муншаот,* XIII-89;

Қиш таърифидаким, тунд ели... совуқ оҳидин нишона кўргузур ва совуқ замҳарири ичи ўтлуқ бедиллар кофурбор нафасидин фасона айтур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1373.

**ЗАН I** — аёл, хотин:

Шайх Абдуллоҳ... анинг уйида зану марди хуштабъдурлар.

*Мажолисун-нафоис,* 161.

**ЗАН(Н) II** — гумон; фикр, тахмин, шубҳа:

Ва вақтинг чун кўнглунгни машғул қилсанг ҳар занн ва гумонғаки, хотирингға киргай, зоеъ қилғайсен.

*Насойимул-муҳаббат* XV-93;

Яқин бўлмаса ғолиби зан(н) керак,
Киши барча ишта хирад фан керак.

*Садди Искандарий,* 259*а*15.

**ЗАНАБ** — 1. дум, қуйруқ:

Дема тараб айларда занабдур яхши,
Ким, андин эл истарга адабдур яхши.

*Назмул-жавоҳир,* XV-36;

2. қуйруқли юлдуз:

Ул ой жамоли аро зулфидин ажаб қолдим,
Ки ой аросида қилмиш аён занаб суврат.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-88.

**ЗАНАХ** — ияк; сақоқ:

Не тонг ёшунса кеча зулфида қуёш кўйи,
Агар бу навъ эса чавгони зулфу гўйи занах.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-62;

≈ **чоҳи** — ияк чуқурчаси:

Зулфин очқонда занах чоҳиға тушгай минг кўнгул,
Қўймаса ул чоҳ уза рухсори шамъин ёрутуб.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-73.

**ЗАНАХДОН** — жағ, ияк:

Занахдоним била зулфи гириҳгир,
Ҳазин кўнглунгга эркин чоҳу занжир.

*Фарҳод ва Ширин,* 173;

Ҳам занахдонида юз минг жон асир,
Чоҳида юз Юсуфи Канъон асир. *Лисонут-тайр,* 71-7;

гўйи занахдон — ияк тўгараги, иякнинг тўгарак бўлиши:

Қошининг ёйи чекилмиш зулфи чавгониғача,
Зулфи чавгони доғи гўйи занахдониғача.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-559.

**ЗАНБАЛБОФЛИҒ** — замбил тўқувчи, сават тўқувчи:

Ва оқшом уйига азимат қилғоч, занбалбофлиғдин ҳосил қилғон нима била рўза очар эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225.

**ЗАНБАҚ** — сунбул, гиацинт:

Занбақ анда лолагун буткай, шажарлар сурх бед
Ҳар чаманға барча сув қонлиғ сиришким ёғини.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-331;

Занбақ варақи аро сепар мушк,
Ким атри димоғини қилар хушк. *Лайли ва Мажнун,* 63а16.

**ЗАНБУР** — ари:
Занбур ғавғосидин ниш мутасаввардур ва асал савдосидин нўш муяссардур. *Маҳбубул-қулуб,* 118;
Мажнун комиға занбур ниши санчилгани.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 787.

**ЗАНБУРИЙ** — кичик тўп (замбарак):
Очибон ҳар чароғи кофурий,
Дуд ила бир ниқоби занбурий.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 893.

**ЗАНБУРХОНА** — ари уяси; илма-тешик:
Бўлуб минг ғусса ўқиға нишона,
Замирим бўлмаса занбурхона. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ЗАНГ** I — занг; чанг, гард:
Гул барг уза қилмишсен то сабзаи тар пайдо,
Кун кўзгусида гўё занг этти асар пайдо.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-21;
Дафъ қилиб занги хаёлотни,
Асрамоқ ул навъ бу миръотни. *Ҳайратул-аброр,* 68-4;
≈ **тут-** — зангламоқ:
Гиёҳи ништар аммо занг тутқан,
Гули эл қони бирла ранг тутқан. *Фарҳод ва Ширин,* 89.

**ЗАНГ** II — қўнғироқ:
Захмидин кўп қон борурдин қолди чок ўлған кўнгул,
Зангдек афғон чекиб хайлида бўлғай эрди кош.
*Хазойинул-маоний,* Iа-205;
Биров бир махзан бир ерда дафн қилди ва устида бир занге сарнигун ости. *Мажолисун-нафоис,* 156.

**ЗАНГВАШ** — қўнғироқ табиат, беҳуда овоз чиқарадиган:
Эр уруб лаъл тож ила гулбонг,
Зангваш эл қайси ҳарзаким демагай.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-700.

**ЗАНГИ** — қора танли, ҳабаш:
Ҳировулда занги тайин бўлуб,
Аларға яна ўзга ойин бўлуб. *Садди Искандарий,* 261б19;
Эй басо зангики келди тийра зот,
Ким анга халқ ичра Кофур ўлди от. *Лисонут-тайр,* 53-6;
≈ **йи дев сийрат** — ҳаракат ва ишлари девга ўхшаш қора одам:
Шаҳзодаи парисурат абушқаға ишлари ғадру бедод, зангийи дев сийрат ўйнашқа расмлари муҳаббат ва иттиҳод.
*Маҳбубул-қулуб,* 57;
≈ **тун зангиси** — қоронғулик, тун, кеча:
... анинг ройиҳасидин тун зангисининг савдойи димоғи мулавваш бўлуб. *Вақфия,* 720.

**ЗАНГИШИОР** — зангига ўхшаш, қоп-қора:
... туннинг зангишиор черики шабихунидин фориғ...
*Вақфия,* 715.

**ЗАНГЛИК** — кирли, зиштли; исёнли:
Дайр туфроғида бутмиш сабза деб кўрган киши,
Занглик юз нўги пайкон бу таним нокорда.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-542.

**ЗАНГОР** — 1. Яшил, зангор:
Қадар Шопурин анжумдин садафгор,
Анга чарху шафақ шингарфу зангор
*Фарҳод ва Ширин,* 5;
қари қаҳба гулгунау вусма била юзу қошлиғ — бузуқ маф-

сақадур, шингарф ва зангор била нaққошлиғ.

*Маҳбубул-қулуб,* 140;

2. занг, моғор:

Хатда рухсоринг сув эркинму ёшунғон сабзада,
Йўқса кўзгудурки қолмиш ҳар тараф зангор аро.

*Хазойинул-маоний,* Iб-42.

**ЗАНГОРГУН** — кўк тусли:

Сарвлари саркашу зангоргун,
Ҳар бири кўк боргаҳиға сутун.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 57.

**ЗАНГОРИ** — сариқ-яшил ранг:

Боғ аро хат ичра оғзингдин қизориб сорғориб,
Неча зангори либоси бирла бошин буркади.

*Хазойинул-маоний,* IVа-337;

Мухталиф келди чархи зангори
Андин ортуқ нужуми сайёри. *Сабъаи сайёр,* 196-4.

**ЗАНЖИР** — занжир, банд, кишан:

Бўйнума занжир тортиб, жисмима ёғдурдунг ўқ,
Англадинг: гўёки мажнун, ўлмишам урён доғи.

*Хазойинул-маоний,* IVа-353;

Ул бўлуб бандилар ичра пойбанд,
Бу бўлуб занжирларға мустаманд. *Лисонут-тайр,* 153-13;

≈ **и жунун** — ишқ мубталолиги:

Занжири жунунға баста айла,
Бу бандин анга хужаста айла. *Лайли ва Мажнун,* 97б11;

≈ **и зулф** — занжирга ўхшатиб ўрилган соч ўримлари:

Магар занжири зулфунг шомида мотам насибимдур,
Ки ҳар соат харош айлармен ул қуллоб ила ораз.

*Хазойинул-маоний,* Iа-223;

≈ **и иродат** — ўз иродасига бўйсундириш, тобеъ қилиш:

... бир олам аҳлин занжири иродати била гирифтори бeқайд қилғай. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

≈ **эт-** — занжирламоқ, кишанга солмоқ:

Бўлмаса девона, бас, не важҳдин занжир этиб,
Келтурубтурсен аёғи сори зулфи мушкбў.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-509.

**ЗАНЖИРЛИҚ** — кишанланган:

Банду занжирлиқ гуноҳкорлар шаҳар зиндонида, андоқки ишқ муқайядлари байтул-аҳзонида. *Маҳбубул-қулуб,* 45.

**ЗАНЖИРМОНАНД** — занжирга ўхшаш, занжир каби:

Аёққа айласам занжирмонанд,
Мусалло даврининг занжирасин банд. *Вақфия,* XIII-161.

**ЗАР** — зар, олтин:

Оразинг зар ҳуққалардин, эй малоҳат машъали,
Мусҳафедур ложуварду олтун онинг жадвали.

*Хазойинул-маоний,* Iб-641.

**ЗАРАР** — зиён, заҳмат:

Бордур ёмон элга ҳамнишинлиғда зарар,
Хуррамлиқ аро ранжу ҳазинлиғда зарар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42;

Доно душмандин нафъ имкони бор ва нодон дўстдин зарар имкони кўпрак бор. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-81;

≈ **и ом** — кўпчиликка зарар:

Чучук тилки аччиғлиққа эврулди, зарари ом бўлди.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-60;

≈ **еткур-** — зарарлантирмоқ; тажовуз қилмоқ, ҳужум қилмоқ:

... бир азим пилки, қутуруб ё маст бўлуб, йўл бошиға келиб, элга зарар еткура бошлади. *Тарихи мулуки ажам,* 518.

**ЗАРАРЛИҒ** — зиёнлик, нуқсонлик, офатлик, офат етказадиган:
Ўртабон ушшоқ жисмин, ғофил ўлма оҳидин,
Ким зарарлиғ дуд зоҳир айлар ўт тушган сомон.
*Хазойинул-маоний,* Iб-461.

**ЗАРАФШОН** — олтин сочувчи:
Ё қошингға қатл учун зийнат фаровон айладинг,
Ким ҳам эттинг ложуварди, ҳам зарафшон айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-352;
Ҳар байти меҳри гавҳарафшон,
Анжум била айлагай зарафшон. *Вақфия,* 717;
... то ул сафҳа наққошлари сунъидин собит ва сайёра била зарафшон бўлғай. *Муншаот,* XIII-141.

**ЗАРАФШОНЛИҒ** — зар сочувчилик; саховатлик, карамлилик:
Ул биридек элга зарафшонлиғ эт,
Бу бири янглиғ гуҳарафшонлиғ эт.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 52.

**ЗАРБ** — 1. уриш, зарба:
Гўйи чавгон зарбидин тутмоқ била ҳар дам ҳаво,
Бим эрурким шишаи гардунни қилғай рез-рез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-205;
Абобакр Мирзо... баҳодирлуғи ва қиличи зарби чиғатой улусида машҳурдур. *Мажолисун-нафоис,* 197;
2. куч, қудрат:
Зарби ишқидин музайяндур юзумнинг олтуни,
Эй Навоий, демагилким сиккаи беҳбуд эмас,
*Хазойинул-маоний,* IIб-239;
3. шеъриятга оид термин; байтнинг иккинчи мисрасининг сўнгги рукни ёки сўзи:
... сўнгғи мисраънинг бурунқи жузвин «ибтидо» дерлар ва сўнгғи жузвин «зарб». *Мезонул-авзон,* 29.

**ЗАРБА** — 1. уриш, зарба бериш; бирор оғир мушкуллик:
Жисми онинг ҳам ҳаводис зарбасидин нилгун,
Топмайин мақсудини мендек неча айлаб шитоб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-46;
2. ҳамла, зўрлик:
Ҳар сари шиҳобвор ҳарба,
Чун майл қилиб тамом зарба. *Лайли ва Мажнун,* 75б17;
≈ **сол-** — урмоқ, зарба бермоқ:
Солиб чун зарба тоғ авжиға пайваст,
Қилиб ҳар зарб била бир қуллани паст.
*Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ЗАРБОФТ** — зардан тўқилган мато, зарбоф, кимхоб:
Эски чапон била фориғ туфроғда ўлтурмоқ яхшироққим, зарбофт хафтон кийиб биров олида турмоқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 146;
Бир паридур лолазор ичра сариғ гуллар аро,
Ё ул ой устидадур зарбофт гулгун махмали.
*Хазойинул-маоний,* Iа-421;
Чун ки зарбофт ҳар бисот ўлди,
Ҳар бисоти юз инбисот ўлди. *Сабъаи сайёр,* 108-6.

**ЗАРБОФТЛИҒ** — зарли тўн, чопон; заррин кийим:
Ишқ кўйининг гадойименким, анда тенгдурур,
Шоҳ эса зарбофтлиғ ё сойил ўлса жандалиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-302.

**ЗАРВАРАҚ** — 1. олтин қоғоз, юпқа олтин япроғи:
Учуб барг ўтидин ҳарён шарора,
Нечукким, зарварақдин пора-пора. *Муншаот,* XIII-91;

Кўп асфар лавн соз этти замона,
Кўрунди зарварақ, эрди забона.

*Фарҳод ва Ширин*, 32;

2. тиллақош:

Ложувардий қошинг узра зарварақ тобонмудур?
Ё магар кўк тоқи узра анжуми рахшонмудур?

*Хазойинул-маоний*, II*а*-95;

3. зарли юпқа мато:

Ул ўтлуқ юзни қилмоқ зарварақ пинҳон эмас мумкин,
Не имкондур кўрарга шуълани бўлмоқ шарар ҳойил.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-387,

**ЗАРВАРАҚЛИҚ** — сариқлик; зийнатлик, оройишлик, ярашиқлик:

Вўсма узра зарварақлиқ икки қошинг юз уза,
Жилвагар бўлғон ики товус эрур гулзор аро.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-42.

**ЗАРВАШ** — зарли, зарга ўхшаш, безатилган:

Яна бир хилъат кийиб заркаш,
Зарваш уй ичра роҳи асфаркаш. *Сабъаи сайёр*, 28-8.

**ЗАРГАР** — заргар, олтин, кумуш безаклар ясовчи:

Елғонни чиндек айтқучи суханвар — кумушни олтун била рўкаш қилғучи заргар. *Маҳбубул-қулуб*, 127;

≈ **и Чин** — Чин заргари:

Дай устоди нечукким заргари Чин,
Зилол атфоли лавҳин қилди сиймин. *Фарҳод ва Ширин*, 51.

**ЗАРГАРЛИК** — заргарлик:

Деди: «Заргарлик ичра не асбоб,
Ки бўлур айлангиз топарда шитоб».

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1022.

**ЗАРД** — сариғ, сариғлик; сарғайган юз:

Сотма, эй гул, ноз кўп, боққил хазон боғиғаким,
Бор эмиш гулранг бир кун чеҳранг зарди анинг.

*Хазойинул-маоний*, III*а*-189.

**ЗАРДАК** — сабзи:

Ошиға ким солса қилиб зийнат иш,
Зардагу шалғам киби олтун-кумиш.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 126.

**ЗАРДОЛУ** — ўрик:

Ширада зардолу этиб қанд ҳал,
Йўқ каду амруд кадуйи асал.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 214.

**ЗАРДЎЗЛУҚ** — зардан тикилган кашта:

Агар шунқордек бошингда зардўзлуқ тумағадин тож эмастур, шукр қилким, кўзунг ёруқ дуйнони кўрарга муҳтож эмастур. *Маҳбубул-қулуб*, 169-170.

**ЗАРИФ** — 1. пок, покиза, зарофатли, гўзал, латиф; хуштаъб, зийрак, нозикфаҳм:

Зариф покиза бўлур ва покиза улдурки ҳеч нима била пайванди бўлмағай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-109;
Мавлоно Моний... соҳибжамол ва зариф ва раъно йигитдур.
*Мажолисун-нафоис*, 200;

2. доно:

Анга ким эрур нуктадону зариф
Улуғ иш дурур танимоғлиғ ҳариф.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1305.

**ЗАРИФВАШ** — хуштаъб, зийрак:

Мавлоно Муҳаммад Омилий — зарифваш ва нозикшева киши эрди. *Мажолисун-нафоис*, 63.

**ЗАРКАШ** — олтин тусли безак тортилган:

Эрга хулқу феъл эрур зебу жамол,
Янги заркаш ҳулласидур эски шол. *Лисонут-тайр,* 49-11;
Яна бир хилъат кийиб заркаш,
Зарваш уй ичра роҳи асфаркаш. *Сабъаи сайёр,* 28-8;

≈ **либос** — зар кийим:

Саркаш аблақ секритиб даврондек ул хуршидваш,
Эгнида заркаш либоси доғи андоғким, қуёш.
*Фавоидул-кибар,* IIIа-111;

≈ **таноб** — зардан ўрилган ип, арқон:

Бўлуб ҳар поядин заркаш таноби,
Фалак қутрини қатъ этган шиҳоби. *Фарҳод ва Ширин,* 65.

**ЗАРКОР** — зар суртувчи; зар билан ишланган:

Тут фано вайронникм, акси юзин қилди сариғ,
Муинимеким қаср деворини заркор истади.
*Хазойинул-маоний,* IVб-611;
Ҳунар килки била айлаб ҳунаркор,
Ичин заркору тошин доғи заркор. *Фарҳод ва Ширин,* 46.

**ЗАРКОРЛИҒ** — зар билан нақш солувчилик:

Анга бу ранг ила бергайлар ойин,
Қилиб заркорлиғ бирла ҳар ойин. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ЗАРНИГОР** — олтин билан безалган, зарланган:

Ул қуёш рухсорию сориғ юзумнинг шарҳини,
Сафҳаи хуршид хатти зарнигоридин ўқу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-522;
Қаср ичи наққошлиқдин зарнигор,
Тошида наққошлиғ гавҳарнигор. *Лисонут-тайр,* 114-8.

**ЗАРНИГОРЛИҚ** — олтин билан безатилганлик, тилла сувига йўғрилганлик:

кошиси гиреҳкорлиғидин ақл меъмори ҳайрон ва шамсаси зарнигорлиғидин хирад муҳандиси саргардондур.
*Вақфия,* 719.

**ЗАРНИШОН** — олтин қадалган, зарлик; зарга ўхшаш, зар белгили:

Кўнгулким зарнишон пайконларингдин нотавон бўлмиш,
Магар бу боғ аро ул барглар бирла хазон бўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-262.

**ЗАРНИШОНЛИҒ** — олтин қадалган, зарринлик;

Сабо қилғач сув ичра зарфишонлиғ,
Сувнинг тиғини айлаб зарнишонлиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 50.

**ЗАРОЙИР** — зарралар:

Шабнамлариким, сочиб зоройир,
Оламни тутуб нужуми сойир.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 657.

**ЗАРОЙИФ** — зебо, гўзал, латиф, камёб; нозик маъноли сўзлар:

Жаҳонда зоҳир айлаб кўп заройиф,
Жаҳон аҳлин доғи қилди тавойиф. *Фарҳод ва Ширин,* 26;

≈ **бош ур-** — нозик маъноли сўзлар вужудга келтирмоқ:

Аср фузалоси зикридаким шеърга машҳур ва мубоҳий эмастурлар, аммо алардин назм тариқида кўп латойиф зоҳир бўлур ва кўп заройиф бош урар.
*Мажолисун-нафоис,* 136.

**ЗАРОФАТ** — зарифлик, покиза; нозик фаҳмлилик; ғаройиблик; гўзаллик:

Манга тийғ урса ризо бердиму ағёрға йўқ,
Мен туруб ўлтурур они, не зарофатдур бу.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-513;
Зарофат ҳолатида базлагўлар.

Аторидқа қилиб ҳар дам ғулулар. *Фарҳод ва Ширин*, 30;
Паҳлавоннинг ул навъ ғариб ишлари ва ажиб зарофатлари-
ки, табъға мужиби таажжуб ва ақлға боиси таҳайюр бўл-
ғай — кўп эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 536.

**ЗАРОФАТОСОР** — зарофатли, нозик фаҳмли:

Ва зарофатосор шуаро ва диққатшиор зурафоки, Паҳлавон-
нинг борча вақт мусоҳиби эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 537.

**ЗАРОФАТАНДЕША** — нозик фаҳмлилик, покиза кўнгилли, софдил; ўта андишали:

Бу диққатпеша ва зарофатандеша азизлардин агарчи баъзи
ажал майидин маст ва бехабардурлар.
*Мажолисун-нафоис*, 170.

**ЗАРПОШ** — зар сочувчи; саховатли:

Ичса, бўлғай шаҳи фархунда маош,
Илги зарпошу тили гавҳарпош.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-693.

**ЗАРРА** — 1. энг майда бўлак, энг кичик қисм, зарра:

Балки ул туфроғдин ҳар зарра била ҳаводадурки, анинг му-
ҳаррикидур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-123;
Анинг ҳар ахгари ёқути аҳмар,
Мунинг ҳар зарраси рахшанда ахтар. *Муншаот*, XIII-92;

2. чанг, тўзон:

Юз хўб жилва қилса бормас кўзумдин ул ой,
Ким зарра хайли бўлмас ҳаргиз қуёшқа қойил.
*Хазойинул-маоний*, III*а*-400;

3. қуёш нурлари:

Вужудунг айлади мавжуд улусниким, бўлмас
Вужуд зарраға мавжуд бўлмағунча қуёш.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-260;

2. жуда оз, андак:

Илмики бир зарра илмида фош
Ҳидоят спеҳрида юз минг қуёш. *Вақфия*, 714;
Дардини миннат тутуб, жонимға айлармен қабул,
Англасамким, гум бўлур бир зарра озор илгидин.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-488;

≈ **е** — заррача, жуда оз:

... кўнгулларин ҳидоят зилоли оритғонлар олам меҳрини зар-
рае кўнгулга олмайдилар. *Муншаот*, XIII-150;
Қимки бўлса заррае ақли билурким, дер газоф.
*Маҳбубул-қулуб*, 106;

≈ **и камсармоя** — камина (ниҳоят даражада камтарлик юзасидан ўзини заррага ўхшатиш), ҳеч қандай қийматсиз зарра:

... ул меҳри авжи камол била бу зарраи камсармоя орасида
ўтган ҳолатдин бир неча варақ нигориш қилғаймен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 695;

≈ **-зарра** — майда-майда, жуда майда:

Қум эмас Батҳодаким, меҳри жамолинг ҳажридин
Зарра-зарра жисми бир-бирдин тўкилди ғам аро.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-26.

**ЗАРРАВОР** — зарра каби, заррадек:

... ул қуббаи хуршед минвол даврида зарравор эврулурда...
*Вақфия*, 720.

**ЗАРРАПАРВАРЛИК** — илтифотлилик, бечорапарварлик:

Ҳар ойинаким, андоқ бўлғусидур қуёшдин заррапарварлиқ-
дин ўзга иш келмагусидур. *Муншаот*, XIII-111.

**ЗАРРИН//ЗАРРИНА** — зарли, олтин билан зийнатланган:

Эй хуш улким лаългун май ич дебон таклиф учун,
Илги бир заррин камарнинг бўйниға қуллоб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-212;
То ҳар йил боши қуёш заррин ғазоласи ҳамал ўтлоғида лолазор узра жилва қилур. *Муншаот,* XIII-105;
Аёғ илгидаги зарринаси ўт,
Тўни зар басмаси ондун шарора. *Хазойинул-маоний,* IIб-679.
≈ **камар** — паҳлавон, ботир:
Белин гарчи камар топмай камоҳи,
Вале заррин камарлардур сипоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 107;
≈ **ғазола** — олтин кийик; қуёш:
Ёшунди мушк ичинда Чин ғазоли,
Дема Чинким, фалак заррин ғазоли. *Фарҳод ва Ширин,* 10.
**ЗАРРИНВАШ** — олтинсимон, зарлиликка ўхшаш:
Жузви олтун била қилиб рўкаш,
Ки кўрунгай назарға зарринваш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1022.
**ЗАРРИШТА** — зар ип, олтин каби ялтироқ ип; нур:
Не қийиғ эркин ул ой тунидаким, тикка чоғи,
Меҳр англа зарришта еткурмиш, фариса осмон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-445;
... то фалакнинг ложувардий атласи қуёш зарриштасидин муталло бўлғай. *Муншаот,* XIII-148;
Кўруну кўзга ойдиндек намуди,
Қуёш зарриштасидин тору пуди. *Фарҳод ва Ширин,* 51.
**ЗАРРИШТАКАШ** — зар билан тикилган:
Ёғлиғи ул ҳуллаи зарриштакаш,
Ким анга жонлар чекибон риштакаш.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 204.
**ЗАРРОБХОНА** — кумуш ва тилла тангалар сақланадиган жой:
... кавокиби сайёр дурусти секка хутутидин муарродурур, ул сода сиймлар очқан кишвар зарробхонасида секкаи адлингға сўқулсун. *Муншаот,* XIII-149.
**ЗАРРОТ** — 1. зарралар:
Мазоҳирдин жамолинг меҳри гар зоҳирдурур тенг йўқ.
Қачон заррот хайли манъи нури офтоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-171;
Қўпуб базм ичра эл қўзғалдилар бот,
Анингдекким қуёш чиққанда заррот. *Фарҳод ва Ширин,* 130;
2. воқеликдагилар:
Қачон ким қирон айласа наййирайн,
Кўрунурму заррот аро тушса майн.
*Садди Искандарий,* 292а21.
**ЗАРУР** — лозим, вожиб:
... манга анинг хизмат ва мулозаматин қилмоқ зарур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-130.
**ЗАРУРАТ** — 1. лозим, зарур:
Яна бир даги турфа сурат дурур,
Ки шаҳ билмак они зарурат дурур.
*Садди Искандарий,* 265а17;
Эй Навоий, чун заруратдур бу маскандин раҳил,
Хоҳ тутқил гўшаи, хоҳи жаҳон мулкини кез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-206;
2. ночорлик, ноиложлик:
Ҳар нечаки саъб эди бу сурат,
Гом урди анинг сари зарурат. *Лайли ва Мажнун,* 82б9;
Мурид дебдурким, ташламай чорам йўқ эрди, заруратдин ташладим. *Маҳбубул-қулуб,* 73;

≈ **бўл-** — керак бўлмоқ, лозим бўлмоқ:

Кўп ҳукм етиштиким, ёниб келсун бот,
Чун бўлди зарурат айладим азми Ҳирот.

*Муншаот,* XIII-109;

≈ **юзидин сўр** — вазият тақозоси билан сўрамоқ, ночор сўрамоқ:

Зарурат юзидин сўрдумки: бу шеърни қачон ёд қилиб тутуб эрдинг? *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536.

**ЗАРУРАТАН** — заруратга кўра, ночор, нонлож:

... хусусан алардек бузургворга заруратан қуръон ўқумоқ бунёд қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-137;

Чун сен булар мамлакатин ҳар қайсини заруратан бировга бергунгдур. *Тарихи мулуки ажам,* 514.

**ЗАРУРИЙ** — зарур бўлган, керакли, лозим:

Бу янглиғ манзилу гоми зарурий чун эрур воқиъ
Ҳам аввало каъбаи мақсуд сори боғламоқ эҳром.

*Хазойинул-маоний,* IIб-421;

Бори оламни тутқач меҳр нури,
Ерурди эл кўзи андин зарурий. *Фарҳод ва Ширин,* 216.

**ЗАРФ** — суюқлик солиб қўйиладиган идиш, коса:

Ул ит бошин ул зарфқа солиб, ул сутдин ичти доғи шишиб йиқилиб ўлди. *Насойимул-муҳаббат,* 80;

Тўлуб лаълинг хаёли оқизур кўз шишасидин қон,
Онингдеким, тўкулгай бода бўлса зарфдин афзун.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-249;

≈ **и чиний** — чинни идиш:

Тутуб ҳар сори бир Чин нозанини,
Туман минг ноз ила бир зарфи чиний.

*Фарҳод ва Ширин,* 51;

≈ **у мазруф** — идиш ва ичидаги нарса:

Кўз маҳди аро тутуб ул ором,
Зарфу мазруф, мағзу бодом. *Лайли ва Мажнун,* 60б16.

**ЗАРФИШОН** — 1. олтин сочувчи, саховатли:

Анингдек ки бўлғанда ул зарфишон,
Этиб барча оламға андин нишон.

*Садди Искандарий,* 246а4;

2. нур таратувчи:

Эмастур анжумунгнинг зарфишони,
Ки оҳим ўқларидиндур нишони. *Фарҳод ва Ширин,* 190.

**ЗАРФИШОНЛИҚ//ЗАРФИШОНЛИҒ** — зарафшонлик, олтин сочувчилик:

... анинг кайфияти ҳароратидин олам аҳлиға зарфишонлиғи хазоносо, балки хуршедвашдурур. *Муншаот,* XIII-92;

Сабо қилғоч сув узра зарфишонлиқ,
Сунинг тиғини айлаб зарнишонлиқ. *Муншаот,* XIII-91.

**ЗАРЪ** — ўлчам:

Сувнинг сатҳиға чун бўлуб раҳшунос,
Неча заръ эркани айлаб қиёс.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1594.

**ЗАРҚ** — 1. алдов, макр, риё, ҳийла:

Факр исми бирла мунча зарқу шайду бу риё
Салтанатдекдурки, қилғай подшоҳи бўрё.

*Маҳбубул-қулуб,* 61;

Чун ниятим гулистонида зарқ ва риё хошоки ноёб эрди.

*Вақфия,* 717;

Зарқ учун эгнида далқи Хизрваш,

Лек ёшил барг бирла нафси хуш. *Лисонут-тайр,* 38-15;
2. мунофиқлиқ, иккиюзламалик, ғийбат, фисқу фасод:
Эй кўнгул, дин аҳли зарқидин малул эрсанг, сипеҳр
Дайр пирин бўйла мушкилларга ҳаллол айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-247;
3. тезак; қаҳр, ғазаб, жирканч, ёқмас:
Зарқ ўтидин ҳар бири дўзах киби,
Лек бурудатдин ўлуб ях киби. *Ҳайратул-аброр,* 81-4.

**ЗАРҚПАРАСТ** — риёкор, ҳийлагар:
Ҳақ раҳмати умиди била тун-кун маст,
Кўп ортуғроқки, зоҳиди зарқпараст. *Маҳбубул-қулуб,* 62.

**ЗАРҚСОЗЛИҒ** — ҳийлагарлик, маккорлик:
... солим жисмин хасталиққа солиб, шарбат важҳи тилаганлар зарсозлиғи. *Вақфия,* 720-721.

**ЗАРҲАЛ** — 1. зар безакли, зар билан зийнатлаш:
Турфа ойедур узоринг, кўк анга мовий либос,
Анжум онинг танга-танга босма қилғон зарҳали.
*Хазойинул-маоний,* Iа-421;
Ҳилал қаср ичра ҳарён зеби зарҳал,
Кавокибдек гуҳар бирла мукаллал. *Фарҳод ва Ширин,* 51;
≈ **қил-//айла-** — зар билан безамоқ; зарламоқ:
Эйки, зарҳал қилмоқ истарсен саманди наълини,
Топмағунгдур анда сурторга юзум олтунидек.
*Хазойинул-маоний,* IVб-338;
Йиғлагу қамишдин ясаб хону мон,
Ани сандалу зарҳал айлаб гумон.
*Садди Искандарий,* 253б20.

**ЗАРҲУҚҚА** — қимматбаҳо тошлар солиб қўйиладиган зарли қутича:
Ўтлуқ оҳининг шарарларин маҳбуб юзигаким сочилур зарҳуққа ҳарирининг зарришталариға ташбиҳ қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 219.

**ЗАФАР** — 1. зафар; бахт, иқбол:
Қаю ишгаким ройи озим бўлур,
Зафар ёру давлат мулозим бўлур.
*Садди Искандарий,* 242б12;
Сабринг нечаким кўнгулни маҳзун айлар
Ҳам сабр сени зафарға мақрун айлар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;
2. ғалаба, ғолиблик:
Зафарға сурма рахшининг ғубори,
Қуёшқа шуъла тиғининг шарори. *Фарҳод ва Ширин,* 30;
Иш сабр сори анга ишорат англа,
Сабрни зафар сори башорат англа.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;
≈ **бўл-//ўл-** — мақсадга ёндошмоқ, ғалаба қилмоқ:
Ки бўлғач Скандарға мундоқ зафар,
Адувсиға даргоҳи бўлди шарар. *Садди Искандарий,* 266б2;
Нечаки ҳақ лутфидин ўлди зафар,
Саъини ҳам бил сабаби муътабар. *Ҳайратул-аброр,* 190-23;
≈ **топ-** — ғалаба қилмоқ:
(Тус) бу қатла ҳам Афросиёбқа зафар топа олмади.
*Тарихи мулуки ажам,* 510.

**ЗАФАРПАЙКАР** — ғолиб, зафарли, енгилмас; ≈ **ливо** — зафарли байроқ, енгилмас туғ:
соҳибқиронеки зафарпайкар ливони гулистондин эсган насимдин ўзга нима мутаҳҳаррик қила олмас. *Вақфия,* 716;
≈ **роят** — ғолибона кўтарилган байроқ:
Умид улким, зафарпайкар роятнинг ҳумоюн фол кўлкасидин

фироқ даштида ҳижрон самумидин маҳрур бўлған заифлар осудаҳол ва хужаста асар мавкибнинг жонпарвар хабаридин ҳажр зиндонида маҳбус... *Муншаот*, XIII-122.

**ЗАФОДИЪ** — қурбақалар:
Бешинчи, зафодиъ балоси эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-211.

**ЗАХИМ** — катта, баҳайбат, гавдали:
Ва ул тоифа бағоят захим ва жасим эл эрдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-216;
Мавлоно Қавсий... захим ва кучлидур.
*Мажолисун-нафоис*, 106.

**ЗАХИРА** — эҳтиёт учун йиғиб қўйилган мол, озиқ-овқат:
Кўнгул чокига ғам тухмин хатинг фикри тўла қилмиш,
Захира кўрки, хайли мўр маскан ичра тошибдур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-148;
Бахилнинг андоқки бугун топқани захира бўлғай...
*Маҳбубул-қулуб*, 144;
Туганиб чун алар захираси пок,
Бўлубон кема аҳли барча ҳалок. *Сабъаи сайёр*, 168-11.

**ЗАХМ** — 1. яра, жароҳат:
Қомати ҳажрида ҳарён ёрадин қонлиғ кўнгул,
Бир кийикдекдурки, ўқ захми била бўлмиш фигор.
*Хазойинул-маоний*, Iб-190;

2. ошиқлик, севишлик:
Неча бўлғай захмлиқ кўнглумни маҳзун айламак,
Захми қонидин кўзум ёшин жигаргун айламак.
*Хазойинул-маоний*, IIа-184;
Йилондин кимга захме бўлса ҳодис,
Ҳамул захм — ўқ бўлур қатлиға боис.
*Фарҳод ва Ширин*, 196;

3. озор, ранжиш, кўнгул яраси:
Олам аҳлин адолат била хушҳол қилиб, Заҳҳок жавридин топқан захмлариға адл била марҳам қўйди.
*Тарихи мулуки ажам*, 507;

4. зарба, уриш кучи, қуввати:
... тиш захми била ул дирамни пора-пора ушатур эрмиш.
*Маҳбубул-қулуб*, 79;

5. хафалик, маломат:
Ул чибин чун кўзини айлаб кўр,
Кўнглининг захми ичра солиб шўр. *Сабъаи сайёр*, 67-18;

6. бахтсизлик, омадсизлик:
Бошиға ки урди захм гардун
Боши тукидин ададда афзун. *Лайли ва Мажнун*, 82б7;

7. заҳматлар:
Ким бўлса танида кўп фигори,
Ҳар захмдин ўлса изтирори. *Лайли ва Мажнун*, 79б13;

≈ **и забон** — сўз маломати, озори:
Чун синса кўнгул захми забон оғриғидин,
Кам эрмас анинг оғриғи жон оғриғидин.
*Назмул-жавоҳир*, XV-34;

≈ **айла-** — яраламоқ, ярадор қилмоқ; ошиқ қилмоқ, ўзига гирифтор қилмоқ:
Ўқларинг захм айлагандин танда хайли ғам кириб,
Ўйла ерга еттиларким, йўқтур ондин нори йўл.
*Хазойинул-маоний*, IIа-218;

≈ **е-** — яраланмоқ; муҳаббатга гирифтор бўлмоқ:
Тийғидин захм едим, еткоч ул ой қошинда,

Ҳар не бошинда эди, бордим онинг бошинда.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-532.

**ЗАХМАПАРДОЗЛИҒ** — мизробпардозлик; жўр бўлишлик:
Қаклик хуруши савтиға Ҳудҳуднинг захмапардозлиғи.
*Лисонут-тайр,* 32-2.

**ЗАХМЛИҚ** — 1. ярали, жароҳатли:
Расволиқ куйида аёғи яланг боши хам ва бадмастлар дастбурдидин манглайи захмлиқ, қоши ҳам.
*Маҳбубул-қулуб,* 61-62;
2. аламли, изтиробли:
Ҳар муғаннийки, дардмандонароқ нағма чекар, анинг захмаси захмлиқ юракка коргарроқ тегар. *Маҳбубул-қулуб,* 35;
3. ошиқ:
Захмлиқ кўнглумни айлар чок-чок ул қоши ё,
Ахтарур гўёки ғойиб айлаган пайкон керак.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-183.

**ЗАХМНОК** — захмли; дардли, аламли:
Ёқаси майхора шўхлар илгидин чок, кўнгли ҳам алар ишқи тиғидин захмнок. *Маҳбубул-қулуб,* 61-62.

**ЗАХОМАТ** — йўғон:
Юз эллик қари авжи рифъат анга,
Яна мунча доғи захомат анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1387;
Бир қариға яқин захомат анга,
Реша бандидин истиқомат анга. *Сабъаи сайёр,* 91.

**ЗАХХОР** — тўла, серсув, тўлқинланувчи; **дарёйи заххор** — тўла ва тўлқинли дарё:
Ҳукамо шоҳни дебдурлар: дарёйи заххор ва қавму хайлин дарё теграсидағи анҳор. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17;
Замири лужжаи заххори маъни,
Каломи гавҳари шаҳвори маъни. *Фарҳод ва Ширин,* 16.

**ЗАЪФ** — қувватсизлик, ҳолсизлик, хасталик, касаллик:
Қуллуқ дуодин сўнгра афзадошт улким, заиф ва қувватсиз қулунгузнинг заъфи қувватга ва марази сиҳҳатқа юз қўюб эрди. *Муншаот*, XIII-121;
Сенинг вақтинг ичра кўруб заъфу ранж,
Замоноким назм айладим «Панж ганж».
*Тарихи мулуки ажам,* 525;
≈ **торий бўл-** — ожизлик, хасталик пайдо бўлмоқ:
Мавлоно Ёрий... фақр ва номуродлиғда кўзига заъф торий бўлди, андоқким нимани кўрмас бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 66.

**ЗАЪФЛИҒ** — хаста, дармонсиз:
... ҳақиқат йўлида заъфлиғ кўнгулларга ул қутдин қувват етубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 27.

**ЗАЪФАРОН** — сарғиш тус берувчи хушбўй ўсимлик; сариқ ранг:
Фурқатингдин заъфарон узра тўкармен лолалар,
Лолалар эрмаски, бағримдин эрур парголалар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;
Сандалу мушку абиру заъфарон,
Табъ жаҳлидин саросар заъфарон. *Лисонут-тайр,* 18-9;
≈ **афшоний** — заъфарон сочувчи, сариқ ранг берувчи:
...қизил толнинг коҳий яфроғларин баъзи жисмида қолғай, шингарф хутути узра заъфарон ашфоний қилғондин нишона кўргузди. *Муншаот,* XIII-91;
≈ **дўконин оч-** — юз сарғаймоқ:
Не хазонида барг айшини соч,
Юз уза заъфарон дўконин оч. *Муншаот,* XIII-91.

**ЗАЪФАРОНЗОР** — заъфарон экилган боғ; ишқдан сарғайган юз:
Кўрма сориғ баргу қил наззора рухсорим сари,
Қўй хазон боғин, гузар қил заъфаронзорим сари.
*Хазойинул-маоний,* IVб-621.

**ЗАЪФАРОНИЙ** — заъфароний ранг, сариқ ранг, сариғ; синиққан, эзилган:
Заъфароний юзда гулгун ашк тўкмак не осиғ,
Ишва кўрган даҳр боғининг гули раъносидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-456;
Бўлмайин субҳ заъфароний чеҳр,
Чарх кўргузмас анга ҳаргиз меҳр. *Сабъаи сайёр,* 108-13.

**ЗАҚАН** — энгак, ияк, занахдон:
Симин зақану шуълаи рухсорни ёпким,
Ўтлар ёқадур ул тамаи хом кўнгулда.
*Хазойинул-маоний,* IIб-32;
Тавқи ғабғаб ул зақан остида нун,
Оби ҳайвонға ҳубоб, аммо нигун. *Лисонут-тайр,* 71-9;
≈ **чоҳи** — энгак, ияк чуқурчаси:
Сунбулунгнунг расани бўлмаса, йўқ,
Зақанинг чоҳидин имкони нажот.
*Хазойинул-маоний,* IVб-93;
Зақан чоҳи ул давранинг нуқтаси,
Тушуб чоҳ аро ақли даврон басе.
*Садди Искандарий,* 293а11;
≈ **даври** — занахдон атрофи, бағбақа:
Зақан даврида андоқ хатти мавҳум,
Ки қилғай они солим завқ маълум. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ЗАҒАН** — қузғун:
Дам урма бу чаманда, Навоийки, бир гуле
Билмас заған фиғонини булбул навосидин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-507;
Гулхану юз зоғ нажасхордек,
Ё заған атрофида мурдордек. *Ҳайратул-аброр,* 159-23.

**ЗАҚҚУМ** — дарахт номи; меваси; аччиқ дарахт; ≈ **и жаҳим** — дўзахда ўсадиган дарахт:
Чун харита бошини очти лаим,
Ким йиғилмиш эрди заққуми жаҳим. *Лисонут-тайр,* 39-8.

**ЗАҲМ** — сиқиштириш, қийнаш, азоблаш; тазйиқ:
Ва пароканда заҳмлар била ани охир қилдилар ва аёғиға ип тақиб маҳаллатқа судрадилар. *Тарихи мулуки ажам,* 524.

**ЗАҲМАТ** — қийинчилик, азоб, машаққат, озор, алам, кулфат, ранж, азият:
Жамъики муаммо айтурлар, басе заҳмат била бир байтдин ё бир рубоийдин бир исм ҳосил қилурлар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533;
Савдоу ришта заҳматиға учради кўнгул,
Зулфу белинг хаёлида фикри дақиқдин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-490;
≈ **еткур-** — азоб бермоқ, озор етказмоқ:
... сўз туттурдиким, Сиёвуш наслидин Фаруд Турондадур, анга осиб ва заҳмат еткурмангиз. *Тарихи мулуки ажам,* 510;
≈ **торт-** — машаққат чекмоқ:
Бу муддаоға далил буким, бу муддатда заҳмат тортиб ясағон мураққаъни... *Муншаот,* XIII-119;
Бу янглиғ ерда меҳнат ортар эрди,
Ясаб ўтгунча заҳмат тортар эрди. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ЗАҲР** — 1. заҳар, оғу:
Ҳамоно кўрган бўлғайки, йилон ул сутдин ичиб, заҳрин анда

тўкмиш бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-80;
Ким бузуғнинг гўшасидин бир чаён,
Ниши нўгида ажал заҳри аён. *Лисонут-тайр,* 116-6;

2. бало:
Ва гар тенгри кўргузмасун қилса қаҳр
Майи рифқ жоми аро қуйса заҳр.
*Садди Искандарий,* 281б6;

3. ножўя:
Неча ким таоми келиб нўши баҳр,
Келиб меҳмонсиз мазоқиға заҳр. *Садди Искандарий,* 294б14;

4. таъсир, совуқ шабада:
Бориб заҳрию урмайин тобу печ
Анинг заҳрин айлаб ҳаво заҳри ҳеч.
*Садди Искандарий,* 270а11;

5. зиён; заҳматга қолишлик:
Ганж уза истарки йилон топса баҳр
Андин эмас баҳра вале ғайри заҳр. *Ҳайратул-аброр,* 189-5;
Висол нўшини то мумкин бўлғай истар эсанг,
Фироқ заҳрини бас улча бўлғай имкон ют.
*Хазойинул-маоний,* IIб-86;

6. май, шароб:
Бадмастқа дамодам ичмоғидин не баҳрким, одамийлиғ қатлиға ичар қадаҳ-қадаҳ заҳр. *Маҳбубул-қулуб,* 138-139;

≈ **и ноб** — ўткир заҳар:
Йўлда дарёлардурур хунобдин,
Демайин хуноб, заҳри нобдин. *Лисонут-тайр,* 25-1;

≈ **и ҳалоҳил** — ўлдирувчи заҳар:
Уч феъл эрур кишига қотил охир,
Қотиллик аро заҳри ҳалоҳил охир.
*Назмул-жавоҳир,* XV-19.

≈ **и муҳлик//ҳалок** — ҳалок этувчи, ўлдирувчи заҳар:
... заҳри муҳликдур — агарчи миқдори ўксукдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 127;
Андоқки, (сўз) шарифидин ўлган баданға руҳи пок етар, касифидин ҳаётлиқ танға заҳри ҳалок хосияти зуҳур этар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 2;

≈ **бер-** — пайини қирқмоқ, умрини қисқа қилмоқ:
Яна бир неча вақт доройи даҳр
Ичиб нўш, даврон анга берди заҳр.
Фалак заҳр агар берди Дороға бот,
Скандарга ҳам бермай оби ҳаёт. *Тарихи мулуки ажам,* 513.

**ЗАҲРА** — 1. ўт, сафро:
Ушбу ҳижрон кечасин туш кўрсам эрди ногаҳон,
Ўлгай эрдим ваҳмдин, албатта, заҳрам ёрилиб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-103;

2. журъат, шижоат, жасорат:
Ичимда ишқдин юз барқу дам урмоққа заҳрам йўқ,
Уй ичра ўт солиб, ваҳ, мушкил эрмиш асрамоғлиғ дуд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-135;
Лек онинг сори боқарға заҳра йўқ,
Кўзга ул жониб назардин баҳра йўқ. *Лисонут-тайр,* 153-6.

**ЗАҲРЛИК** — заҳарли, ҳалок қилувчи:
Муни билмайки тутқан заҳрлиқ жом,
Килур ҳам заҳр ошомин саранжом. *Фарҳод ва Ширин,* 196.

**ЗАҲРНЎШ** — заҳар ичадиган; ≈ **айла-** — заҳар ичмоқ; қийинчилик тортмоқ:
Фалак жомидин онча заҳрнўш айлабмен, эй ҳамдам,

Ки майдин элни юбмен, соғару паймонадин доғи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-641.

**ЗАҲРАБ** — заҳарли сув:
Ва гар худ ичса сув ўрнида заҳроб,
Чаманда гул бутар, лавнида юз тоб. *Фарҳод ва Ширин,* 133.

**ЗАҲРОЛУД** — заҳар аралашган, заҳарли, заҳарланган:
Ул кўнгулгаким қаттиғ сўздин решдек бўлғай, аччиғ тил заҳролуд нешдек бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 125;
Захмларким чолди заҳролуд тийғинг жисмима,
Оғзин очиб ҳар бири, ҳолимға айлар заҳрханд.
*Хазойинул-маоний,* IVб-131.

**ЗАҲРХАНД** — аччиқ кулиш, захарханда масхара қилиб кулиш:
Топиб лаззатким, айларсен табассум,
Эрур ул заҳрханд, эрмас шакарханд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;
Қаҳқаҳа эрмаски тортарсен баланд,
Ким эрур ўз мотамингға заҳрханд. *Лисонут-тайр,* 32-7.

**ЗЕБ** — 1. безак, зийнат:
Ложуварди вусма бирла зеб берган қошларинг,
Жилвагар бўлған икки товус эрур гулзор аро.
*Хазойинул-маоний,* IIа-16;
Зеб аро оройиши бўстон киби,
Жилвада товуси Ҳиндустон киби. *Лисонут-тайр,* 41-7;
2. кўрк, ҳусн, чирой:
Одамининг зеби ҳимматдин эрур,
Нафснинг таъдиби ҳимматдин эрур. *Лисонут-тайр,* 131-4;
3. пардоз бериш, ўзини яхши кўрсатиш:
Кимса неча зеб-у тамаъдин йироқ,
Зимнида осойиш эрур яхшироқ. *Ҳайратул-аброр,* 99-10;
≈ **аҳли** — гўзаллар, ҳусндорлар:
Келди зеб аҳлиға раънолиғу ушшоққа сўз,
Ул бири чун кўпалакдур, бу бири парвона.
*Хазойинул-маоний,* IIа-321;
≈ **и алфоз** — сўзлар безаги:
балки қўйнида номаи саросар зеби алфоз ва гавҳари маоний... *Муншаот,* XIII-123;
≈ **и олам** — олам безаги, ҳусни:
То фасли баҳор зеби олам бўлғай,
Ул зеб ила боғ сабзу хуррам бўлғай. *Муншаот,* XIII-88;
≈ **и тожу тахт** — тожу тахт безаги:
Гавҳарким, шоҳларға зеби тожу тахт эрур.
*Маҳбубул-қулуб,* 162;
≈ **и торак** — дастор кулоҳ — қалпоқ безаги:
Халққа зеби торак айла ани,
Ўқуғонға муборак айла ани. *Сабъаи сайёр,* 209-24;
≈ **у зевар//зийнат//оройиш** — безак ва гўзаллик, ҳусн ва пардоз:
Тўнида андин ортуқ зебу зевар. *Маҳбубул-қулуб,* 16;
Эр кишига зебу зийнат — ҳикмату донишдурур.
*Маҳбубул-қулуб,* 139;
Зебу зийнат фузун бурундин кўп,
Айшу ишрат буруңғи кундин кўп. *Сабъаи сайёр,* 133-7;
... лозим кўрунди турк тили шарҳида бир неча варақка зебу-оройиш бермак. *Муҳокаматул-луғатайн,* 37;
≈ **у фар** — орасталик; безак-ҳашам:
Атласи гардун била минг зебу фар,
Турма тўни остида кўк астар. *Ҳайратул-аброр,* 57-11;

≈ **бер-** — севиб безатмоқ, ҳаддан ташқари кўнгил қўймоқ:
Алар ҳам бериб тахту тожиға зеб,
Жаҳондин едилар неча кун фиреб.
*Тарихи мулуки ажам,* 515;

≈ **топ-** — безалмоқ, зийнатланмоқ:
Холларининг нуқтасидин топти зеб ул турфа хат,
Гарчи хат узра бўлур бир нуқтау бўлмас нуқат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-287;

Чу Қовус маснад уза топти зеб,
Неча кун анга чарх берди фиреб. *Тарихи мулуки ажам,* 510;

≈ **тут-** — зеб топмоқ; безалмоқ, зийнатланмоқ:
... ва то саҳар гулистони қуёш сариғ гули била зеб тутар...
*Муншаот,* XIII-149.

**ЗЕБАНДА** — лойиқ, муносиб, ярашган:
Эй тожу сариру мулк зебанда санга,
Маъмур келиб толеъи фарханда санга. *Муншаот,* XIII-120;
Борсен сен борлиғ зебандаси,
Бирлику жабборлиғ арзандаси. *Лисонут-тайр,* 6-2.

**ЗЕБЛИҒ** — безатилган:
Сабза узра ясалди кошона,
Зеблиғ боргоҳу шомиёна. *Сабъаи сайёр,* 183-3.

**ЗЕБО** — 1. безакли, зийнатли, қимматбаҳо:
Бир ерга еттиларким, бир мутакаллиф уйда бир зебо тахт кўрунди. *Тарихи мулуки ажам,* XV-219;
Суманбарлар бори зебоу нозук,
Ҳунарварлар бағоят чусту чобук. *Фарҳод ва Ширин,* 38-25;

2. гўзал, ҳуснли, чиройли:
Келгил, эй рухсори зебо —
Кел бўлурмен ношикебо. *Мезонул-авзон,* 44;
Гарчи зебо гулшану дилкашдурур,
Кўзга сув бирла ҳавоси хушдурур. *Лисонут-тайр,* 115-1;

3. ярашиғли:
Хачиру тева барчаси зебо,
Барчанинг рахти атласу дебо. *Сабъаи сайёр,* 91-13;

4. маъшуқа, маҳбуба:
Ё раб, улким васл шоми ком олур зебосидин,
Тийра қилма айши кўзгусини субҳ анфосидин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-269;

≈ **лар** — 1. гўзалликлар, ажойиботлар:
махлуқот зеболари йўқлуқ хилватидин борлиқ саҳросида арбада оғоз қилмайдур эрдилар. *Вақфия,* 715;

2. юлдузлар:
Шом зеболари қилиб зоҳир,
Тун шабистонида бўлуб сойир. *Сабъаи сайёр,* 14-12;

≈ **арус** — келин, келинчак:
Чун саромад келди эрликда хурус,
Ҳақ анга берди неча зебо арус. *Лисонут-тайр,* 61-11;

≈ **йи тахт** — тахтга ярашган, шоҳ бўлишга муносиб:
Алар дағи зебойи тахт эрдилар
Тавонову фирузбахт эрдилар. *Садди Искандарий,* 251*а*15;

≈ **дейил-** — чиройли, маъноли гапирмоқ:
Бедиллиғидин телба кўнглин тилай борғанин бу ғазалда охирғача мусалсал айтилибдур ва зебо дейилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 212;

≈ **бўл-** — яхши, гўзал бўлмоқ, ярашмоқ:
Ки палос ичра этти чун дебо,
Ташласам ани бўлмағай зебо. *Сабъаи сайёр,* 96-4.

**ЗЕБОГУЙ** — нотиқ, гўзал сухан:

Қонли хуш каломи зебогўй,
Ким бу майдон элидин элтти гўй. *Сабъаи сайёр*, 22-7.

**ЗЕБОЛИК//ЗЕБОЛИҒ** — 1. гўзаллик, ҳусндорлик:
Лаҳза-лаҳза чунки ортар ул пари зеболиғи,
Дам-бадам афзун бўлур мажнун кўнгул шайдолиғи.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-350;
Сарвдек саркашлиқу раънолиғи,
Гул киби нозуклуку зеболиғи. *Лисонут-тайр*, 168-11;
2. ярашиғлиғ, мос:
... либос зеболиғин тиласанг бир ялангни буткар.
*Маҳбубул-қулуб*, 161;
Бу матлаъ... ғояти зеболиғда ва ниҳояти раънолигда воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис*, 134.

**ЗЕБОХУЙ** — хуш ахлоқ:
Дер эди: Эй рафиқи зебохўй,
Бўлма мендин бу сўзга посухжўй, *Сабъаи сайёр*, 167-9.

**ЗЕБОЧЕҲР** — хушрўй:
Шоҳ деди: «Эй рафиқи зебочеҳр,
Кўнглумиз боғида кўп экан меҳр. *Сабъаи сайёр*, 133-22.

**ЗЕВАР** — безак, зийнат:
Меҳнат тунидин фасона овар
Бу қиссаға бўйла тақти зевар. *Лайли ва Мажнун*, 67*а*11;
Зевар била шакли хўб бўлмас,
Ҳар қизки эрур ёмон лиқолиғ. *Маҳбубул-қулуб*, 142;
≈ **бер-** — безатмоқ:
Гулининг ҳар яфроғи бузулғон кўнглум равзасиға зевар берди. *Муншаот*, XIII-148.

**ЗЕР** — 1. ост, бирор нарсанинг таги:
Деди: К-эй ғофил гуруҳи бехабар,
Ҳолингиз ғафлат аро зеру забар. *Лисонут-тайр*, 21-8;
2. музикада энг ингичка овоз, нозик товуш:
≈ **у бам** — энг ингичка ва энг йўғон товуш.
Навоий айлади ҳижронда нолаю фарёд,
Хароб қилди ул оҳанги зеру бам бизни.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-624;
≈ **у забар** — остин-устун; нотинч, серғавғо:
Агар адл йўқ ошкору ниҳон,
Яқин бил ки зеру забардур жаҳон.
*Садди Искандарий*, 252*б*19;
≈ **и нигин** — узук таги; қарам, қўл ости; мансаб поғонаси:
Бировга ки мулк ўлса зери нигин,
Нигин бирла ул бўлса маснаднишин.
*Садди Искандарий*, 291*а*8;
≈ **у забар ўл-** — пасту баланд бўлмоқ, турли ҳолатларни бошидан кечирмоқ; оғир аҳволга тушмоқ, қаттиқ азобни бошдан кечирмоқ:
Ишқ ичра қони мен киби зеру забар ўлған,
Ҳар кимки йўқ андин батар ўлған, батар ўлған.
*Мезонул-авзон*, 32;
≈ **у забар қил-** — остин-устин қилмоқ; мағлуб қилмоқ, хору зор қилмоқ:
Ҳажринг сипоҳи зеру забар қилди мени,
Ғам кишвари ичра дарбадар қилди мени.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-773;
Ҳамоноки Чингиз топиб зафар,
Анинг мулкини қилди зеру забар.
*Садди Искандарий*, 258*б*10.

**ЗЕРДАСТ** — 1. тобе, муте, мағлуб, заиф:
Шаҳватпараст — нафсға зердаст. *Маҳбубул-қулуб,* 101;
Ҳунарда зердастинг барча олам,
Ҳунар йўққим, камолу фазл аро ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 130;
2. қарам, таслим бўлиш:
Ки андин етиб шавкатиға шикаст
Бўлур зердастиға ул зердаст. *Садди Искандарий,* 266а6.
**ЗЕРДАСТЛИК** — қарамлилик; мутелик, тобелик:
Саҳо сўзиким, саҳийға мужиби забардастлик ва сойил илгига мужиби зердастликдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-729.
**ЗЕҲН** — фаҳм, идрок, тезфаҳмлик:
Ва ўз шариф табъ ва латиф зеҳнларидин дағи агарчи ҳам форсий демакка қодир ва ҳам туркча айтмоққа моҳир эрди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130;
Лекин зеҳни барин қилиб ҳал,
Ул янглиғ ким набийи мурсал. *Лайли ва Мажнун,* 57б15.
**ЗЕҲНЛИК** — идрокли, тезфаҳм:
Аммо баъд, солим ва мавзун табълиғ назм аҳлиға ва матбуъ табъ ва мулойим зеҳнлик шеър хайлиға маъруз улким...
*Мезонул-авзон,* 3-4;
балки қобил фаҳм ва зеҳнлик шаҳзодалар бу шариф илмға иштиғол кўргузадур эрдилар. *Мезонул-авзон,* 71-72.
**ЗИ** — соҳиб, эга; ≈ **ҳаёт** — жонли, тирик:
Зи ҳаёт ўлмак учундир оқибат,
Бўйла таҳқиқ этти аҳли маърифат. *Лисонут-тайр,* 121-6.
**ЗИБҲ** — сўйиш, қурбон қилиш; ≈ **бўл-** — ўлдирилмоқ, сўйилмоқ:
Банокатий тарихида дебтурким, йигирми икки минг уй зибҳ бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;
≈ **қил-** — ўлдирмоқ, қурбон қилмоқ:
Ўзин хилватда зибҳ қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238.
**ЗИД(Д)** — қарши, қарама-қарши, акс, бир нарсанинг тескариси; муқобил, мухолиф:
Хўблар базмида жамъ ўлмоққа бор ул ой мужид,
Ҳуснин изҳор айламакка истар атрофида зид.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-119;
Ҳубоби гунбади ақл уйига зид,
Нечукким гунбади чархи мушаъбид. *Фарҳод ва Ширин,* 75;
≈ **тўрт зид** — бир-бирига қарама-қарши тўрт унсур (туфроқ, сув, ҳаво, ўт):
Сунъунг била тўрт зид мувофиқ,
Ҳукмунг била етти кўк мутобиқ. *Лайли ва Мажнун,* 52б10;
Нечукким тўрт уйига тўрт зид нуқсони шоеъдур,
Бешинчи уйи доғи ағёрдин ул навъ зоеъдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 164.
**ЗИДДАЙН** — қарама-қаршилик, икки муқобил элемент:
Ҳамиша то аносир тўрт зиддайн,
Қилур таркиби инсонни мувофиқ. *Муншаот,* XIII-144.
**ЗИЁ** — нур, ёруғлик; равшанлик:
Равшандурурки, меҳр юзунгдин олур сафо,
Йўқса не важҳ ила қамар андин топар зиё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-8;
Муршиди атвору қутби авлиё
Кўнглида шамъи ҳидоятдин зиё. *Лисонут-тайр,* 193-13.
≈ **тут-** — ёрутмоқ:
Раҳматингдин зиё тутуб ҳар шамъ,

Бир шабистонни ёрутуб ҳар шамъ. *Сабъаи сайёр,* 5-19.

**ЗИЁД** — ортиқ, кўп; ≈ **қил-** — орттирмоқ, кўпайтирмоқ:

... тарки жон айлаган бехонумон кўнгли ёди била ўз андуҳин зиёд қилур. *Мажолисун-нафоис,* 248.

**ЗИЁДА//ЗИЁДАТ** — ортиш, кўпайиш; ортиқ, кўп; ортиқча:

Чу таъриф эттилар ҳаддин зиёда,
Ҳавас қилди кўрарга шоҳзода. *Фарҳод ва Ширин,* 42;
Ҳам демакдин зиёда яхшилиғи
Яхшироқ олам аҳлидин қилиғи. *Сабъаи сайёр,* 134-25.

**ЗИЁЛИҒ** — нурли, ёруғ:

Ҳар неча қоронғу бўлса ҳужра,
Шамъ анда бўлур фузун зиёлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 142.

**ЗИЁН** — 1. зиён, зарар:

Булар жумласи чиёнлар, халойиққа еткурур зиёнлар. *Маҳбубул-қулуб,* 14-15;

Ва гар худ қасд қатлим эрди мақсуд,
Манга мундин зиён йўқтур, санга суд. *Фарҳод ва Ширин,* 142;

2. чиқим (фойда-киримнинг муқобили):

Авқотингни ул нимагаким боиста ва шоиста бўлмағай, қачон суд қила олғай улки, сармояни зиёнға бергай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-93;

≈ **қил-** — зарар келтирмоқ:

Хожа Абдуллоҳ они шаҳрдин узр қўлдики, сенинг сўзинг элга зиён қилур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**ЗИЁНЗАДА** — зиён кўрган, зарарланган:

Фосиқ ва хаммор зиёнзада ва зиёнкор. *Маҳбубул-қулуб,* 139.

**ЗИЁНКОР** — зиён етказувчи, зараркунанда:

Фосиқ ва хаммор зиёнзада ва зиёнкор. *Маҳбубул-қулуб,* 139.

**ЗИЁНКОРЛИҚ** — зиён етказувчилик, зараркунандалик:

Ростлиқ била савдо аларға зиёнкорлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-28.

**ЗИЁНБУД** — зиён-зарар:

Не навъ иш бирла топти дин иши суд,
Не ишдин охират топти зиёнбуд. *Фарҳод ва Ширин,* 214.

**ЗИЁРАТ** — бирон шахс, бирон мўътабар жойни бориб кўриш:

Ул сўрдики, не ишга келдинг? Дедиким, сенинг зиёратингға. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94;

Мавлоно Масиҳий... Макка зиёрати давлатиға мушарраф бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 28;

≈ **қил-** — кўрмоқ; зиёрат қилмоқ:

Халойиқ зиёрат қилурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91;
Шахс анга гари қилмаски, ани зиёрат қилғайлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-105.

**ЗИЁРАТГОҲ** — зиёрат жойи:

Бу қул бир неча кун зиёратгоҳда эрдимким, мирохур келгандурур. *Муншаот,* XV-112;

Кўрдумки, Хожалар табақаси Ҳирий зиёратгоҳиғаки, ул вақт шайх анда эрмишлар, кирибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-138.

**ЗИЁРАТГОҲЛИҚ** — зиёратгоҳли; табаррук киши бўлиш, обрў-эътиборли бўлиш:

Мавлоно Тоифий... зиёратгоҳлиқ бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 114.

**ЗИЁРЕЗ** — равшанлик:

Гаҳ Ясриб уза бу барқ иниб тез,

Зулматқа ашнъаси зиёрез. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 678.

**ЗИЁФАТ** — меҳмондорчилик, меҳмон кутиш:

Агарчи мизбони ани танимади, аммо чун бағоят важиҳ ва мутакаллим киши эрди, зиёфат қоидасини яхши маръий тутти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-222;

Кўргузуб юз туман латофат ила
Узатиб шоҳни зиёфат ила. *Сабъаи сайёр,* 175-9;

≈ **қил-** — меҳмон қилмоқ, қорнини тўйғизмоқ:

Шайх ул жамоатни зиёфат қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-75;

Ва ул добба Сулаймон алайҳис-саломға дедиким, сен махлуқотни зиёфат қиладур эрмишсен.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226.

**ЗИЖ** — астрономия жадвали:

Чу бахт ахтари саъд ўлмади не суд, эйким,
Сипеҳр зижини ҳал қилғали расад қилдинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-375;

≈ **и Кўрагоний** — Кўрагоний жадвали:

Билиб бу навъ илми осмоний,
Ки андин ёзди зижи Кўрагоний. *Фарҳод ва Ширин,* 213;

≈ **бит-** — астрономик жадвал тузмоқ:

Улуғбек Мирзо... андоқким, зиж битиди ва расад боғлади ва ҳоло анинг зижи арода шоеъдур.
*Мажолисун-нафоис,* 199.

**ЗИЙБОЛ** — иззатли, шарафли; муборак:

Бу ишга ҳадис ҳам эрур шоҳи ҳол,
Ким собит эрур кулли амрин зийбол.
*Хазойинул-маоний,* IVб-767.

**ЗИЙНАТ** — безак, безаниш:

То шафақнинг рангин сафҳаси қуёш муҳрасидин жило топқай — ул сафқа сунъ котиблари килкидин шоҳ мадҳи шоҳ байтлари била зевар ва зийнат топсун. *Муншаот,* XIII-141;

Хиттасида шаҳр ададдин фузун,
Ҳар бирининг зийнати ҳаддин фузун. *Ҳайратул-аброр,* 180-6;

≈ **айла-//бер-** — безамоқ:

Ва то ҳар гул чоғи сабо машшотаси раёҳин нав арусларн қулоғиға жола гавҳарлари била зийнат берур.
*Муншаот,* XIII-105;

Феруза тугма бирла нигорим бўйнида киш,
Ою тунга чарх жавҳаридин зийнат айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-257.

**ЗИЙНАТАФЗО** — безак берувчи, зийнатли этувчи:

... ва то сипеҳр эврулгай жаҳон аҳлиға инъомингиз ташрифи зийнатафзо бўлсун. *Муншаот,* XIII-112.

**ЗИЙНАТАФЗОЙЛИҚ** — зийнат этувчилик, безаклик, безатилганлик, чиройлилик:

Қилиб неча дапқур сафоройлиқ,
Кийимдин қилиб зийнатафзойлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1541.

**ЗИЙНАТЛИҚ** — безакли, безатилган:

Ҳирот дорус-салтанасининг равзаи эрам зийнатлиқ ва байтул-ҳарам манзалатлиқ балдаи фахирасининг шимол ҳаддидаким... *Вақфия,* 718.

**ЗИЙНАТСИЗ** — безаксиз, безатилмаган:

Жаҳон гулшани вафо гулидин зийнатсиздур...
*Маҳбубул-қулуб,* 113-114.

**ЗИЙНАТФИЗОЙ** — безатилган:

Бари рахти дебойи Чину Хитой
Жавоҳир бари узра зийнатфизой.
*Садди Искандарий,* 292б12.

**ЗИЙРАК** — ҳушёр, ақлли:
Даҳр боғи гулларида йўқ вафо, эй андалиб,
Зийрак эрсанг, тутмағил бу турфа бўстон бирла унс.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-127;
Аммо бағоят зийрак ва закий ва зоҳид ва муттақий киши эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**ЗИКР** — 1. номини тилга олиш, ёдлаш, хотирлаш, эслаш:
Бу тарихда ғаробат борким, тарихнинг ой ва кунининг зикридин йили ҳисоби «жумал қоидаси» била ҳосил бўлур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700;
Борур дам оғзида Фарҳод зикри,
Ичинда доғи ул ношод зикри. *Фарҳод ва Ширин,* 187;
2. суфийлар зикри, дарвишлар зикри; тасаввуф (суфизм) йўлидаги одамлар баланд овоз билан худонинг номини тилга олишлари:
Қувонди шайх зикри ҳалқасидин найласун мискин,
Алоло ичра кўрмайдур маломат кўйи авбошин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-283;
Зикр кўнгул била ҳақ ёди иштиғолидур ва тил била доғи ҳамул такаллум мақоли. *Маҳбубул-қулуб,* 84;
3. баён (этиш), шарҳлаш:
Ул сафар асбоби солиҳ аъмолдур ва ҳамида хисол ва анинг зикри иккинчи қисмда тафсил ва тартиб била рақамға келди. *Маҳбубул-қулуб,* 151;
≈ **и жаҳр** — ошкора баланд овоз билан тилга олиш:
Эй Навоий, ёр ёнинда малак маҳрам эмас,
Фақр одоби аро тажвиз қилма зикри жаҳр.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-145;
≈ **айт-** — худо номини тўхтовсиз такрорламоқ, эсламоқ:
Ҳақгўй қушнинг тамкин била зикр айтури қошида қарлуғочнинг бемалол янгшамоғи маломат келтирур.
*Маҳбубул-қулуб,* 116;
Туну кун айлабон онинг сўзин зикр,
Бузург Уммид бирла кўп қилиб фикр.
*Фарҳод ва Ширин,* 149;
≈ **бўл-** — тилга олинмоқ:
Яна қўшиқдурким, арғуштак усулида шоеъдур ва баъзи адвор кутубида ул усул зикр бўлубтур. *Мезонул-авзон,* 67;
≈ **қил-** — 1. тилга олмоқ, эсламоқ:
Ҳазрати Хожа Носириддин Убайдуллоҳдин ўзга кишини ул табаррук китобда зикр қилмадилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-139;
Айта ҳам олмасам сифотингни,
Қилғамен зикр тилга отингни. *Вақфия,* 715;
2. баён қилмоқ, ёзмоқ, тавсифламоқ:
... анга бир мактуб битиб, мундоқ зикр қилдиким, ҳар неча мисқим топарсен, йибаргилки, холис олтун қилиб йибарай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-144;
Андоқки, ул шариф китобнинг фиҳристида ул ҳазрат анинг кайфиятини шарҳ била зикр қилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-65.

**ЗИКРЛИК** — отлиқ, номлик, аталган, номланган; машҳур бўлган; **жамил зикрлик** — яхши ном қозонган:
Жамил зикрлик ўлғон жамолинг этти таманно,

Вусул фикрлик элга висолинг ўлди тавалло.
*Хазойинул-маоний,* IIб-8.

**ЗИЛ(Л)** — соя; ўринбосар:
Чатри иқболингиз қилиб олий
Шоҳи офоқ зилли иқболи. *Сабъаи сайёр,* 40-23;
Тавфидин улусқа зилли шоҳи,
Атрофи сипеҳр саждагоҳи.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 748;
≈ **и илоҳ//илоҳий//ҳақ** — худо сояси; худо ҳомийлиги; подшо:
Шаҳриёре бор эди шоҳларга шоҳ,
Олам аҳли бошида зилли илоҳ. *Лисонут-тайр,* 145-12;
Қилди шараф касбини шоҳ отидин,
Меҳр карам зилли илоҳ отидин. *Ҳайратул-аброр,* 197-6;
Зиҳи нозил мақоминг тахти шоҳи,
Тушуб тожинг уза зилли илоҳий. *Муншаот,* XIII-112;
Қора туфроққа тушти зиллуллоҳ,
Сояға тушти меҳр ҳам ногоҳ. *Сабъаи сайёр,* 189-19;
≈ **и иқбол** — бахт эгаси:
Чу Арман сори солди зилли иқбол,
Тилаб ул элни таҳқиқ айлади ҳол. *Фарҳод ва Ширин,* 208;
≈ **и рафъат** — меҳрибонлик сояси:
Ғам қуёшидин куюб эрдим Навоий, бўлмаса,
Зилли рафъат шаҳриёри додгустар бошима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-570;
≈ **и шафқат** — раҳмдиллик, шафқат ҳомийлиги:
султони бандапарварнинг сояи давлатин ва зилли шафқатин борча маҳзун бандалар ва мағбун сарафкандалар бошига поянда ва мустадом тутсун. *Муншаот,* XIII-151.

**ЗИЛЗИЛА** — ер қимирлаши:
Чекиб гурдлар наъраи ҳоила,
Ки солиб ер ажзосиға зилзила.
*Садди Искандарий,* 261а11;

Чу бўлди тун қаро тоғи нигунсор,
Нечукким зилзила бўлғанда куҳсор. *Фарҳод ва Ширин,* 44.

**ЗИЛЛАТ** — хорлик, тубанлик, пастлик:
Тахти иззат узра насб этса бировни даври чарх,
Азл куйиннинг ғубори зиллатиға арзимас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-228;

Манқулдурким, бани Исроил уламоси бир кун дедиларким, оё, ҳеч бандаға бир кун ўтгаймуким андин зиллати вужудқа келмагай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**ЗИЛОЛ** — тиниқ, тоза сув:
Бу сориғ рухсор уза ҳар сори ашким ўхшатур
Бир хазонлиғ боғ ичинда ҳар тараф равшан зилол.
*Хазойинул-маоний,* Iа-283;

... ва суйи Хизр чашмасининг зилоли. *Маҳбубул-қулуб,* 3;
≈ **қатраи зилоли ҳаёт** — пок ҳаёт томчиси:
Ҳаво демай қатраи зилоли ҳаёт
Гар йўқ риштаи каманди нажот. *Сабъаи сайёр,* 12-13;
≈ **и софий** — маъноли, нуктали гап:
Сиз айтар сўз зилоли бўлса софий,
Эрур бу иш анинг бирла мунофий.
*Фарҳод ва Ширин,* 145; қ. **ЗУЛОЛ.**

**ЗИЛҲИЖЖА** — арабий ойларнинг ўн иккинчисининг номи:
Мирзонинг муборак мизожлари сиҳҳат топиб, тахтиравон била зилҳижжа ойининг йигирми бешида душанба куни ташқари чиқтилар. *Муншаот,* XIII-113;

Уч юз ўттуз тўртда зилҳижжа ойида дунёдин ўтди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-95.

**ЗИММА** — масъулият, бурч, қарз;
Аммо эл зиммасида эрди ва ўн мингни элга кечти ва ўн мингни олди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-99.

**ЗИМН** — 1. ора, ўрта, ич; мақсад, истак, яширин мақсад:
Қайда таваққуфқа топиб иттисоф,
Зимнида ҳар ҳарф виқор ичра Қоф. *Ҳайратул-аброр*, 82-32;
2. орасида, ўртасида, ичида (*кўмакчи*):
Бевафодур бу қадимий давр уза бу эски тоқ,
Кўрсанг анда нўши ишрат, неши ғам зимнида, боқ.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-389;
Кўруб ул халқ бу арзи тазаллум,
Анинг зимнида бу ҳусни тахаллум. *Фарҳод ва Ширин*, 101;
Оз фурсатким, бу руқъалар жамъ бўлуб ва номалар йиғилиб эрдиларким, бу авроқ зимнида сабт бўлди.
*Муншаот*, XIII-87.

**ЗИМОН** — кафил, кафил бўлиш; кафиллик:
Чу шаҳ халқ ризқиға бўлмиш зимон,
Эрур ортуқ ўксук етурмак ёмон.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1508.
Чу бир дамға йўқтур кишига зимон,
Фалак зулмидин алъамон алъамон.
*Садди Искандарий*, 308*а*13.

**ЗИН** — эгар:
Писандида сайру шитоби дағи,
Қаторию зину рикоби дағи.
*Садди Искандарий*, 292*б*13.

**ЗИНА** — поя; нарвон; зинапоя:
Чарх уза зина анинг минбари,
Пояси ул ергаким Муштари. *Ҳайратул-аброр*, 181-12;
Магарким осмоннинг зинаси бўлди анга минбар
Ки анда чиққан ўз ғайрин гумон айлар адам воиз.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-304.

**ЗИНАЛИҒ** — поялик, зинапоялик:
Поя етти зиналиғ тахтингға, етти чарх ўлуб,
Тахт пўшунг зийнати тарсиъ ахтар бўлди тут.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-75.

**ЗИНАПОЯ** — зина:
Мавлоно Муин Воиз... муини мо қобилияти бисёр дошт, ин зинапояи чўпин ўро зоеъ сохт. *Мажолисун-нафоис*, 144.

**ЗИНДА** — тирик, барҳаёт, жонли; ≈ **пили** — баҳайбат фил каби зўр, улуғ:
Кўруб сармаст жоми ваҳдат они
Демишлар зинда пили ҳазрат они.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 705;
Шайхи Жом ул муршиди олий мақом,
Зинда пили мастдек айлаб хиром. *Лисонут-тайр*, 131-15.

**ЗИНДАГОНИЙ** — ҳаёт, умр, тириклик; **зулоли зиндагоний** — тириклик суви:
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким иноятномаеким, саводи зулматидин ҳижрон тиғи қотиллариға зулоли зиндагоний текургай. *Муншаот*, XIII-135;
**оби зиндагоний** — тириклик суви:
Зулматқа саводи гар нишони эрди,
Мазмун анга оби зиндагоний эрди. *Муншаот*, XIII-104;
**чашмаи зиндагоний** — ҳаёт булоғи:
Чу табъидин оқиб маоний суйи,

Келиб чашмаи зиндагоний суйи.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705.

**ЗИНДАГОНИЙЛИҒ** — тирик бўлиш, ҳаёт кечириш:

Ҳар қачон ул ҳолғаким ҳаёт ва зиндагонийлиғдин мақсуд улдурким, бу рутбадин ул мартаба бийикрак бўлғай.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ЗИНДАГОНЛИҒ** — тирик бўлиш, ҳаёт кечириш:

рафиқларинг яхшироғи улдурки, зиндагонлиғи ҳақ била бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-11.

**ЗИНДАДИЛ** — дили тоза, ичида кири йўқ, хушчақчақ:

Ул зиндадил ҳаёти абад васлдин топар,
Ким неши ғамни нўш деру дардни даво.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-8.

**ЗИНДИҚ** — динсиз, худосиз, мунофиқ:

Сен нечук ўзунгни мундоқ жунун ва бесаруполиққа солибсенки, сени тилаб сўрасалар, рай аҳли кофир ва зиндиқ била таъбир қилурлар? *Насойимул-муҳаббат,* XV-82.

Борди Юсуф, қолмади Қобус ҳам бўлмай адам,
Ичтилар жоми фано Сиддиқ ҳам, зиндиқ ҳам.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206.

**ЗИНДИҚА** — динсиз аёл:

Моний наққошнинг миллатиким зиндиқа эрди, анинг замонида шоеъ бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* 517;

Мужрими содиқ эрур узр била қобили файз,
Мўъжиби зиндиқа бўлмас мутажалли файёз.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-280.

**ЗИНДОН** — 1. қамоқхона:

Оқибат бир кун асаслар бордилар ва ани зиндондин банд била судраб чиқардилар. *Маҳбубул-қулуб,* 79;

Чу зиндондин қочти ул бенаво,
Нишоту фараҳ бирла тутти ҳаво. *Садди Искандарий,* 308*б*6;

2. қоронғилик; ғам, қайғу:

Кўнглума ҳажрингда жаннат гулшани зиндон эрур,
Кўзума сенсиз гулафшон боғи хорафшон эрур.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-103;

Деди йўл аҳлиға зиндондур жаҳон,
Негаким матлуби кўздиндур ниҳон. *Лисонут-тайр,* 125-2;

≈ **аҳли** — маҳбуслар:

Зиндон аҳли туш кўруб, бир-бирига айтсалар эрди, таъбир қилур эрди ва ҳеч тахаллуф қилмағандин зиндон аҳли мутаажжиб бўлур эрдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202.

**ЗИНДОНИ** — қамалган, маҳбус:

Чин деб келса, они эмди
Айлай кўксумда зиндони. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-642.

**ЗИНҲОР** — 1. зинҳор, асло, таъкид, огоҳлантириш:

Ҳар қачон бировни топсангки, бизоатинг анинг илкида бўлғай ва дардингға анинг доруси мувофиқ, зинҳор этакин иликдин берма ва берк тут. *Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

Сиз бу ғурбатда турмангиз зинҳор,
Мени истаб югурмангиз зинҳор. *Сабъаи сайёр,* 84-16;

2. ҳаргиз, ҳеч (кесими бўлишсизлик гапларда):

Навоий, дайр аро кир, гар фано жоми тилар кўнглунг,
Риёдур хонақаҳ аҳлида, борма зинҳор анда.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-44;

3. илтижо, илтимос, ялиниб сўраш:

Ясарда дайри фано даргоҳида қабримни,

Борисига будурур илтимосу зинҳорим.

*Хазойинул-маоний*, IIб-405;

4. эҳтиёт бўлиш, огоҳ бўлиш:

Бодан васлин ғанимат тут, Навоий, зинҳор,
Ким не қонларким, бу гулгун сувни истаб, ютмадинг.

*Хазойинул-маоний*, IVб-358;

≈ **-зинҳор** — аҳамият бермоқ:

Чекибтур саъй этиб бисёр-бисёр,
Юдик боштин оёқ зинҳор-зинҳор. *Фарҳод ва Ширин*, 193.

**ЗИР** — навонинг бир хили (музика пардаларидан бири):

Зуҳра йўлида наво тузуб зир,
Мутриблардек бўлуб миёнгир. *Лайли ва Мажнун*, 65а15.

**ЗИРИҲ** I — зирак, сирға:

То қулоғингга зириҳ солдингу қошингга гириҳ,
Хаста кўнглумдадурур юз гириҳ андоқ зириҳ.

*Хазойинул-маоний*, IVб-529.

**ЗИРИҲ//ЗИРҲ** II — совут, темир куйлак, уруш кийими:

Тийрборони балодин чун таним бўлмиш зириҳ
Йўқ, Навоий, эмди андин ғам тани урёнима.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-309;

Зириҳни не қилай, хафтонни найлай
Ўқу ёни нетай, қалқонни найлай? *Фарҳод ва Ширин*, 209;
Уч юз олтмиш олти лаъбу гириҳ,
Ўтуб ким синон учи кўрмай зириҳ.

*Садди Искандарий*, 262б13;

≈ **узра зириҳ** — занжир, жингила-жингила:

Сунбули зулфи гириҳ узра гириҳ,
Қайси гириҳ ким зириҳ узра зириҳ. *Ҳайратул-аброр*, 115-3.

**ЗИРИҲГАРЛИК** — зириҳ ишлаб чиқарувчилик, совут ясовчилик:

Яна бир муъжизи бу эрди ким, зириҳгарлигига ҳожати ифрор (афзор) йўқ эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-222.

**ЗИРИҲПУШ** — зириҳ кийган (жангчи):

Деди Хисрав: сен этсанг ани беҳуш,
Қамингаҳда қўяй мен юз зириҳпўш.

*Фарҳод ва Ширин*, 149-39.

**ЗИРНИХ** — олтингугурт:

Сафратда нечаки қилса тавбих,
Олтун била тенг бўлурму зирних. *Лайли ва Мажнун*, 95а16.

**ЗИРОАТ** — 1. экин экиш, деҳқончилик:

Яна ул эрдиким, чун ул ҳазрат ҳукми жиҳатидин ва таклифи сабабидин маош мазрааси ёбис қолмасун деб, бирор нима зироатқа иштигол кўргуздум. *Вақфия*, 718;
Зулм риштасин узувчи ва авқоф бузуғин тузгувчи ва зироат касратида саъй кўргузгувчи. *Маҳбубул-қулуб*, 15-16;

2. экин:

Бир кун уюқлаб уйғангач кўрдиким, қўйи биров зироатига кирибтур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-98;

**дахлу зироат** — экин, деҳқончилик иши:

Дахлу зироат била ул турфа наҳр,
Мазраъини кент қилиб балки шаҳр. *Ҳайратул-аброр*, 185-3.

**ЗИРОАТЛИҒ** — серҳосил:

Юсуф алайҳис-салом айттиким, семиз қўйлар, тоза хўшалар тўқлуқ ва зироатлиғ йилға далилдур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-203.

**ЗИЪФ//ЗЕЪФ** — ортиқчаси, ортиғи; икки баробар, икки ҳисса:

Неким арз этса нобуду зиёндин,
Олиб зиъфини, хушнуд ўлсун ондин. *Фарҳод ва Ширин*, 210.

**ЗИСТ** — ҳаёт, тириклик; ≈ **қил-** — яшамоқ, тирикчилик қилмоқ:
Невчунки, ҳаргиз нафсим муроди била зист қилмайдурмен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

**ЗИФОФ** — тўй, никоҳ:
Зифоф кечаси асҳобға буюрдиларки...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**ЗИШТ** — хунук, ёмон:
Зишт эрса гар элдин етурур раҳмат анга,
Хўб эрса гар элга кўргузур, лаънат анга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-742;

Бу ишқ гар ўлса зишт ё хўб,
Айларлар улус бу ҳайға мансуб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 725.

**ЗИҲ** — пайдан қилинган тор; камоннинг ипи:
Қош ёсиға дедим чилла керак риштаи жон,
Бу кўзумга, не ажаб, бор эса ҳар гўшада зиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-529;

Эрур одамга монанду мусобиҳ,
Илигида темурдин ё қилиб зиҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 79;
≈ **от-** — камондан отмоқ; офарин ўқимоқ, таҳсин айтмоқ:
Дебон турки фалак отқанда зиҳлар,
Таваҳҳум торидин очиб гириҳлар. *Фарҳод ва Ширин,* 36.

**ЗИҲИ** I — 1. гўзал, ёқимли, кўнгилга матлуб:
Зиҳи висолингга толиб, топуб ўзин матлуб,
Муҳаббатдин отингни ҳабиб атаб маҳбуб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-60;

Зиҳи руқъанг ҳаётимға васила,
Кўнгул захмиға марҳамлиғ фатила. *Муншаот,* XIII-144;
Айириб ўзи бирла бўлди равон
Зиҳи ҳам сипаҳдору ҳам паҳлавон.
*Садди Искандарий,* 260б6;

2. яхши, қандай яхши; офарин:
Сўзунгни хони нубувватқа тенгри туз ясади,
Зиҳи камоли малоҳат, зиҳи каломи малиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-105.

**ЗИҲИ** II — худди ўзи, жуда, энг; ≈ **и ғофил** — ғофил, ғафлатда қолган киши:
Ажал гар сўнгғи дам бўлса, бу дам коминг Хизир умри,
Бу номаълум мовъидқа бино қўйған зиҳи ғофил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-377;
≈ **ғабоват** — қандай аҳмоқлик; ≈ **шақоват** — қандай бахтсизлик, бадбахтлик:
Ва филҳақиқат, жоҳилликдин бесаодатлиқроқ не нима бор? Улки ўзин беганғай зиҳи ғабоват ва улки ўз сўзин беганғай зиҳи шақоват! *Маҳбубул-қулуб,* 100.

**ЗИҲОФ** — арузда бир баҳр (вазн)нинг жузвларида бўладиган ўзгариш (узун ўқилиши лозим бўлган унлини вазн заруратига кўра қисқа ўқилиши):
Анинг шарҳи будурки, ул девонда ҳар ғазал бошида ул ғазал не баҳрда ва не вазнда эрканин ва аркониға қайси зиҳоф кириб, не навъ тағайюр топқонин битгайлар.
*Мезонул-авзон,* 5.

**ЗИҲОФОТ** — зиҳофлар:
«Ҳазаж» баҳрида «ахраб» зиҳофотида ўтган яна уч рубоийким, ҳар мисраъ ўзга вазнда эрдики, бу ҳам ўн икки вазн бўлур, бу шажарада жамъдур. *Мезонул-авзон,* 38.

**ЗОБИТА** — қонун-қоида, низомнома:
Ғараз бу мақолотдин ва мақсуд бу муқаддимотдин бу эрди-

ким, чун турк алфози билаким назм воқеъ бўлубтур, анга зобитае ва қонуне йўқ эркандур. *Мезонул-авзон,* 71; Ва бу назмларнинг асли ва зобитаси аруз баҳур ва авзониға мавқуфдур. *Мезонул-авзон,* 7.

**ЗОВИЯ** — 1. бурчак; уй бурчаги:

Ҳамул оқшом Шайхнинг зовияси эшигига борди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172; бир кун ўз зовиясида ўлтуруб эрдики, кўнглида ташқари чиқмоқ хутур қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124;

2. чет жой, шаҳардан узоқ овлоқ жой:

Табризда ул зовиядаки сокин эрмишлар, хилвате эрмишки, кеча анда бўлур эрмишларки, ўзларидин ўзга киши анда етмас эмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-180;

≈ **и хок** — ер юзи, дунё:

Шахслари зовияи хок уза,
Сайрлари гулшани афлок уза. *Ҳайратул-аброр,* 82-83.

**ЗОД I** — озиқ-овқат; дастмоя; руҳий озиқ:

Оламға видоъ эттим, оч ул юзни дамеким,
Зоди абад элтай чу борған била бордим.
*Хазойинул-маоний,* Ia-303;

≈ **и роҳ** — 1. йўл озиғи, сафар асбоби:

Мақсуд чу шоҳи динпаноҳ ўлди манга,
Уқбо сори ҳар не зоди роҳ ўлди манга.
*Вақфия,* XIII-169;

2. руҳий озиқ:

Бўйла водий қатъида бу иштибоҳ,
Ғамни этмишлар эранлар зоди роҳ. *Лисонут-тайр,* 123-13.

**ЗОД II** — бола, фарзанд, авлод:

Булар ким анинг зоду пайвандидур,
Бари бизга фарзанд фарзандидур.
*Садди Искандарий,* 325б1;

Ё ҳинд нажоду ҳиндуви зод
Ким қасрларини қилди обод. *Лайли ва Мажнун,* 50б10;

≈ **и иффат** — поклик боиси:

Яна зоди иффат маобингни ҳам,
Шабистон аро офтобингни ҳам.
*Садди Искандарий,* 277б19;

≈ **и шакаррез** — ширин забон, ёқимли фарзанд:

Киши мундоқ бўла олмай гуҳаррез,
Магар ул ҳиндуйи зоди шакаррез. *Фарҳод ва Ширин,* 14.

**ЗОДА** — зода, фарзанд:

Табъингға фақр нуктаси гар зода бўлмаса,
Бўлғон недур халифаи даврон санга халаф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-307;

Зода муриду отани пир бил,
Ҳар ишда ҳукмиға таъсир бил. *Ҳайратул-аброр,* 191-3;

≈ **сидин зода** — фарзандига фарзанд:

Зодасидин зода бўлуб беадад
Зодаға ҳам волид ўлуб ҳам валад. *Ҳайратул-аброр,* 33-9;

≈ **и табъ** — кўнгилли, қобилиятли, хушфаҳм, фаросатли:

Неча зодаи табъ эрур ноparticлисанд,
Кишининг ўз оллида бор аржманд.
*Садди Искандарий,* 323б17;

Ва мубтадийға яна одатдурким, табъидин ул нима бош урса, чун ўз зодаи табъи ўзига маҳбуб эканга мажбулдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 10.

**ЗОДСИЗЛИК** — озиқ-овқатсизлик, нарсасизлик, емишсизлик:

Гар фано даштиға киргунгдур сув худ кўз ёши бас,
Лекин аввал зодсизлиқ зодини омода эт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-92.

**ЗОИД** — ортиқ, кераксиз, ортиқча:
Зоил айлар нуқтаи зоид мисол,
Юз туман кўз мардумин бир турфа ҳол. *Лисонут-тайр,* 93-2;
≈ **қил-** — қўшмоқ, орттирмоқ:
Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг ҳумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайъға зоид қилурлар. *Мезонул-авзон,* XIV-117.

**ЗОИДА** — зиёда:
Скандарга чун етти бу фоида,
Савол этмади нуктаи зоида.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1429.

**ЗОИЛ (ЗОЙИЛ)** — йўқ бўлувчи, йўқолувчи, фоний, сўнувчи; ≈ **айла-// қил-** — йўқотмоқ, бартараф қилмоқ:
Анингдек саҳмноку ўйла ҳойил,
Ки айлаб кўргувчи ҳушини зойил. *Муншаот,* XIII-97;
Хатосин зоил қилур, улки эътироф сари қайтгай.
*Маҳбубул-қулуб,* 143-144;
≈ **бўл-//ўл-** — йўқолмоқ, йўқ бўлмоқ, ўчмоқ, сўнмоқ:
Ногоҳ анга кашфе воқеъ бўлубтурки, ақли зойил бўлубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-109;
Анингдек бехабар ўлдум ўзумдин,
Ки зойил бўлди нур икки кўзумдин. *Муншаот,* XIII-147;
Кўнгул бўлғай хаёлингға мойил,
Кўзум ҳам ўлди ҳуснингға зойил. *Мезонул-авзон,* 50;
≈ **эт-** — йўқ қилмоқ:
Ҳайрат этти зойил андин ақлу ҳуш,
Дарди ҳолин дер киши бўлди хамуш. *Лисонут-тайр,* 203-4.

**ЗОИР** — зиёрат(чи):
Беишқ кўрунмай анда кўзга
Ҳар ён зоир малакдин ўзга. *Лайли ва Мажнун,* 97а10;
Хайли малак қуббасининг зоири
Ўйлаки сарв узра чаман тоири. *Ҳайратул-аброр,* 182-3.

**ЗОЙИЪ/ЗОЙЕЪ/ЗОЕЪ** — йўқолган, йўқ бўлган, зарар, зиён: бекорга кетиш, беҳуда:
Ўртанур ишқида парвона, чекар ун булбул,
Ул гули шамъ жабин ишқида менмен зойиъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-310;
≈ **бўл-//ўл-** — йўқолмоқ, бекорга кетмоқ:
беш йилдин сўнгра бани Исроилға тоун заҳмати воқеъ бўлуб кўп халқ зоеъ бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;
Кўнгул саҳифасидин рафъ қил хавотирни,
Ки сафҳа зойиъ ўлур чун чибин қилур манқут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284;
≈ **қил-//эт-** — йўқотмоқ, нобуд қилмоқ, беҳуда кеткизмоқ:
Басо қобилки, яхшилардин айрилди, ёмонлар суҳбати ани зойиъ қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 158;
Кўнглига ўттики, анинг рўзгорин зойиъ қилдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-92;
≈ **кечур-** — беҳуда ўтказмоқ:
Зулфунгу юзунг фироқинда туман ҳасрат била,
Ҳайфким, зойиъ кечурдум мунча солу моҳни.
*Хазойинул-маоний,* IIб-661.

**ЗОК** — чарм қорайтириш учун ишлатиладиган бўёқ:
Эй Навоий, шоми ғамдин айру йўқтур субҳи васл,

Оқ эрур, лекин қарортур ҳар нени ранг этса зок.
*Хазойинул-маоний,* Iб-342.

**ЗОКИР** — зикр айтувчи, ҳамд-сано айтувчи, ибодатга машғул бўлувчи:
Мен қушедурмен — Қўҳистон манзилим,
Онда тенгри ҳамдиға зокир тилим. *Лисонут-тайр,* 47-3;
Кўнгул машҳудиға чун бўлди восил бўлса бўлсун тил,
Агар қойил самад бирла вагар зокир санам бирла.
*Хазойинул-маоний,* Iб-541.

**ЗОЛ I** — араб алифбесида з ҳарфининг номи:
Нечукким бўлса дил лафзиға нуқта «зол» бўлур ҳосил,
Мазаллат икки айрилған кўнгулга етти холингдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-255.

**ЗОЛ II** — 1. қария (кампир, чол):
Қатъ этиб йўлни яёқ атфол ҳам,
Ҳар тараф икки букилган зол ҳам. *Лисонут-тайр,* 56-9;
≈ **и маккора** — маккор кампир:
Золи маккора, балки Фарҳодкуши хунхора.
*Фарҳод ва Ширин,* 185;
≈ **и офоқ** — осмон:
Бу эрмиш расм бермак золи офоқ,
Чу масмум ўлди, андин сўнгра тарёқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 166;
≈ **и хирад** — қарилик, ақли, ақлли чол, пир:
Дайр пирию манга муғбачалар,
Панжа урса юзига золи хирад. *Хазойинул-маоний,* IIб-125;
≈ **и чарх//чарх золи** — 1. фалак:
Бу навъ умид ила ки ногоҳ
Бўлса санга золи чарх кинхоҳ. *Лайли ва Мажнун,* 90б16;
Раз қизидин, соқиё, бир дам мени шод айлаким,
Чарх золи ғуссаси кўнглумни ғамгин айламиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-271;
2. бир кечалик ой, ҳилол:
Ул ҳамлда хам қилиб қадин ҳам
Ул навъки золи чархи қадхам. *Лайли ва Мажнун,* 67а4.

**ЗОЛ III** — 1. адашган, гумроҳ, йўлдан озган:
Рўзи ортуқ бўлмағин ҳар кимки билгай чархдин,
Зол янглиғдурки розиқ чархини қилғай хитоб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-46;
2. ёмонликка йўлловчи:
Бу Лайли эди недур хаёлинг,
Эрмас эди ҳийла пеша золинг. *Лайли ва Мажнун,* 91б13.

**ЗОЛИКА** — бу; **ғайри золика** — ва бундан бошқалар:
... ва қозон ва аёқ ва табақ ва пиёла ва қашуқ ва ғайри золика керак бўлса тартиб қилиб бергай. *Вақфия,* 721.

**ЗОЛИМ** — зулм қилувчи, ситамгар, жабр қилувчи, адолатсиз:
Қишвари ишқ ичра золим шаҳдур ул султони ҳусн,
Ким кўнгуллар мулкидин жон нақдини олди хирож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-98;
Фосиқдин хаё тилама, золимдин вафо тилама.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;
≈ **табъ** — золим табиатли:
Доро ибн Доробни Дороб чун валиаҳд қилиб эрди, отаси ўрниға подшоҳ эрди, зулмидин улуғ эл озурда бўлдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 512.

**ЗОЛИМВАШ** — золимсимон, золим каби:
Ким не бўлғай бу қиссаға чора?
Деди золимваши ситамкора. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1074.

**ЗОЛИМЛИҚ** — зулм қилувчилик, адолатсизлик:
Мазлумлиқ ибтилосида бўлған яхшироқким золимлиқ балосида. *Маҳбубул-қулуб,* 124.

**ЗОМИН** — бировнинг кафиллигини олувчи, кафил:
Зулф аро иста Навоий кўнглин элдин истама,
Телбани банд ичра зоминға киши топшурмамиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-269;
Улки ваҳш ва тайр ризқиға зоминдур санга еткурмагайму.
*Маҳбубул-қулуб,* 72;
≈ **ўл-** — кафил бўлмоқ:
Буким жоним ўлумдин эмин ўлди,
Сизинг алтофу эҳсон зомин ўлди. *Фарҳод ва Ширин,* 181;
≈ **тила-** — кафиллик тиламоқ:
Подшоҳ ани ёзғурғонда андин итлоқиға зомин тилагандур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 707.

**ЗОНУ-БАЗОНУ** — 1. тиззама-тизза, жуда яқин:
Ки эй етти иқлим бонуси сен,
Хирад шахси зону-базонуси сен.
*Садди Искандарий,* 318а19;
Мақомин ёнида кўргузди Бону,
Келиб ўлтурди ул зону-базону. *Фарҳод ва Ширин,* 130;
2. яқин улфат:
Бари парда аҳлиға бону эди
Ки шаҳ бирла зону-базону эди. *Садди Искандарий,* 298а14.

**ЗОР** — 1. фарёд, йиғи, фиғон, оҳ:
Токим назаримда шаҳсуворим йўқтур,
Ҳижронида жуз нолау зорим йўқтур. *Муншаот,* XIII-110;
Ҳажрингда қону ғуссадур ичмак-емакларим
Ишрат суруди нолаи зор айламакларим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-411;
2. йиғловчи, фарёд чекувчи, фиғон тортувчи:
Ҳайҳотким, биров ғамидин зормен яна,
Фарёдким, балоға гирифтормен яна. *Мезонул-авзон,* 49;
3. ғамгин, дардли, ҳасратли, бечора, ожиз, нотавон, эзилган:
Манга кўнгул ҳажринг аро зордур, эй рашки пари,
Юзунгни кўргизгилу, айла ғуссадин жонин бари.
*Мезонул-авзон,* XIV-161;
4. бечора, кучсиз, муҳтож, хор:
Қайда билгаймен висол аҳли нишоту айшини,
Менки зору мубталойи дарди ҳижронмен букун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-518;
Недур аҳволинг, эй зори ғарибим,
Висолим давлатидин бенасибим. *Фарҳод ва Ширин,* 172;
≈ **и бебизоат** — ожиз, бечора, камбағал:
Қилма навмид анинг шафоатидин,
Ким мени зори бебизоатни. *Вақфия,* 715;
≈ **у залил** — хору хаста:
Солиб дашт аро нотавону алил,
Олур хаста жонини зору залил.
*Садди Искандарий,* 315б11;
≈ **и маҳзун** — ғамгин фиғон:
Қулоғиға етишти бир ҳазин ун,
Ки лаҳн айлар эди бир зори маҳзун. *Фарҳод ва Ширин,* 196;
≈ **бўл-//ўл-** — ожиз, нотавон бўлмоқ, ғамгин бўлмоқ; дард, ҳасрат чекмоқ:
Агар бу фироқ ўтиға зор бўлғанға ул савод зулматидин оби ҳаёт зулоли келмаса эрди, ул ўтға не нима таскин бергай эрди. *Муншаот,* XIII-137;

Не балолиғ ҳажр эрурким, зор ўлмишам,
Келки, ул кўз ҳажрида бемор ўлмишам.

*Мезонул-авзон,* 64;

≈ **йиғла-** — қаттиқ йиғламоқ, ҳўнграб-ҳўнграб йиғламоқ:

Ул кунки, бу рухсат иши сурат боғлади ғариб кун эрдиким, подшоҳ зор йиғлайдур эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ **зор йиғла-** — аччиқ, куюниб ва ўта даражада йиғламоқ, эзилиб йиғламоқ:

... ва алар худ зор-зор йиғлайдурлар эрдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ **қил-** — ожиз, нотавон қилмоқ, ғамгин, паришон аҳволга солмоқ:

Ишқи мани зор қилди олам аро. *Мезонул-авзон,* 47;
Ғаминг мани қилди зор. *Мезонул-авзон,* 53.

**ЗОРИБ** — урувчи:

Анинг хосияти буким муҳориб,
Агар бу тиғ бирла бўлса зориб. *Фарҳод ва Ширин,* 73.

**ЗОРЛИҒ** — бечоралик, хорлик, муҳтожлик:

Гар зорлиғ ўлтурса Навоийни, дам урмас,
Чун қилмади кўнглунгга асар нолаи зори.

*Хазойинул-маоний,* IVб-630;

Ва танбур пардадаги фитнадин ҳалок этар ва оқибат пардасин чок этар ва чанг зорлиғ била бўғзин тортар.

*Маҳбубул-қулуб,* 36.

**ЗОТ** — 1. асл, ўзлик, моҳият:

ва зотларида башарият ғолиб эркан жиҳатдин мухталиф адён ва милал ароға тушти.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

Шайхзода Туроний... зотида қабулият кўпдур.

*Мажолисун-нафоис,* 153;

2. оллоҳ:

Аҳли кулл ҳайратда зотинг бобида,
Зот йўқ ҳар бир сифотинг бобида. *Лисонут-тайр,* 202-3;

3. жисм, гавда:

Зоти бемадоро, димоғи пўлод ва кўнгли хоро.

*Маҳбубул-қулуб,* 32;

4. шахс, улуғ зот:

Эй мусаллам санга ҳар яхши сифот,
Бу сифотинг била йўқ сен киби зот.

*Хазойинул-маоний,* IVб-93;

Ҳақдин ўзга гар эрур ҳар навъ зот,
Филмасал ичкан эса обиҳаёт. *Лисонут-тайр,* 176-14;

5. инсон табиати, шахсият:

Аммо адаб ва ҳилм ва тавозуъ ва ҳаё зотлариға анингдек ғолиб эрмишким... *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;

Кишики топса фано кўраси ўтиға гузор,
Агарчи зотида юз навъ қалбу ғашлиқ бор.

*Маҳбубул-қулуб,* 104;

6. келиб чиқиш, насл-насаб:

Зотингға Хизр умридин осор ўлсун,
Умрунгға абад фурсати миқдор ўлсун. *Муншаот,* XIII-119;

≈ **е** — бир зот, улуғ зот:

Ажаб фархунда зоте сенки, Одам
Мубоҳот айлагай сендек ўғулдин.

*Хазойинул-маоний,* IVа-247;

≈ **и башар** — башарият; ≈ **и малак** — асли малак:

Зоти башар лек сифоти малак,

Балки сифоти била зоти малак. *Ҳайратул-аброр,* 186-12;
≈ **и покий** — зоти пок; худо сифати:
Бу номаға нусха зоти покий,
Тенгри сўзидин улусқа хокий. *Лайли ва Мажнун,* 64*а*21;
≈ **ул-буруж** — бир неча буржли 8-фалак (қуёш, ой, юлдузлар, буржлардан иборат):
Буржиға бу етти фалакдин уруж
Балки анинг бобида зотул-буруж. *Ҳайратул-аброр,* 50-27.

**ЗОТИЙ** — табиий, туғма, шахсий:
Яна бири зотий бетакаллуфлуққким, филвоқеъ алар қошида ипак била палос орасида тафовут бўлмағай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527-528;
Мавлоно Ҳамидиддин... инсонияти зотий ва дарвешвашлиги жибиллий воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 146;
Чу кўрди мумкин эрмас тарки одат,
Ки зотийдур шақоват ё саодат. *Фарҳод ва Ширин,* 25.

**ЗОХИР** — тўлқинли, мавжли; кўтарилган, ҳаяжонли:
Келиб кўнгли анингдек баҳри зохир,
Ки анда зохир аввал то ба охир. *Фарҳод ва Ширин.* 84.

**ЗОЯНДА** — туғилувчи, туғувчи, кўпаювчи; ≈ **бўл-//ўл-** — туғилмоқ, пайдо бўлмоқ, кўпаймоқ:
Покдоман зуафодин неки зоянда бўлур,
Руҳпарвардурур, жонбахш зиҳи хилқати пок.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-700;
ва ҳалол луқма бу ишда куллийдурки, андин файз ва маърифат зоянда бўлур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68;
Яна ёқуту лаъли тобанда
Барча хородин ўлди зоянда. *Сабъаи сайёр,* 41-13.

**ЗОҒ** — 1. қарға:
Хатту холи нуқтаси юз чоклик кўнглумдадур,
Бир қафасда турфадур, ваҳ-ваҳ, кўрунг тутиб зоғ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-316;
2. қаролик, қоронғилик:
Чунки хуршиди сандали боғи,
Қупуб очти қанот тун зоғи. *Сабъаи сайёр,* 158-15.

**ЗОҲИД** — 1. тарки дунё қилиб, тоат-ибодатга берилган диндор, тақводор:
Зоҳидки, улусқа қилғай иршод,
Солсанг томуғ ичра кимга ирод. *Лайли ва Мажнун,* 53*а*14;
Зоҳидлар суратида, эгнида хирқа ва китфида сажжода ва бир гўшада ўлтурди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-125;
2. парҳезчи, ўзини кўп нарсада чекловчи:
Аммо бағоят зийрак ва закий ва зоҳид ва муттақий киши эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156;
≈ **аҳли** — шайхлар, тақводорлар:
Зоҳид аҳлидин ибодат анда кўп,
Жавҳари тақвою тоат анда кўп. *Лисонут-тайр,* 145-3;
≈ **и заркпараст** — ўзини зоҳид қилиб кўрсатувчи ҳийлагар, риёкор:
Ҳақ раҳмати умиди била тун-кун маст,
Кўп ортуғроқки, зоҳиди заркпараст. *Маҳбубул-қулуб,* 62.

**ЗОҲИДВАШ** — зоҳид табиатли, зоҳидга ўхшаш:
Муқрийки эрур покраву зоҳидваш,
Алҳони хушу ҳусни адоси дилкаш. *Маҳбубул-қулуб,* 34.

**ЗОҲИР** I — ёруғ, яркироқ, порлоқ:
Муфтийи фақиҳе керак мутадаййин ва олиме керак мўъмин

ислом илмида моҳир ва диёнат нури жабинида зоҳир.
*Муншаот*, XIII-18.

**ЗОҲИР** II — 1. кўриниб турган, очиқ-ошкора, аён:
Ул оғиз пайдо эмастур нуқтаи айтилмайин,
Бил доғи зоҳир эмас борикбинлиқ қилмайин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-663;
Жабинида муҳаббат дарди зоҳир
Узори узра ғурбат гарди зоҳир. *Фарҳод ва Ширин*, 113;
2. ташқи кўриниш, бирор нарсанинг сирти, таши:
Восил ўлди нафасинг руҳини англаб ориф,
Шаръ тузди, чу анинг зоҳирини билди фақиҳ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-525;
Агар зоҳирида ботин ихфоси учун кўрунса ғашлиқ...
*Маҳбубул-қулуб*, 63;

≈ **илми//улуми** — маълум фан, мавжуд фанлар:
Мавлоно Ҳусайн Хоразмий Хожа Абулвафонинг зоҳир илмида шогирди эрди. *Мажолисун-нафоис*, 9;
Ва дебтурки, чун манга ботин аҳволидин хабар бўлди ва зоҳир улумини хўд вофир касб қилиб эрдим.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-154;

≈ **бўл-//ўл-** — кўринмоқ, маълум бўлмоқ, билинмоқ:
Сен эдинг кўнглум аро, ҳар неча чок эттим кўнгул,
Ғунчадекким, ҳар қаён очилди зоҳир бўлди гул.
*Хазойинул-маоний*, IVа-205;
Бари илму камол аро моҳир,
Зотидин юз камол ўлуб зоҳир. *Сабъаи сайёр*, 80-12;

≈ **эт-** — кўрсатмоқ, билдирмоқ, ошкора қилмоқ:
Юзи даврида қиронму зоҳир этмиш ул пари,
Ё қуёш бирла қирон айлаб турур юз муштари.
*Хазойинул-маоний*, IIа-333;
Зоҳир этти хаёли суратгар
Фикрат уйида гуна-гуна сувар. *Сабъаи сайёр*, 27-21.

**ЗОҲИРА** — очиқ, ошкора:
... аларға олий мақомот ва зоҳира каромот кўп эркандур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-126.

**ЗОҲИРАН** — кўриниши, кўринишича, ошкора:
Ер чун жонимда махфийдур тафовут йўқтурур,
Жилва қилса зоҳиран гар минг ёғоч, гар бир араш.
*Хазойинул-маоний*, IIб-252.

**ЗОҲИРИЙ** — ошкора, аён:
Зоҳирий ва ботиний улумда комил.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-158;

≈ **сафо** — ташқи кўриниб турган поклик:
Мавлоно Фидоий... сайидзодадурким, зоҳирий сафоси бор.
*Мажолисун-нафоис*, 133.

**ЗУ** — исмдан олдин келиб, *эга, соҳиб* маъноларини билдиради; *қ.* **ЗУФУНУН.**

**ЗУАФО** — 1. заифлар, кучсизлар:
Покдоман зуафодин неки зоянда бўлур,
Руҳпарвардурур, жонбахш зиҳи хилқати пок.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-700;
Деди баъзи бу навъ дилкаш эмас,
Зуафо қатли тиғ ила хуш эмас. *Сабъаи сайёр*, 62-3;
2. аёллар:
... ул зуафонинг кайфийяти ҳолин сўруб, алар дедиларким, биз Шуъайб пайғамбар қизларибиз.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-209;

Эр киши кўп ясанса бева бўлғай, бу сифат зуафоға шева бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 139.

**ЗУБОБ** — пашша, чибин:

Тоқни қўйики, анбарин меҳроб,
Устида холи анбарина зубоб. *Сабъаи сайёр,* 53.

**ЗУВОЛА** — хамирдан бир бўлаги:

... ходимлари суфрасида ой гирдаси ва қуёш курси икки фатир ва таббохлари тахтасида каҳкашон шакли ун сепган бир зувола хамир. *Вақфия,* 719.

**ЗУДО-ЗУД** — тез-тез, шитоб, тезлик билан:

Ки вилоятда шоҳ ўлуб Маъсуд,
Ул етушсун эшикка зудо-зуд. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1074.

**ЗУДОЙ** — қўшма сўз таркибида келиб, *аритувчи, кетказувчи, тозаловчи* маъноларини англатади:

**ЗУЖОЖА** — жом, шиша; биллур:

Мулавван зужожа нишони бўлуб,
Кўк айвонининг тобадони бўлуб.
*Садди Искандарий,* 293б14.

**ЗУКУР** — эркаклар, эрлар:

ва уносни зукурдин айирди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**ЗУЛ** — хорлик, пастлик:

Қисмдин ортуғ тилаб хор этма ўзни, эй азиз,
Ким қаноатдин дурур иззат, тамаъдин барча зул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-370.

**ЗУЛАЛ** — хорлик, пастлик:

Табъима тушса хато бирла зулал,
Қилкима саҳв ўлди эрса ё халал. *Лисонут-тайр,* 212-11.

**ЗУЛ-АКТОФ** — лақаб; кифтлар, елкалар эгаси:

Машҳур мундоқдурким, эгинларин ёриб, бағринларин сўктуруб азоб била ўларлар эрди. Бу жиҳатдин ани зул-актоф дедилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**ЗУЛЖАЛОЛ** — улуғлик, буюклик эгаси; оллоҳ сифатларидан бири:

Таололлоҳ ул қодири зулжалол,
Ки ҳам лам язал келди, ҳам ло язол. *Вақфия,* 714.

**ЗУЛМ** — жавр, адолатсизлик, зулм:

Қасдима чопма ҳалокинг тиғини кўп, эй сипеҳр,
Ким ул ойнинг тиғи зулмидин кўнгул афгор бас.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-129;

Элнинг бутун кемасини зулм билан олур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218;

~ **ет-** — устун келмоқ, зўравонлик қилмоқ:

Нафсдин санга зулм етса, надомат эшигин оч ва тенгри паноҳиға қоч. *Маҳбубул-қулуб,* 123-124;

~ **чек-** — жабр-ситам кўрмоқ:

Киши минг зулм агар чекса керак бўлса қонеъ
Лек бир зулмға минг навъ керак англаса монеъ.
*Маҳбубул-қулуб,* 124.

**ЗУЛМАТ** — қоронғилик:

Ўлмиш эрдим ғам туни, лаълинг хаёли берди жон,
Зулмат ичра бўлди пайдо оби ҳайвон оқибат.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-78;

Бу зулматни қуёш ламъаси ёрута олмас... *Муншаот,* XIII-95;

Товушидин анинг уйғонди Шопур,
Топиб тун зулматида булъажаб нур. *Фарҳод ва Ширин,* 105;

~ **андуд** — қоп-қоронғи:

Қоронғу меҳр оташгоҳидин дуд,
Валек ул дуд қийри зулмат андуд. *Фарҳод ва Ширин,* 163;

≈ **аҳли** — гумроҳлар, ғайри динлар; жоҳиллар:
Куфр дайрида бўлур ором анга,
Зулмат аҳлидин на эркин ком анга? *Лисонут-тайр,* 78-3;
≈ **и исён** — гуноҳкорлик, тобесизлик:
Тавбадур они оритмоққа илож,
Зулмати исён аро будур сирож. *Лисонут-тайр,* 103-8;
≈ **и куфр** — гумроҳлик зулмати:
Тун саводи қилди чун кунни қаро,
Зулмати куфр, ул сифатким дайр аро. *Лисонут-тайр,* 72-11.

**ЗУЛМАТАФГАН** — қоронғу; ≈ **бўл-** — қоронғулик тушмоқ:
Ўт кечаким сипеҳри пурфан,
Нур устига бўлди зулматафган.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 677.

**ЗУЛМАТКИРДОР** — қоронғилик яратувчи; дунё, жаҳон:
... мунда ҳам мушкфом булут саводидин олам зулматкирдор. *Муншаот,* XIII-94.

**ЗУЛМАТОМЕЗ** — қоронғилашган, хира тортган:
мурод анинг ашиъасидиндур шабистонингиз музайян бўлуб ламъае андин бу хоксорнинг зулматомез миръотиға юз кўргузсун. *Муншаот,* 107.

**ЗУЛМАТОСО** — қоронгилик, қоп-қора зулматга ўхшаш:
Соқиё, оби ҳаёти май била кулбам ёрут,
Ким фироқ ўтидин анда зулматосо бўлди дуд.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-65.

**ЗУЛМАТФИШОН** — қоронғилик сочувчи; тим қора, қоп-қора:
Юзи нурафшон, сочи зулматфишон,
Нуру зулмат, куфру имондин нишон. *Лисонут-тайр,* 70-16.

**ЗУЛ-МИНАН** — миннат қилишга ҳақли, кўп яхшиликлар қилган зот; тангри:
Ишқ аро куйсам, кулумни лутф этиб, ё зул-минан,
Хайли мўри қилким, ул куй ичра қилғайлар ватан.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-449;
Шайх дебким: Гўйёким зул-минан,
Бизга дайр эткандурур асли ватан. *Лисонут-тайр,* 76-3.

**ЗУЛМКЕШ** — зулм қилишга одатланган, зулмкор:
Бечора ул мазлумларким, бу зулмкешларға гирифтор ва бу ситам андишларға фармонбардор бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 110;
Муршиди комил деди: к-эй зулмкеш,
Тиғи жаврунг бирла шайтон кўнгли реш.
*Лисонут-тайр,* 110-11.

**ЗУЛМОНИЙ** — қоронғи, қоп-қоронғиликка мансуб, зулматли:
Фироқ ичра рухсоринг қуёшиға бер жилва,
Ки бас тийра айлабтур мени шоми зулмоний.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-327.

**ЗУЛМОТ//ЗУЛУМОТ** — қоронғиликлар, зулматлар:
Яъс қаро шомидин сўнгра субҳи уммид тулуъ этар ва баъс зулмати зимнида ҳаёти жовид навиди етар.
*Муншаот,* XIII-151;
ҳаётининг муқобаласида Абу Жаҳл зулмоти жилваи зуҳур қилди. *Вақфия,* 715;
Оламнинг барру баҳрин олиб, ҳайвон суйи таманноси била зулумотқа кирди. *Тарихи мулуки ажам,* 513;
≈ **соч зулмоти** — қоп-қора соч:
Сочи зулмотида юз минг Скандар,
Итиб дуд ичра андоқким самандар. *Фарҳод ва Ширин,* 124.

**ЗУЛМПЕША** — золим, ситамгар:

Не бўлғай эрди чархи зулмпеша,
Мени сендин жудо қилмай ҳамеша. *Фарҳод ва Ширин,* 173.

**ЗУЛОЛ** — тиниқ, тоза, ширин сув:

Солур футур сафолиғ кўнгулга хориж дам,
Ел ул сифатки тамаввуж солур зулол узра.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-568;

ул шуълаосо барглар акси шишаи ҳалабийда ойнаи Чиний каби зулол ичра тушгандин чаман қушлари мутаранним... *Муншаот,* XIII-91;

2. манба:

Яна «Фавоидул-кибар» девонидурким... анда улуғларға фоидалар зулолин еткурупмен. *Мезонул-авзон,* 22;

3. жом, шароб:

Ҳамият дағи монеъ ўлди басе,
Ки елдин зулолиға тушгай хасе.
*Садди Искандарий,* 249*а*19;

≈ **и Хизр//ҳайвон//ҳаёт** — тириклик суви, ҳаётбахш сув, оби ҳаёт:

Шарбат ичсам шираи жоним зулоли Хизр ила,
Дер аччиғланибки, не улдур чучук, не бу очиғ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-170;

ул ҳазрат бу тил ва иборат била назм бисоти тузупдурлар ва Масиҳо анфоси ва Хизр зулолидин ўлук тиргузмак тариқин олам аҳлиға кўргузубдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 39;

Лаби лаъли зулоли ҳайвони,
Хизр янглиғ либоси райҳони. *Сабъаи сайёр,* 118-15;

≈ **и зиндагоний** — тириклик суви, ҳаётбахш сув:

Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, иноятномаеким, саводи зулматидин ҳижрон тиғи қотилларига зулоли зиндагоний текургай. *Муншаот,* XIII-134;

≈ **и хурушон** — шарқираб оқиб турган булоқ:

Ҳар зулоли хурушон ҳарорат шиддатидин бир марақи жўшон. *Муншаот,* XIII-89.

**ЗУЛОЛИЙ** — соф, мусаффо, тозага мансуб:

Кўзни ариғ ашки зулолий қилиб,
Балки кўнгулни доғи холи қилиб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 84.

**ЗУЛОЛОСОР** — зулолга ўхшаш, зулол каби:

Ва ул тенгизлар суғолиб... нахват елидин зулолосор таҳаррук ва баҳркирдор тамаввуж нуқуши кўргузурлар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 700.

**ЗУЛУМ//ЗАЛУМ** — ўта золим, ортиқ зулм қилувчи:

Бўлмаса эрди Навоий сирри ишқингға амин,
Не зулум этгай эдинг онинг хитобин не жуҳул.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-392;

Бири қабул эта олмай они, магарким мен,
Қилиб отимни зулуму жуҳул бирла адо.
*Хазойинул-маоний* II*а*-7.

**ЗУЛУМОТ** — қоронғиликлар, зулматлар:

Ваҳки, ҳажринда жаҳон бўлди кўзумга зулумот,
Ким борур ёйқалибу қайтмас ул обиҳаёт.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-101.

**ЗУЛФ** — 1. соч, соч ўрими; маҳбуба, севгили сочи:

Турарда уқдалиғ зулфин мусалсал айлади чинлар,
Гириҳ «мим» икки зулфи икки «лом» ийнак тароғ «синлар».
*Хазойинул-маоний,* I*а*-154;

Зулфидин солса чиқорурға каманд,

Кўпрак айлаб бу каманд ул элни банд.

*Лисонут-тайр,* 71-8;

2. кокил, гажак:

... икки қулоқ тузига зулфлар ошуфтаҳол қўйғайлар.

*Маҳбубул-қулуб,* 54;

≈ **и пур хам** — жингалак — тобли зулф:

Ҳам лом ливоға зулфи пур хам.
Бу қаср сутуни сўнга алиф хам. *Лайли ва Мажнун,* 57б7;

≈ **и сумансо** — хушбўй соч:

Жисми васлин қилдим ул зулфи сумансодин тамаъ
Ул киши янглиғки қилғай сийм савдодин тамаъ

*Хазойинул-маоний,* Iб-307;

≈ **и тори** — соч толаси:

Ҳисоб асради дин аҳли қатлин ул кофир,
Ки беҳисобдурур **зулфи торининг тугуни.**

*Хазойинул-маоний,* IIIб-585.

**ЗУЛФИН** — эшик, сандиқнинг қулф соладиган қисми; ҳалқаси:

Тутуб қулф оғзи зулфини маҳкам,
Этиб имо они очмасқа ул ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 88.

**ЗУЛФИҚОР** — ҳазрати Алининг Муҳаммад тортиқ қилган қиличи:

Ҳалоки нафс вали нутқи билки, риштаи куфр,
Кесар ишига Али зулфиқоридур миқроз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-294.

**ЗУЛХОФИҚАЙН** — шарқ ва ғарбнинг ҳукмдори:

Аббадат эҳсонаҳу Султон Ҳусайн,
Шоҳ Абулғози моло-зулхофиқайн. *Лисонут-тайр,* 211-2.

**ЗУЛҚАЪДА** — ҳижрий йил ҳисобида ўн биринчи ой номи:

Етти юз саксон еттида зулқаъда ойининг олтисида оламдин ўтти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-174.

**ЗУМРА** — 1. бўлак, қисм; тўда, жамоат, гуруҳ:

Висолдин мен агар навмид эсам,, ё раб,
Ки ишқ зумрасидин қилма кимсани маъюс.

*Хазойинул-маоний,* IVа-129;

Умидим улдурки, ушбу робита юмнидин аларнинг муҳиблари ва мухлислари зумрасида машҳур бўлғаймен.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-135;

2. хил, жинс:

Деву пари зумраи одам била,
Тобиъи амри эди хотам била. *Ҳайратул-аброр,* 120-17;

≈ **и илму зеҳн** — илм ва ўткир идрок эгаларининг гуруҳи:

Ва сорт орасида аҳли табъ ва дониш ва зумраи илму зеҳн ва биниш кўпракдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 6;

≈ **и куффор** — кофирлар тўдаси:

Мунда яксон келди йўқу бори ҳам,
Аҳли дину зумраи куффор ҳам. *Лисонут-тайр,* 161-10;

≈ **и таҳқиқ** — ҳақиқатчилар тўдаси:

Зумраи таҳқиқ софий машрабе
Восили ҳақ Бу Туроби Нахшабий. *Лисонут-тайр,* 106-2.

**ЗУМУРРАД** — яшил тусли қимматбаҳо тош, зумрад:

Бўйла мавсумда керактур айш базмин тузгали
Ҳам зумуррад ранг ер, ҳам бодаи ёқутранг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-181;

Бўлуб ҳар ҳавзанинг тоши забаржад,
Ушоқ тош ўрнига сочиб зумуррад. *Фарҳод ва Ширин,* 45.

**ЗУМУРРАДГУН** — зумрад рангли:

Гўйиё тўти хатинг бирла лабингдин сурди нутқ,

Ким либос ўлди зумуррадгун анга минқор лаъл.
*Хазойинул-маоний,* IIа-207.

**ЗУМУРРАДПУШ** — чиройли, қимматбаҳо кўк либосли:
Ул ики раҳрави зумуррадпўш,
Раҳнамойи анинг, нечукки сурўш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1037.

**ЗУМУРРАДФОМ** — зумрадга ўхшаш, кўк тусли:
Душанба куни Баҳромнинг навбаҳормонанд ахзар либос била гунбади ахзарға юз қўйғани ва сарий сабзоранг сабз ҳулла била жоми зумуррадфом ичинда зулоли ҳаёт нўш қилғани. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1031.

**ЗУМУХТВАШ** — тахир, какра:
Ўз илгида бир анор бўлса билмаски, неча парда ва неча хонаси бор ва ҳар парда ва ҳар хонасида неча донаси бор ул дона аччиғмудур ё зумухтваш ё чучукмудур ва ё майхуш.
*Маҳбубул-қулуб,* 40.

**ЗУННОР** — 1. христиан динидагиларнинг белига боғлайдиган чилвир, белбоғ:
Дайр пири хизматида қилса ҳар хаммор шарт,
Ким белин руст айлагай, аввал эрур зуннор шарт.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-284;
... хирқанг остидаги зуннорингни кесиб, имон кетургайсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-125;
Боғлади зуннор юз минг аҳли дин,
То Масиҳ анфосидин жон топти тин. *Лисонут-тайр,* 161-8;
2. бут, ўзига сиғинтирувчи, тортувчи:
Чинға хатар ғамзаси тарроридин,
Динға халал турраси зунноридин. *Ҳайратул-аброр,* 177-5.

**ЗУННОРЛИҒ** — зуннор боғлаган:
Кўзу зулфунгдин андоқ куфр шоеъдурким, ер ҳасрат
Белин тақвиға қилған маҳкам эл зуннорлиғларға.
*Хазойинул-маоний,* IIа-324.

**ЗУРАФО** — зарифлар, нозик фаҳм, дид эгалари:
Мавлоно Мир Арғун... қадимий зурафодин эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 61;
Ва замоннинг зуаро ва фузало ва зурафосидин аларнинг висоқи холи эрмас эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.

**ЗУРРИЕТ** — авлодлар, насллар, фарзандлар:
Бани Исроил Яъқуб алайҳис-салом зурриётидур ва исбот ўн бир ўғли. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205;
Ва ул ернинг ободонлиғиға Яъқуб алайҳис-саломнинг авлод ва зурриёти воли ва ҳоким бўлуб...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ЗУРРОФА** — жирафа:
Сафлар ичра пил ила зуррофа ҳам,
Руҳ била даббобаву кашшофа ҳам. *Лисонут-тайр,* 162-12.

**ЗУФУНУН** — 1. илм, ҳунарлар эгаси:
Тўкарсен қон кўзунг бирла, берурсен жон сўзинг бирла,
Ажойиб зуфунунисенки, ҳар фан ичра сен якфан.
*Хазойинул-маоний,* Iб-506;
2. билимли, донишманд:
Замоннинг бори ишда зуфунуни,
Эрур гардун фунунининг забуни. *Фарҳод ва Ширин,* 62;
Мавлоно Абдулваҳҳоб донишманд ва зуфунун киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 36;
3. фаҳм-фаросатли:

Бу икки яфроғни қачон зуфунун,
Бир-бирига қўйса бўлур «кофу нун». *Ҳайратул-аброр,* 33-7.

**ЗУҲАЛВАШ** — Зуҳалга ўхшаш:

... ҳар бирга зуҳалваш саркору Уторудсон меъмор таъйин қилиб... *Фарҳод ва Ширин,* 40.

**ЗУҲАЛРАНГ** — юлдуз тусли; чиройли; ≈ **бўл-** — юлдуз тусда бўлмоқ:

Зуҳалранг ўлуб, лек Баҳромгин
Замири аро борча ҳангом кин
*Садди Искандарий (Хамса),* 1433.

**ЗУҲД** — дунёдан воз кечиб тоат-ибодат билан шуғулланиш, тақводорлик:

Зуҳд аро ҳар мушкилимким бор эди, эй фақиҳ,
Жомға май қуйғач-ўқ, барча аён бўлдило.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-574;

Ҳам зуҳд ила иззатқа сазовор ўлған,
Ҳам фисқ ила олам элиға хор ўлған. *Муншаот,* XIII-153;

≈ **тору пуди** — парҳезгорлик, суфийликка далолат берувчи асболар:

Атрофида пардалар намуди,
Исмат била зуҳд тору пуди. *Лайли ва Мажнун,* 68а16;

≈ **и бакамол** — камолга етган зуҳд:

Жамол ва мол ва **зуҳди бакамол ва саховати тамом.**
*Насойимул-муҳаббат,* XV-88;

≈ **у тақво** — ибодат ва тақводорлик:

Зуҳду тақво барча вақтда дилписанддур, йигитликда дилписандроқ. *Маҳбубул-қулуб,* 144;

**риёйи зуҳд хайли** — риёкорлик билан зуҳдга берилувчилар; ўзини тақводор қилиб кўрсатувчилар:

аҳли диллар кўнгли бу ишқ шуъласи нуридин ва ул шуъла нури суруридин айрилмасунлар ва риёйи зуҳд хайлиға қотилмасунлар. *Маҳбубул-қулуб,* 125.

**ЗУҲДФУРУШ** — зуҳдни суиистеъмол қилувчи, риёкор сўфи:

Навоий ўзни сотар қуллуғунг била, юз шукр,
Ки худофуруш эмастур, йўқ эрса зуҳдфуруш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-246.

**ЗУҲРАВАШ** — Зуҳра каби; чиройли, порлоқ:

Уду сандал била ясаб анга чанг,
Зуҳраваш чолмоғ айлабон оҳанг.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 942.

**ЗУҲРАЖАБИН** — Зуҳра юлдузи каби чарақлаб турган чиройли юз:

Эй мутриби зуҳражабин, бу нағмаким чектинг ҳазин,
Қамдур жаложил гар нужум ўлса санга хуршид даф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-311.

**ЗУҲУР** — кўриниш, пайдо бўлиш:

Сенинг жамолингга гул кўзгусида булбул маст
Сенинг зуҳуринг ила гул жамолиға маҳрур.
*Хазойинул-маоний* IIб-136;

Ва лекин чун ул хизматгорлиғ сурати кечроқ зоҳир бўлди ва ул фармонбардорлиғ зуҳури ботроқ сурат боғламади.
*Муншаот,* XIII-105;

≈ **эт-//қил-** — кўринмоқ, намоён бўлмоқ, билинмоқ, пайдо бўлмоқ:

Ва гар қаҳҳорлиғ зуҳур этар, ҳам анинг маҳбуби...
*Маҳбубул-қулуб,* 89;

Аммо истеъдод фатиласин ҳаракатға келтурмак керак, то ёруғай ва асрор зуҳур қилғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-131;

Ва Дороб замонида зуҳур қилди ва Искандари Румийға мусоҳиб бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;

≈ **ға кел-** — пайдо бўлмоқ, юзага келмоқ:

Ва ул ҳазратнинг авлод ва аҳфодидин ҳам хуштабъ салотине зуҳурға келди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 33-94.

**ЗУҲҲОД** — зоҳидлар, обидлар:

Яна фиқҳ илмида ибодотдин фаройиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳаббот ва бу ибодотға мувофиқ адъияким, кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодға мазбут ва маҳфуз эмас. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**ЗУҲҲОДКУШ** — художўйларнинг қотили, зоҳидларнинг қотили:

Топиб оташгоҳ ишқин аҳли ҳуш,
Порсо сўзандау зуҳҳодкуш. *Лисонут-тайр,* 71-19.

**ЗУЗИ** — чивин, пашша босган:

Ул сарв эмас эрди зўзи бобинг,
Наҳсиятидин жаҳон харобинг. *Лайли ва Мажнун,* 91б7.

**ЗУР** — 1. куч, қувват, шиддат:

Самандар қуш бўлуб анқоча зўри бўлса жазм эрмас,
Бўла олмоғлиғи сўзу ғамим мактубиға ҳомил. *Хазойинул-маоний,* IIб-377;

2. кучли, зўравон:

Қувватингнинг ожизи гар пилтан, гар шери зўр,
Миннатингнинг шокири гар гулжабин, гар сарвқад. *Хазойинул-маоний,* IIб-118;

3. мадор:

Ошуфта ичига юзланиб шўр,
Қолмади юрур аёғиға зўр. *Лайли ва Мажнун,* 66б7;

4. паҳлавон:

Басе тезрав рахши хорошикан,
Бори карк зўру бари пилтан. *Садди Искандарий,* 283а3;

5. хасталик:

≈ **даст** — қўли кучли, бақувват:

Қўлунгдин ҳайфу шастингдин доғи ҳайф,
Шукуҳу зўр дастингдин доғи ҳайф. *Фарҳод ва Ширин,* 114;

≈ **аён қил-** — кучини намойиш бермоқ:

Агар шер чоғлиқ аён қилса зўр,
Эрур шер шер охиру мўр мўр. *Садди Искандарий,* 302а12;

≈ **айла-** — куч сарфламоқ, ҳаракат қилмоқ:

Келиб тоғдек ҳар бирининг тани,
Чу зўр айлабон тоғ йиқмоқ фани. *Садди Искандарий,* 280б17;

Кўз уза нуқта қўймай айлаб зўр,
Мардуми бўлмағандек айласа кўр. *Сабъаи сайёр,* 208-7;

≈ **эт-** — ғалаба қилмоқ, ғолиб келмоқ:

Шарт қилдимким, вафосизларни эмди севмайин,
Ишқ зўр эткач вале ботил бўлур изҳор шарт. *Хазойинул-маоний,* IIIб-284;

≈ **қил-** — таадди қилмоқ, мажбур қилмоқ:

Чун зўр қилиб бу мубталоға
Солғай бу азим ибтилоға. *Лайли ва Мажнун,* 69б13.

**ЗУРГАР** — зўравон:

Зўргар ҳам айлади ҳамроҳлик,
Йўқ анга йўл ранжидин огоҳлик. *Лисонут-тайр,* 56-4.

**ЗУРЛУҚ** — кучли, зўрлик:

Сизинг хайл ичра борму эркин оё,
Неча ўқ бирла кўпрак зўрлуқ ё. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ЗУРМАНД** — кучли, қудратли:

Мусҳиле соз этти беҳад зўрманд,
Бердиким они сумурди мустаманд. *Лисонут-тайр,* 120-1.

# МУНДАРИЖА

Сўз боши . . . . . . . . . . . . 5

Алишер Навоий асарлари тили изоҳли луғатининг тузилиши ва ундан фойдаланиш тартиби . . . . . . . 6

Манбалар ва уларнинг қисқартмалари . . . . . . . 17

## ТОЛКОВЫЙ СЛОВАРЬ ЯЗЫКА ПРОИЗВЕДЕНИЙ АЛИШЕРА НАВОИ

I

*На узбекском языке*

**Ташкент, «Фан»**

*Ўзбекистон ССР ФА А. С. Пушкин номидаги Тил ва адабиёт институти илмий Совети, ЎзССР ФА Тарих, тилшунослик ва адабиётшунослик бўлими томонидан нашрга тасдиқланган*

Муҳаррир *М. Алиева*
Рассом *В. С. Тий*
Техмуҳаррирлар *В. М. Тарахович, Л. П. Тюрина*
Корректорлар *Д. Сиражиддинова, М. Содиқова*

ИБ № 2148

Теришга берилди 3.09.82. Босишга рухсат этилди 14.02.83. Формати 84×108$^1/_{32}$. Босмахона қоғози № 1. Адабий гарнитура. Юқори босма. Шартли босма л. 34,44. Ҳисоб-нашриёт л. 40,0. Тиражи 2000. Заказ 179. Баҳоси 3 с. 20 т.

Нашриёт адреси: 700047. Тошкент, Гоголь кўчаси, 70.
ЎзССР «Фан» нашриётининг босмахонаси, Тошкент, М. Горький проспекти, 79.